

# KUR’AAN KRONKRON NO

ARABEK ATWERƐNSƐM
NE
ASANTE NKYERƐASEƐ

# The Holy Qur‘an

**(ARABIC TEXT AND ASANTE TWI TRANSLATION)**

**Kwankyerɛfoɔ a ɔhwɛɛɛɛ maa wɔtintimiiɛ ne:**


**HADHRAT MIRZA MASROOR AHMAD**
Bɔhyɛ Mesia no Odiadeni a ɔtɔ so Nnum a ɔyɛ Nnaanofoɔ Ɔpunpuni de ma Ahmadiyya Muslim Jama‘at.



2008
Islam International Publications Limited

# KUR'AAN KRONKRON NO

## ARABEK ATWERƐNSƐM NE ASANTE NKYERƐASEƐ

Nea ɔkyerɛɛ aseɛ firii Enyilesi kasa mu baa Asante kasa mu ne
Yusuf Ahmad Edusei

Wɔ tintimii no wɔ afe 2008 mu

© Islam International Publications Limited

Nwoma-Yɛfoɔ
Islam International Publications Limited
'Islamabad
Sheephatch Lane
Tilford, Surrey GU102 AQ
United Kingdom

Wɔbɔɔ no afidie so wɔ U. K.

Wobɛtumi ne Asoeɛ a edidisoɔ yi adi nkutaho : -

1. Ahmadiyya Muslim Mission
   P O Box 2327
   Accra
   Ghana Tel: 00233 21 776845
   Fax: 00233 21 772593

2. Ahmadiyya Muslim Mission
   P O Box 376
   Dares Salaam
   Tanzania Tel: 00255 51 25935
   Fax: 00255 51 21744

3. The London Mosque
   16 Gressenhall Road
   U. K. Tel: +(0)20 8870 8517
   Fax: +(0) 20 8874 4779

ISBN: 1 85372 795 4

# NWOMA-YƐFOƆ ASƐM

Kur'aan Kronkron no yɛ Onyankopɔn asɛm na ɛyɛ yikyerɛ a Onyankopɔn yi de maa Islam Kɔmhyɛni Kronkron Muhammad (Onyankopɔn asomdwoeɛ ne Ne nhyira nka no), a emu asɛmfua biara yɛ Onyankopɔn asɛm. Saa yikyerɛ no Onyankopɔn kɔɔ so de maa no wɔ mfie aduonu mmiɛnsa mu. Nsɛmpa nyinaa mu, Kur'aan Kronkron nkoaa na ɛgye ma ne ho sɛ emu asɛmfua biara yɛ Onyankopɔn yikyerɛ nkoaa. Wei yɛ Muslimfoɔ nwoma kronkron a kwan-kyerɛ a ewie emu-die wɔ.

Ɛnnyɛ Muslimfoɔ nkoaa na kwankyerɛ no wɔ hɔ ma wɔn, mmom ɛwɔ hɔ ma nnipa nkaeɛ no nso afe bɔɔ. Onyankopɔn ahyɛ bɔ sɛ Ɔbɛbɔ emu nsɛm no ho ban mmerɛ nyinaa mu. Ɛno nti na nsesaeɛ anaasɛ nsakraeɛ biara mmaa Arabek atwerɛnsɛm a Onyankopɔn dii kan de maaeɛ no mu da no. Arabek atwerɛnsɛm no yɛ pɛpɛɛpɛ nnɛ sɛdeɛ wɔyi kyerɛɛ Muhammad (Onyankopɔn asomdwoeɛ ne Ne nhyira nka no) mfie apem ahanan ne ne mmoroeɛ a atwam kɔ no ara.

Onyankopɔn Asɛm Kronkron no asekyerɛ nnyɛ adwuma a ɛyɛ mmerɛ koraa. Ewiase nyinaa Ahmadiyya Muslim Kuo afa ato wɔn ho so sɛ ɛyɛ wɔn asodie sɛ wɔbɛkyerɛ Kur'aan Kronkron no ase frenkyemm wɔ nokorɛ mu akɔ ewiase kasa horoɔ mu, ama wɔde asomasɛm no aduru Nnipa ahoroɔ hɔ wɔ wɔn ankasa kasa horoɔ mu. Saa Asante nkyerɛaseɛ yi a Owura Yusuf Ahmad Edusei ayɛ yi, wɔkyerɛɛ aseɛ firii Enyiresi Nkyerɛaseɛ a Ahmadiyyafoɔ Nwoma-nimfoɔ Baanodifoɔ ahoroɔ bi kyerɛɛ aseɛ firii Arabek kasa-tene no mu. Saa Baanodifoɔ no nso de wɔn adwuma no totoo Maulawi Sher Ali Enyiresi nkyerɛaseɛ no ho. Saa Asante nkyerɛaseɛ yi nso yɛde nkyerɛaseɛ nsesamu a efiri Ahmadiyya Muslim Kuo Nnaanofoɔ Ɔpunpuni Hadhrat Mirza Tahir Ahmad hɔ no ahyɛ mu. Yɛhyɛɛ dwumadie yi ase wɔ saa Nnaanofoɔ yi a ɔyɛ Bɔhyɛ Messia, Ahmadiyya Muslim Kuo no Farebae no Odiadeni a ɔtɔ so Nnan no mmerɛ so. Na yɛwiee dwumadie no nyinaa wɔ seisei Ahmaddiyya Muslim Kuo no Nnaanofoɔ Opunpuni Hadhrat Mirza Masroor Ahmad a ɔyɛ Bɔhyɛ Messia no Odiadeni a ɔtɔ so Nnum no akwankerɛ ne n'ahyɛsɛm so.

Edii mfie bebiree ansaana wɔrewie nkyerɛaseɛ no, efirisɛ na ehia mmerɛ ne mmɔdenbɔ pii. Yɛsrɛ Allah sɛ ɔma Owura Edusei ne n'aboafoɔ nyinaa akatua a edi mu paa ɛnam saa ɔsom-pa kɛseɛ yi nti na Yɛsrɛ Allah sɛ Ɔnhwie Ne nhyira a wɔasam ayie ngu wɔnom a wɔboaa saa nkyerɛaseɛ dwumadie yi nyinaa so. Amen.

**Owura Munir-ud-Din Shams a ɔyɛ Wakil-ul-Tasneef Mfoasoɔ no kɔɔ so kyerɛɛ nkyerɛasefoɔ no kwan de ahyɛsɛm ne kwankyerɛ a efiri Hadhrat Khalifatul Masih a ɔtɔ so Nnan ne Nnum hɔ maa nkyerɛasefoɔ no na ɔsɛee dɔnhwere bebiree nso ne nkyerɛasefoɔ no tenaa ase de Enyiresi nkyerɛaseɛ no totoo Asante nkyerɛaseɛ no ho.**

**Arabek atwerɛnsɛm no nso, Mirza Anas Ahmad, Wakil-ul-Isha'at na ɔhwɛɛ so maa wɔde tetaree Asante nkyerɛaseɛ no anim wɔ Rabwah, Pakistan, Maulvi A. Wahab Adam a ɔyɛ Ameer ne Ɔsɔfopɔn a ɔda Ahmadiyya Muslim Kuo no ano wɔ Ghana na ɔhwɛɛ so na ɔhyɛɛ nkyerɛasefoɔ no nkuran maa wɔwiee dwumadie no. Owura Abada Barbouche a ɔwɔ London nso na ɔyɛɛ ntɛmdifoɔ maa kɔmpiuta dwumadie a efirii Ghana kɔɔ Rabwah, Pakistan no. Yɛsrɛ Allah sɛ Ɔma wɔnom a wɔboaa saa nkyerɛaseɛ dwumadie yi firi n'ahyɛase kɔpem sɛ wɔtintimiiɛ wieeɛ no nyinaa akatua a edi mu paa. Amen**

**Yɛsrɛ Allah sɛ Ɔnyɛ saa nkyerɛaseɛ yi kwankyerɛ ti ma nkurɔfoɔ a wɔte Asante kasa no ase na Ɔmue wɔn akoma mu ma Kur'aan Kronkron no asomasɛm nwanwasoɔ no. Amen.**

**Nwoma-yɔfoɔ no.**

# NEA ƆKYERƐƐ ASEƐ

## ASƐM TIAA BI

**<u>ONYANKOPƆN:</u>** Tweaduampɔn, Ɔtumfoɔ, Ɔbɔɔ-adeɛ no, ne din Nyankopɔn no nni dodoɔ kabea wɔ Asante kasa mu. Ɛwɔ mu sɛ Akunini a wɔkyereɛ Bible ase kɔɔ Akan kasa mu no de 'anyame' hyɛɛ wɔn nkyereɛaseɛ mu deɛ nanso ɛnnyɛ kasa a wɔtae ka no wɔ kasa ferenkyem mu. Mmom 'abosom' na yɛtae ka. Efirisɛ edin Onyankopɔn no ankasa kyerɛ ne ho ase sɛ: Onyame a Ɔyɛ Baako na Ɔyɛ Kɛse. Ɛnam saa nti, yɛde kasa 'asomnneɛ' agyina hɔ ama abɔdeɛ ahoroɔ a ebinom som nyinaa wɔ saa nkyereɛaseɛ yi mu.

**<u>ASANTE KASA GU AHOROƆ:</u>** Asante Kasa gu ahoroɔ bebiree na ɛkɔ so danedane firi bea bi so kɔ bea bi so. Ɛnam afutufra a yɛadie wɔ y'abakɔsem mu nti, ɛne sɛ yɛnni atwerɛnsɛm a ɛdɔɔso na ɛboaboa kasa no nyinaa ano nti ɛma nkyereɛaseɛ no yɛ den paa ara yie. Yɛpɛ sɛ ɔkenkanfoɔ no hyɛ no nsow sɛ yɛde kasafua "yɔ" agyina hɔ ama adeyɔ anaasɛ nkekaho adwumayɔ nyinaa na yɛde kasafua "yɛ" agyina hɔ ama tebea anaa suban nkyerɛmu nyinaa. Mfatoho: "<u>wayɔ</u> papa bebiree, <u>ɔyɛ</u> nipa papa".

**<u>ADWUMA A ƆYƆFOƆ DIN AMMA:</u>** Akan kasa si no pi sɛ ɛwɔ sɛ dwumadie biara nya ɔyɔfoɔ. Enti deɛ enni ɔyɔfoɔ no Akuapimfoɔ ne Mfantefoɔ de edin-nsi-ananmu 'wɔ' gyina hɔ na Asantefoɔ nso de 'yɛ' gyina hɔ ma dwumadie no. Te sɛ 'Krataa a wɔakyerɛw' (Akuapim) 'Kratae a wɔatwerɛw' (Mfante) 'Krataa a yɛatwerɛ' (Asante). Sɛ Onyankopɔn kasa ma Ne ho wɔ Kur'aan Kronkron mu a Ɔtae de dodoɔ kabea na ɛka. Te sɛ: 'Yɛn na Yɛde Nwoma no asoma wo'. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔkenkanfoɔ no adwene mu nnyɛ no nnaa nti yɛde edin-nsi-ananmu 'wɔ' agyina hɔ, wɔ saa nkyereɛaseɛ yi mu ama dwumadie biara a enni ɔyɔfoɔ.

**<u>DODOƆ KABEA:</u>** Asante kasa mu deɛ, nnoɔma pii wɔ hɔ a yɛnni ne dodoɔ kabea, te sɛ onipa ho akwaa ahoroɔ ne ɛsoro abɔdeɛ ahoroɔ no. Sɛ wopɛ sɛ wokyerɛ sɛ ɛyɛ dodoɔ a gyesɛ wotwerɛ dodoɔ a ɛyɛ no toa so; sɛ ebi a nsa mmienu' ani mmienu'. Yɛtumi nso de kasafua 'ahoroɔ' hyɛ n'akyi de kyerɛ sɛ ɛdɔɔso.

**<u>ASANTE ATWERƆ:</u>** Ɛnam sɛ Kur'aan Kronkron no yɛ nwoma a ɛkyerɛkyerɛ deɛ ɛyɛ ne deɛ ɛnnyɛ pii mu nti, yɛde 'n' baako agyina hɔ ama deɛ ɛyɛ anaasɛ deɛ ɛwɔ sɛ yɛyɔ, na yɛde 'n' mmienu nso agyina hɔ ama deɛ ɛnnyɛ anaasɛ enni sɛ yɛyɔ. Mfatoho bi ne sɛ: 'di' (nipa baako) anka ɛwɔ sɛ ne dodoɔ kabea yɛ 'monni' nanso ɛnamsɛ ɔkenkanfoɔ bi bɛsusu sɛ wɔabra ne die nti, yeatwerɛ ne dodoɔ kabea no sɛ 'moni'. Baabiara a 'n' mmienu bɛba no ɛkyerɛ sɛ wɔabra ne yɔ. Saa ara na 'm' ne 'mm' nso teɛ.

# DEƐ ƐWƆ MU

سُورَةُ الْفَاتِحَةِ مَكِّيَّةٌ ١ — اٰيَاتُهَا ٧ — رُكُوعُهَا ١

## AL-FAATIHAH

*(Mɛkka Yikyerɛ)*

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ayɛyie nyinaa wɔ Allah ewiase nyinaa Awurade no.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٢﴾

3. Ɔdomfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ no.

الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣﴾

4. Atemmu Da no Wura.

مٰلِكِ يَوْمِ الدِّيْنِ ﴿٤﴾

5. Wo nkoaa na yɛsom Woɔ, na Wo nkoaa hɔ na yɛsrɛ mmoa.

اِيَّاكَ نَعْبُدُ وَاِيَّاكَ نَسْتَعِيْنُ ﴿٥﴾

6. Kyerɛ yɛn kwan tenenee no -

اِهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ ﴿٦﴾

7. Wɔnom a Wode W'adom agu wɔn soɔ no kwan no - ɛnnyɛ wɔnom a abufuo wɔ wɔn soɔ no, na ɛnnyɛ wɔnom a wɔayera no.

صِرَاطَ الَّذِيْنَ اَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ ۙ غَيْرِ الْمَغْضُوْبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّآلِّيْنَ ﴿٧﴾

آياتها ٢٨٧ سُوْرَةُ الْبَقَرَةِ مَدَنِيَّةٌ ٢ ركوعاتها ٤٠

# AL-BAKARAH

*(Madina Yikyerɛ)*

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Alif Laam Mmiim.***

الٓمّٓ ﴿٢﴾

**3. Wei ne Nwoma no a ewie pɛ-yɔ no; adwene-mu-nnaa nsɛm biara nni mu; ɛyɛ kwankyerɛ ma ateneneefoɔ no,**

ذٰلِكَ الْكِتٰبُ لَا رَيْبَ فِيْهِ هُدًى لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٣﴾

**4. Wɔnom a wɔgye nsumaeɛ mu nsɛm die na wɔyɔ Asɔre no pɛpɛɛpɛ, na deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no, wɔyi bi ma;**

الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِالْغَيْبِ وَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٤﴾

**5. Ɛne wɔnom a wɔgye yikyerɛ a yɛde ama woɔ no die, ɛne yikyerɛ a edii w'anim kan no nso, na wɔwɔ gyidie denden wɔ deɛ edi akyire no mu.**

وَالَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمَآ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ وَبِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ﴿٥﴾

**6. Weinom ne nkurɔfoɔ a wɔdi kwankyerɛ no a efiri wɔn Awurade hɔ no akyi na weinom ne nkurɔfoɔ a wɔbɛdi nkunim no.**

اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٦﴾

**7. Wɔnom a wɔyɛ atiafoɔ no deɛ - ɛyɛ adekorɔ ma wɔnom, sɛ wotu wɔn fo o, sɛ wanntu wɔn fo o - wɔnnye nni.**

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَاَنْذَرْتَهُمْ اَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٧﴾

**8. Allah de nsɔano asɔ wɔn akoma so, ɛne wɔn aso, na wɔn ani nso nnuraho kata so; na asotwe keseɛ wɔ hɔ ma wɔn.**

خَتَمَ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ وَعَلٰى سَمْعِهِمْ وَعَلٰٓى اَبْصَارِهِمْ غِشَاوَةٌ وَّلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٨﴾

**R. 2**

**9. Na nnipa no mu binom wɔ hɔ a wɔka sɛ, 'Yɛgye Allah di ne Ɛda a edi Akyire no;' wɔ aberɛ a wɔnnyɛ agyidifoɔ koraa.**

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّقُوْلُ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَبِالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَمَا هُمْ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾

**10. Wɔpɛ sɛ wɔdaadaa Allah ne nkurɔfoɔ a wɔagye adie no, na wɔnnaadaa obiara gyesɛ wɔn ankasa ho; hunu mmom na wɔnnhunu.**

يُخٰدِعُوْنَ اللّٰهَ وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَمَا يَخْدَعُوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٠﴾

---

**Mene Allah Nea Ɔnim adeɛ nyinaa yie no.*

**11. Na yareɛ wɔ wɔn akoma mu, na Allah too wɔn yareɛ no mu maa wɔn; na asotwe yaaya wɔ hɔ ma wɔnom efirisɛ na wɔtwa nkontompo.**

فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَهُمُ اللَّهُ مَرَضًا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ بِمَا كَانُوا يَكْذِبُونَ ﴿١١﴾

**12. Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ: 'Mma monnyɔ basabasa wɔ asaase no so' a, deɛ wɔka ne sɛ: 'Yɛn deɛ asomdwoeɛ nkɔsoɔ na yɛde ba.'**

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ قَالُوا إِنَّمَا نَحْنُ مُصْلِحُونَ ﴿١٢﴾

**13. Hwɛ yie! esi pi sɛ, wɔnom na wɔde basabasayɔ ba, nanso wɔnnhunu no saa.**

أَلَا إِنَّهُمْ هُمُ الْمُفْسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشْعُرُونَ ﴿١٣﴾

**14. Na sɛ wɔse wɔn sɛ; 'Monye ni sɛdeɛ nnipa no mu binom agye adi a, wɔka sɛ: 'Enti yɛnye ni sɛdeɛ nkwaseafoɔ no agye adie no?' Hwɛ yie! Esi pi sɛ, wɔnom na wɔyɛ nkwaseafoɔ, mmom nim na wɔnnim.**

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ آمِنُوا كَمَا آمَنَ النَّاسُ قَالُوا أَنُؤْمِنُ كَمَا آمَنَ السُّفَهَاءُ ۗ أَلَا إِنَّهُمْ هُمُ السُّفَهَاءُ وَلَٰكِن لَّا يَعْلَمُونَ ﴿١٤﴾

**15. Na sɛ wɔhyia wɔnom a wɔagye adi no a, wɔka sɛ: 'Yɛgye di'; nanso sɛ wɔne wɔn adebɔneyɔfoɔ akandifoɔ no nkoaa wɔ hɔ a, wɔka sɛ: 'Esi pi sɛ yɛka mo ho; ampa ara sɛ, yɛresi atwetwe kɛkɛ.'**

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَوْا إِلَىٰ شَيَاطِينِهِمْ قَالُوا إِنَّا مَعَكُمْ إِنَّمَا نَحْنُ مُسْتَهْزِئُونَ ﴿١٥﴾

**16. Allah bɛtwe wɔn aso wɔ wɔn atwetwesie no ho na Ɔbɛma wɔakɔ so wɔ wɔn bɔne mu, na wɔanante asesabɔ mu anifuraeɛ so.**

اللَّهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١٦﴾

**17. Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔde kwankyerɛ no asesa agye nyeraeɛ no; na wɔn dwadie no amma wɔn mfasoɔ biara, nanso wɔnnyɛ nkurɔfoɔ a wɔanya kwankyerɛ pa.**

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الضَّلَالَةَ بِالْهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَارَتُهُمْ وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ﴿١٧﴾

**18. Wɔnom mfatoho te sɛ onipa no a ɔsɔɔ egya bi asɛm no, na aberɛ a ɛsɔ twaa ne ho nyinaa hyiaaeɛ no, Allah faa wɔnom hann no kɔɔe, na Ɔgyaa wɔn esum kabisii mu; a wɔnnhunu hwee.**

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ الَّذِي اسْتَوْقَدَ نَارًا فَلَمَّا أَضَاءَتْ مَا حَوْلَهُ ذَهَبَ اللَّهُ بِنُورِهِمْ وَتَرَكَهُمْ فِي ظُلُمَاتٍ لَّا يُبْصِرُونَ ﴿١٨﴾

***19.** ***Wɔyɛ*** **asosifoɔ, mmum ne anifuraeɛfoɔ; enti wɔnnsan wɔn akyi.**

صُمٌّ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿١٩﴾

**20. Anaasɛ ɛte sɛ nsuo kɛseɛ a ɛtɔ firi ɛsoro mmurunkum no mu, na esum duruduro wɔ emu, ɛne agradaa ne ayerɛmoo; wɔde wɔn**

أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ السَّمَاءِ فِيهِ ظُلُمَاتٌ وَرَعْدٌ وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَابِعَهُمْ

---

**19 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi*

فِيْٓ اٰذَانِهِمْ مِّنَ الصَّوَاعِقِ حَذَرَ الْمَوْتِ ؕ وَاللّٰهُ مُحِيْطٌۢ بِالْكٰفِرِيْنَ ﴿۲۰﴾

nsateaa hyehyɛ wɔn asom ɛnam agradaa mmobɔmu no nti, ɛnam owuo ho suro nti, na Allah atwa atiafoɔ no ho kanko.

يَكَادُ الْبَرْقُ يَخْطَفُ اَبْصَارَهُمْ ؕ كُلَّمَآ اَضَآءَ لَهُمْ مَّشَوْا فِيْهِ ۙ وَاِذَآ اَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوْا ؕ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَاَبْصَارِهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿۲۱﴾

21. Abɛn paa sɛ ayerɛmoo no bɛte wɔn ade-hunu afiri hɔ; berɛ biara a ɛbɛhyerɛn wɔn so no, wɔnante emu; na sɛ ɛyɛ sum ma wɔn a, na wɔagyina prim. Na sɛ ɛyɛɛ Allah pɛ a anka Ɔbɛtumi ayi wɔn ade-teɛ ne wɔn ade-hunu afiri hɔ; Ampa ara sɛ, Allah wɔ tumi wɔ deɛ Ɔpɛ nyinaa so.

R. 3.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اعْبُدُوْا رَبَّكُمُ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ وَالَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ۙ ﴿۲۲﴾

22. O mo adasamma, monsom mo Awurade no a Ɔbɔɔ mo ɛne nkurɔfoɔ no a wɔdii mo anim kan no, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛyɛ ateneneefoɔ.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ فِرَاشًا وَّالسَّمَآءَ بِنَآءً ۪ وَّاَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَخْرَجَ بِهٖ مِنَ الثَّمَرٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۚ فَلَا تَجْعَلُوْا لِلّٰهِ اَنْدَادًا وَّاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿۲۳﴾

23. Ɔno a Ɔyɛɛ asaase no mpa maa mo, na Ɔyɛɛ ɛsoro nkurusoɔ maa mo, na Ɔmaa nsuo sane firii mmurunkum no mu baa fɔm; na Ɔnam so maa nnuaba puiepuieɛ, sɛ ɛnyɛ akɔnhoma ma mo. Ɛnneɛ mma monnyɛ biribiara nsɛso mmata Allah ho, wɔ aberɛ a monim.

وَاِنْ كُنْتُمْ فِيْ رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلٰى عَبْدِنَا فَاْتُوْا بِسُوْرَةٍ مِّنْ مِّثْلِهٖ ۪ وَادْعُوْا شُهَدَآءَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿۲۴﴾

24. Na sɛ mo adwene mu yɛ mo nnaa wɔ deɛ Yɛasane aba fɔm ama Y'akoa no ho a, ɛnneɛ, monyi asɛm-ti a ɛte sɛ ɛno bi mmra na monfrɛ mo aboafoɔ a ɛkwati Allah, sɛ moyɛ nokwafoɔ a.

فَاِنْ لَّمْ تَفْعَلُوْا وَلَنْ تَفْعَلُوْا فَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِيْ وَقُوْدُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ ۚۖ اُعِدَّتْ لِلْكٰفِرِيْنَ ﴿۲۵﴾

25. Na sɛ mo anntumi annyɛ saa a - na monntumi nnyɛ nso da - ɛnneɛ, mommɔ mo ho ban mfiri Egya no ho, ɛno a deɛ ɛma no kua ne nnipa ne aboɔ, a wɔasiesie ama atiafoɔ no.

وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ اَنَّ لَهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ؕ كُلَّمَا رُزِقُوْا مِنْهَا مِنْ ثَمَرَةٍ رِّزْقًا ۙ قَالُوْا هٰذَا الَّذِيْ رُزِقْنَا مِنْ قَبْلُ ۙ وَاُتُوْا بِهٖ مُتَشَابِهًا ؕ وَلَهُمْ فِيْهَآ اَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۙ وَّهُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۲۶﴾

26. Na ka nsɛm dɛ yi kyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no sɛ, deɛ ɛda hɔ ma wɔnom ne Aturo no a asutene pem aseɛ no. Berɛ biara a wɔde emu aduaba no bi bɛma wɔnom no, wɔbɛka sɛ: 'Wei ne deɛ wɔde maa yɛn kanee no', wɔ aberɛ a akyɛdeɛ a ɛsesɛsesɛ na wɔde bebrɛ wɔnom. Na wɔbɛnya ahokafoɔ a wɔn ho teɛ paa wɔ emu, na ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.

**27. Ampa ara sɛ ɛnnyɛ fɛre mma Allah sɛ Ɔbɛyɔ mfatoho a esua te sɛ nweboa anaa deɛ esua kyɛn saa mpo. Wɔnom a wɔgye die no nim sɛ ɛno ne nokorɛ no a efiri wɔn Awurade hɔ, wɔ aberɛ a wɔnom a wɔnnye nnie no ka sɛ: 'Ɛdeɛn ne deɛ Allah de saa mfatoho yi repɛ akyerɛ?' Ɛnam so ma Ɔbu pii atɛn sɛ wɔayera, na ɛnam so ma Ɔkyerɛ pii nso kwan, na obiara nni hɔ a Ɔbu no atɛn sɛ wayera gyesɛ asobrakyeɛfoɔ no.**

إِنَّ اللّٰهَ لَا يَسْتَحْيٖٓ أَنْ يَّضْرِبَ مَثَلًا
مَّا بَعُوْضَةً فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا الَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا فَيَعْلَمُوْنَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّهِمْ ۚ
وَأَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَيَقُوْلُوْنَ مَاذَآ
أَرَادَ اللّٰهُ بِهٰذَا مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهٖ كَثِيْرًا
وَّيَهْدِيْ بِهٖ كَثِيْرًا ۚ وَمَا يُضِلُّ بِهٖٓ
إِلَّا الْفٰسِقِيْنَ ﴿٢٧﴾

**28. Wɔnom a wɔbubu Allah apam no mu, wɔ aberɛ a atintim no akyi; na wɔtwitwa adeɛ a Allah ahyɛ sɛ wɔnka mmɔ mu no mu, na wɔma ntɛm teteɛ, na wɔyɔ basabasa wɔ asaase no mu; weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔahwere adeɛ no.**

الَّذِيْنَ يَنْقُضُوْنَ عَهْدَ اللّٰهِ مِنْ بَعْدِ
مِيْثَاقِهٖ ۖ وَيَقْطَعُوْنَ مَآ أَمَرَ اللّٰهُ بِهٖٓ
أَنْ يُّوْصَلَ وَيُفْسِدُوْنَ فِي الْأَرْضِ ۚ
أُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29. Mosi sɛn na motia Allah? Wɔ aberɛ a na moyɛ awufoɔ na Ɔmaa mo nkwa, na afei Ɔbɛma mo awu, na afei Ɔde mo aba nkwa mu bio, na afei Ne nkyɛn na mobɛsan akɔ.**

كَيْفَ تَكْفُرُوْنَ بِاللّٰهِ وَكُنْتُمْ أَمْوَاتًا
فَأَحْيَاكُمْ ۚ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ
ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30. Ɔno ne Nea Ɔbɔɔ deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa maa mo; afei Ɔdane hwɛɛ ɛsoro ahorɔɔ no so, na Ɔmaa no wiee pɛ-yɔ, sɛ ɛsoro ahorɔɔ nson: na Ɔnim adeɛ nyinaa.**

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ لَكُمْ مَّا فِي الْأَرْضِ
جَمِيْعًا ۚ ثُمَّ اسْتَوٰٓى إِلَى السَّمَآءِ
فَسَوّٰىهُنَّ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٣٠﴾

**R. 4.**

**31. Na *kae* berɛ a w'Awurade ka kyereɛ soro-abɔfoɔ no sɛ: 'Merebɛyi odiadeni wɔ asaase no mu,' wɔkaa sɛ: 'Ana Worebɛyɛ wɔ mu, obi a ɔbɛyɔ basabasa wɔ mu na waka mmogya aguo? - wɔ aberɛ a yɛde W'ayɛyie tontom Woɔ na yɛde Wo kronkron-yɛ mema Woɔ'? Ɔmaa mmuaeɛ sɛ: 'Me na Menim deɛ monnim.'**

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ إِنِّيْ جَاعِلٌ
فِي الْأَرْضِ خَلِيْفَةً ۚ قَالُوْٓا أَتَجْعَلُ
فِيْهَا مَنْ يُّفْسِدُ فِيْهَا وَيَسْفِكُ
الدِّمَآءَ ۚ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَ
نُقَدِّسُ لَكَ ۚ قَالَ إِنِّيْٓ أَعْلَمُ مَا لَا
تَعْلَمُوْنَ ﴿٣١﴾

**32. Na Ɔkyerɛɛ Adam adin ahorɔɔ no nyinaa, afei Ɔdane de maa soro-abɔfoɔ no, na Ɔkaa sɛ: 'Mommobɔ weinom nyinaa adin nkyerɛ Me sɛ moyɛ nokwafoɔ a.'**

وَعَلَّمَ اٰدَمَ الْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ
عَلَى الْمَلٰٓئِكَةِ ۙ فَقَالَ أَنْۢبِئُوْنِيْ بِأَسْمَآءِ
هٰٓؤُلَآءِ إِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٣٢﴾

قَالُوْا سُبْحٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ اِلَّا مَا عَلَّمْتَنَا ؕ اِنَّكَ اَنْتَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ ﴿۳۳﴾

**33. Wɔkaa sɛ: 'Ɔkronkron-ni ne Wo! yɛnni nimdeɛ biara gyesɛ deɛ Wode akyerɛ yɛn nkoaa: Ampa ara sɛ, Wo na Wonim adeɛ nyinaa, na Woyɛ Nyansafoɔ no.'**

قَالَ يٰٓاٰدَمُ اَنْۢبِئْهُمْ بِاَسْمَآئِهِمْ ۚ فَلَمَّآ اَنْۢبَاَهُمْ بِاَسْمَآئِهِمْ ۙ قَالَ اَلَمْ اَقُلْ لَّكُمْ اِنِّيْٓ اَعْلَمُ غَيْبَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ۙ وَ اَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَ مَا كُنْتُمْ تَكْتُمُوْنَ ﴿۳۴﴾

**34. Ɔkaa sɛ: 'O Adam, ka ne nyinaa adin kyerɛ wɔn;' na berɛ a ɔkaa adin no kyerɛɛ wɔn no, Ɔkaa sɛ: 'Ana Manse mo sɛ Me na Menim ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mu asie-nsɛm nyinaa, na Menim deɛ moyi no adi ne deɛ mode sie nyinaa?'**

وَ اِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ فَسَجَدُوْٓا اِلَّآ اِبْلِيْسَ ؕ اَبٰى وَ اسْتَكْبَرَ ٭ۗ وَ كَانَ مِنَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿۳۵﴾

**35. Na *kae* berɛ a Yɛka kyerɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ: 'Mommerɛ mo ho ase ma Adam,' na wɔnom nyinaa brɛɛ wɔn ho ase, gyesɛ Ibliis. Ɔpooe na ɔyɛɛ ntɛn dodo; na ɔkaa atiafoɔ no ho.**

وَ قُلْنَا يٰٓاٰدَمُ اسْكُنْ اَنْتَ وَ زَوْجُكَ الْجَنَّةَ وَ كُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا ۪ وَ لَا تَقْرَبَا هٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُوْنَا مِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿۳۶﴾

**36. Na Yɛkaa sɛ: 'O Adam, wo ne wo yere ntena turo no mu, na monidi emu, dodoɔ biara ne baabiara a mopɛ, na mma mo mpinkyɛn saa dua yi ho, annyɛ saa a mobɛka adebɔneyɔfoɔ no ho.'**

فَاَزَلَّهُمَا الشَّيْطٰنُ عَنْهَا فَاَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيْهِ ۪ وَ قُلْنَا اهْبِطُوْا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۚ وَ لَكُمْ فِي الْاَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَّ مَتَاعٌ اِلٰى حِيْنٍ ﴿۳۷﴾

**37. Nanso Satan maa wɔnom mmienu patre firii ho hwee ase na ɔyii wɔn firii tebea a na wɔwɔ mu no mu. Na Yɛkaa sɛ: 'Monkɔ do; mo mu binom yɛ atamfoɔ ma ebinom, na tenabea wɔ asaase no mu ma mo, ɛne *mo* ahiadeɛ kɔsi mmerɛ bi'.**

فَتَلَقّٰٓى اٰدَمُ مِنْ رَّبِّهٖ كَلِمٰتٍ فَتَابَ عَلَيْهِ ؕ اِنَّهٗ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿۳۸﴾

**38. Afei Adam suaa *mpaebɔ* nsɛm bi firii n'Awurade hɔ. Enti Ɔde *ahummɔborɔ* dane kɔɔ ne hɔ. Ampa ara sɛ, Ɔtaa de ntimmɔborɔ dane Ne ho ma *Ne nkoa* na Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ.**

قُلْنَا اهْبِطُوْا مِنْهَا جَمِيْعًا ۚ فَاِمَّا يَاْتِيَنَّكُمْ مِّنِّيْ هُدًى فَمَنْ تَبِعَ هُدَايَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَ لَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿۳۹﴾

**39. Yɛkaa sɛ: 'Monfiri ha nkɔ, mo nyinaa. Na sɛ kwankyerɛ firi Me hɔ ba mo nkyɛn a, ɛnneɛ obiara a ɔbɛdi Me kwankyerɛ no akyi no, wɔnom saa na suro biara nka wɔn na wɔnni awerɛhoɔ nso.'**

وَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۴۰﴾ ع

**40. Na wɔnom a wɔbɛtia na wɔbɛbɔ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no trɔ no, weinom na wɔbɛyɛ Egya no mu tefoɔ no; ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.**

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ الَّتِيْٓ اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَوْفُوْا بِعَهْدِيْٓ اُوْفِ بِعَهْدِكُمْ ۚ وَاِيَّايَ فَارْهَبُوْنِ ﴿٤١﴾

**41.** O Israelmma! monkae M'adom a Mede adom mo no, na moni M'apam a mo ne Me apam no so, Me nso Mɛhyɛ M'apam a Me ne mo ahyɛ no ma, na Me nkoaa na monsuro Me.

وَاٰمِنُوْا بِمَآ اَنْزَلْتُ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ وَلَا تَكُوْنُوْٓا اَوَّلَ كَافِرٍۭ بِهٖ ۠ وَلَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۫ وَّاِيَّايَ فَاتَّقُوْنِ ﴿٤٢﴾

**42.** Na monye deɛ Masane aba fɔm no ni, a ɛhyɛ deɛ ɛwɔ mo nkyɛn ma no, na mma monnyɛ ɛho adikanfoɔ wɔ ntiaeɛ mu na mma monntɔn Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nnye ɛbo ketewaa bi, na monhwehwɛ ntwitwagyeɛ mfiri Me nkoaa hɔ.

وَلَا تَلْبِسُوا الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُوا الْحَقَّ وَاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٣﴾

**43.** Na mma momfa nkontompo nnura nokorɛ no ho, na mma momfa nokorɛ no nsie wɔ aberɛ a monim.

وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَارْكَعُوْا مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿٤٤﴾

**44.** Na monyɔ Asɔre, na montua Zakaat no, na mommɔ mo mu ase nka wɔnom a wɔbɔ wɔn mu ase no ho.

اَتَاْمُرُوْنَ النَّاسَ بِالْبِرِّ وَتَنْسَوْنَ اَنْفُسَكُمْ وَاَنْتُمْ تَتْلُوْنَ الْكِتٰبَ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٤٥﴾

**45.** Ana mokyerɛkyerɛ ebinom sɛ wɔnyɔ deɛ ɛyɛ, na mo werɛ firi mo ankasa mo ho, wɔ aberɛ a mokenkan Nwoma no? Monnte aseɛ anaa?

وَاسْتَعِيْنُوْا بِالصَّبْرِ وَالصَّلٰوةِ ؕ وَاِنَّهَا لَكَبِيْرَةٌ اِلَّا عَلَى الْخٰشِعِيْنَ ﴿٤٦﴾

**46.** Na monfa abotərɛ ne Asɔreyɔ nhwehwɛ mmoa; na ampa ara sɛ saa adeɛ yi yɛ den gyesɛ wɔnom a wɔwɔ honhom mu ahobraseɛ.

الَّذِيْنَ يَظُنُّوْنَ اَنَّهُمْ مُّلٰقُوْا رَبِّهِمْ وَاَنَّهُمْ اِلَيْهِ رٰجِعُوْنَ ﴿٤٧﴾

**47.** Nkurɔfoɔ no a wɔnim pefee sɛ wɔbɛhyia wɔn Awurade no,na wɔn adwene da so sɛ Ne nkyɛn na wɔbɛsan akɔ no.

**R. 6.**

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ الَّتِيْٓ اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَنِّيْ فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٨﴾

**48.** O Israelmma! monkae M'adom a Mede adom mo, ɛne sɛ Mekrɔn mo boroo nnipa nkaeɛ no so.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا لَّا تَجْزِيْ نَفْسٌ عَنْ نَّفْسٍ شَيْـًٔا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَاعَةٌ وَّلَا يُؤْخَذُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٩﴾

**49.** Na monsuro ɛda no a ɔkra bi ntumi nsi ɔkra foforɔ anan mu wɔ biribiara ho no, na wɔnnye ka-ma biara nto mu no, na wɔnnye aboadeɛ biara mfiri ne hɔ no, nanso wɔnom nnya mmoa biara no.

وَاِذْ نَجَّيْنٰكُمْ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ يَسُوْمُوْنَكُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِ يُذَبِّحُوْنَ اَبْنَآءَكُمْ وَ

**50.** Na *monkae* berɛ a Yɛgyee mo firii Farao nkurɔfoɔ nsam no, na wɔnom de aniɛyaa a ɛnnyɛ koraa na ɛteetee mo,

يَسْتَحْيُونَ نِسَاءَكُمْ ۚ وَفِي ذَٰلِكُمْ بَلَاءٌ مِنْ رَبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٥٠﴾

wɔkunkum mo mma mmarima na wɔgyae mo mmaa ma wɔtena nkwa mu; na mo haw yi yɛɛ nsɔhwɛ kɛse a efiri mo Awurade no hɔ.

وَإِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ الْبَحْرَ فَأَنْجَيْنَاكُمْ وَأَغْرَقْنَا آلَ فِرْعَوْنَ وَأَنْتُمْ تَنْظُرُونَ ﴿٥١﴾

51. Na *monkae* berɛ a Yɛpae ɛpo no mu maa mo na Yɛgyee mo nkwa na Yɛmaa Farao nkurɔfoɔ no mem ɛpo no mu wɔ aberɛ a mode mo ani hwɛ wɔn no.

وَإِذْ وَعَدْنَا مُوسَىٰ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِهِ وَأَنْتُمْ ظَالِمُونَ ﴿٥٢﴾

52. Na *monkae* berɛ a Yɛhyɛɛ Mose bɔ *ɛfa* anadwo aduanan no ho; afei mokɔfaa nantwie ba som no wɔ aberɛ a na (Mose) nni hɔ, na moyɛɛ adebɔneyɔfoɔ.

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنْكُمْ مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٥٣﴾

53. Ɛno akyiri no, Yɛde mo bɔne kyɛɛ mo, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na ebia mobɛyɛ nnaasefoɔ.

وَإِذْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَالْفُرْقَانَ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿٥٤﴾

54. Na *monkae* berɛ a Yɛmaa Mose Nwoma no ɛne Nyiyimu no, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛnya kwankyerɛ no.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ إِنَّكُمْ ظَلَمْتُمْ أَنْفُسَكُمْ بِاتِّخَاذِكُمُ الْعِجْلَ فَتُوبُوا إِلَىٰ بَارِئِكُمْ فَاقْتُلُوا أَنْفُسَكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَكُمْ عِنْدَ بَارِئِكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۚ إِنَّهُ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿٥٥﴾

55. Na *monkae* berɛ a Mose ka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ no sɛ: 'O me nkurɔfoɔ, ampa ara sɛ moayɔ bɔne atia mo ankasa mo ho sɛ mofaa nantwie ba som no; enti monane mo ho nkɔ mo Yɛfoɔ no hɔ, na monkumkum mo ho; ɛno ne deɛ ɛyɛ ma mo paa wɔ mo Yɛfoɔ no anim.' Na afei Ɔde ntimmɔborɔ baa mo nkyɛn. Esi pi sɛ, Ɔno deɛ Ɔtaa de ntimmɔborɔ dane Ne ho ma Ne nkoa na Ɔyɛ mmɔborɔhunufoɔ.

وَإِذْ قُلْتُمْ يَا مُوسَىٰ لَنْ نُؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى اللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْكُمُ الصَّاعِقَةُ وَأَنْتُمْ تَنْظُرُونَ ﴿٥٦﴾

56. Na *monkae* berɛ a mokaa sɛ: 'O Mose, yɛnnye wo nni kwan biara so da kɔpem sɛ yɛbɛhunu Allah anim ne anim;' ɛno na agradaa ayerɛmoo bɔfaa mo so wɔ aberɛ a na mo ani gu so rehwɛ no.

ثُمَّ بَعَثْنَاكُمْ مِنْ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٥٧﴾

57. Afei Yɛmaa mo so wɔ mo wuo no akyi, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛyɛ nnaasefoɔ.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْغَمَامَ وَأَنْزَلْنَا عَلَيْكُمُ الْمَنَّ وَالسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ ۖ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِنْ كَانُوا أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٥٨﴾

58. Na Yɛmaa mmurunkum no yɛɛ nwunu wɔ mo so, na Yɛsanee Manna ne Salwaa maa mo, na Yɛkaa sɛ: 'Moni nnepa a Yɛde abɔ mo akɔnhoma no.' Na ɛnnyɛ Yɛn na wɔyɔɔ bɔne tiaa Yɛn, mmom wɔyɔɔ bɔne tiaa wɔn ankasa ho.

**59. Na *monkae* berɛ a Yɛkaa sɛ: 'Monhyɛne saa akuraa yi mu na moni emu biribiara nkɔpem bea a mopɛ biara - dodoɔ biara; na monhyɛne aponnwa no mu ahobraseɛ mu na monka sɛ: '*Nyankopɔn* fa yɛn bɔne kyɛ yɛn.' Yɛde mo bɔne bɛkyɛ mo na Yɛde bi bɛka ho ama wɔnom a wɔyɔ papa.**

وَإِذْ قُلْنَا ادْخُلُوْا هٰذِهِ الْقَرْيَةَ فَكُلُوْا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَّادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَّقُوْلُوْا حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطٰيٰكُمْ وَسَنَزِيْدُ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٥٩﴾

**60. Adebɔneyɔfoɔ no sesaa asɛm no kaa asɛm a ɛnnyɛ deɛ wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ wɔnka no. Enti Yɛsomaa asotwe firii ɛsoro baa adebɔneyɔfoɔ no so, efirisɛ wɔyɛɛ asobrakyefoɔ.**

فَبَدَّلَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا قَوْلًا غَيْرَ الَّذِيْ قِيْلَ لَهُمْ فَاَنْزَلْنَا عَلَى الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا رِجْزًا مِّنَ السَّمَآءِ بِمَا كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ﴿٦٠﴾

**R. 7.**

**61. Na *kae* berɛ a Mose bɔɔ mpaeɛ hwehwɛɛ nsuo maa ne nkurɔfoɔ no, na Yɛkaa sɛ: 'Fa w'abaa no bɔ botan no mu,' nsuniwa dummienu puiepuie punkum firii mu, *sɛdeɛ ɛbɛyɔ na* abusua biara ahunu n'anomeɛ, 'Monidi na monom mfiri adeɛ a Allah de abɔ mo akɔnhoma no mu, na mma monnyɔ awurukadeɛ wɔ asaase no mu, nnyɛ basabasa wɔ mu.'**

وَإِذِ اسْتَسْقٰى مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ فَقُلْنَا اضْرِبْ بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۭ فَانْفَجَرَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۭ قَدْ عَلِمَ كُلُّ اُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۭ كُلُوْا وَاشْرَبُوْا مِنْ رِّزْقِ اللّٰهِ وَلَا تَعْثَوْا فِى الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿٦١﴾

**62. Na *kae* berɛ a mokaa sɛ: 'O Mose, ɛyɛ den ara a yɛn bo nwo aduane korɔ no so da; enti bɔ w'Awurade no mpaeɛ ma yɛn, sedeɛ ɛbɛyɔ na Ɔbɛma afifideɛ ahoroɔ a asaase tumi fifire no bi apuiepuie ama yɛn - ɛyɛ ne nhahan momono *nnuane*, ɛne ne kɔkumbannuadewa, ɛne ne hwiit-atokoɔ, ɛne n'adua ahoroɔ, ɛne ne gyeene ahoroɔ.' Ɔkaa sɛ: 'Enti mode deɛ ɛyɛ no bɛsesa agye deɛ enni mu no? Monkɔ aseɛ hɔ kuro no bi mu, ɛhɔ na mobɛnya deɛ mobisa no.' Na animguaseɛ ne ohia na ɛbobɔɔ wɔnom, na wɔtwetwee Allah abufuo: ɛbaa saa efirisɛ wɔpoo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, na *wɔpɛɛ sɛ* wɔkunkum Nkɔmhyɛfoɔ no wɔ aberɛ a wɔnni agyinasoɔ biara; ɛbaa saa efirisɛ wɔyɔɔ asobrakyeɛ na wɔyɔɔ bɔne nso.**

وَاِذْ قُلْتُمْ يٰمُوْسٰى لَنْ نَّصْبِرَ عَلٰى طَعَامٍ وَّاحِدٍ فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنْبِتُ الْاَرْضُ مِنْ بَقْلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَفُوْمِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۭ قَالَ اَتَسْتَبْدِلُوْنَ الَّذِيْ هُوَ اَدْنٰى بِالَّذِيْ هُوَ خَيْرٌ ۭ اِهْبِطُوْا مِصْرًا فَاِنَّ لَكُمْ مَّا سَاَلْتُمْ ۭ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَالْمَسْكَنَةُ ۤ وَبَآءُوْ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ ۭ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَيَقْتُلُوْنَ النَّبِيّٖنَ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۭ ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿٦٢﴾

**R. 8.**

**63. Ampa ara sɛ, Agyidifoɔ no, ne Yudafoɔ no, ne Akristofoɔ no, ne Sabianfoɔ no - ekuo yi mu biara, *obiara***

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَالَّذِيْنَ هَادُوْا وَالنَّصٰرٰى وَالصَّابِـِٕيْنَ مَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ

*a ofiri weinom mu,* nea ɔgye Allah di wɔ nokorɛ mu ne Ɛda a edi Akyire no, na ɔyɔ nneyɔɛɛ pa no - wɔbɛnya wɔn akatua wɔ wɔn Awurade hɔ, na suro biara nka wɔn, na wɔnni awerɛhoɔ nso.

الْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٣﴾

64. Na *kae* berɛ a Yɛgyee apam firii mo hɔ, na Yɛpagyaa Bepɔ no wɔ mo so, *kaa sɛ:* 'Monsɔ deɛ Yɛde ama mo no mu den, na monfa deɛ ɛwɔ mu nto mo adwene so sɛdeɛ ɛbɛyɔ na wɔbɛgye mo nkwa.'

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ الطُّورَ خُذُوا مَا آتَيْنَاكُمْ بِقُوَّةٍ وَاذْكُرُوا مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٦٤﴾

65. Afei modanee mo ho, wei akyi; na sɛ ɛnnyɛ Allah adom a ɛwɔ mo so ɛne Ne mmɔborɔhunu a, anka esi pi sɛ mobɛkɔ akɔka wɔnom a wɔahwere adeɛ no ho.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۖ فَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَكُنْتُمْ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦٥﴾

66. Esi pi sɛ, monim wɔn awieɛ, wɔnom a wɔyɔɔ bɔne wɔ mo mu wɔ Sabbat asɛm no ho. Enti Yɛsee wɔn sɛ: 'Monyɛ nkaatia a wɔasopa wɔn'.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ الَّذِينَ اعْتَدَوْا مِنْكُمْ فِي السَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ﴿٦٦﴾

67. Na Yɛyɛɛ no asuasɛm maa nkurɔfoɔ a wɔwɔ mmerɛ no so, ɛne nkurɔfoɔ a wɔbaa akyire no, na ɛyɛ afotusɛm ma nkurɔfoɔ a wɔsuro Nyankopɔn.

فَجَعَلْنَاهَا نَكَالًا لِمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِلْمُتَّقِينَ ﴿٦٧﴾

68. Na *kae* berɛ a Mose ka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ sɛ: 'Allah hyɛ mo sɛ monkum nantwie bereɛ bi.' Wɔkaa sɛ: 'Ana woredi yen ho fɛw?' Ɔno nso kaa sɛ: 'Mehwehwɛ dwane-kɔ-bea wɔ Allah nkyɛn afiri sɛ mɛkɔ akɔka wɔnom a wɔnnim hwee no ho.'

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَنْ تَذْبَحُوا بَقَرَةً ۖ قَالُوا أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ۖ قَالَ أَعُوذُ بِاللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٦٨﴾

69. Wɔnom kaa sɛ: 'Bɔ w'Awurade no mpaeɛ ma yen ama Wama no ada adi pefee ama yeahunu sɛdeɛ ɛsi teɛ.' Ɔbuaae sɛ: 'Onyankopɔn se, ɛyɛ nantwi-bereɛ, ɛno a ɛmmɔɔ adada, ɛno a ɛnsua nso, wanyini awie a ɛda mmienu yi ntɛm afei monyɔ deɛ wɔahyɛ mo no.'

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَنَا مَا هِيَ ۚ قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَا فَارِضٌ وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌ بَيْنَ ذَٰلِكَ ۖ فَافْعَلُوا مَا تُؤْمَرُونَ ﴿٦٩﴾

70. Wɔkaa sɛ: 'Bɔ w'Awurade no mpaeɛ ma yen, ama Wama no ada adi pefee ama yeahunu sɛdeɛ ne honam ani su teɛ. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ: 'Onyankopɔn se, ɛyɛ nantwi-bereɛ a ne honam ani da sɛ akokɔ saadeɛ a ne su adi sonn a ɛho teɛ, na obiara a ɔbɛhwɛ anigye ho.'

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَنَا مَا لَوْنُهَا ۚ قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَاءُ فَاقِعٌ لَوْنُهَا تَسُرُّ النَّاظِرِينَ ﴿٧٠﴾

**71.** Wɔkaa sɛ: 'Bɔ w'Awurade no mpaeɛ ma yɛn ama yɛahunu sɛdeɛ ɛteɛ paa, efirisɛ saa nantwi-bereɛ no a ɛte saa no nyinaa sesɛ ma yɛn: na sɛ ɛyɛ Allah pɛ a yɛbɛnya kwankyerɛ'.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ إِنَّ الْبَقَرَ تَشَابَهَ عَلَيْنَا وَإِنَّا إِن شَاءَ اللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Ɔkaa sɛ: 'Onyankopɔn se, ɛyɛ nantwi-bereɛ a wɔmfaa no ntutuu fɔm mmaa no ngooeɛ, na wɔmfa no nnguguu afuo so nsuo; nkekaawa biara nni ne ho, ne honam ani su bom fua.' Wɔkaa sɛ, 'Seisei na wode nokorɛ no aba.' Na afei wɔkum no wɔ aberɛ a na anka ɛmmɛn sɛ wɔbɛyɔ saa.

قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ الْأَرْضَ وَلَا تَسْقِي الْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا قَالُوا الْآنَ جِئْتَ بِالْحَقِّ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا يَفْعَلُونَ ﴿٧٢﴾

### R.9.

**73.** Na *kae* berɛ a mokum onipa bi na mo adwene nnyɛ koro wɔ ne ho no; na Allah bɛyi deɛ mode sie no adi ama no abetɔ dwa.

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادَّارَأْتُمْ فِيهَا وَاللَّهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Na Yɛkaa sɛ: 'Mommɔ (owudifoɔ) no. *Monfa bɔne a wayɔ atia owufoɔ no* fa bi mmɔ (owudifoɔ) no.' Saa na Allah ma owufoɔ no nkwa na Ɔkyerɛ mo Ne Nsɛnkyerɛnneɛ no sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛte aseɛ.

فَقُلْنَا اضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا كَذَلِكَ يُحْيِي اللَّهُ الْمَوْتَى وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Afei mo akoma bɛyɛɛ denden-den *asɛm* wei akyi, kɔpem sɛ ɛbɛyɛɛ te sɛ abɔɔ anaa deɛ ɛyɛ den kyɛn saa; efirisɛ abɔɔ mpo, ebi wɔ hɔ a asutene puie firi emu tene, na ebi nso wɔ hɔ a edwidwa gu ma nsuo tene firi emu. Na ampa ara sɛ, ebi wɔ hɔ a wɔyɛ ahobraseɛ ɛnam Allah ho suro nti. Na Allah mmuu N'ani nguu deɛ moyɔ so.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّن بَعْدِ ذَلِكَ فَهِيَ كَالْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً وَإِنَّ مِنَ الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ الْأَنْهَارُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ الْمَاءُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ اللَّهِ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ana moanya anidasoɔ sɛ wɔbɛgye mo adi, wɔ abere a wɔn mu kyɛfa no bi ate Allah asɛm no na wɔate aseɛ no akyi, na afei wɔboapa adane-dane no, na wɔnim paa nso.

أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَامَ اللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُ مِن بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Na sɛ wɔhyia wɔnom a wɔagye adi no a wɔka sɛ: 'Yɛgye di,' na sɛ wɔkɔ hyia wɔn ho wɔn ho wɔ kokoa mu a, wɔka sɛ: 'Ana moabɔ wɔn amanneɛ a ɛfa deɛ Allah abue so akyerɛ mo no,

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوا أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ

sɛdeɛ ɛbɛyɔ na wɔne mo de bɛgye akyinnyeɛ wɔ mo Awurade no anim? So monnte aseɛ anaa?'

لِيُحَآجُّوْكُمْ بِهٖ عِنْدَ رَبِّكُمْ ۭ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ۝٧٧

**78.** Ana wɔnnim sɛ Allah nim deɛ wɔde sie ne deɛ wɔde to dwa no?

اَوَلَا يَعْلَمُوْنَ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ۝٧٨

**79.** Na wɔnom bi nnim hwee; wɔnnim Nwoma no gyesɛ wɔn ankasa tiri mu nsusuiɛ a ɛnnyɛ nokorɛ, na wɔnnyɛ hwee gyesɛ tirimubɔ nkoaa.

وَمِنْهُمْ اُمِّيُّوْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ الْكِتٰبَ اِلَّآ اَمَانِيَّ وَاِنْ هُمْ اِلَّا يَظُنُّوْنَ ۝٧٩

**80.** Enti, nnome nka wɔnom a wɔde wɔn ankasa nsa twerɛ Nwoma no, na afei wɔka sɛ: 'Wei firi Allah hɔ', ama wɔnam so atɔn agye ɛbo ketewaa bi. Enti nnome nka wɔn ɛnam deɛ wɔn nsa atwerɛ no nti, na nnome nka wɔn ɛnam deɛ wɔnya firi emu no nti.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ يَكْتُبُوْنَ الْكِتٰبَ بِاَيْدِيْهِمْ ثُمَّ يَقُوْلُوْنَ هٰذَا مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ لِيَشْتَرُوْا بِهٖ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۭ فَوَيْلٌ لَّهُمْ مِّمَّا كَتَبَتْ اَيْدِيْهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُمْ مِّمَّا يَكْسِبُوْنَ ۝٨٠

**81.** Na wɔka sɛ: 'Egya no nka yɛn gyesɛ nna a wokan a ɛyɛ ketewaa bi; Ka sɛ: 'So moagye bɔhyɛ afiri Allah hɔ? Ɛnneɛ, Allah mmu Ne bɔhyɛ so da. Anaasɛ moka adeɛ a monnim to Allah so?'

وَقَالُوْا لَنْ تَمَسَّنَا النَّارُ اِلَّآ اَيَّامًا مَّعْدُوْدَةً ۭ قُلْ اَتَّخَذْتُمْ عِنْدَ اللّٰهِ عَهْدًا فَلَنْ يُّخْلِفَ اللّٰهُ عَهْدَهٗٓ اَمْ تَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ۝٨١

**82.** *Ɛnte saa,* mmom,obiara a ɔbɛyɔ bɔne, na n'amumuyɔ no bɛtwa ne ho ahyia no, weinom saa na wɔyɛ Egya no mu tefoɔ; Ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.

بَلٰى مَنْ كَسَبَ سَيِّئَةً وَّاَحَاطَتْ بِهٖ خَطِيْٓئَتُهٗ فَاُولٰۗىِٕكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ۝٨٢

**83.** Na wɔnom a wɔgyedie na wɔyɔ nnwuma pa no - weinom saa na wɔbɛtena Aheman Turo no mu; ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ اُولٰۗىِٕكَ اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ۝٨٣

## R.10.

**84.** Na *kae* berɛ a Yɛgyee apam firii Israelmma no hɔ: *ɛno ne sɛ* 'Mma monnsom biribiara gyesɛ Allah nkoaa na monyɔ ayɛmyie ma mo awofoɔ ɛne mo abusuafoɔ, ɛne nnyanka ne ahiafoɔ, na monka deɛ ɛyɛ nkyerɛ nnipa, na monyɔ Asɔre no na montua Zakaat no; afei modanee mo ho animtia so gyesɛ mo mu kakraa bi, na mobɛyeɛ atuatefoɔ.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَ بَنِيْٓ اِسْرَاۗءِيْلَ لَا تَعْبُدُوْنَ اِلَّا اللّٰهَ ۣ وَبِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَانًا وَّذِي الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنِ وَقُوْلُوْا لِلنَّاسِ حُسْنًا وَّاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ ۭ ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْكُمْ وَاَنْتُمْ مُّعْرِضُوْنَ ۝٨٤

**85.** Na *kae* berε a Yεgyee apam firii mo hɔ sε; 'Mma monnka mo ho mmogya nngu; nanso mma mo mpam mo nkurɔfoɔ no bi mfiri mo afie mu, na mogye too mu; na mo ankasa moyε εho adansedifoɔ.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ دِمَاءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُونَ أَنْفُسَكُمْ مِنْ دِيَارِكُمْ ثُمَّ أَقْرَرْتُمْ وَأَنْتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Nanso, mo ara mone nkurɔfoɔ no a mokunkum mo nuanom, na mopam mo nkurɔfoɔ no mu binom firii wɔn afie mu, na moboaboa mo ho mo ho de bɔne ne amumuyɔ tia wɔn. Na sε wɔba mo hɔ sε nkurɔfoɔ a wɔafa wɔn nnɔmum nso a, motua wɔn ho aboadeε gye wɔn, wɔ aberε a tu a motu wɔn no tia mmra ma mo. Ana mogye Nwoma no fa bi di na motia εfa bi nso? Ɛno nti akatua biara nni hɔ mma mo mu nkurɔfoɔ a wɔyɔ saa no, gyesε animguaseε nkoaa na εbεba wɔn so wɔ nkwa yi mu; na Atemmu Da no nso wɔbεka wɔn akɔ asotwe a emu yε den paa no mu; Na ampa ara sε Allah, Ɔmmuu N'ani nguu deε moyɔ so.

ثُمَّ أَنْتُمْ هَٰؤُلَاءِ تَقْتُلُونَ أَنْفُسَكُمْ وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا مِنْكُمْ مِنْ دِيَارِهِمْ تَظَاهَرُونَ عَلَيْهِمْ بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَإِنْ يَأْتُوكُمْ أُسَارَىٰ تُفَادُوهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ الْكِتَابِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ ۚ فَمَا جَزَاءُ مَنْ يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنْكُمْ إِلَّا خِزْيٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰ أَشَدِّ الْعَذَابِ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔapε ewiase nkwa yi akyεn Daankwamma no. Enti wɔmma wɔn asotwe no mu nnyε hare mma wɔn, nanso wɔmmoa wɔn wɔ kwan biara so.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْصَرُونَ ﴿٨٧﴾

## R.11.

**88.** Na ampa ara sε, Yεmaa Mose Nwoma no na Yεmaa Asomafoɔ dii n'akyi tiatiaa n'anamɔn mu; na Yesu, Maria ba no nso Yεmaa no Nsεnkyerεnneε ahoroɔ a εda adi, na Yεde Honhom kronkron no hyεε no den. Enti mmerε biara a Ɔsomafoɔ bi bεba mo mu na ɔde adeε a mo ankasa mompε bεba no, na moayε ahomemasoɔ, na moabɔ ebinom trɔ na moakunkum ebinom nso?

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَقَفَّيْنَا مِنْ بَعْدِهِ بِالرُّسُلِ ۖ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا جَاءَكُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا تَهْوَىٰ أَنْفُسُكُمُ اسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Wɔkaa sε: '*Yεn deε* wɔde nkataho adura y'akoma ho.' Ɛnte saa na mmom Allah adome wɔn εnam wɔn ntiaeε nti. Ketewaa bi ne deε wɔgye die.

وَقَالُوا قُلُوبُنَا غُلْفٌ ۚ بَلْ لَعَنَهُمُ اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

**90. Na mmerɛ a Nwoma firii wɔn Awurade hɔ baa wɔn hɔ no, a ɛhyɛ deɛ ɛwɔ wɔn nkyɛn no ma no, na wei ansa no, na wɔbɔ mpaeɛ hwehwɛ nkunimdie wɔ atiafoɔ no so - nanso berɛ a deɛ wɔnim no baa wɔn nkyɛn no, ɛyɛ adeɛ a wɔnim *dada* no, wɔpooe. Enti Allah nnome nka atiafoɔ no.**

وَلَمَّا جَآءَهُمْ كِتٰبٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ ۙ وَكَانُوْا مِنْ قَبْلُ يَسْتَفْتِحُوْنَ عَلَى الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۚ فَلَمَّا جَآءَهُمْ مَّا عَرَفُوْا كَفَرُوْا بِهٖ ۫ فَلَعْنَةُ اللّٰهِ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٩٠﴾

**91. Bɔne ne deɛ wɔatɔn wɔn akra agyeɛ no; sɛ wɔatia adeɛ a Allah ayi aba no, wɔwɔ ɛho ahoɔyaa sɛ Allah asane N'adom agu nea Ɔpɛ biara so wɔ Ne nkoa no mu. Enti wɔtwetwee abufuhyeɛ a ɛda abufuhyeɛ so maa wɔn ho; na animguaseɛ asotwe da hɔ ma atiafoɔ no.**

بِئْسَمَا اشْتَرَوْا بِهٖٓ اَنْفُسَهُمْ اَنْ يَّكْفُرُوْا بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ بَغْيًا اَنْ يُّنَزِّلَ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ۚ فَبَآءُوْ بِغَضَبٍ عَلٰى غَضَبٍ ۗ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿٩١﴾

**92. Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ: 'Monye deɛ Allah asane aba no ni a,' deɛ wɔka ne sɛ: 'Yɛgye deɛ Allah asane ama yɛn no di;' nanso wɔtia deɛ wɔasoma aba akyire no, wɔ aberɛ a ɛno ne Nokorɛ no a ɛhyɛ deɛ ɛwɔ wɔn nkyɛn ma no. Ka sɛ: 'Ɛnneɛ adɛn na mopɛɛ sɛ mobɛkunkum Allah Nkɔmhyɛfoɔ no mmerɛ a edi kan no mu, sɛ moyɛ agyidifoɔ *ampa* a?'**

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ اٰمِنُوْا بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ قَالُوْا نُؤْمِنُ بِمَآ اُنْزِلَ عَلَيْنَا وَيَكْفُرُوْنَ بِمَا وَرَآءَهٗ ۗ وَهُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَهُمْ ۗ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُوْنَ اَنْۢبِيَآءَ اللّٰهِ مِنْ قَبْلُ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩٢﴾

**93. Na Mose de Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi pefee baa mo hɔ, nanso afei mofaa nantwie ba no som no wɔ n'akyi, na moyɛɛ adebɔneyɔfoɔ.**

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ مُّوْسٰى بِالْبَيِّنٰتِ ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِهٖ وَاَنْتُمْ ظٰلِمُوْنَ ﴿٩٣﴾

**94. Na *kae* berɛ a Yɛgyee apam firii mo hɔ na Yɛpagyaa Bepɔ no wɔ mo atifi, *na Yɛsee mo sɛ*: 'Monsɔ deɛ Yɛde ama mo no mu den na montie;' wɔnom kaa sɛ: 'Yɛate na yɛayɛ asobrakyeɛ;' na nantwie ba no *ho dɔ* anonom wɔn akoma ɛnam wɔn ntiaeɛ nti. Ka sɛ: 'Bɔne ne deɛ mo gyidie no de hyɛ mo no, sɛ mowɔ gyidie ampa a!'**

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ الطُّوْرَ ۗ خُذُوْا مَآ اٰتَيْنٰكُمْ بِقُوَّةٍ وَّاسْمَعُوْا ۗ قَالُوْا سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا ۗ وَاُشْرِبُوْا فِيْ قُلُوْبِهِمُ الْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ ۗ قُلْ بِئْسَمَا يَاْمُرُكُمْ بِهٖٓ اِيْمَانُكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩٤﴾

**95. Ka sɛ: 'Sɛ Daankwamma dan no a ɛwɔ Allah hɔ no yɛ mo nkoaa mo dea, a nnipa nkaeɛ no nka ho deɛ a, ɛnneɛ mompene owuo so ma mo ho, sɛ moyɛ nokwafoɔ a!**

قُلْ اِنْ كَانَتْ لَكُمُ الدَّارُ الْاٰخِرَةُ عِنْدَ اللّٰهِ خَالِصَةً مِّنْ دُوْنِ النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Nanso wɔmmpɛ da ɛnam deɛ wɔnom ankasa nsa ayɔ adi wɔn anim kan no nti. Na Allah nim adebɔneyɔfoɔ no yie.

وَلَنْ يَّتَمَنَّوْهُ اَبَدًا بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ بِالظّٰلِمِيْنَ ٩٦

**97.** Na wobɛhunu wɔnom wɔ nnipa nyinaa mu sɛ wɔyɛ aniberefoɔ wɔ asetena yi mu, mpo, kyɛn abosomsomfoɔ no koraa. Wɔnom mu biara apɛdeɛ ne sɛ anka wɔbɛma no nkwa mfie apem, nanso, sɛ wɔde saa nkwa yi ma no mpo a enntumi ntwitwa nnye no wɔ asotwe no ho; na Allah hunu deɛ wɔyɔ nyinaa.

وَلَتَجِدَنَّهُمْ اَحْرَصَ النَّاسِ عَلٰى حَيٰوةٍ وَمِنَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا يَوَدُّ اَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ اَلْفَ سَنَةٍ وَمَا هُوَ بِمُزَحْزِحِهٖ مِنَ الْعَذَابِ اَنْ يُّعَمَّرَ وَاللّٰهُ بَصِيْرٌ بِمَا يَعْمَلُوْنَ ٩٧

**R. 12.**

**98.** Ka sɛ: 'Obiara a ɔyɛ tamfoɔ ma Gabriel no - efirisɛ ɔno na wama (yikyerɛ) no asane aba w'akoma so, ɛnam Allah tumi so, ɛno na ɛhyɛ deɛ edi n'anim kan no ma na ɛyɛ kwankyerɛ ne nsɛm-dɛ ma agyidifoɔ no -

قُلْ مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيْلَ فَاِنَّهٗ نَزَّلَهٗ عَلٰى قَلْبِكَ بِاِذْنِ اللّٰهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَهُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ٩٨

**99.** 'Obiara a ɔyɛ ɔtamfo ma Allah, ne Ne soro-abɔfoɔ no, ne N'Asomafoɔ no, ne Gabriel ne Mikael, ɛnneɛ, esi pi sɛ, Allah nso yɛ Ɔtamfo ma atiafoɔ no.'

مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّلّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَرُسُلِهٖ وَجِبْرِيْلَ وَمِيْكٰلَ فَاِنَّ اللّٰهَ عَدُوٌّ لِّلْكٰفِرِيْنَ ٩٩

**100.** Ampa ara sɛ, Yɛasane Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi pefee ama wo, na obiara nntia, ka wɔnom a wɔyɛ asoɔden no ho.

وَلَقَدْ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ وَمَا يَكْفُرُ بِهَآ اِلَّا الْفٰسِقُوْنَ ١٠٠

**101.** Adɛn! enti berɛ biara a wɔbɛpam apam bi no na nnipa no mu fa bi ato atwene nkyɛn? Mmom (deɛ ɛteɛ ne sɛ) wɔnom mu dodoɔ no ara nni gyidie.

اَوَكُلَّمَا عٰهَدُوْا عَهْدًا نَّبَذَهٗ فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ١٠١

**102.** Na seisei, berɛ a Ɔsomafoɔ afiri Allah hɔ aba wɔn nkyɛn, a ɔrehyɛ deɛ ɛwɔ wɔn hɔ no ma no, nnipa no a wɔmaa wɔn Nwoma no mu kyɛfa bi ato Allah Nwoma no atwene wɔn akyi, te sɛ deɛ wɔnnim (Nwoma no).

وَلَمَّا جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيْقٌ مِّنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ كِتٰبَ اللّٰهِ وَرَآءَ ظُهُوْرِهِمْ كَاَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ١٠٢

**103.** Na wɔnom afa kwan a adɔnyɔfoɔ *mmarima* no faa so wɔ Solomon ahennie mmerɛ no so. Na Solomon deɛ na ɔnnyɛ otiafoɔ na mmom adɔnyɔfoɔ no na, na wɔyɛ atiafoɔ, wɔde nkontompo ne nnaadaa kyerɛkyerɛ nnipa no. Na

وَاتَّبَعُوْا مَا تَتْلُوا الشَّيٰطِيْنُ عَلٰى مُلْكِ سُلَيْمٰنَ وَمَا كَفَرَ سُلَيْمٰنُ وَلٰكِنَّ الشَّيٰطِيْنَ كَفَرُوْا يُعَلِّمُوْنَ النَّاسَ السِّحْرَ وَمَآ اُنْزِلَ عَلَى الْمَلَكَيْنِ

*wɔdi* deɛ wɔyi maa abɔfoɔ mmienu wɔ Babel no akyi, Haaruut ne Maaruut no. Nanso weinom mmienu annkyerɛkyerɛ obiara kɔpem sɛ wɔkaa sɛ: 'Yɛyɛ nsɔhwɛ kɛkɛ nti mma monntia.' Enti nnipa sua firii wɔn hɔ, adeɛ a wɔde paepae ɔbarima ne ne yere ntɛm, nanso wɔnom amfa adeɛ wei anha obiara gyesɛ egyina Allah ahyɛdeɛ so; wei nkamfua, saa nkurɔfoɔ yi resua adeɛ a ɛbɛha wɔnom ankasa, a ɛnnyɛ papa biara mma wɔn. Na wɔnom ahunu pefee sɛ obiara a ɔbɛdi adeɛ wei ho dwa no, ɔnni kyɛfa biara wɔ papa mu Daankwamma; na esi pi sɛ, bɔne ne deɛ wɔatɔn wɔn akra ama no; sɛ anka wɔnim a.

بِبَابِلَ هَارُوتَ وَمَارُوتَ ۚ وَمَا
يُعَلِّمَانِ مِنْ أَحَدٍ حَتَّىٰ يَقُولَا إِنَّمَا
نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ۖ فَيَتَعَلَّمُونَ
مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِ بَيْنَ الْمَرْءِ
وَزَوْجِهِ ۚ وَمَا هُمْ بِضَارِّينَ بِهِ مِنْ أَحَدٍ
إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَيَتَعَلَّمُونَ مَا يَضُرُّهُمْ
وَلَا يَنْفَعُهُمْ ۚ وَلَقَدْ عَلِمُوا لَمَنِ اشْتَرَاهُ
مَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ ۚ وَلَبِئْسَ
مَا شَرَوْا بِهِ أَنْفُسَهُمْ ۚ لَوْ كَانُوا
يَعْلَمُونَ ﴿١٠٣﴾

104. Na sɛ wɔgye dii, na wɔyɔɔ tenenee a anka akatua a efiri Allah hɔ yɛ, mmom, sɛ na wɔnim a!

وَلَوْ أَنَّهُمْ آمَنُوا وَاتَّقَوْا لَمَثُوبَةٌ
مِنْ عِنْدِ اللَّهِ خَيْرٌ ۖ لَوْ كَانُوا
يَعْلَمُونَ ﴿١٠٤﴾

١٢ ع ٧ ١٢

R.13.

105. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monnka 'Raa'inaa', mmom monka sɛ, 'Unzurnaa', na monyɛ aso na montie. Na atiafoɔ no deɛ asotwe yaaya na ɛda hɔ ma wɔn.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَقُولُوا رَاعِنَا
وَقُولُوا انْظُرْنَا وَاسْمَعُوا ۗ وَلِلْكَافِرِينَ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٥﴾

106. Wɔnom a wɔfiri Nwoma Nkurɔfoɔ no mu a wɔatia no ne abosomsomfoɔ no mpɛ da sɛ papa bi bɛsane afiri mo Awurade no hɔ aba ama mo, nanso Allah sa mu yi N'ahummɔborɔ ma obiara a Ɔpɛ; na Allah na Ɔwɔ adom a ɛyɛ kɛse boro so.

مَا يَوَدُّ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ
وَلَا الْمُشْرِكِينَ أَنْ يُنَزَّلَ عَلَيْكُمْ مِنْ خَيْرٍ
مِنْ رَبِّكُمْ ۗ وَاللَّهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِ
مَنْ يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿١٠٦﴾

107. Nsɛnkyerɛnneɛ biara a Yɛbɛtwa mu anaasɛ Yɛbɛma awerɛfire aba ho no, Yɛde deɛ ɛyɛ kyɛn no ba anaasɛ deɛ ɛte saa ara pɛ. Ana wonnim sɛ Allah wɔ tumi sɛ Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ nyinaa?

مَا نَنْسَخْ مِنْ آيَةٍ أَوْ نُنْسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ
مِنْهَا أَوْ مِثْلِهَا ۗ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ
كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٧﴾

108. Ana wonnim sɛ ɛsoro ahorоɔ no ne asaase no so ahennie nyinaa yɛ Allah nkoaa dea? Na monni banbɔfoɔ ne ɔboafoɔ nkwati Allah.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ
وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Anaasɛ mopɛ sɛ mobisabisa Ɔsomafoɔ no a wɔasoma no wɔ mo nkyɛn no nsɛm sɛdeɛ wɔbisabisaa Mose nsɛm kanee no? Na obiara a ɔbɛsesa agye ntiaeɛ na ɔde gyidie ama no, esi pi sɛ wayera kwan tenenee no koraa.

أَمْ تُرِيدُونَ أَنْ تَسْأَلُوا رَسُولَكُمْ كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِنْ قَبْلُ ۗ وَمَنْ يَتَبَدَّلِ الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿١٠٩﴾

**110.** Nwoma Nkurɔfoɔ no mu pii, deɛ wɔpɛ ara ne sɛ anka wɔbɛdane mo, mo gyidie yi akyi, ama moayɛ atiafoɔ, ɛnam anibereberɛɛ a ɛwɔ wɔn ankasa mu nti, wɔ aberɛ a nokorɛ no ada adie ama wɔn no nyinaa akyi. Nanso fa kyɛ *wɔn*, na dane *wo ho* firi wɔn ho kɔpem sɛ Allah de N'atɛmmuo bɛba. Ampa ara sɛ Allah wɔ tumi sɛ Ɔyɔ adeɛ a Ɔpɛ nyinaa.

وَدَّ كَثِيرٌ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَوْ يَرُدُّونَكُمْ مِنْ بَعْدِ إِيمَانِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِنْ عِنْدِ أَنْفُسِهِمْ مِنْ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْحَقُّ ۖ فَاعْفُوا وَاصْفَحُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ بِأَمْرِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Na monyɔ Asɔreyɔ no yie, na montua Zakaat no; na papa biara a mobɛyɔ de adi mo anim kan ama mo ankasa mo ho no, mobɛkɔ akɔto no wɔ Allah hɔ: ampa ara sɛ, Allah hunu deɛ moyɔ nyinaa.

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا لِأَنْفُسِكُمْ مِنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِنْدَ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١١﴾

**112.** Na wɔka sɛ: 'Obiara nntumi nnhyɛne Ɛsoro Aheman no mu gyesɛ ɔyɛ Yudani anaasɛ Kristoni.' Wei yɛ wɔnom ankasa apɛdeɛ hunu. Ka sɛ, 'Monfa mo adansedie mmra sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.'

وَقَالُوا لَنْ يَدْخُلَ الْجَنَّةَ إِلَّا مَنْ كَانَ هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ ۗ تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ ۗ قُلْ هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** Ɛnte saa, mmom, obiara a ɔbɛbrɛ ne ho ase buroburoburo ama Allah wɔ aberɛ a ɔwɔ suban a edi mu no, ɔbɛnya n'akatua wɔ n'Awurade hɔ. Suro biara mma wɔn so, na wɔnni awerɛhoɔ nso.

بَلَىٰ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَلَهُ أَجْرُهُ عِنْدَ رَبِّهِ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١١٣﴾

R. 14.

**114.** Na Yudafoɔ no ka sɛ, 'Akristofoɔ no nnyina hwee so'; na Akristofoɔ no nso ka sɛ, 'Yudafoɔ no nnyina hwee so'; wɔ aberɛ a *akuo mmienu yi* Nwoma *korɔ* no ara na wɔkan. Mpo wɔnom a wɔnni nimdeɛ no, saa ara na wɔkaaeɛ, te sɛ wɔn asɛm no ara. Enti Allah bɛbu wɔn ntɛm atɛn wɔ Owu-sɔre Da no, wɔ adeɛ a na wɔbɔ wɔn ho abira no mu.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ لَيْسَتِ النَّصَارَىٰ عَلَىٰ شَيْءٍ وَقَالَتِ النَّصَارَىٰ لَيْسَتِ الْيَهُودُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُمْ يَتْلُونَ الْكِتَابَ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَاللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١١٤﴾

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ مَّنَعَ مَسٰجِدَ اللّٰهِ أَنْ يُّذْكَرَ فِيْهَا اسْمُهٗ وَسَعٰى فِيْ خَرَابِهَا ۚ أُولٰٓئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ أَنْ يَّدْخُلُوْهَآ إِلَّا خَآئِفِيْنَ ۚ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ وَّلَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١١٥﴾

115. Na hwan na ɔyɛ mimdifoɔ ɔdebɔneyɔfoɔ kyɛn nea ɔsi ho kwan sɛ wɔbɛtontom Allah din wɔ Allah asɔrefie ahoroɔ no mu, na ɔhwehwɛ ne sɛeɛ *nkoaa* no? Ɛnnyɛ mma saa nkurɔfoɔ weinom sɛ wɔbɛhyɛne emu gyesɛ wɔ suro mu. Animguaseɛ na ɛda hɔ ma wɔnom wɔ ewiase yi mu; na asotwe kɛseɛ na ɛwɔ hɔ ma wɔn *nkwa a* edi akyire no mu.

وَلِلّٰهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ۚ فَأَيْنَمَا تُوَلُّوْا فَثَمَّ وَجْهُ اللّٰهِ ۚ إِنَّ اللّٰهَ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿١١٦﴾

116. Allah na apuieɛ ne atɔeɛ yɛ Ne dea; enti baabiara a mobɛdane mo ho akyerɛ no, Allah anim wɔ hɔ. Ampa ara sɛ, Allah adom dɔɔso na Ɔnim adeɛ nyinaa.

وَقَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا ۙ سُبْحٰنَهٗ ۚ بَلْ لَّهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ كُلٌّ لَّهٗ قٰنِتُوْنَ ﴿١١٧﴾

117. Na wɔka sɛ, 'Allah afa ɔba *ama Ne ho*.' Ɔkronkronni ne Ɔno *nkoaa*! Ente saa, mmom biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu yɛ Ne dea. Ɔno na ne nyinaa yɛ sotie ma No.

بَدِيْعُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَإِذَا قَضٰٓى أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُوْلُ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿١١٨﴾

118. Ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no Mfitiasefoɔ no. Sɛ Ɔhyɛ sɛ adeɛ biara mmra a, deɛ Ɔka ara ne sɛ, 'Ɛnyɛ!' na ayɛ.

وَقَالَ الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا اللّٰهُ أَوْ تَأْتِيْنَآ اٰيَةٌ ۚ كَذٰلِكَ قَالَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ تَشَابَهَتْ قُلُوْبُهُمْ ۚ قَدْ بَيَّنَّا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ﴿١١٩﴾

119. Na nkurɔfoɔ no a wɔnni nimdeɛ no ka sɛ, 'Adɛn nti na Allah nnkasa nnkyerɛ yɛn, anaasɛ Nsɛnkyerɛnneɛ biara mma yɛn hɔ?' Saa ara na nkurɔfoɔ no a wɔdii wɔn anim kan no kaa wɔn asɛm no bi pɛ. Wɔn akoma no asɛ. Ampa ara sɛ Yɛama Nsɛnkye-rɛnneɛ no ada adi ama nnipa a wɔgye di dendenden no.

إِنَّآ أَرْسَلْنٰكَ بِالْحَقِّ بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا ۙ وَّلَا تُسْئَلُ عَنْ أَصْحٰبِ الْجَحِيْمِ ﴿١٢٠﴾

120. Yɛde Nokorɛ no asoma wo sɛ Sɛmmɔdɛ-Bɔfoɔ ne Kɔkɔbɔfoɔ. Na wɔmmisa wo Egya-mu-tefoɔ no ho asɛm biara.

وَلَنْ تَرْضٰى عَنْكَ الْيَهُوْدُ وَلَا النَّصٰرٰى حَتّٰى تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ ۚ قُلْ إِنَّ هُدَى اللّٰهِ هُوَ الْهُدٰى ۚ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُمْ بَعْدَ الَّذِيْ جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿١٢١﴾

121. Na Yudafoɔ no ani nnye wo ho wɔ kwan biara so, saa ara na Akristofoɔ no nso ani nnye wo ho, gyesɛ wodi wɔn gyidie no akyi. Ka sɛ, 'Esi pi sɛ, Allah kwankyerɛ nkoaa ne kwankyerɛ no.' Na sɛ wokɔdii wɔn apɛdeɛ bɔne no akyi a, nimdeɛ a aba wo so no akyi a, anka wonnya adamfoɔ anaa ɔboafoɔ biara mfiri Allah hɔ.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَتْلُوْنَهٗ حَقَّ تِلَاوَتِهٖ ۚ أُولٰٓئِكَ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ ۚ وَمَنْ يَّكْفُرْ بِهٖ فَأُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿١٢٢﴾

122. Nkurɔfoɔ no a Yɛama wɔn Nwoma no di akyire sɛdeɛ ɛfata sɛ wɔdi akyire; Ɛyɛ weinom saa na wɔgye die. Na obiara a ɔnnye nnie no, weinom ne nkurɔfoɔ a wɔahwere adeɛ no.

## R. 15.

123. O mo Israelmma! monkae M'adom a Mede adom mo no, na Me na Mekrɔn mo wɔ nnipa nyinaa so.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٣

124. Na monsuro ɛda no a ɔkra biara nntumi nnhyɛ ɔkra biara anan mu wɔ biribiara ho no na wɔnnye aboadeɛ biara nntom mfiri ne hɔ no, na ka-ma biara ho mma mfasoɔ mma no na wɔnnya mmoa biara nso no.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا تَنفَعُهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ١٢٤

125. Na *kae* berɛ a Abraham, n'Awurade de ahyɛdeɛ bi sɔɔ no hwɛɛɛɛ na ɔhyɛɛ no ma no. Ɔkaa sɛ, 'Mɛyɛ wo kandini ama adasamma.' Abraham bisaa sɛ, 'Ɛne m'asefoɔ nso?' Ɔkaa sɛ, 'Me deɛ M'apam no nna hɔ mma abɔneyɔfoɔ no.'

وَإِذِ ٱبۡتَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٖ فَأَتَمَّهُنَّۖ قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامٗاۖ قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِيۖ قَالَ لَا يَنَالُ عَهۡدِي ٱلظَّٰلِمِينَ ١٢٥

126. Na *kae* berɛ a Yɛyɛɛ Efie no hyia-bea ne ntwitwagye-bea maa adasamma; na momfa Abraham bea no nyɛ Asɔreyɔ bea. Na Yɛhyɛɛ Abraham ne Ismael sɛ, 'Monte Me Fie no ho ma nkurɔfoɔ a wɔtwa ɛho kanko no, ne nkurɔfoɔ a wɔtu wɔn ho tena emu som no, ne nkurɔfoɔ a wɔbɔ wɔn mu ase na wɔde wɔn anim butu butu fɔm *wɔ Asɔreyɔ mu no.*

وَإِذۡ جَعَلۡنَا ٱلۡبَيۡتَ مَثَابَةٗ لِّلنَّاسِ وَأَمۡنٗا وَٱتَّخِذُواْ مِن مَّقَامِ إِبۡرَٰهِـۧمَ مُصَلّٗىۖ وَعَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلۡعَٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ١٢٦

127. Na *kae* berɛ a Abraham kaa sɛ, 'M'Awurade yɛ saa bea yi asom-dwoeɛ ne ntwitwagyeɛ kuro, na fa nnuaba bɔ emutefoɔ no akɔnhomma, wɔnom mu nkurɔfoɔ a wɔgye Allah die ne Ɛda a edi Akyire no,' Ɔkaa sɛ, 'Na nea ɔnnye nnie nso, Mɛma no mfasodeɛ mmerɛ kakraa bi, na afei Maka no akɔ Egya asotwe no mu, na ɛhɔ yɛ bea bɔne sɛ ɛbɛyɛ obi nkyi.'

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا بَلَدًا ءَامِنٗا وَٱرۡزُقۡ أَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ مَنۡ ءَامَنَ مِنۡهُم بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ قَالَ وَمَن كَفَرَ فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلٗا ثُمَّ أَضۡطَرُّهُۥٓ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٢٧

128. Na *kae* berɛ a Abraham ne Ismael maa Efie no afapem so *na wɔbɔɔ mpaeɛ sɛ,* 'Y'Awurade gye tom ma yɛn: ampa ara sɛ, Wo na Woyɛ Sɛntiefoɔ a Wonim biribiara.

وَإِذۡ يَرۡفَعُ إِبۡرَٰهِـۧمُ ٱلۡقَوَاعِدَ مِنَ ٱلۡبَيۡتِ وَإِسۡمَٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلۡ مِنَّآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٢٨

129. 'Y'Awurade ma yɛnyɛ ahobrasefoɔ ma Wo na ma y'asefoɔ nso nyɛ nkurɔfo-kuo a wɔayɛ ahobraseɛ ama Woɔ. Na kyerɛ yɛn yɛn som akwan nyinaa. Na fa ahummɔborɔ dane Wo ho bra yɛn so; efirisɛ Wo na Woyɛ Dane-woho-mani Mmɔborɔhunufoɔ.

رَبَّنَا وَٱجۡعَلۡنَا مُسۡلِمَيۡنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةٗ مُّسۡلِمَةٗ لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبۡ عَلَيۡنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٩

**130.** 'Y'Awurade, na yi Ɔsomafoɔ firi wɔn mu a ɔbɛkenkan Wo Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no akyerɛ wɔn, na wakyerɛ wɔn Nwoma no ne Nyansa no, na wate wɔn ho; ampa ara sɛ, Wo na Woyɛ Ɔtumfoɔ Nyansafoɔ no'.

رَبَّنَا وَابْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُوا عَلَيْهِمْ آيَاتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ١٣٠

ع ١٥ ٨ ١٥

**R. 16.**

**131.** Na hwan na ɔbɛdane ne ho afiri Abraham som no ho, gyesɛ deɛ ɔyɛ gyimifoɔ wɔ adwene mu? Ɔno na Yɛsaa mu yii no wɔ ewiase yi mu, na Akyire no nso, esi pi sɛ ɔbɛka ateneneefoɔ no ho.

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُ ۚ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ١٣١

**132.** Bere a n'Awurade ka kyerɛɛ no sɛ, 'Yɛ ahobraseɛ no,' ɔkaa sɛ, 'Mayɛ ahobraseɛ ama ewiase nyinaa Awurade no.'

إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ١٣٢

**133.** Saa ara na Abraham de kyerɛkyerɛɛ ne mma-mmarima - saa ara na Yakob nso - *ɔkaa sɛ,* 'O me mma, ampa ara sɛ Allah asa mu ayi saa som yi ama mo; enti momma owuo mmɛfa mo gyesɛ mmerɛ a moayɛ ahobraseɛ.'

وَوَصَّىٰ بِهَا إِبْرَاهِيمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَا بَنِيَّ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ لَكُمُ الدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ١٣٣

**134.** Ana na mowɔ hɔ, berɛ a owuo baa Yakob so no, berɛ a ɔka kyerɛɛ ne mma sɛ: 'Ɛdeɛn na mobɛsom wɔ m'akyi?' Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛbɛsom wo Nyankopɔn no, w'agyanom Nyankopɔn no, Abraham ne Ismael ne Isaak, Onyankopɔn Baako no, na Ɔno nkoaa na yɛbrɛ yɛn ho ase ma No.'

أَمْ كُنتُمْ شُهَدَاءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ الْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِن بَعْدِي ۖ قَالُوا نَعْبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ آبَائِكَ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ إِلَٰهًا وَاحِدًا وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ١٣٤

**135.** Weinom yɛ nnipakuo a wɔatwa mu kɔ; wɔbɛnya deɛ wɔyɔɔeɛ no ho akatua, na deɛ mo nso mobɛyɔ no mobɛnya ɛho akatua; na wɔmmisa mo deɛ na wɔyɔ ho hwee.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٣٥

**136.** Na wɔka sɛ, 'Monyɛ Yudafoɔ anaasɛ Akristofoɔ na moanya kwankyerɛ.' Ka sɛ, 'Ɛnte saa, mmom, moni Abraham som no akyi, ɔno a na ɔdane ne ho ma Nyankopɔn mmerɛ nyinaa no; na ɔnnka nkurɔfoɔ a wɔde biribi nsɛsoɔ bata Nyankopɔn ho som no ho.'

وَقَالُوا كُونُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ تَهْتَدُوا ۗ قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ١٣٦

**137.** Monka sɛ; 'Yɛgye Allah di, ɛne deɛ wɔayi ama yɛn no, ne deɛ wɔyi maa Abraham ne Ismael, ne Isaak ne Yakob ne ne mma no, ne deɛ wɔde maa Mose ne Yesu, ne deɛ wɔde maa Nkɔmhyɛfoɔ nkaeɛ nyinaa no a efiri wɔn Awurade hɔ no. Yɛmmfa nsonsonoeɛ ntoto wɔn mu biara ntɛm; na Ɔno nkoaa na yɛbrɛ yɛn ho ase ma No.'

قُولُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَا أُنزِلَ إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَا أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَا أُوتِيَ النَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ١٣٧

**138.** Na sɛ wɔgyedi sɛdeɛ moagye adie no a, ɛnneɛ na esi pi sɛ wɔanya kwankyerɛ; na sɛ wɔdane wɔn akyi deɛ a, ɛnneɛ na mpaepaemu na wɔde ba, na Allah som bo ma wo wɔ wɔn so, efirisɛ Ɔno deɛ Ɔte biribiara na Ɔnim biribiara.

فَإِنْ آمَنُوا بِمِثْلِ مَا آمَنْتُمْ بِهِ فَقَدِ اهْتَدَوْا ۖ وَإِنْ تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا هُمْ فِي شِقَاقٍ ۖ فَسَيَكْفِيكَهُمُ اللَّهُ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٣٨﴾

*139. *Ka sɛ*, '*Yɛbɛfa* Allah som no; na hwan na odi mu kyen Allah wɔ ɛsom *kyerɛ mu*, na Ɔno nkoaa na yɛsom No.'

صِبْغَةَ اللَّهِ ۖ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللَّهِ صِبْغَةً ۖ وَنَحْنُ لَهُ عَابِدُونَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Ka sɛ, 'So mo ne yɛ'gye akyinnyeɛ wɔ Allah ho wɔ aberɛ a Ɔno ne y'Awurade ne mo Awurade? Na yɛn nnwuma wɔ hɔ ma yɛn, na mo nso mo nnwuma wɔ hɔ ma mo; na Ɔno nkoaa na yɛatu yɛn ho ama No wɔ nokorɛ mu.'

قُلْ أَتُحَاجُّونَنَا فِي اللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ وَلَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُخْلِصُونَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Ana moka sɛ Abraham, ne Ismael, ne Isaak, ne Yakob ne ne mma no, na wɔyɛ Yudafoɔ anaasɛ Akristofoɔ? Ka sɛ, 'Ana mo na monim no yie anaasɛ Allah?' Na hwan na ɔyɛ amimdifoɔ kyen obi a ɔde adansedie a ɛwɔ ne hɔ a wanya afiri Allah hɔ no bɛsie? Na Allah deɛ, Ɔmmuu N'ani nguu deɛ moyɔ no so.

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطَ كَانُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ ۗ قُلْ أَأَنْتُمْ أَعْلَمُ أَمِ اللَّهُ ۗ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ كَتَمَ شَهَادَةً عِنْدَهُ مِنَ اللَّهِ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

**142.** Wɔnom yɛ nkurɔfoɔ a wɔatwa mu kɔ; wɔbɛnya deɛ wɔyɔɔeɛ no, na mo nso mobɛnya deɛ mobɛyɔ no; na wɔmmisa mo deɛ wɔyɔɔeɛ no ho hwee.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُمْ مَا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٢﴾

## NKYƐMU 2

### R. 17.

**143.** Nkwaseafoɔ no a wɔwɔ nnipa no mu no bɛka sɛ: 'Ɛdeɛn na adane wɔnom afiri wɔn Kibla no a na wɔdi akyire no ho?' Ka sɛ: 'Allah na Apuieɛ ne Atɔeɛ yɛ Ne dea, Ɔkyerɛ nea Ɔpɛ kwan kɔ kwan tenenee no so.'

سَيَقُولُ السُّفَهَاءُ مِنَ النَّاسِ مَا وَلَّاهُمْ عَنْ قِبْلَتِهِمُ الَّتِي كَانُوا عَلَيْهَا ۚ قُلْ لِلَّهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ۚ يَهْدِي مَنْ يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿١٤٣﴾

**144.** Na saa ara na Yɛayɔ mo ɔman a ɛkrɔn, ama moayɛ awɛnfoɔ wɔ adasamma so, na *Onyankopɔn* Somafoɔ no nso ayɛ mo so ɔwɛnfoɔ. Na Yɛannyi Kibla no a na modi akyire no amma mo, gyesɛ sɛdeɛ ɛbɛyɔ na Yɛahunu nea ɔdi *Onyankopɔn* Somafoɔ no akyi afiri

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَاكُمْ أُمَّةً وَسَطًا لِتَكُونُوا شُهَدَاءَ عَلَى النَّاسِ وَيَكُونَ الرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيدًا ۗ وَمَا جَعَلْنَا الْقِبْلَةَ الَّتِي كُنْتَ عَلَيْهَا إِلَّا لِنَعْلَمَ مَنْ يَتَّبِعُ الرَّسُولَ مِمَّنْ يَنْقَلِبُ عَلَىٰ

*NKYERƐMU:* 139. Allah som no nnkyerɛ sɛ Onyankopɔn tae Nyamesom biara akyi. Deɛ ɛkyerɛ ne ɛsom a Onyankopɔn de yikyerɛ ada no adi.*

nea ɔdane ne nanti. Na wei yɛ adeɛ a ɛyɛ den, gyesɛ wɔnom a Allah akyerɛ wɔn kwan no. Na ɛmmfata mma Allah sɛ Ɔbɛma mo gyidie no ayɛ kwa; ampa ara sɛ Allah yɛ Ntimmɔborɔ ne Mmɔborɔhunufoɔ kɛse ma adasamma.

عَقِبَيْهِ ؕ وَ اِنْ كَانَتْ لَكَبِيْرَةً اِلَّا عَلَى الَّذِيْنَ هَدَى اللّٰهُ ؕ وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيُضِيْعَ اِيْمَانَكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٤٤﴾

145. Ampa ara sɛ Yɛhunu wo *mpɛn bebiree* sɛ wadane w'ani ahwɛ ɛsoro, ne saa nti Yɛbɛma w'adane w'ani akyerɛ Kibla no a w'ani gye ho no. Enti dane w'ani kyerɛ Asɔrefie Kron-kron no; na baabiara a mowɔ no, monnane mo ani nkyerɛ hɔ. Na wɔnom a wɔmaa wɔn Nwoma no nim sɛ wei ne nokorɛ no a efiri wɔn Awurade no hɔ; na Allah mmuu N'ani nguu deɛ wɔyɔ no so.

قَدْ نَرٰى تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِي السَّمَآءِ ۚ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضٰىهَا ۪ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَحَيْثُ مَا كُنْتُمْ فَوَلُّوْا وُجُوْهَكُمْ شَطْرَهٗ ؕ وَاِنَّ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ لَيَعْلَمُوْنَ اَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّهِمْ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٤٥﴾

146. Na sɛ wode Nsɛnkyerɛnneɛ biara mpo kyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔama wɔn Nwoma no a, wɔnni wo Kibla no akyi da, na wo nso wonni wɔn Kibla no akyi da: nanso wɔnom mu bi nso nkɔdi ebinom Kibla no akyi. Na sɛ wokɔdii wɔnom akoma mu apɛdeɛ no akyi a wɔ aberɛ a wɔayi nimdeɛ no ama wo awie no a, anka sɛ ɛteɛ biara wobɛka amumuyɔfoɔ no ho.

وَلَئِنْ اَتَيْتَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ بِكُلِّ اٰيَةٍ مَّا تَبِعُوْا قِبْلَتَكَ ۚ وَمَا اَنْتَ بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ ۚ وَمَا بَعْضُهُمْ بِتَابِعٍ قِبْلَةَ بَعْضٍ ؕ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ اَهْوَآءَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ اِنَّكَ اِذًا لَّمِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤٦﴾

*147. Wɔnom a Yɛde Nwoma no ama wɔn no, hunu no sɛ *ɛyɛ nokorɛ*, mpo te sɛdeɛ wɔhunu wɔn mma no ara, nanso wɔn mu bi hyɛ da kata nokorɛ no so wɔ aberɛ a wɔnim.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَعْرِفُوْنَهٗ كَمَا يَعْرِفُوْنَ اَبْنَآءَهُمْ ؕ وَاِنَّ فَرِيْقًا مِّنْهُمْ لَيَكْتُمُوْنَ الْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤٧﴾

148. *Wei ne* nokorɛ no a efiri w'Awurade hɔ enti mma nka nkurɔfoɔ no a wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa no ho.

اَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِيْنَ ﴿١٤٨﴾

R.18.

149. Na obiara wɔ botaeɛ a edi no soɔ; moni mo ho mperesie wɔ papayɔ mu. Baabiara a mowɔ biara Allah de mo nyinaa bɛbom. Ampa ara sɛ, Allah wɔ tumi sɛ Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ.

وَلِكُلٍّ وِّجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيْهَا فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرٰتِ ؕ اَيْنَ مَا تَكُوْنُوْا يَاْتِ بِكُمُ اللّٰهُ جَمِيْعًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٤٩﴾

150. Na baabiara a wofiri reba no, dane w'anim kyerɛ Asɔredan Kron-kron no; efirisɛ wei yɛ nokorɛ a efiri w'Awurade hɔ. Na Allah mmuu N'ani nguu deɛ moyɔ no so.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَاِنَّهٗ لَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥٠﴾

*147 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi

151. Na baabiara a wofiri reba no, dane w'anim kyerɛ Asɔrefie Kronkron no; na baabiara a mowɔ no monnane mo anim nkyerɛ hɔ, amma nnipa annya asɛm-gyinasoɔ bi antia mo, gyesɛ wɔnom a wɔyɛ amimdifoɔ - enti mma monnsuro wɔn, na mmom monsuro Me- ama Mahyɛ M'adom no ma wɔ mo so; na ama mo anya kwankyerɛ no.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنْتُمْ فَوَلُّوا وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِي وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِي عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥١﴾

152. Mpo te sɛdeɛ Yɛasoma Ɔsomafoɔ wɔ mo mu afiri mo mu a, ɔkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ kyerɛ mo no, na ɔte mo ho no, na ɔkyerɛ-kyerɛ mo Nwoma no, ne Nyansa no, na ɔkyerɛkyerɛ mo adeɛ a na monnim no.

كَمَا أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِنْكُمْ يَتْلُو عَلَيْكُمْ آيَاتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُمْ مَا لَمْ تَكُونُوا تَعْلَمُونَ ﴿١٥٢﴾

153. Enti monkae Me, na Me nso Mɛkae mo: na monyɛ naasefoɔ ma Me na mma monnyɛ boniayɛ mma Me.

فَاذْكُرُونِي أَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوا لِي وَلَا تَكْفُرُونِ ﴿١٥٣﴾

R.19

154. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monfa aboterɛ ne Asɔreyɔ nhwehwɛ mmoa; ampa ara sɛ Allah ka aboterɛsifoɔ no ho.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اسْتَعِينُوا بِالصَّبْرِ وَالصَّلَاةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿١٥٤﴾

155. Na mma monnka mfa nkurɔfoɔ a wɔakum wɔn wɔ Allah kwan mu no ho sɛ wɔyɛ awufoɔ: ɛnte saa na mmom wɔyɛ ateasefoɔ: mmom hunu na monnhunu (no wɔ mo adwene mu).

وَلَا تَقُولُوا لِمَنْ يُقْتَلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَمْوَاتٌ ۚ بَلْ أَحْيَاءٌ وَلَٰكِنْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿١٥٥﴾

156. Na Yɛde biribi bɛsɔ mo ahwɛ afiri suro, ne ɛkɔm ho, ne agyapadeɛ ne nkwa, ne nnuaba hwereɛ ho; na ka nsɛm-dɛ kyerɛ aboterɛsifoɔ no.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ بِشَيْءٍ مِنَ الْخَوْفِ وَالْجُوعِ وَنَقْصٍ مِنَ الْأَمْوَالِ وَالْأَنْفُسِ وَالثَّمَرَاتِ ۗ وَبَشِّرِ الصَّابِرِينَ ﴿١٥٦﴾

157. Nkurɔfoɔ no a sɛ atowerɛnkyɛm to wɔnom a, wɔka sɛ, 'Esi pi sɛ, yɛwɔ Allah na Ne nkyɛn na yɛbɛsan akɔ.'

الَّذِينَ إِذَا أَصَابَتْهُمْ مُصِيبَةٌ قَالُوا إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ ﴿١٥٧﴾

158. Saa nkurɔfoɔ yi na nhyira wɔ wɔn so firi wɔn Awurade No hɔ, ɛne ahummɔborɔ, na saa nkurɔfoɔ yi nso na wɔanya kwankyerɛ.

أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَاتٌ مِنْ رَبِّهِمْ وَرَحْمَةٌ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

159. Ampa ara sɛ, As-Suafaa ne Al-Marwa ka Allah Nsɛnkyerɛnneɛ no ho. Enti ɛnnyɛ bɔne mma obi a watu amantuo kronkron akɔ Efie *(Kronkron)* no ho, anaasɛ ɔreyɔ 'Umra sɛ ɔbɛtwa

إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِنْ شَعَائِرِ اللَّهِ ۖ فَمَنْ حَجَّ الْبَيْتَ أَوِ اعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَنْ يَطَّوَّفَ بِهِمَا ۚ وَمَنْ تَطَوَّعَ

خَيْرًا فَإِنَّ اللّٰهَ شَاكِرٌ عَلِيْمٌ ﴿١٥٩﴾

mmienu yi ho ahyia. Na obi a ɔbɛyɔ papa ama no atra deɛ ɛyɛ nhyɛ no, ɛnneɛ esi pi sɛ, Allah deɛ N'ani sɔ *papa na* Ɔnim adeɛ nyinaa.

إِنَّ الَّذِيْنَ يَكْتُمُوْنَ مَآ أَنْزَلْنَا مِنَ الْبَيِّنٰتِ وَالْهُدٰى مِنْۢ بَعْدِ مَا بَيَّنّٰهُ لِلنَّاسِ فِي الْكِتٰبِ ۙ أُولٰٓئِكَ يَلْعَنُهُمُ اللّٰهُ وَيَلْعَنُهُمُ اللّٰعِنُوْنَ ﴿١٦٠﴾

160. Nkurɔfoɔ a wɔde Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no ne kwankyerɛ no a Yɛasane aba no sie, wɔ aberɛ a Yɛama no ada adi pefee ama nnipa no wɔ Nwoma no mu no akyi, ɛyɛ weinom saa na Allah dome wɔn; na saa ara na wɔnom a wɔdome no dome wɔn.

إِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا وَأَصْلَحُوْا وَبَيَّنُوْا فَأُولٰٓئِكَ أَتُوْبُ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنَا التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿١٦١﴾

161. Gyesɛ wɔnom a wɔnu wɔn ho na wɔsakra na wɔde nokorɛ no to dwa pefee, ɛyɛ weinom saa na Mede bɔnefakyɛ dane kɔ wɔn hɔ no, na Metaa de ntimmɔborɔ dane Me ho ma na Meyɛ Mmɔborɔhunufoɔ.

إِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَمَاتُوْا وَهُمْ كُفَّارٌ أُولٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ اللّٰهِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِيْنَ ﴿١٦٢﴾

162. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no na wɔwu wɔ aberɛ a wɔda so yɛ atiafoɔ no, wɔn so na Allah nnome bɛba, ɛne soro-abɔfoɔ ne nnipa nnome nyinaa.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿١٦٣﴾

163. Emu na wɔbɛkɔ so atena. Wɔnnte asotwe no so mma wɔn, na wɔnnhwɛ wɔn mma wɔn homegyebrɛ biara.

وَإِلٰهُكُمْ إِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ الرَّحْمٰنُ الرَّحِيْمُ ﴿١٦٤﴾ ع ١٩ ٢١ ٣

164. Na mo Nyankopɔn no yɛ Onyankopɔn Baako: Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, Ɔdomfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ no.

R.20.

إِنَّ فِيْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَالْفُلْكِ الَّتِيْ تَجْرِيْ فِي الْبَحْرِ بِمَا يَنْفَعُ النَّاسَ وَمَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَآءِ مِنْ مَّآءٍ فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ فِيْهَا مِنْ كُلِّ دَآبَّةٍ ۪ وَّتَصْرِيْفِ الرِّيٰحِ وَالسَّحَابِ الْمُسَخَّرِ بَيْنَ السَّمَآءِ وَالْأَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿١٦٥﴾

165. Ampa ara sɛ, ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mmɔeɛ no, ne adesaeɛ ne adekyeɛ asesa-asesa ne nhyɛma akɛseɛ a ɛnenam ɛpo so de nnɔɔma a ɛho wɔ mfasoɔ ma nnipa di ahyɛmfire, ne nsuo a Allah dwiri firi ɛsoro ba na ɛbɛnyane asaase no, ne wuo akyi, na ɛma mmoadoma ahorɔɔ nyinaa bi hyeta (asaase so) ne mframa a ɛdane-dane, ne mmurunkum a edi ahim wɔ adwumayɔ mu wɔ ɛsoro ne asaase ntɛm no - ne nyinaa mu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ nteaseɛ.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّتَّخِذُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ أَنْدَادًا يُّحِبُّوْنَهُمْ كَحُبِّ اللّٰهِ ۖ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا أَشَدُّ حُبًّا لِّلّٰهِ ۗ وَلَوْ يَرَى الَّذِيْنَ ظَلَمُوْٓا إِذْ يَرَوْنَ الْعَذَابَ ۙ

166. Na adasamma mu binom wɔ hɔ a wɔkwati Allah fa asom-nneɛ binom som wɔn, na wɔdɔ wɔn sɛdeɛ anka ɛfata sɛ wɔdɔ Allah. Nanso nkurɔfoɔ a wɔgye die no wɔ ɔdɔ a ɛyɛ den na ɛkyɛn *wɔn deɛ no* ma Allah. Na sɛ amumuyɔfoɔ no

retumi ahunu mmerɛ a wɔbɛhunu asotwe no seisei a, anka wɔbɛhunu sɛ, esi pi sɛ, tumi nyinaa wɔ Allah na afei Allah yɛ den paa wɔ asotwe mu.

أَنَّ الْقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ۙ وَأَنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعَذَابِ ١٦٦

167. *Ɛyɛ nokorɛ sɛ wɔnom ani so bɛda hɔ ampa, sɛ anka wɔnom rehunu* mmerɛ no a akandifoɔ a ebinom dii wɔn akyi no bɛdi wɔn akyidifoɔ no hwammɔ no, berɛ a wɔnom bɛhunu asotwe no, na wɔnom dwanefabea nyinaa mu bɛtwitwa no.

إِذْ تَبَرَّأَ الَّذِينَ اتُّبِعُوا مِنَ الَّذِينَ اتَّبَعُوا وَرَأَوُا الْعَذَابَ وَتَقَطَّعَتْ بِهِمُ الْأَسْبَابُ ١٦٧

168. Na wɔnom a wɔdii nkurɔfoɔ bi akyi no bɛka sɛ: ‘Sɛ yɛbɛtumi asan y’akyi a anka yɛbɛpa wɔn akyi sɛdeɛ wɔnom apa yɛn akyi yi.’ Saa kwan yi so na Allah de wɔn nnwuma bɛkyerɛ wɔn ama wɔahunu brɛguo a ɛda wɔn soɔ, na wɔnntumi mmfiri Egya no mu.

وَقَالَ الَّذِينَ اتَّبَعُوا لَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَتَبَرَّأَ مِنْهُمْ كَمَا تَبَرَّءُوا مِنَّا ۗ كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ حَسَرَاتٍ عَلَيْهِمْ ۖ وَمَا هُمْ بِخَارِجِينَ مِنَ النَّارِ ١٦٨

R. 21.

169. O adasamma! nnoɔma a ɛwɔ asaase mu no, moni deɛ mmra no ate ho na edi mu*; na mma monntiatia Satan anamɔn mu; ampa ara sɛ ɔyɛ ɔtamfoɔ a ɔda adi ma mo.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ كُلُوا مِمَّا فِي الْأَرْضِ حَلَالًا طَيِّبًا وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُبِينٌ ١٦٩

170. Ɔno deɛ, adeɛ a ɛyɛ bɔne ne amumuyɔ na ɔde kyerɛkyerɛ mo, ɛne sɛ mobɛka afa Allah ho adeɛ a monnim.

إِنَّمَا يَأْمُرُكُمْ بِالسُّوءِ وَالْفَحْشَاءِ وَأَنْ تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ١٧٠

171. Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, ‘Moni deɛ Allah ayi aba no akyi a,’ wɔma mmuaeɛ sɛ; ‘Dabi na mmom yɛbɛdi deɛ yɛhunuu y‘agyanom sɛ wɔwɔ mu no akyi.’ Ɛdeɛben! nti sɛ na wɔn agyanom nnte biribiara ase na wɔnni kwankyerɛ mpo a?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اتَّبِعُوا مَا أَنْزَلَ اللَّهُ قَالُوا بَلْ نَتَّبِعُ مَا أَلْفَيْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۗ أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ ١٧١

172. Na wɔnom a wɔnnye nnie no mfatoho te sɛ obi a ɔteatea mu frɛ adeɛ a ɛnnte hwee gyesɛ frɛ ne nkekamu. *Wɔyɛ* asosifoɔ, mmum, ne anifuraeɛfoɔ - enti wɔnnte aseɛ.

وَمَثَلُ الَّذِينَ كَفَرُوا كَمَثَلِ الَّذِي يَنْعِقُ بِمَا لَا يَسْمَعُ إِلَّا دُعَاءً وَنِدَاءً ۚ صُمٌّ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ١٧٢

173. O mo a moagye adie! moni nnepa a Yɛde abɔ mo akɔnhoma no bi, na mona Allah ase, sɛ Ɔno na mosom No *ampa a.*

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ وَاشْكُرُوا لِلَّهِ إِنْ كُنْتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ١٧٣

*169 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**174.** Deɛ wɔabra mo ne *abɔfono,* adeɛ a ɛno ankasa awuo, ɛne mmogya, ne prako nam,ne deɛ wɔabɔ edin foforɔ a ɛnnyɛ Allah *akum*. Na obi a ahokyerɛ bi atwe no akɔ ho, na ɛnnyɛ asobrakyeɛ na ɔyɛ, na sɛ waamma no anntra so deɛ a ɛnnyɛ bɔne mma no. Ampa ara sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ kɛse.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَلَحْمَ الْخِنْزِيرِ وَمَا أُهِلَّ بِهِ لِغَيْرِ اللَّهِ ۖ فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٧٤﴾

**175.** Nkurɔfoɔ no a wɔkata adeɛ a Allah ayi aba no so, a efiri Nwoma no mu no, na wɔsesa *Onyankopɔn asɛm no* gye ɛbo ketewaa bi no, ɛnnyɛ biribiara na wɔde hyɛ wɔn yɛfono mu ma ka egya ho. Allah nnkasa wɔn ho Owu-sɔre Da no, nanso Ɔnnte wɔn ho. Na asotwe yaaya na ɛda hɔ ma wɔn.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ مِنَ الْكِتَابِ وَيَشْتَرُونَ بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۙ أُولَٰئِكَ مَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ إِلَّا النَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ اللَّهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٥﴾

**176.** Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔasesa kwankyerɛ agye nyeraeɛ, na wɔde bɔnefakyɛ akɔ gye asotwe no. Hwɛ sɛdeɛ wɔde aboterɛ tena Egya no mu.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الضَّلَالَةَ بِالْهُدَىٰ وَالْعَذَابَ بِالْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَا أَصْبَرَهُمْ عَلَى النَّارِ ﴿١٧٦﴾

**177.** Ɛbɛba saa efirisɛ Allah de nokorɛ ayi Nwoma no aba, nanso wɔnom a wɔbɔ wɔn ho abira wɔ Nwoma no mu no de ɔtan mpaepae mu no aduru akyiri.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ نَزَّلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ ۗ وَإِنَّ الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِي الْكِتَابِ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿١٧٧﴾ ع

**R. 22**

**178.** Ɛnnyɛ tenenee ne sɛ mobɛdane mo anim akyerɛ Apuieɛ anaasɛ Atɔeɛ, na mmom tenenee *nokorɛ mu* ne obi a ɔgye Allah di ne Da a edi Akyire no ne soro-abɔfoɔ no ne Nwoma no ne Nkɔmhyɛfoɔ no, na ɔsɛe ne sika Allah ho dɔ nti wɔ abusua ho ne nnyankamma ho, ne ahiafoɔ ho, ne akwantufoɔ ho, ne wɔnom a wɔbisa *afɔrebɔ* ho, na ɔde yi nnɔmum firi mu; ne obi a ɔtɔ kɔ Asɔreyɔ so na ɔtua Zakaat: ɛne nkurɔfoɔ no a wɔhyɛ wɔn bɔhyɛ ma, sɛ wɔhyɛ bɔ nkoaa deɛ a, ne wɔnom a wɔsi aboterɛ wɔ ohia ne ɔhaw nyinaa mu, ne wɔnom a *wɔsi aboterɛ* ɛkoo mmerɛ mu no; weinom ne nkurɔfoɔ a wɔakyerɛ nokorɛdie na weinom na wɔsuro Onyankopɔn no.

لَيْسَ الْبِرَّ أَنْ تُوَلُّوا وُجُوهَكُمْ قِبَلَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالْكِتَابِ وَالنَّبِيِّينَ وَآتَى الْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِ ذَوِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَالسَّائِلِينَ وَفِي الرِّقَابِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَالْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَاهَدُوا ۖ وَالصَّابِرِينَ فِي الْبَأْسَاءِ وَالضَّرَّاءِ وَحِينَ الْبَأْسِ ۗ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ صَدَقُوا ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ﴿١٧٨﴾

***179.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! wɔahyehyɛ awerɛdie a ɛfata ama mo, *ɛyɛ nsɛm a ɛfa* okum ho: nea ɔde ne ho

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِصَاصُ فِي الْقَتْلَى ۖ الْحُرُّ بِالْحُرِّ وَ

**NKYERƐMU: 179. Deɛ ɛkyerɛ ne sɛ, ɛwɔ sɛ wɔsese sika a edi mu na ɛsɔ ani na nea ɔdii awuo no tua no sɛ mmogya-sika ma nea wɔadi no awuo no abusuafoɔ.*

gyina hɔ ma nea ɔde ne ho, na akoa gyina hɔ ma akoa, na ɔbaa gyina hɔ ma ɔbaa. Nanso sɛ obi ma ne nua bɔne-fakyɛ a ɛnneɛ ɔnfa kwan papa so ni fakyɛ no akyi, *ɔma mmogya-sika no ho asɛm no ni mu, na owudifoɔ no,* ɔbɛtua mmogya-sika no ama no wɔ mudie kwan so. Wei yɛ ntesoɔ a efiri mo Awurade no hɔ ne ahummɔborɔ. Na obiara a wei akyi no ɔbɛyɔ amumuyɔ bi no asotwe yaaya na ɛbɛyɛ ne dea.

الْعَبْدُ بِالْعَبْدِ وَالْاُنْثٰى بِالْاُنْثٰى ؕ
فَمَنْ عُفِيَ لَهٗ مِنْ اَخِيْهِ شَيْءٌ فَاتِّبَاعٌ
بِالْمَعْرُوْفِ وَاَدَآءٌ اِلَيْهِ بِاِحْسَانٍ ؕ
ذٰلِكَ تَخْفِيْفٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ؕ
فَمَنِ اعْتَدٰى بَعْدَ ذٰلِكَ فَلَهٗ عَذَابٌ
اَلِيْمٌ ﴿١٧٩﴾

180. Na nkwa wɔ awerɛdie *mmra no* mu ma mo, O mo nnipa a mowɔ nteaseɛ, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛnya banbɔ wɔ ahwɛyie mu.

وَلَكُمْ فِي الْقِصَاصِ حَيٰوةٌ يّٰۤاُولِي
الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٨٠﴾

181. Yɛahyehyɛ ama mo, berɛ a owuo bɛba mo mu biara so, sɛ ɔgya agyapadeɛ a ɛdɔɔso a *ɛwɔ sɛ* ɔhyɛ nsamanseɛ ma n'awofoɔ, ne abusua a ɛbɛn no wɔ kwan papa so; ɛyɛ asodie ma Nyame-surofoɔ no.

كُتِبَ عَلَيْكُمْ اِذَا حَضَرَ اَحَدَكُمُ
الْمَوْتُ اِنْ تَرَكَ خَيْرًا ۖۚ الْوَصِيَّةُ
لِلْوَالِدَيْنِ وَالْاَقْرَبِيْنَ بِالْمَعْرُوْفِ ۚ
حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِيْنَ ﴿١٨١﴾

182. Na nea ɔbɛsesa no wɔ aberɛ a wate no akyi no, bɔne a ɛwɔ ho no bɛda wɔnom a wɔsesaa no no so. Ampa ara sɛ, Allah deɛ Ɔte biribiara na Ɔnim biribiara.

فَمَنْ بَدَّلَهٗ بَعْدَ مَا سَمِعَهٗ فَاِنَّمَآ
اِثْمُهٗ عَلَى الَّذِيْنَ يُبَدِّلُوْنَهٗ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿١٨٢﴾

183. Mmom obi a ɔsuro nyiyimu anaa bɔne ma nsamanseɛ-hyɛfoɔ no na ɔde asomdwoeɛ kwan bɛsiesie (adedifoɔ no*)* ntɛm no, ɛnnyɛ bɔne mma no. Esi pi sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ Mmɔborɔ-hunufoɔ kɛse paa.

فَمَنْ خَافَ مِنْ مُّوْصٍ جَنَفًا اَوْ اِثْمًا
فَاَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَآ اِثْمَ عَلَيْهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٨٣﴾

ع ٢٢ ٦

R. 23.

184. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! wɔayɔ akɔmkyene nhyɛ ama mo sɛdeɛ wɔyɔɔ no nhyɛ maa wɔnom a wɔdii mo anim kan no kyerɛkyerɛ mobɛye ateneneefoɔ.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ
الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٨٤﴾

185. *Akɔmkyene* a wɔahyehyɛ no wɔ mmerɛ pɔtee a wɔayi asi hɔ mu. Nanso mo mu biara a ɔyareɛ anaasɛ ɔwɔ akwantuo mu no, ɔnkan nna dodoɔ no *nkyene kɔm no nhyɛ anan mu* wɔ nna foforɔ mu; na nkurɔfoɔ no a *biribi nti* ahokyerɛ kɛse na wɔtumi de kyene kɔm no, nhyɛananmu wɔ hɔ ma wɔn - *ɛno ne* ohiani aduane-ma. Na obiara a ɔbɛfiri ne pɛ mu ayɔ adwuma papa no ɛno na ɛyɛ ma no. Na akɔmkyene yɛ ma mo, sɛ monim saa a.

اَيَّامًا مَّعْدُوْدٰتٍ ؕ فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ
مَّرِيْضًا اَوْ عَلٰى سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ اَيَّامٍ اُخَرَ ؕ
وَعَلَى الَّذِيْنَ يُطِيْقُوْنَهٗ فِدْيَةٌ طَعَامُ
مِسْكِيْنٍ ؕ فَمَنْ تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ
لَّهٗ ؕ وَاَنْ تَصُوْمُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿١٨٥﴾

**186.** Ramadaan bosome no ne bosome a wɔyii Kur'aan no wɔ mu, a ɛyɛ kwankyerɛ ma adasamma, ne kwankyerɛ no mu adansedie ne *papa ne bɔne* mpaepaemu no. Enti mo mu biara a ɔwɔ hɔ *wɔ fie* saa bosome yi mu no, ɔnkyene kɔm no wɔ mu. Nanso nea ɔyareɛ anaasɛ ɔwɔ akwantuo mu no deɛ ɔnkan nna no *na ɔnkyene kɔm no* wɔ nna foforɔ mu. Deɛ Allah pɛ ma mo ne ahotɔ na Ɔmpɛ ahokyerɛ mma mo, ɛne sɛ mobɛwie akɔmkyene nna no, na afei sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mode Allah kɛse-yɔ bɛtontom No ɛnam sɛ Wakyerɛ mo kwan tenenee no ɛne sɛ mobɛyɛ nnaasefoɔ.

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِيٓ أُنْزِلَ فِيهِ الْقُرْاٰنُ هُدًى لِلنَّاسِ وَبَيِّنٰتٍ مِنَ الْهُدٰى وَالْفُرْقَانِ ۚ فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ ۖ وَمَنْ كَانَ مَرِيضًا أَوْ عَلٰى سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِنْ أَيَّامٍ أُخَرَ ۗ يُرِيدُ اللّٰهُ بِكُمُ الْيُسْرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ الْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا اللّٰهَ عَلٰى مَا هَدٰىكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٨٦﴾

**187.** Na sɛ Me nkoa no bisa wo Me ho asɛm a, *ka sɛ*: Me bɛn. Mema ɔfrɛfoɔ nkotosrɛ ho mmuaeɛ sɛ ɔsufrɛ Me a. Enti wɔntie Me na wɔnye Me ni, ama wɔadi kwan tenenee no akyi.

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي قَرِيبٌ ۖ أُجِيبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ إِذَا دَعَانِ ۖ فَلْيَسْتَجِيبُوا لِي وَلْيُؤْمِنُوا بِي لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٧﴾

**188.** Yɛate ho ama mo sɛ mobɛkɔ mo yerenom nkyɛn wɔ akɔmkyene nna anadwo no mu, wɔyɛ nkataho ma mo, na moyɛ nkataho ma wɔn. Allah nim sɛ na mosisi mo ankasa mo ho, enti na Ɔde ahummɔborɔ adane aba mo so na Ɔde akyɛ mo ama mo ahosan. Enti seisei deɛ mobɛtumi akɔ wɔn nkyɛn, na monhwehwɛ adeɛ a Allah ahyehyɛ ato hɔ ama mo; na monidi na monom kɔpem sɛ ahoma fitaa bɛda adi pefee afiri ahoma tuntum ho* ama mo wɔ ahomakye. Afei montoa so nwie akɔmkyene no nkɔpem sɛ anadwo bɛba. Na mma monnkɔ wɔn nkyɛn wɔ mmerɛ a moatu mo ho ama akɔtena asɔrefie mu. Wei ne ɛhyeɛ a Allah de asi hɔ, enti mma mompinkyɛn ho. Saa kwan yi so na Allah ma Ne mmransɛm no da adi pefee ma nnipa, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na wɔanya banbɔ afiri bɔne ho.

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ إِلٰى نِسَائِكُمْ ۚ هُنَّ لِبَاسٌ لَكُمْ وَأَنْتُمْ لِبَاسٌ لَهُنَّ ۗ عَلِمَ اللّٰهُ أَنَّكُمْ كُنْتُمْ تَخْتَانُونَ أَنْفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا عَنْكُمْ ۖ فَالْـٰٔنَ بَاشِرُوهُنَّ وَابْتَغُوا مَا كَتَبَ اللّٰهُ لَكُمْ ۚ وَكُلُوا وَاشْرَبُوا حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكُمُ الْخَيْطُ الْأَبْيَضُ مِنَ الْخَيْطِ الْأَسْوَدِ مِنَ الْفَجْرِ ۖ ثُمَّ أَتِمُّوا الصِّيَامَ إِلَى اللَّيْلِ ۚ وَلَا تُبَاشِرُوهُنَّ وَأَنْتُمْ عَاكِفُونَ فِي الْمَسَاجِدِ ۗ تِلْكَ حُدُودُ اللّٰهِ فَلَا تَقْرَبُوهَا ۗ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ اٰيٰتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٨٨﴾

**189.** Mma momfa nkontompo nni mo ntɛm agyapadeɛ, na mma momfa nnyɛ *kɛtɛ-ase-hyɛ* mma atumfoɔ no sɛdeɛ ɛbɛyɛ na monam bɔne so bɛdi nnipa agyapadeɛ kyɛfa bi wɔ aberɛ a monim.

وَلَا تَأْكُلُوٓا أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ وَتُدْلُوا بِهَآ إِلَى الْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوا فَرِيقًا مِنْ أَمْوَالِ النَّاسِ بِالْإِثْمِ وَأَنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٨٩﴾

٢٣ ع ٦ ٧

*188 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi

**R. 24.**

**190.** Wɔbisa wo bosome a efiri adi foforɔ no ho nsɛm. Ka sɛ, 'Ɛyɛ adeɛ a wɔnam so susu mmerɛ ma adasamma *yiedie* ɛne Amantuo Kron-kron no.' Na ɛnnyɛ tenenee sɛ mobɛfa mfikyire akɔ afie mu, na mmom tenenee *kwan* ne obi a ɔsuro Nyankopɔn. Na monfa n'apono ano nkɔ afie no mu; na monsuro Allah sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛnya nkɔsoɔ.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْاَهِلَّةِ ؕ قُلْ هِيَ مَوَاقِيْتُ لِلنَّاسِ وَالْحَجِّ ؕ وَلَيْسَ الْبِرُّ بِاَنْ تَاْتُوا الْبُيُوْتَ مِنْ ظُهُوْرِهَا وَلٰكِنَّ الْبِرَّ مَنِ اتَّقٰى ۚ وَاْتُوا الْبُيُوْتَ مِنْ اَبْوَابِهَا ۪ وَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿۱۹۰﴾

**191.** Na monko wɔ Allah kwan so ntia wɔnom a wɔne mo di ako, nanso mma monnyɔ awurukadeɛ biara. Ampa ara sɛ, Allah nnɔ nkurɔfoɔ a wɔdi awurukasɛm.

وَقَاتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ الَّذِيْنَ يُقَاتِلُوْنَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِيْنَ ﴿۱۹۱﴾

**192.** Na monkum wɔn baabiara a mo ne wɔn bɛdi animsie na monpam wɔn mfiri baabiara a wɔapam mo afiri no; efirisɛ ateeteɛ nnyɛ koraa sen ekum. Na mma mo ne wɔn nnko wɔ Asɔre-Fie Kronkron no mu *anaa bea a ɛbɛn hɔ* kɔpem sɛ wɔbɛba mu abɛne mo ako. Na sɛ wɔne mo ko dea a ɛnneɛ mo nso mo ne wɔn nko: saa na atiafoɔ no akatua teɛ.

وَاقْتُلُوْهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوْهُمْ وَاَخْرِجُوْهُمْ مِّنْ حَيْثُ اَخْرَجُوْكُمْ وَالْفِتْنَةُ اَشَدُّ مِنَ الْقَتْلِ ۚ وَلَا تُقٰتِلُوْهُمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ حَتّٰى يُقٰتِلُوْكُمْ فِيْهِ ۚ فَاِنْ قٰتَلُوْكُمْ فَاقْتُلُوْهُمْ ؕ كَذٰلِكَ جَزَآءُ الْكٰفِرِيْنَ ﴿۱۹۲﴾

**193.** Na sɛ wɔgyae a, ɛnneɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.

فَاِنِ انْتَهَوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿۱۹۳﴾

**194.** Na mo ne wɔnom nko kɔpem sɛ ateeteɛ biara nni hɔ na *ɛkwan-ma ada hɔ ama* Nyamesom a wɔde ma Allah. Na sɛ wɔgyae deɛ a ɛnneɛ *monkae* sɛ ɛtan biara nni hɔ a wɔma ho kwan gyesɛ deɛ etia adebɔneyɔfoɔ no *a wɔde ko tae mo so no.*

وَقٰتِلُوْهُمْ حَتّٰى لَا تَكُوْنَ فِتْنَةٌ وَّيَكُوْنَ الدِّيْنُ لِلّٰهِ ؕ فَاِنِ انْتَهَوْا فَلَا عُدْوَانَ اِلَّا عَلَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿۱۹۴﴾

**195.** Bosome Kronkron no mmusoɔ no wɔtua so ka wɔ Bosome Kronkron mu; na akronkronneɛ *nyinaa* awerɛdie wɔ hɔ. Enti obiara a ɔbɛyɔ bɔne atia mo no, montwe n'aso wɔ ne bɔne a ɔyɔ tiaa mo no ho pɛpɛɛpɛ, sɛdeɛ bɔne no teɛ no ara. Na monsuro Allah, na monhunu sɛ Allah ka nkurɔfoɔ a wɔsuro No no ho.

اَلشَّهْرُ الْحَرَامُ بِالشَّهْرِ الْحَرَامِ وَالْحُرُمٰتُ قِصَاصٌ ؕ فَمَنِ اعْتَدٰى عَلَيْكُمْ فَاعْتَدُوْا عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا اعْتَدٰى عَلَيْكُمْ ۪ وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ مَعَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿۱۹۵﴾

**196.** Na monyi bi ma wɔ Allah kwan so na mma momfa mo nsa nto mo ho ntwene ɔsɛeɛ mu, na monyɔ papa; ampa ara sɛ, Allah dɔ wɔnom a wɔyɔ papa no.

وَاَنْفِقُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَلَا تُلْقُوْا بِاَيْدِيْكُمْ اِلَى التَّهْلُكَةِ ۛ وَاَحْسِنُوْا ۛ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۱۹۶﴾

**197.** Na monwie Hagy ne Umra no Allah nti; nanso sɛ biribi ma moka akyiri a, ɛnneɛ afɔrebɔdeɛ biara a ɛbɛn na ɛyɛ mmerɛ no monyɔ; na mma monnyi mo ti kɔpem sɛ okum-afɔreɛ no bɛduru ne bea hɔ. Na mo mu biara a ɔyareɛ anaasɛ ɔwɔ ti-yareɛ bi no *ɔma* nhyɛananmu, ɔnyɔ akɔmkyene, anaa ɔnyi afɔrebɔ ma, anaa ɔmɔ okum-afɔreɛ. Na sɛ mo ho sane mo a, ɛnneɛ, nea ɔpɛ Umra kɔsi Hagy mu mfasoɔ no, ɔma afɔrebɔdeɛ biara a ɛbɛn na ɛyɛ mmerɛ. Nanso nea ɔnnya no deɛ, ɔnkyene kɔm nansa wɔ Amantuo mmerɛ no mu na ɔnyɛ nson sɛ ɔsan ba fie a; wei kɔwie edu. Wei gyina hɔ ma obi a n'abusua nte mmɛn Asɔrefie Kronkron no. Na monsuro Allah na monhunu sɛ Allah yɛ den paa wɔ asotwe mu.

وَ اَتِمُّوا الْحَجَّ وَ الْعُمْرَةَ لِلّٰهِ ؕ فَاِنْ
اُحْصِرْتُمْ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۚ وَلَا
تَحْلِقُوْا رُءُوْسَكُمْ حَتّٰى يَبْلُغَ الْهَدْيُ
مَحِلَّهٗ ؕ فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ مَّرِيْضًا اَوْ
بِهٖۤ اَذًى مِّنْ رَّاْسِهٖ فَفِدْيَةٌ مِّنْ
صِيَامٍ اَوْ صَدَقَةٍ اَوْ نُسُكٍ ۚ فَاِذَاۤ
اَمِنْتُمْ ٝ فَمَنْ تَمَتَّعَ بِالْعُمْرَةِ اِلَى
الْحَجِّ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۚ
فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلٰثَةِ اَيَّامٍ فِى
الْحَجِّ وَ سَبْعَةٍ اِذَا رَجَعْتُمْ ؕ تِلْكَ
عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ؕ ذٰلِكَ لِمَنْ لَّمْ يَكُنْ
اَهْلُهٗ حَاضِرِى الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَ
اتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ
الْعِقَابِ ﴿۱۹۷﴾

### R. 25.

**198.** Hagy bosome ahoroɔ no nyinaa yɛ mmerɛ a wɔnim; enti obiara a ɔbɛbɔ ne tiri mu pɔ sɛ ɔbɛtu Amantuo Kronkron no wɔ bosome ahoroɔ yi mu no, *ɔnkae nhunu sɛ,* enni ho kwan sɛ ɔka kasa bɔne na ɔnnyɔ amumuyɔ biara na mma ɔnnko ntɔkwa wɔ Amantuo Kronkron no mu. Na papa biara a mobɛyɔ no, Allah nim. Na monfa ahia-deɛ nyɛ mo ahoboaboa, na esi pi sɛ, ahiadeɛ a edi mu paa ne teneneeyɔ. Na monsuro Me *nkoaa* O mo nnipa a mowɔ nteaseɛ.

اَلْحَجُّ اَشْهُرٌ مَّعْلُوْمٰتٌ ۚ فَمَنْ فَرَضَ
فِيْهِنَّ الْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوْقَ وَلَا
جِدَالَ فِى الْحَجِّ ؕ وَ مَا تَفْعَلُوْا مِنْ
خَيْرٍ يَّعْلَمْهُ اللّٰهُ ؕ وَ تَزَوَّدُوْا فَاِنَّ
خَيْرَ الزَّادِ التَّقْوٰى ۫ وَاتَّقُوْنِ يٰۤاُولِى
الْاَلْبَابِ ﴿۱۹۸﴾

**199.** Ɛnnyɛ bɔne mma mo sɛ mobɛhwehwɛ adom a efiri mo Awurade no hɔ. Na sɛ mogye yɔɔ firi 'Arafaat a, monkaekae Allah wɔ Mahy'ar al-Haraam; na monkaekae No sɛdeɛ Wakyerɛ mo kwan no. Ɛwɔm sɛ, ansaana *morebɛnya kwankyerɛ* no, na moka nkurɔfoɔ a wɔayera no ho.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَبْتَغُوْا فَضْلًا مِّنْ
رَّبِّكُمْ ؕ فَاِذَاۤ اَفَضْتُمْ مِّنْ عَرَفٰتٍ
فَاذْكُرُوا اللّٰهَ عِنْدَ الْمَشْعَرِ الْحَرَامِ ۪
وَاذْكُرُوْهُ كَمَا هَدٰىكُمْ ۚ وَ اِنْ
كُنْتُمْ مِّنْ قَبْلِهٖ لَمِنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿۱۹۹﴾

**200.** Ɛno akyiri no, mompu nkɔ baabi a nnipa no agye yɔɔ akɔ no, na monhwehwɛ bɔnefakyɛ mfiri Allah hɔ; ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.

ثُمَّ اَفِيْضُوْا مِنْ حَيْثُ اَفَاضَ النَّاسُ
وَ اسْتَغْفِرُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ
رَّحِيْمٌ ﴿۲۰۰﴾

**201.** Na moayɔ mo som mu ayɔdeε nyinaa a wɔahyehyε ama mo awie no, monfa Allah ayεyie ahoroɔ no mema No sεdeε εyε a mode mo agyanom mmranee mema *wɔn* no, anaasε mpo εnkyεn saa. Na nnipa-nom bi wɔ hɔ a wɔka sε; 'Y'Awurade ma yεn *nnepa* wɔ ewiase yi mu': na obi a ɔte saa no nni kyεfa biara wɔ deε edi Akyire no mu.

فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَاسِكَكُمْ فَاذْكُرُوا اللَّهَ كَذِكْرِكُمْ آبَاءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْرًا ۗ فَمِنَ النَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا وَمَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ ۝٢٠١

**202.** Na wɔnom mu bi wɔ hɔ a wɔka sε: ' Y'Awurade ma yεn papa wɔ ewiase yi mu, na ma yεn papa wɔ *asetena* a edi Akyire no nso mu, na bɔ yεn ho ban firi Egya no asotwe no ho.'

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ۝٢٠٢

النصف

**203.** Weinom saa na wɔbεnya kyεfa papa εnam deε *wɔnam wɔn nneyɔeε pa so* anya nti. Na Allah ho yε hare wɔ ade-sese ho.

أُولَٰئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُوا ۚ وَاللَّهُ سَرِيعُ الْحِسَابِ ۝٢٠٣

**204.** Na monkaekae Allah wɔ nna a wɔayi asi hɔ no mu; nanso obiara a ahohiahia bi nti *ɔbεfiri hɔ* nnanu mu no, εnnyε bɔne mma no; na obiara nso a ɔbεtwentwen no εnnyε bɔne mma no, εwɔ hɔ ma nea ɔsuro Nyankopɔn. Na monsuro Allah, na monhunu sε wɔbεboaboa mo nyinaa ano abom wɔ N'anim.

وَاذْكُرُوا اللَّهَ فِي أَيَّامٍ مَّعْدُودَاتٍ ۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِي يَوْمَيْنِ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ لِمَنِ اتَّقَىٰ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ۝٢٠٤

**205.** Na nnipa no mu, obi wɔ hɔ a, w'ani bεgye ne kasa a εfa ewiase yi mu ho na *ɔkasa a* ɔyi Allah adanseε wɔ deε εwɔ n'akoma mu no ho, nanso ɔyε ɔkyinnyefoɔ ntɔkwapεfoɔ.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُعْجِبُكَ قَوْلُهُ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَيُشْهِدُ اللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي قَلْبِهِ وَهُوَ أَلَدُّ الْخِصَامِ ۝٢٠٥

**206.** Na sε ɔnya tumi a ɔtu mmirika wɔ asaase no mu yɔ basabasa wɔ emu, na ɔsεesεe nnɔbaeε ne *nnipa mu* awosantene; na Allah deε Ɔmpε basabasayɔ.

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي الْأَرْضِ لِيُفْسِدَ فِيهَا وَيُهْلِكَ الْحَرْثَ وَالنَّسْلَ ۗ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ الْفَسَادَ ۝٢٠٦

**207.** Na sε woka kyerε no sε, 'Suro Allah' a, ahomasoɔ kanyane no kɔ bɔne mu *paa bio*. Enti Egya amanehunu no na εbεsom bo ama no sε akatua, na esi pi sε, εyε ahomegyebea bɔne.

وَإِذَا قِيلَ لَهُ اتَّقِ اللَّهَ أَخَذَتْهُ الْعِزَّةُ بِالْإِثْمِ ۚ فَحَسْبُهُ جَهَنَّمُ ۚ وَلَبِئْسَ الْمِهَادُ ۝٢٠٧

**208.** Na nnipa no mu, obi wɔ hɔ a ɔbεtɔn ne ho ahwehwε Allah anigyeε; na Allah yε Ntimmɔborɔ ma *Ne* nkoa.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْرِي نَفْسَهُ ابْتِغَاءَ مَرْضَاتِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ رَءُوفٌ بِالْعِبَادِ ۝٢٠٨

**209.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monfa mo ho nyinaa nhyεne ahobraseε no mu prεko ara pε, na mma monni Satan anamɔn akyi; ampa ara sε, ɔyε mo tamfoɔ a ɔda adi pefee.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا ادْخُلُوا فِي السِّلْمِ كَافَّةً وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ۝٢٠٩

**210.** Na Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adi aba mo mu *awie yi*, sɛ mopatre hwe ase ɛno akyi a, ɛnneɛ monhunu sɛ Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

فَإِن زَلَلْتُم مِّن بَعْدِ مَا جَاءَتْكُمُ الْبَيِّنَاتُ فَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢١٠﴾

**211.** Ɛnti deɛ wɔnom retwɛn ara ne sɛ Allah bɛfiri adi afiri mmurunkum nkurusoɔ no mu ne soro-abɔfoɔ no aba, ama asɛm no ho atɛmmuo nso aba anaa? Na Allah hɔ na nsɛm nyinaa bɛsan akɔ.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا أَن يَأْتِيَهُمُ اللَّهُ فِي ظُلَلٍ مِّنَ الْغَمَامِ وَالْمَلَائِكَةُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٢١١﴾

R. 26.

**212.** Bisa Israelmma no sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi dodoɔ sɛn na Yɛde maa wɔn. Mmom obiara a ɔbɛsesa Allah akyɛdeɛ no, wɔ aberɛ a aba ne hɔ akyi no, ɛnneɛ *ɔnhunu sɛ* Allah yɛ den wɔ asotwe ho.

سَلْ بَنِي إِسْرَائِيلَ كَمْ آتَيْنَاهُم مِّنْ آيَةٍ بَيِّنَةٍ ۗ وَمَن يُبَدِّلْ نِعْمَةَ اللَّهِ مِن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُ فَإِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٢١٢﴾

**213.** Wɔasiesie ewiase asetena yi ama no ayɛ fɛ ama nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no, na wɔsi nkurɔfoɔ no a wɔagye adie no atwetwe. Nanso nkurɔfoɔ a wɔsuro *Nyankopɔn* no bɛwɔ wɔn soro wɔ Owusɔre Da no; Na Allah de *N'akyɛdeɛ* dom obiara a Ɔpɛ wɔ aberɛ a nkontabuo biara nni ho.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا وَيَسْخَرُونَ مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا ۘ وَالَّذِينَ اتَّقَوْا فَوْقَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ وَاللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَاءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢١٣﴾

**214.** *Mfitiaseɛ no,* na adasamma nyinaa yɛ nnipa-kuo baako, *afei mpaepaemu baa wɔn mu,* enti Allah yiyii Nkɔmhyɛfoɔ sɛ wɔnyɛ nsɛm-dɛ-bɔfoɔ ne akɔkɔbɔfoɔ, na wɔyii Nwoma no kaa wɔn ho, ɛno mu na nokorɛ no wɔ, ama Wabu nnipa no ntɛm aten a ɛfa nsɛm a wɔn mu paepaeɛ wɔ ho no. *Nanso afei wɔn mu paepae wɔ Nwoma no ho,* na obiara annye ho akyinnyeɛ gyesɛ wɔnom a wɔde *Nwoma no* maa wɔn no ara, wɔ aberɛ a Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adi aba wɔn mu no akyi, ɛnam anitan a ɛwɔ wɔn ntɛm nti. Afei, Allah nam Ne tumi so akyerɛ agyidifoɔ no kwan akɔ nokorɛ no a (atiafoɔ no) bɔ wɔn ho abira wɔ mu no; na Allah kyerɛ obiara a Ɔpɛ kwan kɔ kwan tenenee no so.

كَانَ النَّاسُ أُمَّةً وَاحِدَةً فَبَعَثَ اللَّهُ النَّبِيِّينَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ لِيَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ فِيمَا اخْتَلَفُوا فِيهِ ۚ وَمَا اخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا الَّذِينَ أُوتُوهُ مِن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۖ فَهَدَى اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا لِمَا اخْتَلَفُوا فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِهِ ۗ وَاللَّهُ يَهْدِي مَن يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢١٤﴾

**215.** Ana mosusu sɛ mobɛhyɛne Soro-Aheman no mu wɔ aberɛ a nkurɔfoɔ no a wɔatwa mu adi mo anim kan no gyinabrɛ a wɔkɔɔ mu no mmaa mo so? Ohia ne atowerɛnkyɛm ahorɔɔ totoo wɔn, na ahowosoɔ a ɛyɛ den kaa wɔn ara kɔpem sɛ Ɔsomafoɔ no ne nkurɔfoɔ a wɔagye adie ka ne ho kaa sɛ: 'Berɛ bɛn na Allah mmoa no *bɛba*?' Aane, esi pi sɛ Allah mmoa no bɛn.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَأْتِكُم مَّثَلُ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِكُم ۖ مَّسَّتْهُمُ الْبَأْسَاءُ وَالضَّرَّاءُ وَزُلْزِلُوا حَتَّىٰ يَقُولَ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ مَتَىٰ نَصْرُ اللَّهِ ۗ أَلَا إِنَّ نَصْرَ اللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٥﴾

**216. Wɔbisa wo sɛ ɛdeɛbɛn na wɔnyi mmɔ afɔreɛ. Ka sɛ: 'Ade-pa biara ne sika dodoɔ biara a mobɛyi ama no, ɛwɔ hɔ ma awofoɔ ne abusua no a ɛbɛn ne nnyanka ne ahiafoɔ ne akwantufoɔ no. Na papa biara a mobɛyɔ no, ampa ara sɛ, Allah nim no yie'.**

يسئلونك ماذا ينفقون قل ما انفقتم من خير فللوالدين والاقربين واليتمى والمسكين وابن السبيل وما تفعلوا من خير فان الله به عليم ٢١٦

**217. Wɔahyehyɛ ɛkoo ama mo, ɛwɔ mu sɛ mokyi; nanso ɛbɛtumi aba sɛ, adeɛ bi wɔ hɔ a na mompɛ wɔ aberɛ a ɛyɛ ma mo, na ɛbɛtumi nso aba sɛ, adeɛ bi wɔ hɔ a na mopɛ wɔ aberɛ a ɛnnyɛ mma mo. Allah na Ɔnim *adeɛ nyinaa*, na monnim.**

كتب عليكم القتال وهو كره لكم وعسى ان تكرهوا شيئا وهو خير لكم وعسى ان تحبوا شيئا وهو شر لكم والله يعلم وانتم لا تعلمون ٢١٧

ع ٢٦ ٦ ١٠

**R. 27.**

**218. Wɔbisa wo ɛkoo wɔ Bosome Kronkron no mu ho asɛm. Ka sɛ: 'Ɛkoo wɔ emu yɛ bɔne kɛseɛ, nanso, sɛ wɔbɛsi nnipa kwan afiri Allah kwan so na wɔbɛyɛ bonniayɛ ama No, na *wobɛsi nnipa kwan afiri* Asɔrefie Kronkron no ho, na wɔbɛpam emu nkurɔfoɔ afiri mu no yɛ bɔne kɛseɛ a ɛkyɛn koraa wɔ Allah anim; na ateetɛɛ nnyɛ koraa kyɛn ekum.' Na wɔnnyae sɛ wɔne mo bɛdi ako kɔpem sɛ wɔbɛdane mo afiri mo gyidie no ho, sɛ wɔbɛtumi a. Na mo mu biara a ɔbɛdane n'akyi afiri ne gyedie ho, na ɔbɛwuo wɔ aberɛ a ɔnnye nnie no, weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔn nnwuma bɛyɛ kwa wɔ ewiase yi mu ne asetena a edi akyire no mu. Weinom ne Egya no nkurɔfoɔ no - na ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.**

يسئلونك عن الشهر الحرام قتال فيه قل قتال فيه كبير وصد عن سبيل الله وكفر به والمسجد الحرام واخراج اهله منه اكبر عند الله والفتنة اكبر من القتل ولا يزالون يقاتلونكم حتى يردوكم عن دينكم ان استطاعوا ومن يرتدد منكم عن دينه فيمت وهو كافر فاولئك حبطت اعمالهم في الدنيا والاخرة واولئك اصحب النار هم فيها خلدون ٢١٨

**219. Nkurɔfoɔ a wɔgye die ne nkurɔfoɔ no a wɔtu amantuo na wɔdi apredie dendenden wɔ Allah kwan so no, weinom saa na wɔwɔ awerɛhyɛm wɔ Allah mmɔborɔhunu no mu; na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.**

ان الذين امنوا والذين هاجروا وجاهدوا في سبيل الله اولئك يرجون رحمت الله والله غفور رحيم ٢١٩

**220. Wɔbisa wo nsa ne serewatoɔ ho asɛm. Ka sɛ: 'Bɔne kɛseɛ wɔ ne mmienu mu ne mfasodeɛ bi ma nnipa; nanso emu bɔne no so kyɛn emu mfasodeɛ no.' Na wɔbisa wo deɛ wonyi ma ho asɛm. Ka sɛ: 'Deɛ ɛboro *ahiadeɛ* so no.' Saa na Allah ma Ne mmransɛm no da adi ma mo sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛdwendwen ho.**

يسئلونك عن الخمر والميسر قل فيهما اثم كبير ومنافع للناس واثمهما اكبر من نفعهما ويسئلونك ماذا ينفقون قل العفو كذلك يبين الله لكم الايت لعلكم تتفكرون ٢٢٠

فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۗ وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْيَتَامَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِنْ تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ الْمُفْسِدَ مِنَ الْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢١﴾

221. Wɔ ewiase yi mu ne deɛ edi Akyire no mu. Na wɔbisa wo nnyanka ho asɛm. Ka sɛ: 'Wɔn yie-yɔ yɛ nneyɔeɛ a papa kɛseɛ wɔ mu. Na sɛ mo ne wɔn di afra a wɔyɛ mo nuanom. Na Allah nim basabasayɔfoɔ no ne ɔsiesiefoɔ no *mu nsonsonoeɛ*. Na sɛ ɛyeɛ Allah pɛ a anka Ɔde mo bɛto ahokyerɛ mu. Ampa ara sɛ Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.'

وَلَا تَنْكِحُوا الْمُشْرِكَاتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ ۚ وَلَأَمَةٌ مُؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِنْ مُشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ ۗ وَلَا تُنْكِحُوا الْمُشْرِكِينَ حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا ۚ وَلَعَبْدٌ مُؤْمِنٌ خَيْرٌ مِنْ مُشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ ۗ أُولَٰئِكَ يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ ۖ وَاللَّهُ يَدْعُو إِلَى الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِ ۖ وَيُبَيِّنُ آيَاتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢٢﴾

ع ٢٧ ١١

222. Na mma monnware abosom-somfoɔ mmaa no kɔpem sɛ wɔbɛgye adie; ɔgyidini baa a ɔyɛ afenaa mpo yɛ kyɛn ɔbosom-somni baa, sɛ ne ho yɛ mo ahomka kɛse koraa mpo a. Na mma momfa *agyidifoɔ mmaa* mma abosom-somfoɔ mmarima awareɛ kɔpem sɛ wɔbɛgye adie. Ɔgyidini barima a ɔyɛ ɔdɔnkɔ mpo yɛ kyɛn ɔbosom-somni barima, sɛ ne ho yɛ mo ahomka kɛse koraa mpo a. Weinom frɛ kɔ Egya no mu, na Allah frɛ kɔ Soro-Aheman ne bɔnefakyɛ mu, Ne tumi nti. Na Ɔma Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ da adi pefee ma adasamma, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na wɔbɛkaekae.

R. 28

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ ۖ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ اللَّهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ التَّوَّابِينَ وَيُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٣﴾

223. Wɔbisa nsɛm a ɛfa nsabuo ho. Ka sɛ: 'Ɛyɛ ahokyerɛ* (*wɔn ho mmfa wɔn*) enti montwe mo ho mfiri mmaa ho wɔ nsabuo mmerɛ no mu, na mma monnkɔ wɔn nkyɛn kɔpem sɛ wɔn ho bɛteɛ. Na mmerɛ a wɔbɛte wɔn ho no, monkɔ wɔn nkyɛn sɛdeɛ Allah ahyɛ mo no. Allah dɔ nkurɔfoɔ a wɔdane wɔn ho ma No na Ɔdɔ nkurɔfoɔ a wɔte wɔn ho no.'

نِسَاؤُكُمْ حَرْثٌ لَكُمْ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ ۖ وَقَدِّمُوا لِأَنْفُسِكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ مُلَاقُوهُ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٤﴾

224. Mo yerenom yɛ afuo ma mo; enti monkɔ mo afuo mu berɛ biara ne kwan pa biara a mopɛ so, na monfa *papa bi* ni mo anim ma mo ankasa mo ho; na monsuro Allah, na monhunu sɛ mobɛhyia No; na ka nsɛm-dɛ no kyerɛ wɔnom a wɔyɛ sotie no.

وَلَا تَجْعَلُوا اللَّهَ عُرْضَةً لِأَيْمَانِكُمْ أَنْ تَبَرُّوا وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾

225. Na mma monfa Allah nnyɛ mo nsedie botaeɛ sɛdeɛ ɛbɛyɔ na moatwe mo ho afiri papayɔ ne teneneeyɔ ho ne nnipa ntɛm asomdwoeɛ nsiesie ho. Na Allah deɛ Ɔte biribiara na Ɔnim biribiara.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ وَلَٰكِنْ يُؤَاخِذُكُمْ بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٢٦﴾

226. Allah mfrɛ mo sɛ mommu mo nsedie a modi no kwa no ho nkonta, na mmom Ɔbɛfrɛ mo ama moabu deɛ mo akoma anya no ho nkonta. Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Abodwokyerɛfoɔ.

*223 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi

227. Nkurɔfoɔ no a wɔdi wɔn yerenom ho nse *sɛ wɔbɛtwe wɔn ho afiri wɔn ho* no, mmerɛ a wɔde twɛn yɛ bosome nnan, *aboro so no*: na afei sɛ wɔsan wɔn nsedie no akyi a, esi pi sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ.

لِلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ تَرَبُّصُ أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ ۖ فَإِن فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢٧﴾

228. Na sɛ wɔbɔ wɔn tiri mu pɔ ma awaregyaeɛ a, ɛnneɛ, esi pi sɛ Allah deɛ Ɔte biribiara na Ɔnim biribiara.

وَإِنْ عَزَمُوا ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٨﴾

229. Na mmaa a wɔregyae wɔn awareɛ no wɔbɛtwentwɛn wɔn ho ase ama nsabuo mmiɛnsa; na ɛho nnte mma wɔn sɛ wɔde deɛ Allah abɔ ato wɔn awodeɛ mu no bɛsie, sɛ wɔgye Allah ne Ɛda a edi Akyire no di deɛ a; na wɔn kununom wɔ ho tumi kɛse sɛ wɔbɛsan afa wɔn, saa mmerɛ no mu, sɛ wɔn nyinaa pene nsiesie so deɛ a. Na wɔnom (mmaa no) nso wɔ tumi a ɛte sɛ wɔn (mmarima no) deɛ no ara pɛ wɔ kwan papa so; nanso mmarima no wɔ gyinabrɛ bi wɔ wɔn so. Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ Nyansafoɔ.

وَٱلْمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٍ ۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكْتُمْنَ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِىٓ أَرْحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤْمِنَّ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِى ذَٰلِكَ إِنْ أَرَادُوٓا إِصْلَٰحًا ۚ وَلَهُنَّ مِثْلُ ٱلَّذِى عَلَيْهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٩﴾

ع ٢٨ ٧ ١٢

**R. 29.**

230. Awareguo a ɛte saa no *wɔnfa nto dwa* mprɛnu; afei, monye wɔn ntena wɔ kwan papa so anaasɛ monyae wɔn ma wɔnkɔ wɔ ayɛmyie kwan so. Na mmera mma ho kwan sɛ mobɛgye biribiara a mode ama wɔn (mo yerenom) no afiri wɔn hɔ gyesɛ ebia wɔn mmienu suro sɛ wɔnntumi nni Allah ahyehyɛdeɛ so. Na sɛ mosuro sɛ wɔnntumi nni Allah ahyehyɛdeɛ so a, ɛnneɛ ɛnnyɛ bɔne mma wɔn mmienu yi mu biara wɔ deɛ *ɔbaa no* de bɛma anya ne faahodie. Wei yɛ ahyehyɛdeɛ a Allah *ayi asi hɔ*, enti mma mommu so; na obiara a ɔbɛfom Allah ahyehyɛdeɛ no, wɔnom saa ne nkurɔfoɔ no a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no.

ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِ ۖ فَإِمْسَاكٌۢ بِمَعْرُوفٍ أَوْ تَسْرِيحٌۢ بِإِحْسَٰنٍ ۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمْ أَن تَأْخُذُوا مِمَّآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ شَيْـًٔا إِلَّآ أَن يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا فِيمَا ٱفْتَدَتْ بِهِۦ ۗ تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَعْتَدُوهَا ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَأُولَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢٣٠﴾

231. Na sɛ ɔgyae no awareɛ *ne mprɛnsa so a*, ɛnneɛ ɔbaa no, mmera mma ho kwan sɛ ɔbɛware no, ɛno akyi, gyesɛ ɔbaa no ware kunu foforɔ; na sɛ ɔno nso gyae no a, ɛnneɛ ɛnnyɛ bɔne mma wɔn mmienu no sɛ wɔbɛsan awareɛ, deɛ ehia ne sɛ wɔbɛsusu ho yie sɛ wɔbɛdi Allah ahyehyɛdeɛ no so. Na wei ne ahyehyɛdeɛ a Allah ayi asi hɔ a Wama no ada adi pefee ama nnipa a wɔwɔ nimdeɛ no.

فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعْدُ حَتَّىٰ تَنكِحَ زَوْجًا غَيْرَهُۥ ۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن ظَنَّآ أَن يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ ۗ وَتِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٢٣١﴾

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ سَرِّحُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ ۚ وَلَا تُمْسِكُوهُنَّ ضِرَارًا لِّتَعْتَدُوا ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ ۚ وَلَا تَتَّخِذُوا آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا ۚ وَاذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمَا أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنَ الْكِتَابِ وَالْحِكْمَةِ يَعِظُكُم بِهِ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٣٢﴾

**232.** Na sɛ mogyae mo yerenom na sɛ wɔduru mmerɛ *a wɔayi asi hɔ* no awieɛ a, ɛnneɛ *deɛ ɛwɔ hɔ ne sɛ* mobɛgye wɔn ne wɔn atena wɔ kwan papa so anaasɛ mobɛgyae wɔn ama wɔakɔ wɔ kwan papa so; mmom mma monnye wɔn nnsi hɔ bɔne kwan so sɛ mobɛfom *wɔn*. Na obi a ɔbɛyɔ saa no, esi pi sɛ wayɔ bɔne atia ɔno ankasa kra. Na mma momfa Allah mmeransɛm nnyɛ atwetwesideɛ, na monkae Allah adom a ɛwɔ mo so no, ɛne Nwoma no, ne Nyansa no a Wayi de ama mo a Ɔnam so tu mo fo no. Na monsuro Allah na monhunu sɛ Allah nim adeɛ nyinaa.

R. 30.

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعْضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحْنَ أَزْوَاجَهُنَّ إِذَا تَرَاضَوْا بَيْنَهُم بِالْمَعْرُوفِ ۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِ مَن كَانَ مِنكُمْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۗ ذَٰلِكُمْ أَزْكَىٰ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٣﴾

**233.** Na sɛ mogyae mmaa no na sɛ wɔduru wɔn mmerɛ no awieɛ a, mma monnsi wɔn kwan mfiri sɛ wɔbɛware wɔn kununom sɛ wɔpene wɔn ntɛm *awareɛ* so wɔ kwan papa so a. Wei yɛ afotusɛm ma mo mu nea ɔgye Allah die ne Ɛda a edi Akyire no. Ɛyɛ nhyira kɛse ma mo, na ɛho te nso. Allah na Ɔnim na mo deɛ monnim.

وَالْوَالِدَاتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَادَهُنَّ حَوْلَيْنِ كَامِلَيْنِ لِمَنْ أَرَادَ أَن يُتِمَّ الرَّضَاعَةَ ۚ وَعَلَى الْمَوْلُودِ لَهُ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ ۚ لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَا تُضَارَّ وَالِدَةٌ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُودٌ لَّهُ بِوَلَدِهِ ۚ وَعَلَى الْوَارِثِ مِثْلُ ذَٰلِكَ ۗ فَإِنْ أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٍ مِّنْهُمَا وَتَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ۗ وَإِنْ أَرَدتُّمْ أَن تَسْتَرْضِعُوا أَوْلَادَكُمْ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُم مَّا آتَيْتُم بِالْمَعْرُوفِ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٤﴾

**234.** Na ɛnanom bɛma wɔn mma nufoɔ mfie mmienu a ewie ma-yɔ; *wei wɔ hɔ* ma wɔnom a wɔpɛ sɛ wɔwie nufu-ma no. Na ɔbarima no a ɔba no yɛ ne dea no, *ɔno na* wɔn (ɛnanom) akɔnhomabɔ ne wɔn nkataho yɛ n'asodie sɛ ɔbɛhwɛ wɔn kwan pa so. Wɔmmfa adesoa a ɛboro n'ahoɔden so nnsoa ɔkra biara, gyesɛ deɛ ɔbɛtumi. Ɛnni ho kwan sɛ ɛna no bɛma agya no akɔ ateeteɛ mu wɔ ne ba no ho, saa ara nso na enni ho kwan sɛ nea ɛba no yɛ ne dea no bɛma ɛna no akɔ ateeteɛ mu wɔ ne ba no ho. Adekorɔ yi ara na ɛyɛ nhyɛ ma ɔdi-adeni no. Sɛ wɔnom mmienu no bɔ wɔn tiri mu pɔ sɛ wɔbɛte *abɔfra no* ama nhwɛsoɔ wɔ nufu-ma no ho, na sɛ wɔ-susu ho yɛ adwene saa a, ɛnneɛ bɔne biara nna wɔn mu biara so. Na sɛ mopɛ sɛ mofa obi ma ɔma mo mma no nufoɔ a, bɔne biara nna mo so, deɛ ehia ara ne sɛ mobɛtua akatua a mopenee soɔ no wɔ kwan papa so. Na monsuro Allah na monhunu sɛ Allah ani tua deɛ moyɔ nyinaa.

**235.** Na mo mu nkurɔfoɔ a wɔbɛwu agya yerenom hɔ no, *ɛwɔ sɛ yerenom no* twentwɛn wɔn ho ase bosome nnan ne *da* du. Na sɛ wɔnom nna no so a, ɛnneɛ bɔne biara nna mo so wɔ deɛ wɔde wɔn ho bɛyɔ biara wɔ kwan papa so. Na Allah bɛbɔ mo deɛ moyɔ biara ho ammaneɛ.

**236.** Na ɛnnyɛ bɔne mma mo sɛ mobɛto awareɛ nsusuiɛ bi amane saa mmaa yi, anaasɛ mode nsusuiɛ no bɛhyɛ mo mu. Allah nim sɛ mobɛ-dwene wɔn ho *wɔ saa kwan yi so.* Na mma monnhyehyɛ wɔn bɔ wɔ nsumaeɛ mu gyesɛ moka asɛm a edi mu nkoaa. Na mma mommɔ awareɛ pɔ no kɔpem sɛ mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ no bɛwie du. Na monhunu sɛ Allah nim deɛ ɛwɔ mo tiri mu; enti monhwɛ no yie. Na monhunu sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Abodwokyerɛfoɔ.

**R. 31.**

**237.** Ɛnnyɛ bɔne mma mo sɛ mobɛgyae mmaa no a *mone wɔn ahyehyɛ awareɛ wɔ* aberɛ a momfaa mo ho nkaa wɔn no, anaa montuaa wɔn tiri adeɛ no. Nanso moma wɔn biribi - ɔdefoɔ nhwɛ deɛ ɔwɔ ho na ɔhiani nso nhwɛ deɛ ɔwɔ ho - ahiadeɛ a mode bɛma a ɛyɛ, ɛyɛ nhyɛ ma papayɔfoɔ no.

**238.** Na sɛ mogyae wɔn wɔ berɛ a momfaa mo ho nkaa wɔn, na sɛ, mmom, moatua wɔn tiri adeɛ dada a, ɛnneɛ deɛ moatua no fa *na mo nsa bɛka*, gyesɛ wɔde kyɛ deɛ, anaasɛ deɛ awareɛ no pɔ-bɔ wɔ ne nsam no dekyɛ. Na sɛ mode kyɛ a ɛno bɛn teneneeyɔ. Na momma mo werɛ mfiri sɛ mobɛyɔ papa ama mo ho mo ho. Ampa ara sɛ Allah hunu deɛ moyɔ.

**239.** Monhwɛ Asɔreyɔ ahoroɔ no so yie, ɛne mfinimfini Asɔreyɔ no nso, na monyina Allah anim ahobraseɛ mu.

**240.** Na sɛ mowɔ suro mu a, ɛnneɛ *monyɛ mo Asɔre* wɔ aberɛ a monam fɔm anaasɛ mote aboa so; na sɛ monya ahosane a, monkaekae Allah sɛdeɛ Wakyerɛkyerɛ mo adeɛ a na monnim no ara.

وَالَّذِيْنَ يُتَوَفَّوْنَ مِنْكُمْ وَيَذَرُوْنَ اَزْوَاجًا يَّتَرَبَّصْنَ بِاَنْفُسِهِنَّ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّعَشْرًا ۚ فَاِذَا بَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا فَعَلْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِنَّ بِالْمَعْرُوْفِ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿٢٣٥﴾

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا عَرَّضْتُمْ بِهٖ مِنْ خِطْبَةِ النِّسَآءِ اَوْ اَكْنَنْتُمْ فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ ۗ عَلِمَ اللّٰهُ اَنَّكُمْ سَتَذْكُرُوْنَهُنَّ وَلٰكِنْ لَّا تُوَاعِدُوْهُنَّ سِرًّا اِلَّآ اَنْ تَقُوْلُوْا قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ۗ وَلَا تَعْزِمُوْا عُقْدَةَ النِّكَاحِ حَتّٰى يَبْلُغَ الْكِتٰبُ اَجَلَهٗ ۗ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ فَاحْذَرُوْهُ ۚ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿٢٣٦﴾

لَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اِنْ طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ مَا لَمْ تَمَسُّوْهُنَّ اَوْ تَفْرِضُوْا لَهُنَّ فَرِيْضَةً ۚۖ وَّمَتِّعُوْهُنَّ ۚ عَلَى الْمُوْسِعِ قَدَرُهٗ وَعَلَى الْمُقْتِرِ قَدَرُهٗ ۚ مَتَاعًا بِالْمَعْرُوْفِ ۚ حَقًّا عَلَى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٢٣٧﴾

وَاِنْ طَلَّقْتُمُوْهُنَّ مِنْ قَبْلِ اَنْ تَمَسُّوْهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيْضَةً فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ اِلَّآ اَنْ يَّعْفُوْنَ اَوْ يَعْفُوَا الَّذِيْ بِيَدِهٖ عُقْدَةُ النِّكَاحِ ۗ وَاَنْ تَعْفُوْٓا اَقْرَبُ لِلتَّقْوٰى ۗ وَلَا تَنْسَوُا الْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٢٣٨﴾

حٰفِظُوْا عَلَى الصَّلَوٰتِ وَالصَّلٰوةِ الْوُسْطٰى ۗ وَقُوْمُوْا لِلّٰهِ قٰنِتِيْنَ ﴿٢٣٩﴾

فَاِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا اَوْ رُكْبَانًا ۚ فَاِذَآ اَمِنْتُمْ فَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَمَا عَلَّمَكُمْ مَّا لَمْ تَكُوْنُوْا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٤٠﴾

241. Na mo mu nkurɔfoɔ a wɔwu na wɔgya yerenom wɔ akyire no, wɔnhyɛ nsamanseɛ ma wɔn yerenom sɛ wɔma wɔn ahiadeɛ nkɔpem afe baako wɔ aberɛ a wɔnntu wɔn mfiri hɔ. Na sɛ wɔn ankasa firi hɔ deɛ a, ɛnnyɛ bɔne mma mo wɔ ade pa biara a wɔde wɔn ho yɔ ho. Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ Nyansafoɔ.

242. Na mmaa no a wɔagyae wɔn awareɛ no nso wɔnfa wɔn ahiadeɛ ma wɔn (akɔnhomabɔdeɛ) sɛdeɛ ɛfata - ɛyɛ nhyɛ ma Nyame-surofoɔ.

243. Saa na Allah ma Ne mmeransɛm da adi ma mo kyerɛkyerɛ mobɛte aseɛ.

R. 32.

244. Ana wonnim nkurɔfoɔ no a wɔfirii adi firii wɔn afie no a na wɔyɛ mpempem a na wɔsuro ewuo no? Na Allah ka kyereɛ wɔn sɛ: 'Monwu'; afei Ɔde wɔn baa nkwa mu bio. Esi pi sɛ Allah wɔ adom ma nnipa, nanso nnipa no mu dodoɔ no ara nnyɛ nnaasefoɔ.

245. Na moni akoo wɔ Allah kwan so, na monhunu sɛ Allah na Ɔte adeɛ nyinaa na Ɔnim adeɛ nyinaa.

246. Hwan ne nea ɔbɛbɔ Allah bosea pa ama Wabɔ ho mpɛn bebiree ama no? Na ɛyɛ Allah na Ɔgyeɛ na Ɔterɛ mu na Ne nkyɛn na wɔbɛma mo asan akɔ.

247. Ana wontee Israelmma ahemfo bi ho asɛm no, *a esii* Mose akyi no, berɛ a wɔka kyereɛ wɔn Kɔmhyɛni bi sɛ: 'Yi ɔhene ma yɛn na ama yɛatumi ako wɔ Allah kwan so?' Ɔbisaa wɔn sɛ: 'Ana monnsusu sɛ sɛ wɔyɔ ɛkoo nhyɛ ma mo a ebia na moannko?' Wɔbuae sɛ: 'Ɛdeɛn nteaseɛ na egyina so ma sɛ yɛbɛtwe yɛn ho afiri ɛkoo ho wɔ Allah kwan so wɔ aberɛ a wɔapam yɛn afiri yɛn afie mu, yɛ ne yɛn mma nyinaa?' Nanso aberɛ a wɔyeɛ ɛkoo nhyɛ maa wɔn no, wɔdanee wɔn akyi, gyesɛ wɔn mu kakraa bi. Na Allah nim adebɔneyɔfoɔ no yie.

248. Na wɔn Kɔmhyɛni no ka kyereɛ wɔn sɛ: 'Allah ayi Tuaaluut ama mo sɛ ɔhene.' Wɔkaa sɛ: 'Esi sɛn na ɔnya ahennie wɔ yɛn so, wɔ aberɛ a yɛn na yɛfata ahennie kyɛn no, na wɔmmaa no

وَالَّذِيْنَ يُتَوَفَّوْنَ مِنْكُمْ وَيَذَرُوْنَ
اَزْوَاجًا ۚۖ وَّصِيَّةً لِّاَزْوَاجِهِمْ مَّتَاعًا اِلَى
الْحَوْلِ غَيْرَ اِخْرَاجٍ ۚ فَاِنْ خَرَجْنَ فَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْ مَا فَعَلْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِنَّ
مِنْ مَّعْرُوْفٍ ۗ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٤١﴾
وَلِلْمُطَلَّقٰتِ مَتَاعٌۢ بِالْمَعْرُوْفِ ۗ حَقًّا
عَلَى الْمُتَّقِيْنَ ﴿٢٤٢﴾
كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمْ
تَعْقِلُوْنَ ﴿٢٤٣﴾
اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ خَرَجُوْا مِنْ دِيَارِهِمْ
وَهُمْ اُلُوْفٌ حَذَرَ الْمَوْتِ ۠ فَقَالَ لَهُمُ
اللّٰهُ مُوْتُوْا ۟ ثُمَّ اَحْيَاهُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ
لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٢٤٤﴾
وَقَاتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ
اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٤٥﴾
مَنْ ذَا الَّذِيْ يُقْرِضُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضٰعِفَهٗ لَهٗٓ اَضْعَافًا كَثِيْرَةً ۗ وَاللّٰهُ
يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ ۠ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٢٤٦﴾
اَلَمْ تَرَ اِلَى الْمَلَاِ مِنْ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ
مِنْ بَعْدِ مُوْسٰى ۘ اِذْ قَالُوْا لِنَبِيٍّ لَّهُمُ
ابْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَاتِلْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۗ
قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ اِنْ كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ
اَلَّا تُقَاتِلُوْا ۗ قَالُوْا وَمَا لَنَآ اَلَّا نُقَاتِلَ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ وَقَدْ اُخْرِجْنَا مِنْ دِيَارِنَا وَ
اَبْنَآئِنَا ۗ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ
تَوَلَّوْا اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْهُمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ
بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٤٧﴾
وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ اِنَّ اللّٰهَ قَدْ بَعَثَ
لَكُمْ طَالُوْتَ مَلِكًا ۗ قَالُوْٓا اَنّٰى يَكُوْنُ لَهُ
الْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ اَحَقُّ بِالْمُلْكِ مِنْهُ

agyapadeɛ dodoɔ nso?' Ɔkaa sɛ: 'Ampa ara sɛ Allah asa mu ayi no wɔ mo so, Wato no mu dodo wɔ nimdeɛ ne honam mu'. Na Allah de ahennie ma nea Ɔpɛ biara na Allah yɛ Dodo-mafoɔ na Ɔnim biribiara.

249. Na wɔn Kɔmhyeni no see wɔn sɛ: 'N'ahennie no ho nsɛnkyerɛnneɛ ne sɛ, wɔbɛma mo akoma a atɔ dinn a efiri mo Awurade no hɔ a ɛyɛ apɛgyadeɛ *no mu papa* a Mose abusua ne Aaron abusua de gyaaeɛ - a soro-abɔfoɔ na wɔkura mu. Ampa ara sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ wɔ wei mu ma mo sɛ moyɛ agyidifoɔ ampa a.'

R. 33.

250. Na berɛ a Tuaaluut de ne nsraafo-dɔm sii mu no, ɔsee (wɔn) sɛ: 'Esi pi sɛ, Allah de asutene bi bɛsɔ mo ahwɛ. Enti obiara a ɔbɛnom bi no nnka me ho; na obiara a wannka bi annhwɛ no deɛ ɔka me ho, gyesɛ nea ɔde ne nsa bɛsa nsapuo-ma.' Nanso wɔnonom bi, gyesɛ wɔn mu ketewaa bi. Na aberɛ a wɔtwaa (asuo) no, ɔno ne wɔnom a wɔagye adi ka ne ho no - wɔkaa sɛ: 'Yɛnni tumi ɛnnɛ da yi wɔ Gyaaluut ne n'asraafo-dɔm no so.' Na wɔnom a wɔnim sɛ, *da bi*, wɔnom ne Allah bɛdi ahyia no kaa sɛ: 'Mpɛn dodoɔ sɛn na ɛdɔm ketewaa bi adi ɛdɔm kɛseɛ so nkunim ɛnam Allah tumi nti! Na Allah ka wɔnom a wɔgyina pintinn no ho.'

251. Na berɛ a wɔtu tenee sɛ wɔne Gyaaluut ne n'asraafo-dɔm no de rekɔsi ani no, wɔkaa mpaebɔ yi sɛ: 'O y'Awurade, fa pintinn-yɔ hon-hom gu yɛn so, na tintim y'anamɔn pintinn na boa yɛn wɔ nnipa atiafoɔ no so.'

252. Enti wɔtutuu wɔn ase guui ɛnam Allah tumi nti; na Dawid kum Gyaaluut, na Allah maa no ahennie no ne nyansa no, na Ɔkyerɛɛ no deɛ Ɔpɛ. Na sɛ ɛnnyɛ Allah na Ɔnam nnipa bi so tu ebinom guo a, anka basabasayɔ nkoaa na ɛbɛyɛ asaase yi so ma. Nanso Allah yɛ Adom-kyekyɛfoɔ ma nnipa nyinaa.

253. Weinom yɛ Allah Nsɛn-kyerɛnneɛ ahoroɔ no mu bi; Yɛde nokorɛ kenkan kyerɛ wo. Ampa ara sɛ, woyɛ Asomafoɔ no mu baako.

وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ الْمَالِ ۚ قَالَ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَاهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهُ بَسْطَةً فِي الْعِلْمِ وَالْجِسْمِ ۖ وَاللَّهُ يُؤْتِي مُلْكَهُ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٨﴾

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ آيَةَ مُلْكِهِ أَن يَأْتِيَكُمُ التَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ آلُ مُوسَىٰ وَآلُ هَارُونَ تَحْمِلُهُ الْمَلَائِكَةُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤٩﴾

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِالْجُنُودِ قَالَ إِنَّ اللَّهَ مُبْتَلِيكُم بِنَهَرٍ فَمَن شَرِبَ مِنْهُ فَلَيْسَ مِنِّي وَمَن لَّمْ يَطْعَمْهُ فَإِنَّهُ مِنِّي إِلَّا مَنِ اغْتَرَفَ غُرْفَةً بِيَدِهِ ۚ فَشَرِبُوا مِنْهُ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُ هُوَ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ قَالُوا لَا طَاقَةَ لَنَا الْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ ۚ قَالَ الَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَاقُو اللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٢٥٠﴾

وَلَمَّا بَرَزُوا لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ قَالُوا رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿٢٥١﴾

فَهَزَمُوهُم بِإِذْنِ اللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُودُ جَالُوتَ وَآتَاهُ اللَّهُ الْمُلْكَ وَالْحِكْمَةَ وَعَلَّمَهُ مِمَّا يَشَاءُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ الْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٢٥٢﴾

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٣﴾

## Nkyɛmu 3

**254. Saa Asomafoɔ yi na Yɛakrɔn wɔn mu binom aboro ebinom so:* Allah kasa kyereɛ wɔn; na Ɔmaa ebinom so gyinabrɛ soronko-soronko mu. Na Yɛmaa Yesu, Maria ba no, adansedie a ani da hɔ na Yɛde Honhom kronkron no boaa no. Na sɛ ɛyɛɛ Allah pɛ a, anka wɔnom a wɔbaa wɔn akyi no anni wɔn ho akoko-akoko, mmerɛ a nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi aba wɔn mu no akyi; nanso wɔbɔɔ wɔn ho abira. Wɔn mu binom wɔ hɔ a wɔagye adie, na wɔn mu binom nso wɔ hɔ a wɔannye annie. Na sɛ Allah pɛɛ no saa a, anka wɔn ne wɔn ho ankoko; nanso Allah deɛ Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ.**

تِلْكَ الرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۘ مِنْهُمْ مَنْ كَلَّمَ اللَّهُ وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَاتٍ ۚ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلَ الَّذِينَ مِنْ بَعْدِهِمْ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَلَٰكِنِ اخْتَلَفُوا فَمِنْهُمْ مَنْ آمَنَ وَمِنْهُمْ مَنْ كَفَرَ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلُوا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٤﴾

### R.34

**255. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyi deɛ Yɛde adom mo no bi ma (wɔ Allah kwan so) ansaana ɛda no aba, mmerɛ no a ade-tɔ ne ade-tɔn biara nni hɔ no, na ayɔnkofa biara nni hɔ no, na ka-ma biara nso nni hɔ no; na ɛyɛ nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie na wɔyɔ bɔne tia wɔn ho.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنْفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاكُمْ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ وَلَا شَفَاعَةٌ ۗ وَالْكَافِرُونَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٥٥﴾

***256. Allah - Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, Ɔteasefoɔ no a Ɔde Ne ho na Ɔma adeɛ nyinaa nkwa no. Atɔnkomnna mfa No, na nna nso nnka No. Biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu yɛ Ne dea. Hwan na ɔbɛtumi ayɛ kamafoɔ wɔ N'anim? Gyesɛ Wama ho kwan. Ɔnim adeɛ biara a edi wɔn anim ne adeɛ biara a edi wɔn akyi. Na wɔnnim Ne nimdeɛ ho hwee, gyesɛ deɛ Ɔpɛ. N'ahennwa terɛ boro ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no so, na ɛso hwɛ nnyɛ No adesoa a ɛkom No; na Ɔno na Ɔkrɔn na Ɔyɛ Kokuroko no.**

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ ۚ لَا تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ ۚ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلَّا بِإِذْنِهِ ۚ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِنْ عِلْمِهِ إِلَّا بِمَا شَاءَ ۚ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ ۖ وَلَا يَئُودُهُ حِفْظُهُمَا ۚ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ ﴿٢٥٦﴾

**257. Enni sɛ nhyɛ ba Nyamesom mu. Ampa ara sɛ, deɛ ɛtene no ada adi afiri deɛ akyeakyea no ho; enti obiara a ɔbɛpo adebɔneyɔ-foɔ no akandie, na ɔgye Allah die**

لَا إِكْرَاهَ فِي الدِّينِ ۖ قَدْ تَبَيَّنَ الرُّشْدُ مِنَ الْغَيِّ ۚ فَمَنْ يَكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِنْ بِاللَّهِ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ

---

*254 *Nkyerɛmu*: Hwɛ Nwoma yi akyi*

*256. NKYERƐMU: Kasafua كرسي 'kursi' nkyerɛaseɛ a edi kan ne tumi akonwa. Saa asɛmfua no nkyerɛmu terɛ fofare fa nimdeɛ ne amammuo ne ahennie akwaa nyinaa.

no, esi pi sɛ wasɔ nsɔmu-den a emmu da mu. Na Allah deɛ Ɔte biribiara na Ɔnim biribiara nso.

الْوُثْقٰى لَا انْفِصَامَ لَهَا وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿۲۵۷﴾

**258.** Allah yɛ nkurɔfoɔ a wɔgyedie no adamfo. Ɔyi wɔnom firi esum biara mu de wɔnom ba hann mu. Na wɔnom a wɔnnye nnie no, wɔn namfonom ne adebɔneyɔfoɔ no a wɔyi wɔn firi hann mu de wɔn kɔ esum biara mu. Weinom ne Egya no nkurɔfoɔ no, ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.

اَللّٰهُ وَلِيُّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا يُخْرِجُهُمْ مِّنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَوْلِيٰٓـُٔهُمُ الطَّاغُوْتُ يُخْرِجُوْنَهُمْ مِّنَ النُّوْرِ اِلَى الظُّلُمٰتِ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۲۵۸﴾ ع ۳۴

R. 35.

**259.** Ana wontee ne ho asɛm, nea ɔgyee Abraham kyim faa n'Awurade ho, ɛnam sɛ Allah ama no ahennie nti? Berɛ a Abraham kaa sɛ: 'M'Awurade na Ɔma nkwa na Ɔma ewuo no,' ɔno nso kaa sɛ: 'Me *nso* mema nkwa na mema ewuo.' Abraham kaa sɛ, 'Ɛnneɛ, Allah de awia puie firi Apuieɛ ba, wo nso fa no firi Atɔeɛ bra.' Afei deɛ, ɔtiafoɔ no yɛɛ anommum. Na Allah nnkyerɛ adebɔneyɔfoɔ no kwan.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْ حَآجَّ اِبْرٰهٖمَ فِيْ رَبِّهٖٓ اَنْ اٰتٰىهُ اللّٰهُ الْمُلْكَ اِذْ قَالَ اِبْرٰهٖمُ رَبِّيَ الَّذِيْ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ قَالَ اَنَا اُحْيٖ وَاُمِيْتُ قَالَ اِبْرٰهٖمُ فَاِنَّ اللّٰهَ يَاْتِيْ بِالشَّمْسِ مِنَ الْمَشْرِقِ فَاْتِ بِهَا مِنَ الْمَغْرِبِ فَبُهِتَ الَّذِيْ كَفَرَ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿۲۵۹﴾

**260.** Anaasɛ te sɛ obi a ɔtwaa mu wɔ kuro bi ho a ayɛ amanfo ama afie nkurusoɔ asisi asɛ, na ɔteaa mu kaa sɛ, 'Mmerɛ bɛn na Allah bɛsan de wei aba nkwa mu bio, ne sɛɛ yi akyi'. Allah maa no wuii mfie ɔha; afei Ɔmaa no so baa nkwa mu, na Ɔkaa sɛ: 'Mmerɛ dodoɔ sɛn na wotenaa saa gyinabrɛ yi mu?' Ɔbuaae sɛ: 'Metenaa mu ɛda baako anaasɛ ɛda fa bi.' Ɔkaa sɛ: 'Ɛnte saa na mmom wotenaa saa gyinabrɛ yi mu mfie ɔha. Nanso hwɛ wo aduane ne wo anomdeɛ sɛ amporɔ. Na hwɛ w'afunumu nso. Na Yɛyɛɛ wei sɛ Yɛde wo reyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ama adasamma. Na hwɛ nnompe no nso, sɛdeɛ Yɛasi ahyehyɛ no, na afei Yɛde ɛnam aduradura ho.' Na berɛ a wei daa adi maa no no, ɔkaa sɛ, 'Mahunu sɛ Allah wɔ tumi sɛ Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ nyinaa.'

اَوْ كَالَّذِيْ مَرَّ عَلٰى قَرْيَةٍ وَّهِيَ خَاوِيَةٌ عَلٰى عُرُوْشِهَا قَالَ اَنّٰى يُحْيٖ هٰذِهِ اللّٰهُ بَعْدَ مَوْتِهَا فَاَمَاتَهُ اللّٰهُ مِائَةَ عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهٗ قَالَ كَمْ لَبِثْتَ قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا اَوْ بَعْضَ يَوْمٍ قَالَ بَلْ لَّبِثْتَ مِائَةَ عَامٍ فَانْظُرْ اِلٰى طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ وَانْظُرْ اِلٰى حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ اٰيَةً لِّلنَّاسِ وَانْظُرْ اِلَى الْعِظَامِ كَيْفَ نُنْشِزُهَا ثُمَّ نَكْسُوْهَا لَحْمًا فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهٗ قَالَ اَعْلَمُ اَنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿۲۶۰﴾

**261.** Na *kae* berɛ a Abraham kaa sɛ, 'M'Awurade kyerɛ me sɛdeɛ Wosi ma awufoɔ nkwa.' Ɔkaa sɛ, 'Ana wonnye nnie?' Ɔkaa sɛ, 'Aane, mmom magye adi deɛ, nanso sɛdeɛ mɛnya akomatɔyɛmo nti *na merebisa wei'* Ɔmaa mmuaeɛ sɛ: 'Fa nnomaa nnan, na ma

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهٖمُ رَبِّ اَرِنِيْ كَيْفَ تُحْيِ الْمَوْتٰى قَالَ اَوَلَمْ تُؤْمِنْ قَالَ بَلٰى وَلٰكِنْ لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِيْ قَالَ فَخُذْ اَرْبَعَةً مِّنَ الطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ اِلَيْكَ ثُمَّ

wɔn ho nkokwa wo ho. Afei kyekyɛ wɔn mu, na fa wɔn mu biara gyina bepɔ soronko-soronko so; afei frɛ wɔn; ntɛm ara wɔbɛbɔ hwii aba wo hɔ. Na hunu sɛ Allah yɛ Ɔtumfoɔ Nyansafoɔ.'

اجْعَلْ عَلٰى كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ ادْعُهُنَّ يَأْتِيْنَكَ سَعْيًا ۚ وَاعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٦١﴾

ع ٣٥ ٣

R. 36.

262. Nkurɔfoɔ a wɔyi wɔn ahonyadeɛ ma wɔ Allah kwan so no mfatoho te sɛ aburoo aba baako a efifiri na ɛso mmɛtem nson, na bɛtem biara aburoo mma ɔha wɔ ho. Na Allah bɔ ho boro saa mpo ma nea Ɔpɛ biara; Na Allah na Ɔwɔ adom a enni ano na Ɔnim biri-biara.

مَثَلُ الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ اَنْۢبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِيْ كُلِّ سُنْۢبُلَةٍ مِّائَةُ حَبَّةٍ ۗ وَاللّٰهُ يُضٰعِفُ لِمَنْ يَّشَآءُ ۗ وَاللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٦٢﴾

263. Nkurɔfoɔ no a wɔyi wɔn ahonyadeɛ ma wɔ Allah kwan so, na wɔnnwinwini ho, na wɔnnka kasatwie anaasɛ wɔmfa ɛdɛmdie biara nni deɛ wɔayi ama no akyi no bɛnya wɔn akatua wɔ wɔn Awurade hɔ. Suro biara mma wɔn so, na wɔnni awerɛhoɔ.

اَلَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُوْنَ مَآ اَنْفَقُوْا مَنًّا وَّلَآ اَذًى ۙ لَّهُمْ اَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٢٦٣﴾

264. Kasa-pa ne bɔnefakyɛ yɛ sene afɔrebɔ a ɛdɛmdie di akyire. Na Allah yɛ Ɔdefoɔ a Ɔde Ne ho na Ɔyɛ Abodwokyerɛfoɔ nso.

قَوْلٌ مَّعْرُوْفٌ وَّمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّنْ صَدَقَةٍ يَّتْبَعُهَآ اَذًى ۗ وَاللّٰهُ غَنِيٌّ حَلِيْمٌ ﴿٢٦٤﴾

265. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma momfa kasa-twie ne ɛdɛmdie nnsɛe mo afɔrebɔdeɛ mma no nnyɛ kwa, te sɛ obi a oyi n'ahonyadeɛ ma, sɛdeɛ nnipa bɛhunu apene no nti, na ɔnnye Allah ne Ɛda a edi Akyire no nni. Ne mfatoho te sɛ ɔbotan kwabo-kwabo a dɔteɛ akata soɔ na nsu-kɛseɛ atɔ agu soɔ ayi ho kawee, kokwakokwa dendenden. Wɔnntumi mmɔ deɛ wɔnyaaeɛ no ho ban. Na Allah nnkyerɛ atiafoɔ no kwan tenenee no.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُبْطِلُوْا صَدَقٰتِكُمْ بِالْمَنِّ وَالْاَذٰى ۙ كَالَّذِيْ يُنْفِقُ مَالَهٗ رِئَآءَ النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۗ فَمَثَلُهٗ كَمَثَلِ صَفْوَانٍ عَلَيْهِ تُرَابٌ فَاَصَابَهٗ وَابِلٌ فَتَرَكَهٗ صَلْدًا ۗ لَا يَقْدِرُوْنَ عَلٰى شَيْءٍ مِّمَّا كَسَبُوْا ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٦٥﴾

266. Na nkurɔfoɔ a wɔyi wɔn ahonyadeɛ ma de hwehwɛ Allah nkyɛn anigyeɛ ne wɔn kra den-hyɛ no mfatoho te sɛ turo a ɛda pampa so na nsuniwa nenam mu. Bamporɔ tɔ gu so ma n'aduaba sow mmɔho mmienu mmienu. Na sɛ mpo bamporɔ anntɔ a, bɔsuo ara som bo ma no. Na Allah hunu deɛ moyɔ nyinaa.

وَمَثَلُ الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمُ ابْتِغَآءَ مَرْضَاتِ اللّٰهِ وَتَثْبِيْتًا مِّنْ اَنْفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍۢ بِرَبْوَةٍ اَصَابَهَا وَابِلٌ فَاٰتَتْ اُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ ۚ فَاِنْ لَّمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٢٦٦﴾

267. Ana mo mu bi bɛpɛ, sɛ berɛ a wanya nkyiresua-mma turo ɛne bobe, na asutene pem turo yi ase, na nnuaba ahorɔɔ nyinaa bi wɔ mu ma - na berɛ a enyini ama no agogo no, na ɔwɔ asefoɔ mmerɛyɛfoɔ - na saa berɛ no ara ogya-frama denden bɛbɔ afa mu ahye ne nyinaa? Saa na Allah da Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no adi kyerɛ mo, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛdwendwene ho.

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَنْ تَكُونَ لَهُ جَنَّةٌ مِّنْ نَّخِيلٍ وَّأَعْنَابٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ لَهُ فِيهَا مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ وَأَصَابَهُ الْكِبَرُ وَلَهُ ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَاءُ فَأَصَابَهَا إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ فَاحْتَرَقَتْ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٢٦٧﴾

R. 37.

268. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyi nnepa a moanya no bi ma, ne deɛ Yɛma no puiepuie asaase mu ma mo no nso, monyi bi ma; na mma monnhwehwɛ deɛ ɛnnyɛ wɔ mu sɛ ɛno na mobɛyi ama, wɔ aberɛ a wɔde ma mo a monnyeɛ gyesɛ mosi mo ani ase wɔ fereɛ mu. Na monhunu sɛ Allah yɛ Ɔdefoɔ a Ɔde ne ho na Ɔfata ayɛyie.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَنْفِقُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّاۤ اَخْرَجْنَا لَكُمْ مِّنَ الْاَرْضِ وَلَا تَيَمَّمُوا الْخَبِيْثَ مِنْهُ تُنْفِقُوْنَ وَلَسْتُمْ بِاٰخِذِيْهِ اِلَّاۤ اَنْ تُغْمِضُوْا فِيْهِ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ حَمِيْدٌ ﴿٢٦٨﴾

269. Satan de ohia hunahuna mo, na ɔkyerɛkyerɛ mo amumuyɔ wɔ aberɛ a Allah de bɔnefakyɛ a efiri Ne hɔ hyɛ mo bɔ ɛne adom. Na Allah na Ɔwɔ adom a ɛnni ano na Ɔnim biribiara.

اَلشَّيْطٰنُ يَعِدُكُمُ الْفَقْرَ وَيَاْمُرُكُمْ بِالْفَحْشَآءِ وَاللّٰهُ يَعِدُكُمْ مَّغْفِرَةً مِّنْهُ وَفَضْلًا وَاللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٦٩﴾

270. Ɔde nyansa no a emu dɔ ma obiara a Ɔpɛ, na nea wɔama no nyansa no a emu dɔ no, ampa ara sɛ wɔama no deɛ ɛyɛ pii; na obiara nnya nkaekaeɛ gyesɛ wɔnom a wɔama wɔn nteaseɛ no.

يُّؤْتِي الْحِكْمَةَ مَنْ يَّشَآءُ وَمَنْ يُّؤْتَ الْحِكْمَةَ فَقَدْ اُوْتِيَ خَيْرًا كَثِيْرًا وَمَا يَذَّكَّرُ اِلَّاۤ اُولُوا الْاَلْبَابِ ﴿٢٧٠﴾

271. Na deɛ mobɛyi ama biara anaasɛ bɔhyɛ biara a mobɛhyɛ no, esi pi sɛ Allah nim; na adebɔneyɔfoɔ no deɛ wɔnnya aboafoɔ.

وَمَاۤ اَنْفَقْتُمْ مِّنْ نَّفَقَةٍ اَوْ نَذَرْتُمْ مِّنْ نَّذْرٍ فَاِنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُهُ وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ اَنْصَارٍ ﴿٢٧١﴾

272. Sɛ moyi mo afɔrebɔ adi pefee mu a edi mu na ɛyɛ, nanso sɛ mode sie na mode ma ahiafoɔ no a ɛyɛ ma mo paa; na Ɔbɛyi mo bɔne no mu pii afiri mo so. Na Allah bɛbɔ mo deɛ moyɔ nyinaa ho amanneɛ.

اِنْ تُبْدُوا الصَّدَقٰتِ فَنِعِمَّا هِيَ وَاِنْ تُخْفُوْهَا وَتُؤْتُوْهَا الْفُقَرَآءَ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَيُكَفِّرُ عَنْكُمْ مِّنْ سَيِّاٰتِكُمْ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿٢٧٢﴾

273. Ɛnnyɛ wo asodie ne sɛ wobɛma wɔadi kwankyerɛ no akyi; na mmom ɛyɛ Allah na Ɔkyerɛ nea Ɔpɛ kwan. Na ahonyadeɛ biara a mobɛyi ama, na

لَيْسَ عَلَيْكَ هُدٰىهُمْ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ وَمَا تُنْفِقُوْا مِنْ خَيْرٍ فَلِاَنْفُسِكُمْ وَمَا تُنْفِقُوْنَ اِلَّا ابْتِغَآءَ

وَجْهِ اللّٰهِ ؕ وَمَا تُنْفِقُوْا مِنْ خَيْرٍ يُّوَفَّ اِلَيْكُمْ وَاَنْتُمْ لَا تُظْلَمُوْنَ ﴿۲۷۳﴾

ɛyɛ papa no da hɔ ma mo ankasa, sɛ ɛnnyɛ biribiara nti ka sɛ mode rehwehwɛ Allah nkyɛn adom a. Na papa biara a mobɛyi ama no, wɔbɛsan de ne nyinaa atua mo ka, na wɔnnsisi mo.

لِلْفُقَرَآءِ الَّذِيْنَ اُحْصِرُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ضَرْبًا فِي الْاَرْضِ ۫ يَحْسَبُهُمُ الْجَاهِلُ اَغْنِيَآءَ مِنَ التَّعَفُّفِ ۚ تَعْرِفُهُمْ بِسِيْمٰهُمْ ۚ لَا يَسْـَٔلُوْنَ النَّاسَ اِلْحَافًا ؕ وَمَا تُنْفِقُوْا مِنْ خَيْرٍ فَاِنَّ اللّٰهَ بِهٖ عَلِيْمٌ ﴿۲۷۴﴾

274. *Saa afɔrebɔdeɛ weinom*, ɛwɔ hɔ ma ahiafoɔ no a wɔasanka wɔn wɔ Allah kwan so na wɔnntumi mmɔ apete wɔ asaase so no. Wɔnom a wɔnni nimdeɛ no susu fa wɔn ho sɛ wɔnni ahiadeɛ biara ɛnam sɛ wɔkame wɔn ho firi adesrɛsrɛ ho nti. Wode wɔn ahyɛnsodeɛ na ɛbehunu wɔn; wɔnnsrɛsrɛ nnipa hɔ adeɛ asaworam kwan so. Na ahonyadeɛ biara a mobɛyi ama no, esi pi sɛ Allah wɔ ɛho nimdeɛ kofee.

R. 38.

اَلَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ سِرًّا وَّعَلَانِيَةً فَلَهُمْ اَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿۲۷۵﴾

275. Wɔnom a wɔyi wɔn ahonyadeɛ ma wɔ anadwo ne adekyeɛ mmerɛ mu, nsumaeɛ mu ne petee mu no, wɔwɔ wɔn akatua wɔ wɔn Awurade no hɔ; suro biara mma wɔn so na wɔnni awerɛhoɔ nso.

اَلَّذِيْنَ يَاْكُلُوْنَ الرِّبٰوا لَا يَقُوْمُوْنَ اِلَّا كَمَا يَقُوْمُ الَّذِيْ يَتَخَبَّطُهُ الشَّيْطٰنُ مِنَ الْمَسِّ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْۤا اِنَّمَا الْبَيْعُ مِثْلُ الرِّبٰوا ۘ وَاَحَلَّ اللّٰهُ الْبَيْعَ وَحَرَّمَ الرِّبٰوا ؕ فَمَنْ جَآءَهٗ مَوْعِظَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ فَانْتَهٰى فَلَهٗ مَا سَلَفَ ؕ وَاَمْرُهٗۤ اِلَى اللّٰهِ ؕ وَمَنْ عَادَ فَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۲۷۶﴾

276. Nkurɔfoɔ a wɔdi bosea-nsiho no nnsɔre, gyesɛ wɔn nsɔreɛ no yɛ te sɛ obi a Satan de ɛdam asɛe no. Ɛbɛba saa efirisɛ wɔka sɛ: 'Adwadie nso te sɛ bosea-nsiho ara pɛ, wɔ aberɛ a Allah ate adwadie ho na Wabra bosea-nsiho. Enti obiara a afotusɛm bɛfiri n'Awurade hɔ aba na ɔbɛgyae no, deɛ wagye no dada no bɛyɛ ne dea; na n'asɛm wɔ Allah hɔ. Na nkurɔfoɔ no a wɔbɛsan akɔ (bɔne no) ho no, weinom saa ne Egya no nkurɔfoɔ no, ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.

يَمْحَقُ اللّٰهُ الرِّبٰوا وَيُرْبِي الصَّدَقٰتِ ؕ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ اَثِيْمٍ ﴿۲۷۷﴾

*277. Allah bɛyi bosea-nsiho afiri hɔ na Wama afɔrebɔ atu mpono. Na Allah mpɛ otiafoɔ debɔneyɔfoɔ biara asɛm.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ لَهُمْ اَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿۲۷۸﴾

278. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no, na wɔyɔ Asɔre na wɔtua Zakaat no, wɔbɛnya wɔn akatua afiri wɔn Awurade nkyɛn, na suro biara mma wɔn so, na wɔnni awerɛhoɔ nso.

* *277. NKYERƐMU: Saa asɛmpɔ yi ma atemmuo a ɛda adi sɛ sika ho ntotoeɛ a egyina nsiho soɔ no, ɛtwa sɛ egu mmerɛ bi, wɔ aberɛ a sika ho ntotoeɛ a esi afɔrebɔ dua so no bɛnya nkɔsoɔ.*

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَذَرُوْا مَا بَقِيَ مِنَ الرِّبٰوٓا اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢٧٩﴾

**279.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monsuro Allah na monnyae bosea nsiho a aka no gyeɛ, sɛ moyɛ agyidifoɔ ampa a.

فَاِنْ لَّمْ تَفْعَلُوْا فَاْذَنُوْا بِحَرْبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ۚ وَاِنْ تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوْسُ اَمْوَالِكُمْ ۚ لَا تَظْلِمُوْنَ وَلَا تُظْلَمُوْنَ ﴿٢٨٠﴾

**280.** Na sɛ moannyɔ saa a, ɛnneɛ mona mo ho so wɔ ɛsa a Allah ne Ne Somafoɔ rebɛtuo no ho; na sɛ monu mo ho deɛ a, ɛnneɛ sika-tene a mode bɔɔ bosea no bɛyɛ mo dea; saa kwan yi so na ɛbɛma monnsisi obi na obi nso annsisi mo.

وَاِنْ كَانَ ذُوْ عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ اِلٰى مَيْسَرَةٍ ۗ وَاَنْ تَصَدَّقُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٨١﴾

**281.** Na sɛ ɔkafoɔ no wɔ ahokyerɛ mu a, ɛnneɛ moma no mmerɛ nkɔpem sɛ ahogono bɛba. Na sɛ mode bɔ afɔreɛ na mode kyɛ a, ɛno paa na ɛyɛ ma mo, sɛ anka monim a.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا تُرْجَعُوْنَ فِيْهِ اِلَى اللّٰهِ ۗ ثُمَّ تُوَفّٰى كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٢٨٢﴾

**282.** Na monsuro ɛda no a wɔbɛma mo nyinaa asan akɔ Allah nkyɛn no; saa mmerɛ no afei ansaana wɔbɛtua ɔkra biara ka wɔ deɛ ɔnyaeɛ ho; na wɔnnsisi wɔn.

**R. 39**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا تَدَايَنْتُمْ بِدَيْنٍ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى فَاكْتُبُوْهُ ۗ وَلْيَكْتُبْ بَّيْنَكُمْ كَاتِبٌۢ بِالْعَدْلِ ۖ وَلَا يَاْبَ كَاتِبٌ اَنْ يَّكْتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ اللّٰهُ فَلْيَكْتُبْ ۚ وَلْيُمْلِلِ الَّذِيْ عَلَيْهِ الْحَقُّ وَلْيَتَّقِ اللّٰهَ رَبَّهٗ وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ شَيْـًٔا ۗ فَاِنْ كَانَ الَّذِيْ عَلَيْهِ الْحَقُّ سَفِيْهًا اَوْ ضَعِيْفًا اَوْ لَا يَسْتَطِيْعُ اَنْ يُّمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ وَلِيُّهٗ بِالْعَدْلِ ۗ وَاسْتَشْهِدُوْا شَهِيْدَيْنِ مِنْ رِّجَالِكُمْ ۚ فَاِنْ لَّمْ يَكُوْنَا رَجُلَيْنِ فَرَجُلٌ وَّامْرَاَتٰنِ مِمَّنْ تَرْضَوْنَ مِنَ الشُّهَدَاۤءِ اَنْ تَضِلَّ اِحْدٰىهُمَا فَتُذَكِّرَ اِحْدٰىهُمَا الْاُخْرٰى ۗ وَلَا يَاْبَ الشُّهَدَاۤءُ اِذَا مَا دُعُوْا ۗ وَلَا تَسْـَٔمُوْٓا اَنْ تَكْتُبُوْهُ صَغِيْرًا اَوْ كَبِيْرًا اِلٰٓى اَجَلِهٖ ۗ ذٰلِكُمْ اَقْسَطُ عِنْدَ اللّٰهِ وَاَقْوَمُ لِلشَّهَادَةِ وَاَدْنٰٓى اَلَّا

**283.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ mobɔ mo ho mo ho bosea kɔsi mmerɛ bi a, ɛnneɛ montwerɛ nto hɔ. Na moma ɔtwerɛtwerɛ-ni bi ntwerɛ no wɔ mo anim, wɔ nokorɛ mu; na mma ɔtwerɛfoɔ biara mpo sɛ ɔbɛtwerɛ, efirisɛ Allah na akyerɛ no, enti ɛfata sɛ ɔtwerɛ; na nea sika no ho tumi yɛ ne dea (a ɔrema bosea) no ɔbɛka nsɛm a ɛfata sɛ wɔtwerɛ; na ɔnsuro Allah n'Awurade no, na mma ɔnnte biribiara mfiri so. Na sɛ nea tumi no yɛ ne dea no tɔ sini wɔ adwene mu nteaseɛ ho, anaasɛ ɔyɛ mmerɛ anaasɛ ɔno ankasa nntumi nnka nsɛm no a, ɛnneɛ n'akyitaefoɔ nka nsɛm no wɔ nokorɛ mu. Na monyi adansefoɔ mmienu mfiri mo mmarima no mu; na sɛ mmarima mmienu nni hɔ a, ɛnneɛ monyi ɔbarima baako ne mmaa mmienu, sɛdeɛ mopɛ, ma wɔnyɛ adansefoɔ, sɛdeɛ sɛ mmaa no mu baako werɛ firi yɛ mfomsoɔ wɔ nkaekaeɛ mu a, baako a ɔka ho no bɛkae no. Na mma adansefoɔ no mpo, sɛ wɔfrɛ wɔn adansedie a. Na mma mommerɛ sɛ mobɛtwerɛ ato hɔ, sɛ esua o, sɛ ɛso o, *montwerɛ* ne mmerɛ a wɔde bɛtua no nka ho. Wei na edi mu wɔ Allah ani so, na ɛma adansedie si pi nso, na eyi mo firi adwene-mu-nnaa ho; *enti mma monnyɛ anifasoɔ wɔ n'atwerɛ no ho,*

gyesɛ ɛyɛ adwadideɛ a mogye anaa mode ma, a efiri wei hɔ a na ɛkɔ obi foforɔ hɔ. Sɛ ɛba saa deɛ a, ɛnnyɛ bɔne mma mo sɛ moanntwerɛ. Mpo monyi adansefoɔ sɛ motontɔn nnoɔma ma mo ho mo ho a; na monhwɛ yie na mo amma ɔhaw biara anto ɔtwerɛfoɔ anaasɛ ɔdanseni no. Na sɛ moyɔ saa a, ɛnneɛ esi pi sɛ ɛbɛyɛ asobrakyeɛ wɔ mo fa mu. Na monsuro Allah. Na Allah na Ɔma mo nimdeɛ na Allah nim biribiara yie.

تَرْتَابُوْٓا اِلَّآ اَنْ تَكُوْنَ تِجَارَةً حَاضِرَةً تُدِيْرُوْنَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَلَّا تَكْتُبُوْهَا ؕ وَاَشْهِدُوْٓا اِذَا تَبَايَعْتُمْ ۪ وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٌ وَّلَا شَهِيْدٌ ؕ وَاِنْ تَفْعَلُوْا فَاِنَّهٗ فُسُوْقٌۢ بِكُمْ ؕ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ وَيُعَلِّمُكُمُ اللّٰهُ ؕ وَاللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿۲۸۳﴾

284. Na sɛ mowɔ akwantuo mu, na monnya ɔtwerɛtwerɛfoɔ biara a, ɛnneɛ monfa agyapadeɛ bi nsi awowa wɔ bɔhyɛ mu. Na sɛ mo mu bi de biribi ma obi asieɛ a, ɛnneɛ nea ɔgyee adesiedeɛ no nsan mfa adeɛ no ma nea ɔde maa no no, na ɔnsuro Allah, n'Awurade no. Na mma monnkata adanseɛ so; na obiara a ɔbɛkata soɔ no, esi pi sɛ n'akoma no yɛ bɔne deɛ. Na Allah nim deɛ moyɔ nyinaa.

وَاِنْ كُنْتُمْ عَلٰى سَفَرٍ وَّلَمْ تَجِدُوْا كَاتِبًا فَرِهٰنٌ مَّقْبُوْضَةٌ ؕ فَاِنْ اَمِنَ بَعْضُكُمْ بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ الَّذِى اؤْتُمِنَ اَمَانَتَهٗ وَلْيَتَّقِ اللّٰهَ رَبَّهٗ ؕ وَلَا تَكْتُمُوا الشَّهَادَةَ ؕ وَمَنْ يَّكْتُمْهَا فَاِنَّهٗٓ اٰثِمٌ قَلْبُهٗ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ عَلِيْمٌ ﴿۲۸۴﴾

R. 40.

285. Biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu ne biribiara a ɛwɔ asaase no mu wɔ Allah; na sɛ mode deɛ ɛwɔ mo adwene mu to dwa anaasɛ mode sie a, Allah bɛfrɛ mo ama moabu ho nkonta; afei Ɔde nea Ɔpɛ bɔne bɛkyɛ no na Watwe nea Ɔpɛ aso; na Allah wɔ tumi sɛ Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ nyinaa.

لِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ ؕ وَاِنْ تُبْدُوْا مَا فِىْٓ اَنْفُسِكُمْ اَوْ تُخْفُوْهُ يُحَاسِبْكُمْ بِهِ اللّٰهُ ؕ فَيَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿۲۸۵﴾

286. Saa *Yɛn* Somafoɔ yi gye deɛ wɔayi akyerɛ no firi n'Awurade hɔ no di, na saa ara na agyidifoɔ no nso gye die. Wɔnom nyinaa gye Allah di, ne Ne soro-abɔfoɔ, ne Ne Nwoma nyinaa, ne N'Asomafoɔ nyinaa, wɔka sɛ, 'Yɛmfa nsonsonoeɛ nnto N'Asomafoɔ no mu biara ntɛm;' na wɔka sɛ, 'Yɛate, na yɛayɛ sotie. Yɛsrɛ Wo nkyɛn bɔnefakyɛ, O y'Awurade, na Wo nkyɛn na yɛbɛsan akɔ'.

اٰمَنَ الرَّسُوْلُ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مِنْ رَّبِّهٖ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ؕ كُلٌّ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَكُتُبِهٖ وَرُسُلِهٖ ۟ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ اَحَدٍ مِّنْ رُّسُلِهٖ ۟ وَقَالُوْا سَمِعْنَا وَاَطَعْنَا ٭ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَاِلَيْكَ الْمَصِيْرُ ﴿۲۸۶﴾

*287. Allah mfa adesoa nnsoa ɔkra biara gyesɛ deɛ ɔbɛtumi. Ɔbɛnya deɛ ɔyɔɔeɛ biara *so akatua pa* na ɔbɛnya *asotwe* a ɔtwetwe maa ne ho no nso. Y'Awurade,

لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا اِلَّا وُسْعَهَا ؕ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ ؕ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ اِنْ نَّسِيْنَآ اَوْ

**287 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi*

أَخْطَأْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ إِصْرًا
كَمَا حَمَلْتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِنَا ۚ
رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦ ۖ
وَٱعْفُ عَنَّا ۗ وَٱغْفِرْ لَنَا ۗ وَٱرْحَمْنَآ ۗ
أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ
ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٨٧﴾

mma nntwe y'aso, sɛ yɛ'werɛ fi anaasɛ yɛyɔ mfomsoɔ a: 'y'Awurade mma mfa asodie bi nnto yɛn so sɛdeɛ Wode too wɔnom a wɔdii y'anim kan no so. Y'Awurade, adesoa biara a yɛnni ɛho ahoɔden no mma no mmɛsoa yɛn: na popa bɔne firi yɛn so na fa yɛn bɔne kyɛ yɛn na hu yɛn mmɔbɔ; Wo ne yɛn Wura; enti boa yɛn ma yɛnni nnipa atiafoɔ no so nkunim.

سُورَةُ آلِ عِمْرَانَ مَدَنِيَّةٌ ٣ — آياتها ٢٠١ — ركوعاتها ٢٠

# AAL-E-'IMRAAN
## (*Madina Yikyerɛ*)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. Alif Laam Mmiim.***

الٓمّٓ ②

**3. Allah, Ɔno ne Nea Nyame *foforɔ* biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, Ɔteasefoɔ no a Ɔte ne ho ase na Ɔma adeɛ nyinaa nkwa no.**

اللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّوْمُ ③

**4. Ɔno na Wama Nwoma no asane aba wo so, a nokorɛ na ɛwɔ mu, na ɛfoa** deɛ edii kan no so; na Ɔmaa Tora ne Nsɛmpa no sane baae.**

نَزَّلَ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَاَنْزَلَ التَّوْرٰىةَ وَالْاِنْجِيْلَ ④

**5. Sɛ ɛni kan nyɛ kwankyerɛ ma nnipa no; na Wama (nokorɛ ne nkontompo) Nyiyimu** no asane aba. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ a wɔpo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ no bɛnya asotwe denden. Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ a Ɔwɔ tumi sɛ Ɔtua ka.**

مِنْ قَبْلُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَاَنْزَلَ الْفُرْقَانَ ؕ اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ؕ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ ذُو انْتِقَامٍ ⑤

**6. Ampa ara sɛ, biribiara nni asaase mu anaa ɛsoro a ahinta Allah.**

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَخْفٰى عَلَيْهِ شَيْءٌ فِي الْاَرْضِ وَلَا فِي السَّمَآءِ ؕ ⑥

**7. Ɔno ne Nea Ɔnwonoo mo wɔ awodeɛ mu sɛdeɛ Ɔpɛ; Nyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nkoaa, Ɔtumfoɔ Nyansafoɔ no.**

هُوَ الَّذِيْ يُصَوِّرُكُمْ فِي الْاَرْحَامِ كَيْفَ يَشَآءُ ؕ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ⑦

**8. Ɔno na Wama Nwoma no asane aba wo so; emu na nsɛm-nyiyimu a wɔabɔ no pɔ wɔ nteaseɛ mu wɔ - weinom ne Nwoma no agyinasoɔ - na nkaeɛ no bi nso wɔ hɔ a ɛwɔ nkyerɛaseɛ adane-adane ahoroɔ. Nanso nkurɔfoɔ a nkɔntɔnkye-sɛm wɔ wɔn akoma mu no, deɛ wɔnom di akyire ara ne deɛ ɛwɔ nkyerɛaseɛ ahoroɔ a ɛdane-dane no, deɛ wɔhwehwɛ ara ne ntoto ne nkyerɛaseɛ**
***ahoroɔ a ɛntene.*** **Na obiara nnim ne nkyerɛaseɛ a *ɛtene* no gyesɛ Allah ɛne wɔnom a wɔaweda nimdeɛ no mu; wɔnom na wɔka sɛ, 'Yɛagye *nsɛm* no**

هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ مِنْهُ اٰيٰتٌ مُّحْكَمٰتٌ هُنَّ اُمُّ الْكِتٰبِ وَاُخَرُ مُتَشٰبِهٰتٌ ؕ فَاَمَّا الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ زَيْغٌ فَيَتَّبِعُوْنَ مَا تَشَابَهَ مِنْهُ ابْتِغَآءَ الْفِتْنَةِ وَابْتِغَآءَ تَاْوِيْلِهٖ ۚ وَمَا يَعْلَمُ تَاْوِيْلَهٗٓ اِلَّا اللّٰهُ ۘ وَالرّٰسِخُوْنَ فِي الْعِلْمِ يَقُوْلُوْنَ اٰمَنَّا بِهٖ ۙ كُلٌّ مِّنْ عِنْدِ رَبِّنَا ۚ وَمَا يَذَّكَّرُ اِلَّآ اُولُوا الْاَلْبَابِ ⑧

---

**Mene Allah, Menim adeɛ nyinaa.*

***4-5 Nkyerɛmu: **Al-Furkaan** kyerɛ nokorɛ a akyinnyeɛ biara nni ho na ɛde nsonsonoeɛ to deɛ ɛtene ne deɛ ɛkyea ntɛm ma no da adi pefee.*

**adi; ne nyinaa firi y’Awurade hɔ - Na obiara nni hɔ a ɔkae yɛ ahwɛyie gyesɛ wɔnom a wɔde nteaseɛ ayɛ wɔn adom no.**

**9. ‘Y’Awurade mma y’akoma nkyea wɔ aberɛ a Wakyerɛ yɛn kwan yi akyi; na fa ahummɔbɔrɔ a efiri Wo nkyɛn gu yɛn so; Ampa ara sɛ Wo nkoaa ne Adomkyɛkyɛfoɔ no.**

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوْبَنَا بَعْدَ اِذْ هَدَيْتَنَا وَهَبْ لَنَا مِنْ لَّدُنْكَ رَحْمَةً ۚ اِنَّكَ اَنْتَ الْوَهَّابُ ﴿٩﴾

**10. ‘Y’Awurade, esi pi sɛ Wobɛboaboa adasamma nyinaa ano ama wɔakɔhyia Ɛda no a akyinnyeɛ biara nni ho no: Ampa ara sɛ Allah nto Ne bɔhyɛ.**

رَبَّنَآ اِنَّكَ جَامِعُ النَّاسِ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيْهِ ۭ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُخْلِفُ الْمِيْعَادَ ﴿١٠﴾

**R. 2.**

**11. Nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no - wɔn ahonyadeɛ ne wɔn mma ho mma wɔn mfasoɔ biara ntia Allah; na wɔnom na wɔbɛyɛ Egya no akuadeɛ.**

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ اَمْوَالُهُمْ وَلَآ اَوْلَادُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ۭ وَاُولٰۗىِٕكَ هُمْ وَقُوْدُ النَّارِ ﴿١١﴾

**12. *Wɔnom asɛm* te sɛ Farao nkurɔfoɔ ne wɔnom a wɔdii wɔn anim kan no asɛm; wɔpoo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ; enti Allah twee wɔnom aso ɛnam wɔn bɔne nti, na Allah yɛ den wɔ asotwe ho.**

كَدَاْبِ اٰلِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۭ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا ۚ فَاَخَذَهُمُ اللّٰهُ بِذُنُوْبِهِمْ ۭ وَاللّٰهُ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿١٢﴾

**13. Ka kyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no sɛ, ‘Wɔbɛdi mo so nkunim, na wɔaboaboa mo ano akɔ Egya no mu; na ɛhɔ yɛ ahomegye-bea bɔne.’**

قُلْ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا سَتُغْلَبُوْنَ وَتُحْشَرُوْنَ اِلٰى جَهَنَّمَ ۭ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٣﴾

**14. Ampa ara sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ asraafodɔm akuo mmienu no a wɔhyiaaeɛ no mu ma mo, na ekuo baako reko wɔ Allah kwan so, na nea ɛka ho no nso yɛ atiafoɔ-dɔm, a wɔhunuu wɔn sɛ wɔyɛ wɔn dodoɔ no mmɔho mmienu, ani so adehwɛ pefee mu. Saa na Allah de Ne mmoa hyɛ wɔnom a Ɔpɛ den. Adesua a esi pi wɔ asɛm wei mu de ma wɔnom a wɔwɔ ani.**

قَدْ كَانَ لَكُمْ اٰيَةٌ فِيْ فِئَتَيْنِ الْتَقَتَا ۭ فِئَةٌ تُقَاتِلُ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَاُخْرٰى كَافِرَةٌ يَّرَوْنَهُمْ مِّثْلَيْهِمْ رَاْيَ الْعَيْنِ ۭ وَاللّٰهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهٖ مَنْ يَّشَاۗءُ ۭ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّاُولِي الْاَبْصَارِ ﴿١٤﴾

**15. Wɔayɛ ama ayɛ fɛ ama nnipa, ɛyɛ nnipa apɛdeɛ ahorɔɔ no - mmaa ne mmɔfra, ne sika-kɔkɔɔ ne dwetɛ a wɔaboaboa ano asum hɔ, ne mpɔnkɔ a wɔadidi ayɛ fɛ, ne ayɛmmoa ne mfuo. Weinom yɛ ewiase asetena yi mu ahonyadeɛ; nanso Allah nkyɛn mmom na efie a edi mu no wɔ.**

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ الشَّهَوٰتِ مِنَ النِّسَاۗءِ وَالْبَنِيْنَ وَالْقَنَاطِيْرِ الْمُقَنْطَرَةِ مِنَ الذَّهَبِ وَالْفِضَّةِ وَالْخَيْلِ الْمُسَوَّمَةِ وَالْاَنْعَامِ وَالْحَرْثِ ۭ ذٰلِكَ مَتَاعُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَاللّٰهُ عِنْدَهٗ حُسْنُ الْمَاٰبِ ﴿١٥﴾

**16.** Ka sɛ, 'Ana memmɔ amanneɛ nkyerɛ mo, biribi a edi mu kyɛn weinom?' Turo ahorɔɔ a asutene pem aseɛ wɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔsuro Allah no, wɔ wɔn Awurade no hɔ. Ɛhɔ na wɔnom bɛtena afe bɔɔ; ne ahokafoɔ a *Allah* ate wɔn ho ne Allah anigyeɛ na wɔn nsa bɛka. Na Allah ani wɔ Ne nkoa so.

قُلْ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيْرٍ مِّن ذَٰلِكُمْ ۚ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿١٦﴾

**17.** Nkurɔfoɔ no a wɔnom ka sɛ, 'Y'Awurade, ampa ara sɛ, yɛagye adi; enti fa yɛn bɔne kyɛ yɛn na twitwagye yɛn firi egya asotwe no ho.'

الَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا إِنَّنَا آمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٧﴾

**18.** Nkurɔfoɔ a wɔgyina pintinn no, ne nokwafoɔ no, ne ahobrasefoɔ no, ne nkurɔfoɔ a wɔbɔ afɔreɛ wɔ Allah kwan so no, ɛne wɔnom a wɔsrɛ bɔnefakye wɔ anadwo fa a edi akyire no mu.

الصَّابِرِينَ وَالصَّادِقِينَ وَالْقَانِتِينَ وَالْمُنفِقِينَ وَالْمُسْتَغْفِرِينَ بِالْأَسْحَارِ ﴿١٨﴾

**19.** Allah di adanseɛ sɛ Onyame biara nni hɔ ka Ɔno nkoaa - *saa ara nso na* soro-abɔfoɔ no *di adanseɛ*, ɛne wɔnom a wɔwɔ nimdeɛ no - *wɔnom a wɔgyina hɔ wɛn atɛntrenee mmerɛ nyinaa no; Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

شَهِدَ اللَّهُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَالْمَلَائِكَةُ وَأُولُو الْعِلْمِ قَائِمًا بِالْقِسْطِ ۚ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٩﴾

**20.** Ampa ara sɛ, nokorɛ som a ɛwɔ Allah hɔ ne Islam (atuhoama a ewie emudie). Na nkurɔfoɔ no a wɔde Nwoma no maa wɔn no ammɔ wɔn ho abira kɔpem sɛ nimdeɛ no baa wɔn nkyɛn no akyi, ɛnam anibrebre a ɛda wɔn ntem no nti. Na obiara a ɔbɛtia Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no, ɛnneɛ esi pi sɛ, Allah ho yɛ hare wɔ nkontabuo ho.

إِنَّ الدِّينَ عِندَ اللَّهِ الْإِسْلَامُ ۗ وَمَا اخْتَلَفَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِآيَاتِ اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠﴾

**21.** Na sɛ wɔne wo gye kyim a, ɛnneɛ, ka sɛ, 'Mabrɛ me ho ase ama Allah, saa ara na wɔnom a wɔdi m'akyi no nso.' Na ka kyerɛ wɔnom a wɔama wɔn Nwoma no ne wɔnom a wɔnnsuaa adeɛ no sɛ, 'Ana moabrɛ mo ho ase?' Sɛ wɔbrɛ wɔn ho ase a, ɛnneɛ esi pi sɛ wɔbɛnya kwankyerɛ; na sɛ wɔdane wɔn akyi a, ɛnneɛ adwuma a ɛda wo so ara ne sɛ wobɛka asomasɛm no. Na Allah ani tua *Ne* nkoa.

فَإِنْ حَاجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِيَ لِلَّهِ وَمَنِ اتَّبَعَنِ ۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ وَالْأُمِّيِّينَ أَأَسْلَمْتُمْ ۚ فَإِنْ أَسْلَمُوا فَقَدِ اهْتَدَوا ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿٢١﴾

**19 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi*

R. 3.

**22.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔpo Allah Nsenkyerɛnneɛ no na wɔhwe- hwɛ sɛ wɔbɛkum Nkɔmhyɛfoɔ no wɔ aberɛ a wɔnni ho kwan saa, na wɔhwehwɛ nso sɛ wɔbɛkum nnipa a wɔkyerɛkyerɛ deɛ ɛtene no - yi no adi kyerɛ wɔn sɛ asotwe yaaya *wɔ hɔ ma wɔn*.

إِنَّ الَّذِيْنَ يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ يَقْتُلُوْنَ النَّبِيّٖنَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۙ وَّ يَقْتُلُوْنَ الَّذِيْنَ يَاْمُرُوْنَ بِالْقِسْطِ مِنَ النَّاسِ ۙ فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿۲۲﴾

**23.** Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔn nnwuma bɛyɛ kwa no, wɔ ewiase yi mu ne asetra a edi soɔ no mu, na wɔnnya aboafoɔ biara.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَ الْاٰخِرَةِ ۫ وَ مَا لَهُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿۲۳﴾

**24.** Ana wonnim nkurɔfoɔ no a wɔama wɔn *wɔn* kyɛfa wɔ Nwoma no mu? Wɔfrɛ wɔn kɔ Allah Nwoma no ho sɛ ɛmmu atɛn wɔ wɔn mu nanso wɔn mu binom de atuateɛ dane wɔn ho kɔ.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ اُوْتُوْا نَصِيْبًا مِّنَ الْكِتٰبِ يُدْعَوْنَ اِلٰى كِتٰبِ اللّٰهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلّٰى فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ وَ هُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿۲۴﴾

**25.** Ɛbaa no saa efirisɛ, wɔka sɛ, 'Egya no nka yɛn da, gyesɛ *ebia* nna ketewaa bi a wɔtumi kan' na wɔnom atorɔ ntoatoa adaadaa wɔnom wɔ wɔn som ho.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا لَنْ تَمَسَّنَا النَّارُ اِلَّاۤ اَيَّامًا مَّعْدُوْدٰتٍ ۪ وَ غَرَّهُمْ فِيْ دِيْنِهِمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿۲۵﴾

**26.** Na wɔbɛsi sɛn adi yie wɔ mmerɛ a wɔbɛboaboa wɔn ano ama Ɛda no a akyinnyeɛ nni ho no; na wɔbɛtua ɔkra biara ka wɔ deɛ ɔnyaeɛ ho no, na wɔnsisi wɔn?

فَكَيْفَ اِذَا جَمَعْنٰهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيْهِ ۫ وَ وُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَ هُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿۲۶﴾

**27.** Ka sɛ, 'O Allah, ahennie Awurade, Wo na Wode ahennie ma nea Wopɛ; na Wo na Wogye ahennie firi nea Wopɛ hɔ, Woma nea Wopɛ tumi a ɛkrɔn, na nea Wopɛ nso Wobrɛ no ase gu n'anim ase. Wo nsa mu na papa nyinaa hyɛ. Ampa ara sɛ, Wowɔ tumi a Wode yɛ adeɛ biara a Wopɛ.

قُلِ اللّٰهُمَّ مٰلِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِي الْمُلْكَ مَنْ تَشَآءُ وَ تَنْزِعُ الْمُلْكَ مِمَّنْ تَشَآءُ ۫ وَ تُعِزُّ مَنْ تَشَآءُ وَ تُذِلُّ مَنْ تَشَآءُ ؕ بِيَدِكَ الْخَيْرُ ؕ اِنَّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿۲۷﴾

**28.** Wo na Woma anadwo hyɛne adekyeɛ mu na Woma adekyeɛ hyɛne anadwo mu. Na Wo na Woma ateasefoɔ puie adi firi awufoɔ mu na Woma awufoɔ puie adi firi ateasefoɔ mu. Na Wo na Wode akɔnhomabɔdeɛ a enni nsusuiɛ ma obiara a Wopɛ.

تُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَ تُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ ۫ وَ تُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَ تُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ ۫ وَ تَرْزُقُ مَنْ تَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿۲۸﴾

**29.** Mma agyidifoɔ no mfa atiafoɔ no nnamfoɔ nkwati agyidifoɔ - na obiara a ɔbɛyɔ saa no ne Allah nni nkutahodie wɔ biribiara ho - gyesɛ mode ahwɛyie bɔ mo ho ban firi wɔn ho. Na Allah ankasa

لَا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُوْنَ الْكٰفِرِيْنَ اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ وَ مَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ اللّٰهِ فِيْ شَيْءٍ اِلَّاۤ اَنْ تَتَّقُوْا

**bɔ mo kɔkɔ fa Ɔno ankasa ho;* na Allah nkyɛn na biribiara bɛsan akɔ.**

مِنْهُمْ تُقٰىةً ؕ وَيُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهٗ ؕ وَاِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ ﴿٢٩﴾

**30. Ka sɛ, ‘Sɛ mode deɛ ɛwɔ mo akoma mu no sie o, sɛ mo da no adi o, Allah nim; na Ɔnim deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne deɛ ɛwɔ asaase mu biara. Na Allah wɔ tumi a Ɔde yɛ deɛ Ɔpɛ biara.’**

قُلْ اِنْ تُخْفُوْا مَا فِيْ صُدُوْرِكُمْ اَوْ تُبْدُوْهُ يَعْلَمْهُ اللّٰهُ ؕ وَيَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣٠﴾

**31. *Monyɛ ahwɛyie wɔ* Da no a ɔkra biara bɛhunu sɛ papa *biara a* ɔyɔɔeɛ ne bɔne a ɔyɔɔeɛ *nyinaa* ne no redi anim-hyia. Ɔbɛpɛ sɛ anka ɔno ne bɔne no ntɛm bɛte kwan tententen. Na Allah ankasa de N’asotwe no ho suro bɔ mo kɔkɔ. Na Allah yɛ Ntimmɔborɔ paa ara yie ma Ne nkoa.**

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ مُّحْضَرًا ۖۚ وَّمَا عَمِلَتْ مِنْ سُوْٓءٍ ۚ تَوَدُّ لَوْ اَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهٗۤ اَمَدًۢا بَعِيْدًا ؕ وَيُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهٗ ؕ وَاللّٰهُ رَءُوْفٌۢ بِالْعِبَادِ ﴿٣١﴾

**R. 4.**

**32. Ka sɛ: ‘Sɛ modɔ Allah deɛ a, moni m’akyi; ɛnneɛ Allah nso bɛdɔ mo, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo. Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.**

قُلْ اِنْ كُنْتُمْ تُحِبُّوْنَ اللّٰهَ فَاتَّبِعُوْنِيْ يُحْبِبْكُمُ اللّٰهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٣٢﴾

**33. Ka sɛ: ‘Monyɛ sotie ma Allah ne Ɔsomafoɔ no:’ na sɛ wɔnom dane wɔn ho kɔ a, ɛnneɛ *wɔnhunu sɛ* Allah deɛ Ɔnnɔ atiafoɔ no.**

قُلْ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ ۚ فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

**34. Allah saa mu yii Adam ne Noa ɛne Abraham abusua ne ’Imraan abusua maa wɔboroo nnipa nkaeɛ no so -**

اِنَّ اللّٰهَ اصْطَفٰۤى اٰدَمَ وَنُوْحًا وَّاٰلَ اِبْرٰهِيْمَ وَاٰلَ عِمْرٰنَ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٤﴾

**35. Wɔyɛ abusuakuo a wɔfiri wɔn ho wɔn ho mu. Na Allah te biribiara na Ɔnim biribiara.**

ذُرِّيَّةًۢ بَعْضُهَا مِنْۢ بَعْضٍ ؕ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٣٥﴾

**36. *Kae* berɛ a ɔbaa no a ɔka ‘Imraan ho no kaa sɛ, ‘M'Awurade mede deɛ ɛwɔ m’awodeɛ mu no hyɛ Wo bɔ sɛ mɛtu no ahyɛ Wo nsa ama W’adwuma. Enti gye deɛ efiri me hɔ yi tom ma me. Ampa ara sɛ Wo nkoaa na Woyɛ Sɛntiefoɔ a Wote biribiara na Wonim adeɛ nyinaa.’**

اِذْ قَالَتِ امْرَاَتُ عِمْرٰنَ رَبِّ اِنِّيْ نَذَرْتُ لَكَ مَا فِيْ بَطْنِيْ مُحَرَّرًا فَتَقَبَّلْ مِنِّيْ ۚ اِنَّكَ اَنْتَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٣٦﴾

---

**29. <u>NKYERƐMU:</u>** *Arabik asɛm ‘yuhadzirukumul laahu nafsah’* يحذركم الله نفسه *Sɛdeɛ atwerɛnsɛm no kyerɛ ne ‘Allah bɔ mo kɔkɔ fa Ɔno ankasa ho’ na n’asekyerɛ ne sɛ Ɔbɔ mo kɔkɔ sɛ mma momfa Ne mmransɛm ne N’ahyɛdeɛ no agyeegyeem ne anibugusoɔ ama asotwe amma mo so.*

**37.** Na berɛ a ɔwoo no no, ɔkaa sɛ, 'M'Awurade mawo ɔbaa' - wɔ aberɛ a Allah nim deɛ wawo no yie, na ɔba-barima *a na ɔwɔ n'adwene mu no* nte sɛ ɔba-baa no a wawo no no - na mato ne din Maria, na mede ɔno ne n'asefoɔ hyɛ Wo ntwitwagyeɛ nsa, firi Satan a wɔapo no no ho.'

فَلَمَّا وَضَعَتْهَا قَالَتْ رَبِّ إِنِّي وَضَعْتُهَا أُنْثَىٰ ۖ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا وَضَعَتْ ۖ وَلَيْسَ الذَّكَرُ كَالْأُنْثَىٰ ۖ وَإِنِّي سَمَّيْتُهَا مَرْيَمَ وَإِنِّي أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ ﴿٣٧﴾

**38.** Enti n'Awurade de nyetomu a edi mu gyee no too mu, na Ɔmaa no nyinii enyini a edi mu paa na Ɔmaa Sakaria yɛɛ ne hwɛsofoɔ. Berɛ biara a Sakaria kɔsraa no wɔ pie mu no, ɔhunuu sɛ akɔnhomabɔdeɛ wɔ ne nkyɛn. Ɔbisaa sɛ, 'O Maria wonyaa wei wɔ hen?' Ɔyii ano sɛ, 'Efiri Allah hɔ.' Ampa ara sɛ Allah bɔ nea Ɔpɛ akɔnhoma a nsusuiɛ nni ho.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٍ وَأَنْبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنًا ۙ وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّا ۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيْهَا زَكَرِيَّا الْمِحْرَابَ ۙ وَجَدَ عِنْدَهَا رِزْقًا ۖ قَالَ يَا مَرْيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَا ۖ قَالَتْ هُوَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ إِنَّ اللَّهَ يَرْزُقُ مَنْ يَشَاءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Ɛhɔ ara na Sakaria bɔɔ n'Awurade mpaeɛ kaa sɛ, 'M'Awurade firi W'adom mu ma me aseni a ne ho teɛ; ampa ara sɛ; Wo na Wotie mpaebɔ.'

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُ ۖ قَالَ رَبِّ هَبْ لِي مِنْ لَدُنْكَ ذُرِّيَّةً طَيِّبَةً ۖ إِنَّكَ سَمِيعُ الدُّعَاءِ ﴿٣٩﴾

**40.** Na soro-abɔfoɔ no frɛɛ no aberɛ a na ɔgyina pie no mu rebɔ mpaeɛ: 'Allah de nsɛm-dɛ yi hyɛ wo nkuran fa Yahya ho - ɔno na ɔbɛhyɛ asɛm bi a efiri Allah hɔ no ma - ɔyɛ nimuonyamfoɔ, ne ɔhoteeni, ne Ɔkɔmhyɛni a ɔfiri ateneneefoɔ mu.'

فَنَادَتْهُ الْمَلَائِكَةُ وَهُوَ قَائِمٌ يُصَلِّي فِي الْمِحْرَابِ أَنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ مُصَدِّقًا بِكَلِمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَسَيِّدًا وَحَصُورًا وَنَبِيًّا مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade ɛbɛyɛ dɛn na manya ɔba-barima wɔ aberɛ a enyini ato me awie, na me yere nso yɛ ɔbonin?' Ɔmaa no mmuaeɛ sɛ, 'Saa na Allah *kwan no* teɛ: Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ biara.'

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَقَدْ بَلَغَنِيَ الْكِبَرُ وَامْرَأَتِي عَاقِرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكَ اللَّهُ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ﴿٤١﴾

**42.** Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade ma me nsɛnkyerɛnneɛ.' Ɔmaa no mmuaeɛ sɛ, 'Wo nsɛnkyerɛnneɛ ne sɛ, wonnkasa nkyerɛ nnipa nnansa gyesɛ honam yɔkyerɛ nkoaa. Na kaekae w'Awurade no bebiree na tontom No wɔ anadwo ne anɔpa-hema.'

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِي آيَةً ۖ قَالَ آيَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلَاثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمْزًا ۗ وَاذْكُرْ رَبَّكَ كَثِيرًا وَسَبِّحْ بِالْعَشِيِّ وَالْإِبْكَارِ ﴿٤٢﴾ ع ٤ ١١ ١٢

R. 5.

**43.** Na *kae* berɛ a soro-abɔfoɔ no kaa sɛ, 'O Maria, Allah asa mu ayi wo na Wate wo ho na Wasa mu ayi wo wɔ nnipa mu wɔ mmaa nyinaa so.

وَإِذْ قَالَتِ الْمَلَائِكَةُ يَا مَرْيَمُ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَاكِ وَطَهَّرَكِ وَاصْطَفَاكِ عَلَىٰ نِسَاءِ الْعَالَمِينَ ﴿٤٣﴾

يَٰمَرْيَمُ اقْنُتِي لِرَبِّكِ وَاسْجُدِي وَارْكَعِي مَعَ الرَّاكِعِينَ ﴿٤٤﴾

**44. 'O Maria, yɛ ahobraseɛ ma w'Awurade na fa w'anim butu fɔm som *Nyankopɔn* na bɔ wo mu ase ka wɔnom a wɔsom No ho.'**

ذَٰلِكَ مِنْ أَنْبَاءِ الْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۚ وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ إِذْ يُلْقُونَ أَقْلَامَهُمْ أَيُّهُمْ يَكْفُلُ مَرْيَمَ وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٥﴾

**45. Wei yɛ nnoɔma a ahinta no ho amanebɔ na Yɛayi akyerɛ woɔ yi. Na wo nnka wɔn ho wɔ aberɛ a wɔtoo wɔn agyan prɛ hwehwɛɛ sɛ hwan na ɔbɛyɛ hwɛsofoɔ ama Maria, mpo na wo nnka wɔn ho berɛ a wɔne wɔn ho gyee nkyinyiwa no.**

إِذْ قَالَتِ الْمَلَٰئِكَةُ يَٰمَرْيَمُ إِنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِنْهُ اسْمُهُ الْمَسِيحُ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ وَجِيهًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٦﴾

**46. Berɛ a soro-abɔfoɔ no kaa sɛ, 'O Maria, Allah de asɛm bi a efiri Ne hɔ bɔ wo amane-dɛ; ne din bɛyɛ Messia, Yesu, Maria ba no, wɔahyɛ no animuonyam wɔ ewiase yi mu ne daankwamma, na ɔka wɔnom a wɔbɛn Nyankopɔn no ho;**

وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا وَمِنَ الصَّٰلِحِينَ ﴿٤٧﴾

**47. Na ɔbɛkasa nnipa ho afiri *berɛ a ɔda* ntannaa mu ne abasiriwa mmerɛ mu, na ɔbɛka ateneneefoɔ no ho.'**

قَالَتْ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكِ اللَّهُ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ﴿٤٨﴾

**48. Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade ɛbɛyɛ dɛn na manya ɔba-barima, wɔ aberɛ a onipa (ɔbarima) biara mfaa ne ho nkaa me?' Ɔkaa sɛ, "Saa na Allah *kwan no* teɛ, Ɔbɔ nea Ɔpɛ. Sɛ Ɔhyehyɛ biribi a, Ɔka kyerɛ adeɛ no sɛ, 'Yɛ!' na ayɛ.***

وَيُعَلِّمُهُ الْكِتَٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَٰةَ وَالْإِنْجِيلَ ﴿٤٩﴾

**49. "Na Ɔbɛkyerɛ no Nwoma no, ne Nyansa no, ɛne Tora no ne Nsɛmpa no;**

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِي إِسْرَٰٓءِيلَ أَنِّي قَدْ جِئْتُكُمْ بِآيَةٍ مِنْ رَبِّكُمْ ۙ أَنِّي أَخْلُقُ لَكُمْ مِنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ فَأَنْفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِ اللَّهِ ۖ وَأُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ وَأُحْيِي الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِ اللَّهِ ۖ وَأُنَبِّئُكُمْ بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٥٠﴾

**50. 'Na *Ɔbɛyɛ no* Ɔsomafoɔ ama Israelmma (na wase wɔn sɛ); 'Mede Nsɛnkyerɛnneɛ a efiri mo Awurade no hɔ aba mo mu. Ɛno ne sɛ, mɛnwono *abɔdeɛ bi* afiri dɔteɛ mu a ɛte sɛ anomaa nsɛso, afei mɛhome *honhom foforɔ bi* agu emu, na ɛbɛba abɛyɛ atuboa, ɛnam Allah tumi nti; na mɛsa anadwo-anifuraeɛfoɔ yareɛ, ɛne akwatafoɔ, na mɛma awufoɔ nkwa ɛnam Allah tumi nti; na mede bɛto dwa *ama moahunu* deɛ mobɛdie ne deɛ mode bɛsie wɔ mo afie mu. Ampa ara sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ saa adeɛ yi mu ma mo, sɛ moyɛ agyidifoɔ deɛ a.**

---

**48. <u>NKYERƐMU</u>: Kasa "Yɛ!' na ayɛ" nkyerɛ sɛ ɛhɔ ara prɛko ara pɛ na abɛyɛ abɔdeɛ a emfiri hwee mu. Ɛkyerɛ sɛ mmerɛ biara a Onyankopɔn bɛnya ɛpɛ bi no, ɛhɔ ara na N'apɛdeɛ no afiri aseɛ redane ba yɔbea mu, na edidi so saa kɔpem sɛ N'apɛdeɛ no bɛnya mmɔeɛ a ewie pɛ-yɔ.*

**51.** 'Na maba a merehyε deε εwɔ m'anim no ma, εno ne Tora; εne sε mεma mo deε wɔbraa mo no bi ho kwan; na mede Nsεnkyerεnneε a efiri mo Awurade no hɔ aba mo mu; enti monsuro Allah na montie me.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَلِاُحِلَّ لَكُمْ بَعْضَ الَّذِيْ حُرِّمَ عَلَيْكُمْ وَ جِئْتُكُمْ بِاٰيَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿٥١﴾

**52.** 'Esi pi sε, Allah ne m'Awurade ne mo Awurade, enti monsom Ɔno nkoaa; wei ne kwan tenenee no.'"

اِنَّ اللّٰهَ رَبِّيْ وَ رَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ؕ هٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Na berε a Yesu hunuu ntiaeε firii wɔn hɔ no, ɔkaa sε, 'Hwan-nom na wɔbεyε m'aboafoɔ wɔ Allah kwan so?' Asuafoɔ no yii ano sε, 'Yεn ne Allah aboafoɔ no. Yεagye Allah adi. Na wo nso di yεn adanseε sε yεayε sotie, ahobrasefoɔ ampa.

فَلَمَّاۤ اَحَسَّ عِيْسٰى مِنْهُمُ الْكُفْرَ قَالَ مَنْ اَنْصَارِيْۤ اِلَى اللّٰهِ ؕ قَالَ الْحَوَارِيُّوْنَ نَحْنُ اَنْصَارُ اللّٰهِ ۚ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ ۚ وَاشْهَدْ بِاَنَّا مُسْلِمُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** 'Y'Awurade yεagye deε Wasane aba no adi na yedi saa Ɔsomafoɔ yi akyi. Enti twerε yεn din ka nkurɔfoɔ a wɔyε adansedifoɔ no ho.'

رَبَّنَاۤ اٰمَنَّا بِمَاۤ اَنْزَلْتَ وَاتَّبَعْنَا الرَّسُوْلَ فَاكْتُبْنَا مَعَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Na wɔnom bɔɔ pɔ, na Allah nso bɔɔ pɔ; Na Allah na Ɔdi mu wɔ pɔbɔfoɔ nyinaa mu.

وَ مَكَرُوْا وَ مَكَرَ اللّٰهُ ؕ وَ اللّٰهُ خَيْرُ الْمٰكِرِيْنَ ﴿٥٥﴾

R. 6.

**56.** Berε a Allah kaa sε; 'O Yesu, Me na Mεma wato wo kɔn awuo na Makrɔn wo aba Me nkyεn, na Mate wo ho afiri nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no *kwaadu-bɔ* nyinaa ho, na Mεma wɔnom a wɔdi wo akyi no so aboro wɔnom a wɔtia no so, kɔpem Owu-sɔre Da no; afei Me nkyεn na mobεsan aba, na Mεbu mo ntεm atεn, εfa deε na mobɔ mo ho abira no ho.

اِذْ قَالَ اللّٰهُ يٰعِيْسٰۤى اِنِّيْ مُتَوَفِّيْكَ وَ رَافِعُكَ اِلَيَّ وَ مُطَهِّرُكَ مِنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَجَاعِلُ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْكَ فَوْقَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ۚ ثُمَّ اِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَاَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيْمَا كُنْتُمْ فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Na mmom nkurɔfoɔ no a wɔtia no, Mεtwe wɔn aso asotwe a emu yε den wɔ ewiase yi mu ne asetena a edi soɔ no mu, na wɔnnya aboafoɔ biara.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَاُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيْدًا فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۫ وَمَا لَهُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Na wɔnom a wɔgyedie na wɔyɔ nnwuma pa no, Ɔde wɔn akatua nyinaa bεma wɔn. Na Allah nnɔ adebɔneyɔfoɔ no.

وَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَيُوَفِّيْهِمْ اُجُوْرَهُمْ ؕ وَ اللّٰهُ لَا يُحِبُّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Wei ne deε Yεrekenkan akyerε wo afiri Nsεnkyerεnneε no ne nyansa Nkaekaeε no mu.

ذٰلِكَ نَتْلُوْهُ عَلَيْكَ مِنَ الْاٰيٰتِ وَالذِّكْرِ الْحَكِيْمِ ﴿٥٩﴾

**60.** Ampa ara sɛ, Yesu asɛm no wɔ Allah anim te sɛ Adam asɛm no. Ɔbɔɔ no firii mfuturo mu, na Ɔsee no sɛ ‘Yɛ!’ na ɔbɛyɛɛ ɔteasefoɔ.

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ اللَّهِ كَمَثَلِ آدَمَ ۖ خَلَقَهُ مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٦٠﴾

**61.** *Wei ne* nokorɛ no a efiri wo Awurade hɔ no, enti mma nkɔka wɔnom a wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa no ho.

الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Afei deɛ, obiara a ɔne wo bɛgye akyinnyeɛ afa ne ho no, wɔ nimdeɛ a aba wo so yi akyiri no, ka kyerɛ no sɛ, ‘Mommra ma yɛnfrɛ yɛn mma-mmarima ne mo mma-mmarima, ɛne yɛn mmaa ne mo mmaa, ɛne yɛn nkurɔfoɔ ne mo nkurɔfoɔ; na afei moma yɛmɔ mpaeɛ dendenden mfrɛ Allah nnome ngu wɔnom a wɔtwa nkontompo no so.

فَمَنْ حَاجَّكَ فِيهِ مِن بَعْدِ مَا جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا نَدْعُ أَبْنَاءَنَا وَأَبْنَاءَكُمْ وَنِسَاءَنَا وَنِسَاءَكُمْ وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمْ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ اللَّهِ عَلَى الْكَاذِبِينَ ﴿٦٢﴾

**63.** Esi pi sɛ wei na ɛyɛ abakɔsɛm a ɛyɛ nokorɛ no. Obiara nni hɔ a ɔfata sɛ yɛsom no gyesɛ Allah; na esi pi sɛ, Allah na Ɔyɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْقَصَصُ الْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا اللَّهُ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٦٣﴾

**64.** Na sɛ wɔdane wɔn ho kɔ a, ɛnneɛ kae sɛ Allah nim basabasayɔfoɔ no yie paa.

فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٦٤﴾

R. 7.

**65.** Ka sɛ: ‘O mo Nwoma Nkurɔfoɔ no! momra ma yɛnhyia asɛm koro a ɛda yɛn ne mo ntɛm no ho - *a ɛne sɛ*, yɛnnsom obiara gyesɛ Allah, na bio nso, yɛmmfa biribiara mmata Ne ho, na mma yɛn mu binom mfa binom nnyɛ Awuranom wɔ aberɛ a ɛkwati Allah.’ Na sɛ wɔdane wɔn ho kɔ a, ɛnneɛ ka sɛ, ‘Moni adanseɛ sɛ yɛn deɛ yɛabrɛ yɛn ho ase *ama Onyankopɔn nkoaa.’*

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْا إِلَىٰ كَلِمَةٍ سَوَاءٍ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا اللَّهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِ شَيْئًا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا فَقُولُوا اشْهَدُوا بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** O mo Nwoma Nkurɔfoɔ no! adɛn nti na mogye akyinnyeɛ fa Abraham ho, wɔ abere a Tora no ne Nsɛmpa no amma ne pɛn so gyesɛ n'akyi ansa na ɛreba? Enti monte aseɛ anaa?

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تُحَاجُّونَ فِي إِبْرَاهِيمَ وَمَا أُنزِلَتِ التَّوْرَاةُ وَالْإِنجِيلُ إِلَّا مِن بَعْدِهِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Hwɛ! mo ara mo ne nkurɔfoɔ no a mogyee adeɛ a na mowɔ ho nimdeɛ no ho akyinnyeɛ. Afei adɛn nti na moda so gye akyinnyeɛ wɔ adeɛ a monni ho nimdeɛ koraa ho? Allah na Ɔnim na mo deɛ monnim.

هَا أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ حَاجَجْتُمْ فِيمَا لَكُم بِهِ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَاجُّونَ فِيمَا لَيْسَ لَكُم بِهِ عِلْمٌ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

مَا كَانَ إِبْرَاهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٦٨﴾

**68.** Abraham, na ɔnnyɛ Yudani, na ɔnnyɛ Kristoni nso, mmom na ɔdane ne ho ma Onyankopɔn, na ɔyɛ sotie ma No nso, na ɔnnka wɔnom a wɔde biribi bata Nyankopɔn ho som no ho.

إِنَّ أَوْلَى النَّاسِ بِإِبْرَاهِيمَ لَلَّذِينَ اتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا النَّبِيُّ وَالَّذِينَ آمَنُوا ۗ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٩﴾

**69.** Ampa ara sɛ, adasamma mu, wɔnom a wɔbɛn Abraham no ne nkurɔfoɔ a wɔdii n'akyi ɛne saa Kɔmhyɛni yi ne wɔnom a wɔgye *no* die; na Allah yɛ agyidifoɔ no Adamfo.

وَدَّت طَّائِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَوْ يُضِلُّونَكُمْ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّا أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٧٠﴾

**70.** Deɛ Nwoma Nkurɔfoɔ no mu kyɛfa bi pɛ ara ne sɛ anka wɔbɛyera mo, nanso wɔnnyera obiara ka wɔn ankasa ho, hunu mmom na wɔnnhunu.

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٧١﴾

**71.** O mo Nwoma Nkurɔfoɔ! adɛn nti na mopo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ wɔ aberɛ a moyɛ ho adansefoɔ?

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَلْبِسُونَ الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُونَ الْحَقَّ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٧٢﴾

ع ٧ ٨ ١٥

**72.** O mo Nwoma Nkurɔfoɔ adɛn nti na mode nkontompo toto nokorɛ no, na mode nokorɛ no sie wɔ aberɛ a monim?

R. 8.

وَقَالَت طَّائِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ آمِنُوا بِالَّذِي أُنزِلَ عَلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَجْهَ النَّهَارِ وَاكْفُرُوا آخِرَهُ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٧٣﴾

**73.** Na Nwoma Nkurɔfoɔ no mu kyɛfa bi ka sɛ, 'Monye deɛ wɔayi ama agyidifoɔ no ni wɔ adekyeɛ mmerɛ a edi kan no mu na montia wɔ *ɛda no* awieɛ mmerɛ no mu, sɛ ebia *ɛbɛma* wɔasan *afiri gyidie no ho.*

وَلَا تُؤْمِنُوا إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمْ قُلْ إِنَّ الْهُدَىٰ هُدَى اللَّهِ أَن يُؤْتَىٰ أَحَدٌ مِّثْلَ مَا أُوتِيتُمْ أَوْ يُحَاجُّوكُمْ عِندَ رَبِّكُمْ ۗ قُلْ إِنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٧٤﴾

***74.** 'Na mma monnyɛ sotie mma obiara gyesɛ nea ɔdi mo som no akyi nkoaa; *Ɔkɔmhyɛni* ka sɛ, 'Ɛsi pi sɛ kwankyerɛ kaan ne kwankyerɛ a efiri Allah hɔ no *sɛdeɛ Ɔpɛ no biara.* Deɛ ɛho hia ne sɛ obiara bɛnya *nkyerɛkyerɛ* sɛdeɛ wɔdii kan de maa mo no bi' - 'Ɛnte saa a anka wɔwɔ ho kwan sɛ wɔbɛgye kyim atia mo wɔ mo Awurade no anim.' Ka sɛ, 'Ampa ara sɛ, Adom nyinaa wɔ Allah nsam. Nea Ɔpɛ na Ɔde ma no. Na Allah yɛ Adɔeɛ-kyekyɛfoɔ a N'adɔeɛ terɛ paa na Ɔnim adeɛ nyinaa nso.

يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِ مَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٧٥﴾

**75.** 'Ɔsa mu yi nea Ɔpɛ N'ahummɔborɔ nti. Na Allah na Ɔwɔ adom a ɛso boro soɔ.'

**74 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi*

**76.** Na Nwoma Nkurɔfoɔ no mu, obi wɔ hɔ a sɛ wode agudeɛ hyɛ ne nsa a, ɔbɛsan de aba; na wɔnom mu, obi nso wɔ hɔ a sɛ wode Deenaar baako mpo hyɛ ne nsa a ɔmfa mma gyesɛ wokɔ so gyina ne so. Wei *ba saa* efirisɛ wɔka sɛ, ‘Asɛm biara ho kwaadu-bɔ nna yɛn so wɔ wɔnom a wɔnnim nwoma no ho; na wɔka nkontomposɛm to Allah so wɔ aberɛ a wɔnim.

وَمِنْ أَهْلِ الْكِتٰبِ مَنْ إِنْ تَأْمَنْهُ بِقِنْطَارٍ يُؤَدِّهٖٓ إِلَيْكَ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ إِنْ تَأْمَنْهُ بِدِيْنَارٍ لَّا يُؤَدِّهٖٓ إِلَيْكَ إِلَّا مَا دُمْتَ عَلَيْهِ قَآئِمًا ۗ ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوْا لَيْسَ عَلَيْنَا فِي الْأُمِّيّٖنَ سَبِيْلٌ ۚ وَيَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Dabi, mmom obiara a ɔbɛhyɛ ne bɔhyɛ ma na ɔsuro Nyankopɔn no - esi pi sɛ, Allah dɔ Nyame-surofoɔ no.

بَلٰى مَنْ أَوْفٰى بِعَهْدِهٖ وَاتَّقٰى فَإِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔsesa wɔn bɔhyɛ ne wɔn nsedie a wɔde ama Allah gye ɛboɔ ketewaa bi no, wɔnnya kyɛfa biara wɔ nkwa a edi soɔ no mu na Allah nnkasa wɔn ho, nso Ɔnnhwɛ wɔnom Owusɔre Da no, nanso Ɔnnte wɔn ho; na asotwe yaaya da hɔ ma wɔn.

إِنَّ الَّذِيْنَ يَشْتَرُوْنَ بِعَهْدِ اللّٰهِ وَأَيْمَانِهِمْ ثَمَنًا قَلِيْلًا أُولٰٓئِكَ لَا خَلَاقَ لَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ اللّٰهُ وَلَا يَنْظُرُ إِلَيْهِمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيْهِمْ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Na ampa ara sɛ, wɔn mu kyɛfa bi wɔ hɔ a wɔkyim wɔn tɛkrɛma wɔ berɛ a wɔrekenkan Nwoma no, sɛdeɛ ɛbɛma mo asusu sɛ ɛyɛ Nwoma no *fa bi,* wɔ aberɛ a ɛnnyɛ Nwoma no *fa bi koraa.* Wɔ ka sɛ, ‘Efiri Allah hɔ;’ wɔ aberɛ a emfiri Allah hɔ; na wɔtwa ntorɔ to Allah so wɔ aberɛ a wɔnim.

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيْقًا يَّلْوٗنَ أَلْسِنَتَهُمْ بِالْكِتٰبِ لِتَحْسَبُوْهُ مِنَ الْكِتٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ الْكِتٰبِ ۚ وَيَقُوْلُوْنَ هُوَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ ۚ وَيَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Ɛntumi mma sɛ onipa a Allah ama no Nwoma no, nyansa no ne nkɔmhyɛ no *awie* no, afei ɔbɛka akyerɛ nnipa sɛ; ‘Monyɛ m’asomfo nkwati Allah;’ mmom *ɔbɛka sɛ:* ‘Montu mo ho nyinaa ma Awurade efirisɛ mo na mokyerɛkyerɛ Nwoma no, ɛnam sɛ mo na mosua nti.’

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَنْ يُّؤْتِيَهُ اللّٰهُ الْكِتٰبَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُوْلَ لِلنَّاسِ كُوْنُوْا عِبَادًا لِّيْ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلٰكِنْ كُوْنُوْا رَبّٰنِيّٖنَ بِمَا كُنْتُمْ تُعَلِّمُوْنَ الْكِتٰبَ وَبِمَا كُنْتُمْ تَدْرُسُوْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** Nanso *ɛntumi mma sɛ* ɔbɛkyerɛkyerɛ mo sɛ monfa soro-abɔfoɔ ne Nkɔmhyɛfoɔ no nyɛ mo Awuranom *nsom wɔn.* Ana ɔbɛkyerɛkyerɛ mo ama moayɛ atiafoɔ wɔ aberɛ a moabrɛ mo ho ase ama *Nyankopɔn dada?*

وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَنْ تَتَّخِذُوا الْمَلٰٓئِكَةَ وَالنَّبِيّٖنَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُمْ بِالْكُفْرِ بَعْدَ إِذْ أَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿٨١﴾

ع ٨ ٩ ١٦

R. 9.

**82.** Na *kae* berɛ a Allah nam Nkɔmhyɛfoɔ no so ne adasamma hyehyɛɛ apam sɛ: 'Deɛ Mede bɛma mo biara afiri Nwoma no ne Nyansa no mu, ɛno akyi, sɛ Ɔsomafoɔ bi ba mo mu a ɔhyɛ deɛ ɛwɔ mo nkyɛn no ma a, ɛsɛ sɛ mogye no di na moboa no.' *Na* Ɔkaa sɛ: 'Ana mopene so, na mogye asodie a Mede to mo so wɔ *saa apam yi ho* no tom?' Wɔnom kaa sɛ, 'Yɛgye tom;' Ɔkaa sɛ, 'Ɛnneɛ moni adanseɛ na Meka mo ho wɔ adansedifoɔ no mu.'

وَإِذْ أَخَذَ اللّٰهُ مِيْثَاقَ النَّبِيّٖنَ لَمَآ اٰتَيْتُكُمْ مِّنْ كِتٰبٍ وَّحِكْمَةٍ ثُمَّ جَآءَكُمْ رَسُوْلٌ مُّصَدِّقٌ لِّمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهٖ وَلَتَنْصُرُنَّهٗ ؕ قَالَ ءَاَقْرَرْتُمْ وَاَخَذْتُمْ عَلٰى ذٰلِكُمْ اِصْرِيْ ؕ قَالُوْٓا اَقْرَرْنَا ؕ قَالَ فَاشْهَدُوْا وَاَنَا مَعَكُمْ مِّنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Seisei deɛ, wɔnom a wɔbɛdane wɔn ho wei akyi no, ɛnneɛ, esi pi sɛ wɔnom ne adebɔneyɔfoɔ no.

فَمَنْ تَوَلّٰى بَعْدَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Enti wɔrekwati Allah som no ahwehwɛ foforɔ bi wɔ aberɛ a Ɔno na nea ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne asaase no mu *nyinaa* yɛ ahobraseɛ ma No, sɛ wɔpɛ o anaasɛ wɔmpɛ o, na Ne nkyɛn na wɔbɛsan akɔ?

اَفَغَيْرَ دِيْنِ اللّٰهِ يَبْغُوْنَ وَلَهٗٓ اَسْلَمَ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ طَوْعًا وَّكَرْهًا وَّاِلَيْهِ يُرْجَعُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ka sɛ, 'Yɛgye Allah di ɛne deɛ wɔayi ama yɛn no, ɛne deɛ wɔyi de maa Abraham ne Ismael ne Isaak, ne Yakob ne abusua-kuo no, ne deɛ wɔde maa Mose ne Yesu ne Nkɔmhyɛfoɔ *nkaeɛ* no a wɔfiri wɔn Awurade hɔ no. Yɛmfa nsonsonoeɛ nto wɔn mu biara ntɛm, na Ɔno na yɛyɔ ahobraseɛ ma No.

قُلْ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَمَآ اُنْزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ اُنْزِلَ عَلٰٓى اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْمٰعِيْلَ وَاِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَالْاَسْبَاطِ وَمَآ اُوْتِيَ مُوْسٰى وَعِيْسٰى وَالنَّبِيُّوْنَ مِنْ رَّبِّهِمْ ۪ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ اَحَدٍ مِّنْهُمْ ۫ وَنَحْنُ لَهٗ مُسْلِمُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Na nea ɔbɛhwehwɛ ɛsom foforɔ bi a ɛkwati Islam no, wɔnnye ntom mma no, na daankwamma no ɔbɛka wɔnom a wɔahwere adeɛ no ho.

وَمَنْ يَّبْتَغِ غَيْرَ الْاِسْلَامِ دِيْنًا فَلَنْ يُّقْبَلَ مِنْهُ ۚ وَهُوَ فِي الْاٰخِرَةِ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ɛbɛyɛ dɛn na Allah akyerɛ nnipa dɔm bi kwan, nkurɔfoɔ no a wɔayɛ atiafoɔ wɔ wɔn gyidie akyi, na wɔdii adanseɛ sɛ, nokorɛ, Ɔsomafoɔ no yɛ nokwafoɔ, wɔ aberɛ a adansedie a ɛda adie no aba wɔn hɔ no? Na Allah nkyerɛ adebɔneyɔfoɔ no kwan.

كَيْفَ يَهْدِي اللّٰهُ قَوْمًا كَفَرُوْا بَعْدَ اِيْمَانِهِمْ وَشَهِدُوْٓا اَنَّ الرَّسُوْلَ حَقٌّ وَّجَآءَهُمُ الْبَيِّنٰتُ ؕ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Weinom ne nkurɔfoɔ a wɔn akatua ne sɛ Allah nnome ba wɔn so ne soro-abɔfoɔ deɛ ne nnipa deɛ nyinaa a aka-abom.

اُولٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ اَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ اللّٰهِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ وَالنَّاسِ اَجْمَعِيْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Wɔbɛtena mu mmerɛ santene mu. Wɔnnte asotwe no so mma wɔn nanso wɔnnhwɛ wɔn [kwan biara so].

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿٨٩﴾

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٩٠﴾

**90.** Gyesɛ nkurɔfoɔ no a wɔanu wɔn ho wei akyi na wɔasesa wɔn bra no. Ɛnneɛ ɛwɔ mu ampa saa *sɛ* Allah yɛ Bɔnefakyɛ Hene ne Ahummɔborɔ Hene.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بَعْدَ إِيمَانِهِمْ ثُمَّ ازْدَادُوا كُفْرًا لَنْ تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الضَّالُّونَ ﴿٩١﴾

**91.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔatia wɔ wɔn gyidie no akyi, na afei wɔkɔ so to *wɔn* ntiaeɛ no mu no deɛ, wɔnnye wɔn ahonnu no ntom, na weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔayera no.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَنْ يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِمْ مِلْءُ الْأَرْضِ ذَهَبًا وَلَوِ افْتَدَىٰ بِهِ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُمْ مِنْ نَاصِرِينَ ﴿٩٢﴾

**92.** Nkurɔfoɔ no a wɔatia, na wɔwu wɔ aberɛ a wɔda so yɛ atiafoɔ no deɛ, wɔnnye biribiara ntomu mma wɔn mu biara, sɛ ɛyɛ sika kɔkɔɔ asaase ma, na ɔde ne nyinaa bɛma sɛ ɛnyɛ mpata ma ne *kra* mpo a. Weinom saa na asotwe yaaya wɔ hɔ ma wɔn na wɔnnya aboafoɔ biara.

Nkyɛmu 4
R. 10.

لَنْ تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّىٰ تُنْفِقُوا مِمَّا تُحِبُّونَ وَمَا تُنْفِقُوا مِنْ شَيْءٍ فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٩٣﴾

**93.** Mo nsa nnka teneneeyɔ da kɔpem sɛ mobɛyi deɛ modɔ no bi ama; na deɛ mobɛyi ama biara nso, esi pi sɛ Allah nim no yie.

كُلُّ الطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِبَنِي إِسْرَائِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَائِيلُ عَلَىٰ نَفْسِهِ مِنْ قَبْلِ أَنْ تُنَزَّلَ التَّوْرَاةُ قُلْ فَأْتُوا بِالتَّوْرَاةِ فَاتْلُوهَا إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٩٤﴾

**94.** Na aduane biara ho te ma Israelmma no gyesɛ deɛ Israel ankasa yɛɛ no akyiwadeɛ maa ne ho ansaana wɔresane Tora no aba. Ka sɛ, 'Ɛnneɛ monfa Tora no mmra na monkan, sɛ moyɛ nokwarefoɔ ampa a.'

فَمَنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٩٥﴾

**95.** Seisei deɛ obiara a ɔbɛtwa nkontompo ato Allah so, wei akyi no, ɛnneɛ na weinom saa na wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no.

قُلْ صَدَقَ اللَّهُ فَاتَّبِعُوا مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٦﴾

**96.** Ka sɛ, 'Allah aka nokorɛ no; enti moni Abraham som no akyi, *ɔno a mmerɛ nyinaa* ɔdanee ne ho maa *Onyankopɔn no;* na, na ɔnnka nkurɔfoɔ a wɔde biribi bata *Nyankopɔn ho* som no ho.'

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِلْعَالَمِينَ ﴿٩٧﴾

**97.** Ampa ara sɛ, Efie a edi kan a wɔde sii hɔ maa adasamma no ne deɛ ɛwɔ Bakka no, nhyira ahorɔɔ ne kwankyerɛ ahyɛ mu ma, ɛwɔ hɔ ma nnipa nyinaa.

فِيهِ آيَاتٌ بَيِّنَاتٌ مَقَامُ إِبْرَاهِيمَ وَمَنْ دَخَلَهُ كَانَ آمِنًا وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا

**98.** Emu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adie wɔ; ɛyɛ Abraham bea; na obiara a ɔbɛhyɛne emu no anya asomdwoeɛ ne banbɔ. Na amantuo *kronkron* a wɔtu kɔ Efie no ho no yɛ

وَمَنْ كَفَرَ فَإِنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٨﴾

asodie ma nnipa; wɔnom a wɔbεtumi anya ho kwan no de Onyankopɔn ka wɔ ho. Na nea ɔbεtia no, *ɔnkae nhunu sε* Allah deε Ɔde ne ho a Ɔnnhia biribiara mfiri abɔdeε nyinaa hɔ.

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۖ وَاللّٰهُ شَهِيْدٌ عَلٰى مَا تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٩﴾

**99.** Ka sε, 'O Nwoma Nkurɔfoɔ! adεn nti na motia Allah Nsεnkyerεnneε ahoroɔ no, wɔ aberε a Allah ani tua deε moyɔ.?'

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ تَبْغُوْنَهَا عِوَجًا وَّاَنْتُمْ شُهَدَآءُ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**100.** Ka sε, 'O Nwoma Nkurɔfoɔ! adεn nti na mosi agyidifoɔ ho kwan firi Allah kwan no ho, na mo hwehwε sε mokyeakyea no wɔ aberε a moyε *ho* adansefoɔ?' Na Allah mmuu N'ani nguu deε moyɔ so.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنْ تُطِيْعُوْا فَرِيْقًا مِّنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ يَرُدُّوْكُمْ بَعْدَ اِيْمَانِكُمْ كٰفِرِيْنَ ﴿١٠١﴾

**101.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sε moyε sotie ma nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn Nwoma no mu kyεfa biara a, wɔbεdane mo bio, mo gyidie no akyi, ama mo akɔyε atiafoɔ.

وَكَيْفَ تَكْفُرُوْنَ وَاَنْتُمْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ اٰيٰتُ اللّٰهِ وَفِيْكُمْ رَسُوْلُهٗ ؕ وَمَنْ يَّعْتَصِمْ بِاللّٰهِ فَقَدْ هُدِيَ اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٠٢﴾ ع ١٠

**102.** Na mobεsi sεn na moatia wɔ aberε a wɔkenkan Allah Nsεnkyerεnneε no kyerε mo, na Ne Somafoɔ nso wɔ mo mu? Na obiara a ɔbεsɔ Allah mu dendenden no deε, esi pi sε wanya kwankyerε a εkɔ kwan tenenee no so.

R. 11.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ حَقَّ تُقٰتِهٖ وَلَا تَمُوْتُنَّ اِلَّا وَاَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿١٠٣﴾

**103.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monsuro Allah sεdeε εfata sε wɔsuro No; na momma owuo mmεto mo gyesε aberε a mo wɔ ahobraseε gyinabrε mu.

وَاعْتَصِمُوْا بِحَبْلِ اللّٰهِ جَمِيْعًا وَّلَا تَفَرَّقُوْا ۪ وَاذْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ كُنْتُمْ اَعْدَآءً فَاَلَّفَ بَيْنَ قُلُوْبِكُمْ فَاَصْبَحْتُمْ بِنِعْمَتِهٖۤ اِخْوَانًا ۚ وَكُنْتُمْ عَلٰى شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ النَّارِ فَاَنْقَذَكُمْ مِّنْهَا ؕ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١٠٤﴾

**104.** Na monsɔ Allah ahoma no mu dendenden, mo nyinaa monka mmɔm, na mma mo mpaepae mo mu; na monkae Allah adom a Ɔde agu mo so berε a na moyε atamfo ma mo ho no, Ɔno na Ɔkaa mo akoma bɔɔ mu wɔ ɔdɔ mu, na N'adom nti mobεyεε sε anuanom; na na mowɔ egya amena *no* kɔnkoro ano na Ɔno na Ɔtwitwagyee mo firii ho. Saa *kwan yi so* na Allah kyerεkyerε Ne mmransεm mu kyerε mo, sεdeε εbεyɔ na moanya kwankyerε.

وَلْتَكُنْ مِّنْكُمْ اُمَّةٌ يَّدْعُوْنَ اِلَى الْخَيْرِ وَيَاْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ ؕ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٠٥﴾

**105.** Na moma nnipa-kuo bi ntena mo mu a *wɔn dwumadie ne sε* wɔbεfrε *nnipa* akɔ papa ho na wɔakyerεkyerε yɔbea pa, na wɔabra bɔneyɔ. Na weinom saa na wɔbεdi nkunim.

**106.** Na mma monnyɛ te sɛ nkurɔfoɔ no a wɔpaepaee wɔn mu, na wɔde abirabɔ totoo wɔn ntɛm wɔ aberɛ a nsɛnkyerɛmu a ɛda adi no baa wɔn mu no akyi. Na weinom saa na asotwe kɛseɛ da hɔ ma wɔn.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ تَفَرَّقُوا وَاخْتَلَفُوا مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْبَيِّنَاتُ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ɛda no a anim bi *bɛhyerɛn* ayɛ fitaa, na anim bi *bɛbiri* ayɛ tuntum no. Na wɔnom a wɔn anim *bɛbiri* ayɛ tuntum no deɛ *wɔbɛse wɔn sɛ*: 'Ana moyɛɛ atiafoɔ mo gyidie no akyi? Ɛnneɛ monka asotwe no nhwɛ ɛnam sɛ mo tiaaeɛ no nti.'

يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ اسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ أَكَفَرْتُمْ بَعْدَ إِيمَانِكُمْ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Na nkurɔfoɔ no a wɔn anim *bɛhyerɛn* ayɛ fitaa no deɛ, wɔbɛtena Allah ahummɔborɔ no mu; ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.

وَأَمَّا الَّذِينَ ابْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِي رَحْمَةِ اللَّهِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Weinom yɛ Allah Nsɛn-kyerɛnneɛ a Yɛrekenkan kyerɛ wo wɔ nokorɛ mu; na Allah mpɛ bɔne biara mma N'abɔdeɛ nyinaa.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۗ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِلْعَالَمِينَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Na Allah na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu ne deɛ ɛwɔ asaase no mu yɛ Ne dea, na Allah hɔ na nsɛm nyinaa bɛsan akɔ *akɔgye atɛmmuo.*

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿١١٠﴾

R. 12.

**111.** Mone nnipa a modi mu a wɔayi mo asi hɔ ama adasamma yiedie, mo na mokyerɛkyerɛ deɛ ɛyɛ papa na mobra bɔne, na mogye Allah die. Na sɛ Nwoma Nkurɔfoɔ no gye diiɛ a anka ɛyɛ papa ma wɔn. Wɔnom mu bi yɛ agyidifoɔ, nanso wɔn mu dodoɔ no ara yɛ asobrakyefoɔ.

كُنْتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۗ وَلَوْ آمَنَ أَهْلُ الْكِتَابِ لَكَانَ خَيْرًا لَهُمْ ۚ مِنْهُمُ الْمُؤْمِنُونَ وَأَكْثَرُهُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿١١١﴾

**112.** Wɔnom ntumi nni mo dɛm gyesɛ ɔhaw ketewaa bi; na sɛ wɔne mo ko mpo a wɔbɛdane wɔn akyi akyerɛ mo. Afei wɔnnya mmoa biara.

لَنْ يَضُرُّوكُمْ إِلَّا أَذًى ۖ وَإِنْ يُقَاتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنْصَرُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Wɔde animguaseɛ na abɔ wɔn wɔ baabiara a wɔbɛhu wɔn, gyesɛ wɔnya ntwitwagyeɛ firi Allah hɔ anaasɛ ntwitwagyeɛ firi nnipa hɔ. Wɔatwetwe Allah abufuo, na asesabɔ na wɔde abɔ wɔn. Wei baa saa efirisɛ wɔpoo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ no na *wɔpɛɛ sɛ* wɔkunkum Adiyifoɔ no wɔ aberɛ a enni agyinasoɔ biara. Ɛbaa saa efirisɛ wɔyɛ atuatefoɔ na wɔdi awuruka-sɛm nso.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوا إِلَّا بِحَبْلٍ مِنَ اللَّهِ وَحَبْلٍ مِنَ النَّاسِ وَبَاءُوا بِغَضَبٍ مِنَ اللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الْمَسْكَنَةُ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا يَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ الْأَنْبِيَاءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Wɔnom nyinaa nnyɛ pɛ. Nwoma Nkurɔfoɔ no mu ekuo bi wɔ hɔ a wɔgyina pintinn *wɔ wɔnom apam no so*; wɔkenkan Allah asɛm no wɔ anadwo kwansini no mu, na wɔde wɔn anim butu butu hɔ *wɔ N'anim.*

لَيْسُوا سَوَاءً ۗ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ أُمَّةٌ قَائِمَةٌ يَتْلُونَ آيَاتِ اللَّهِ آنَاءَ اللَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** Wɔgye Allah di ne Ɛda a edi Akyire no, wɔkyerɛkyerɛ papa na wɔbra bɔne, na wɔpere wɔn ho si mpre wɔ papayɔ ho. Na weinom ka ateneneefoɔ no ho.

يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ ۖ وَأُولَٰئِكَ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** Na papa biara a wɔbɛyɔ no, wɔnnkame wɔn ɛho akatua a ɛfata; na Allah nim Nyame-surofoɔ no yie.

وَمَا يَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَلَنْ يُكْفَرُوهُ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ﴿١١٦﴾

**117.** Nkurɔfoɔ no a wɔatia no deɛ, wɔn ahonyadeɛ ne wɔn mma ho mma wɔn mfasoɔ biara ntia Allah; na weinom ne Egya no mu tefoɔ no; ɛhɔ na wɔbɛtena mmere santene mu.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُمْ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Deɛ wɔnom yi *wɔn ahonyadeɛ de* yɔ, wɔ asetena yi mu ha, mfatoho te sɛ mframa-hum a emu yɛ nwunu- nwunu a ɛtu fa nnipa a wɔadi wɔn ho bɔne nnɔbaeɛ so na ɛsɛe no *pasaa*. Na Allah nnyɔɔ bɔne biara ntiaa wɔn, mmom wɔnom na wɔayɔ bɔne atia wɔn ankasa ho.

مَثَلُ مَا يُنْفِقُونَ فِي هَٰذِهِ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا كَمَثَلِ رِيحٍ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتْ حَرْثَ قَوْمٍ ظَلَمُوا أَنْفُسَهُمْ فَأَهْلَكَتْهُ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللَّهُ وَلَٰكِنْ أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma momfa ayɔnko denden mfiri baabiara nkwati mo ara mo ho; *efirisɛ* wɔnnyae mo sɛeɛ da. Deɛ wɔdɔ ara ne sɛ wɔbɛhu mo sɛ moakɔ ɔhaw bi mu. Ɔtan ayi ne ho adi afiri wɔn ano *kasa* mu dada, na deɛ asie wɔ wɔn akoma mu yɛ kɛse sene saa. Yɛama Yɛn mmransɛm no ani ada hɔ ama mo, sɛ mobɛte aseɛ deɛ a.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا بِطَانَةً مِنْ دُونِكُمْ لَا يَأْلُونَكُمْ خَبَالًا وَدُّوا مَا عَنِتُّمْ قَدْ بَدَتِ الْبَغْضَاءُ مِنْ أَفْوَاهِهِمْ وَمَا تُخْفِي صُدُورُهُمْ أَكْبَرُ ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْآيَاتِ ۖ إِنْ كُنْتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١١٩﴾

**120.** Na hwɛ, mone nkurɔfoɔ a modɔ wɔn nanso wɔnom deɛ wɔnnɔ mo. Na mogye Nwoma no nyinaa di. Sɛ wɔhyia mo a, wɔka sɛ 'Yɛagye adi', nanso sɛ wɔtwa mu kɔhyia wɔn nkoaa wɔn ho a, wɔde mo ho abufuo ne ahi we wɔn nsatea ano. Ka sɛ, 'Monsɛe wɔ mo abufuo no mu. Ampa ara sɛ Allah nim deɛ asie mo akoma mu nyinaa yie.'

هَا أَنْتُمْ أُولَاءِ تُحِبُّونَهُمْ وَلَا يُحِبُّونَكُمْ وَتُؤْمِنُونَ بِالْكِتَابِ كُلِّهِ وَإِذَا لَقُوكُمْ قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَوْا عَضُّوا عَلَيْكُمُ الْأَنَامِلَ مِنَ الْغَيْظِ ۚ قُلْ مُوتُوا بِغَيْظِكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٢٠﴾

**121.** Sɛ mo nsa ka papa bi a, na ɛyɛ wɔn ya, na sɛ bɔne bi to mo a, na wɔdi ho ahurisie. Nanso sɛ mogyina pintinn na moyɛ ateneneefoɔ deɛ a, wɔn apɔbɔ ahoroɔ no ntumi nha mo kwan biara so. Ampa ara sɛ Allah atwa deɛ wɔyɔ nyinaa ho ahyia.

إِنْ تَمْسَسْكُمْ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِنْ تُصِبْكُمْ سَيِّئَةٌ يَفْرَحُوا بِهَا ۖ وَإِنْ تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا لَا يَضُرُّكُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا ۗ إِنَّ اللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿١٢١﴾

R. 13.

**122.** Na *kae* berɛ no a wofirii adi anɔpahema firii wo fiefoɔ mu kɔhyehyɛɛ agyidifoɔ no ako-gyinaeɛ. Na Allah te adeɛ nyinaa, na Ɔnim adeɛ nyinaa.

وَإِذْ غَدَوْتَ مِنْ أَهْلِكَ تُبَوِّئُ الْمُؤْمِنِينَ مَقَاعِدَ لِلْقِتَالِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٢٢﴾

**123.** Berɛ a akuo mmienu a wɔfiri mo mu, ɛnamsɛ wɔyɛ ahufoɔ nti, wɔbɔɔ ako-san ho pɔ wɔ wɔn tirim, wɔ aberɛ a na Allah yɛ wɔn Adamfo. Na Allah so na ɛwɔ sɛ agyidifoɔ no de wɔn ho toɔ.

إِذْ هَمَّتْ طَائِفَتَانِ مِنْكُمْ أَنْ تَفْشَلَا وَاللَّهُ وَلِيُّهُمَا ۗ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Na Allah aboa mo *dada* wɔ Badr wɔ aberɛ a na moyɛ mmerɛ - Enti monfa Allah nyɛ mo Ntwitwagyefoɔ sɛdeɛ ɛbɛma mo ayɛ nnaasefoɔ.

وَلَقَدْ نَصَرَكُمُ اللَّهُ بِبَدْرٍ وَأَنْتُمْ أَذِلَّةٌ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Berɛ a woka kyerɛɛ agyidifoɔ no sɛ, ‘So ɛnsom bo mma mo sɛ mo Awurade no de soro-abɔfoɔ mpem mmiensa bɛsane abɛboa mo?’

إِذْ تَقُولُ لِلْمُؤْمِنِينَ أَلَنْ يَكْفِيَكُمْ أَنْ يُمِدَّكُمْ رَبُّكُمْ بِثَلَاثَةِ آلَافٍ مِنَ الْمَلَائِكَةِ مُنْزَلِينَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Mmom sɛ mogyina pintinn, na moyɛ ateneneefoɔ a, na sɛ wɔnom to hyɛ mo so ntɛm so a, ɛhɔ na mo Awurade no de soro-abɔfoɔ mpem nnum bɛboa mo a wɔko ahoɔden so.

بَلَىٰ ۚ إِنْ تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا وَيَأْتُوكُمْ مِنْ فَوْرِهِمْ هَٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُمْ بِخَمْسَةِ آلَافٍ مِنَ الْمَلَائِكَةِ مُسَوِّمِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Na Allah ayɛ wei sɛ ɛnyɛ nkuranhyɛ ne asɛmdɛ ma mo, na ɛnam so ama mo akoma atɔ mo yɛm; na Allah nkoaa nkyɛn na mmoa firi ba, *Ɔno a Ɔyɛ* Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ لَكُمْ وَلِتَطْمَئِنَّ قُلُوبُكُمْ بِهِ ۗ وَمَا النَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِنْدِ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿١٢٧﴾

**128.** *Onyankopɔn bɛyɔ* saa ama Watwa atiafoɔ no bi agu anaasɛ Wagu wɔnom anim ase, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na wɔde abamubuo bɛsan wɔn akyi.

لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَوْ يَكْبِتَهُمْ فَيَنْقَلِبُوا خَائِبِينَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Wonni asɛm no ho biribiara; sɛ Ɔde ahummɔborɔ bɛdane akɔ wɔn so, anaasɛ Ɔbɛtwe wɔn aso ɛnamsɛ, esi pi sɛ, wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ.

لَيْسَ لَكَ مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Na Allah na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu, ne deɛ ɛwɔ asaase no mu yɛ Ne dea. Ɔde nea Ɔpɛ bɔne kyɛ no, na Ɔtwe nea Ɔpɛ nso aso, na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ kɛse, *na Ɔyɛ* Mmɔborɔhunufoɔ.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ يَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿۱۳۰﴾

ع ۱۳ ۹ ٤

R. 14.

**131.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monni mfɛm-nsiho ne ne nkeka ho ahorɔɔ no; na monsuro Allah sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛnya nkɔsoɔ.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَاْكُلُوا الرِّبٰۤوا اَضْعَافًا مُّضٰعَفَةً ۪ وَّاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿۱۳۱﴾

**132.** Na monsuro Egya no a wɔasiesie ato hɔ ama atiafoɔ no.

وَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِيْۤ اُعِدَّتْ لِلْكٰفِرِيْنَ ﴿۱۳۲﴾

**133.** Na monyɛ sotie ma Allah ne Ɔsomafoɔ no, sɛdeɛ mo nso ebia wɔbɛhu mo mmɔbɔ.

وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿۱۳۳﴾

**134.** Na moni mperesie wɔ bɔnefakyɛ hwehwɛ ho mfiri mo Awurade no hɔ, ɛne Paradise no a ne bɔɔ ne ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no, a wɔasieisie ama Nyame-surofoɔ no.

وَسَارِعُوْۤا اِلٰى مَغْفِرَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا السَّمٰوٰتُ وَالْاَرْضُ ۙ اُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿۱۳۴﴾

**135.** Nkurɔfoɔ no a wɔyi *wɔn ahonyadeɛ* ma wɔ nkɔsoɔ mu ne ahokyerɛ mu, ne nkurɔfoɔ no a wɔhyɛ abufuo so, na wɔde nnipa mfomsoɔ kyɛ; na Allah dɔ wɔnom a wɔyɔ papa.

الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ فِي السَّرَّآءِ وَالضَّرَّآءِ وَالْكٰظِمِيْنَ الْغَيْظَ وَالْعَافِيْنَ عَنِ النَّاسِ ؕ وَاللّٰهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۱۳۵﴾

**136.** Ɛne nkurɔfoɔ no a, sɛ wɔyɔ amumuyɔ bi a anaasɛ wɔyɔ bɔne tia wɔn ankasa ho a, wɔkae Allah na wɔsrɛ bɔnefakyɛ firi wɔn bɔne no ho - na hwan na ɔbɛtumi de bɔne ahorɔɔ no akyɛ? Gyesɛ Allah; *Ɔde kyɛ* nkurɔfoɔ no a wɔnntɔ nkɔ so wɔ aberɛ a wɔnim sɛ deɛ wɔayɔ no nnyɛ.

وَالَّذِيْنَ اِذَا فَعَلُوْا فَاحِشَةً اَوْ ظَلَمُوْۤا اَنْفُسَهُمْ ذَكَرُوا اللّٰهَ فَاسْتَغْفَرُوْا لِذُنُوْبِهِمْ ۪ وَمَنْ يَّغْفِرُ الذُّنُوْبَ اِلَّا اللّٰهُ ۪۫ وَلَمْ يُصِرُّوْا عَلٰى مَا فَعَلُوْا وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿۱۳۶﴾

**137.** Weinom saa na wɔn akatua yɛ bɔnefakyɛ a efiri wɔn Awurade no hɔ, ne Nturo ahorɔɔ a asutene ahorɔɔ pem aseɛ, emu na wɔnom bɛtena; na hwɛ sɛdeɛ wɔnom a wɔyɔ adwuma *tenenee* no akatua yɛ papa fa!

اُولٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ مَّغْفِرَةٌ مِّنْ رَّبِّهِمْ وَجَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ وَنِعْمَ اَجْرُ الْعٰمِلِيْنَ ﴿۱۳۷﴾

**138.** Esi pi sɛ ahyehyɛdeɛ *ahorɔɔ pii* adi mo anim kan; enti montu akwantuo mfa asaase no mu, na monhwɛ wɔnom a wɔbɔɔ *Adiyifoɔ no* torɔ no sɛdeɛ wɔn awieɛ *yɛ bɔne fa.*

قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِكُمْ سُنَنٌ ۙ فَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿۱۳۸﴾

**139.** Saa *Kur'aan yi,* yɛ amanebɔ nsɛm a wɔde ato dwa ama nnipa, na ɛyɛ kwankyerɛ ne afotusɛm ma Nyame-surofoɔ no.

هٰذَا بَيَانٌ لِّلنَّاسِ وَهُدًى وَّمَوْعِظَةٌ لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿۱۳۹﴾

**140.** Na mma monntɔ baha, na mma monni awerɛhoɔ; na esi pi sɛ mo na mobɛda soro, sɛ moyɛ agyidifoɔ deɛ a.

وَلَا تَهِنُوْا وَلَا تَحْزَنُوْا وَاَنْتُمُ الْاَعْلَوْنَ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Sɛ moanya ɛdɛmdie bi a, esi pi sɛ nnipa *atiafoɔ no* nso anya ɛdɛmdie a ɛte saa *dada*. Na nna a ɛte saa no Yɛma no di adane-adane wɔ nnipa ntɛm *ama abɔ wɔn kɔkɔ*, na ama Allah de nsonsonoeɛ ato wɔnom a wɔgye die no ntɛm na ama Wayi adansefoɔ afiri mo mu; na Allah nnɔ adebɔneyɔfoɔ no.

اِنْ يَّمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ الْقَوْمَ قَرْحٌ مِّثْلُهٗ ؕ وَتِلْكَ الْاَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيْنَ النَّاسِ ۚ وَلِيَعْلَمَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَيَتَّخِذَ مِنْكُمْ شُهَدَآءَ ؕ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤١﴾

**142.** Na ama Allah ate wɔnom a wɔagye adie no ho, na Wasɛe atiafoɔ no.

وَلِيُمَحِّصَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَيَمْحَقَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Ana mosusu sɛ mobɛwura ‘Soro Ahemman’ Turo no mu wɔ aberɛ a Allah nnya mfaa nsonsonoeɛ ntoo mo mu nkurɔfoɔ a wɔdi mperesie *wɔ Allah kwan so*, na Ɔmfaa nsonsonoeɛ ntoo wɔnom a wɔgyina pintinn no ntɛm?

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَعْلَمِ اللّٰهُ الَّذِيْنَ جٰهَدُوْا مِنْكُمْ وَيَعْلَمَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٣﴾

**144.** Ansaana ɛrebɛba no, na mopɛ sɛ mohyia owuo a ɛte sei; afei a mo ani tua yi, mogyina hɔ rehwɛ *te sɛ deɛ moabɔ nyinyen.*

وَلَقَدْ كُنْتُمْ تَمَنَّوْنَ الْمَوْتَ مِنْ قَبْلِ اَنْ تَلْقَوْهُ ۠ فَقَدْ رَاَيْتُمُوْهُ وَاَنْتُمْ تَنْظُرُوْنَ ﴿١٤٤﴾

ع ١٤/١٤

R. 15.

**145.** Na Muhammad yɛ Ɔsomafoɔ ara. Asomafoɔ *nyinaa* asetena atwam adi n'anim. Enti sɛ ɔwu, anaa wɔkum no a, mobɛdane mo akyi de mo nantini akyerɛ? Na nea ɔbɛdane n'akyi de ne nantini akyerɛ no ɔnnha Allah wɔ biribiara ho. Na sɛ ɛteɛ biara Allah bɛma nnaasefoɔ no akatua *pa.*

وَمَا مُحَمَّدٌ اِلَّا رَسُوْلٌ ۚ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِ الرُّسُلُ ؕ اَفَا۠ئِنْ مَّاتَ اَوْ قُتِلَ انْقَلَبْتُمْ عَلٰۤى اَعْقَابِكُمْ ؕ وَمَنْ يَّنْقَلِبْ عَلٰى عَقِبَيْهِ فَلَنْ يَّضُرَّ اللّٰهَ شَيْـًٔا ؕ وَسَيَجْزِى اللّٰهُ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Na ɔkra-teasefoɔ biara ntumi nwu gyesɛ Allah apene so - ahyɛdeɛ a mmerɛ da soɔ. Na obiara a ɔpɛ seisei wiase yi mu akatua no, Yɛbɛma no kyɛfa wɔ mu; na obiara nso a ɔpɛ asetena a ɛrebɛba no mu akatua no, Yɛbɛma no kyɛfa wɔ mu; na esi pi sɛ Yɛbɛma nnaasefoɔ no akatua.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ اَنْ تَمُوْتَ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ كِتٰبًا مُّؤَجَّلًا ؕ وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ الدُّنْيَا نُؤْتِهٖ مِنْهَا ۚ وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ الْاٰخِرَةِ نُؤْتِهٖ مِنْهَا ؕ وَسَنَجْزِى الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Na Nkɔmhyɛfoɔ pii na Nyame-nnipa dɔm kaa wɔn ho ne wɔn dii ako, Na wɔantɔ baha ketekete mpo wɔ deɛ ɛtoo wɔn wɔ Allah kwan so no ho, na wɔannyɛ mmerɛ nso, nanso wɔangu wɔn ho anim ase *wɔ atamfo no anim*. Na Allah dɔ wɔnom a wɔgyina pintinn no.

وَكَاَيِّنْ مِّنْ نَّبِيٍّ قٰتَلَ ۙ مَعَهٗ رِبِّيُّوْنَ كَثِيْرٌ ۚ فَمَا وَهَنُوْا لِمَاۤ اَصَابَهُمْ فِىْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَمَا ضَعُفُوْا وَمَا اسْتَكَانُوْا ؕ وَاللّٰهُ يُحِبُّ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٧﴾

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّآ أَنْ قَالُوْا رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَا وَ إِسْرَافَنَا فِيْٓ أَمْرِنَا وَ ثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤٨﴾

**148.** Na wɔnom annka asɛm biara ka sɛ wɔbɔɔ mpaeɛ sɛ: 'Y'Awurade, fa yɛn bɔne ne yɛn nneyɔɛɛ mu ayɛ-ntrasoɔ kyɛ yɛn, na tintim yɛn anamɔn-tuo *wɔ Wo kwan so* na boa yɛn wɔ nnipa atiafoɔ no so.'

فَاٰتٰىهُمُ اللّٰهُ ثَوَابَ الدُّنْيَا وَ حُسْنَ ثَوَابِ الْاٰخِرَةِ ۗ وَ اللّٰهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٤٩﴾ ع

**149.** Enti Allah maa wɔnom ewiase yi mu akatua, ɛne akatua papa a edi mu wɔ akyire asetena no mu. Na Allah dɔ nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no.

R. 16.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا إِنْ تُطِيْعُوا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يَرُدُّوْكُمْ عَلٰٓى أَعْقَابِكُمْ فَتَنْقَلِبُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿١٥٠﴾

**150.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ moyɛ sotie ma nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no a wɔbɛma moadane mo nan akyi, na mo abɛyɛ nkurɔfoɔ a moa-hwere adeɛ.

بَلِ اللّٰهُ مَوْلٰىكُمْ ۚ وَهُوَ خَيْرُ النّٰصِرِيْنَ ﴿١٥١﴾

**151.** Nanso Allah ne mo Ntwitwagyefoɔ na Ɔno ne Ɔboafoɔ a Ɔdi mu paa no.

سَنُلْقِيْ فِيْ قُلُوْبِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا الرُّعْبَ بِمَآ أَشْرَكُوْا بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ سُلْطٰنًا ۚ وَمَأْوٰىهُمُ النَّارُ ۗ وَبِئْسَ مَثْوَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٥٢﴾

**152.** Yɛbɛbɔ ehu ahyɛ atiafoɔ no akoma mu ɛnamsɛ wɔde mmataho abata Allah ho, adeɛ a Ɔmmaa ho tumi biara. Egya no mu na ɛbɛyɛ wɔn tenabea; na bɔne ne adebɔneyɔfoɔ no tenabea.

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ اللّٰهُ وَعْدَهٗٓ إِذْ تَحُسُّوْنَهُمْ بِإِذْنِهٖ ۚ حَتّٰىٓ إِذَا فَشِلْتُمْ وَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَعَصَيْتُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَآ أَرٰىكُمْ مَّا تُحِبُّوْنَ ۗ مِنْكُمْ مَّنْ يُّرِيْدُ الدُّنْيَا وَمِنْكُمْ مَّنْ يُّرِيْدُ الْاٰخِرَةَ ۚ ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْ ۚ وَلَقَدْ عَفَا عَنْكُمْ ۗ وَاللّٰهُ ذُوْ فَضْلٍ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٥٣﴾

**153.** Na Allah hyɛɛ Ne bɔhyɛ no ma maa mo wɔ mmerɛ no a na morekumkum wɔn na moreseeɛ wɔn ɛnam Ne tumi nti, kɔpem sɛ afei motwetwee mo ho firii sɛ mobɛyɛ sotie *ama Kɔmhyɛni no ahyɛdeɛ no*, na mofirii aseɛ gyee mo ho nkyinyewa ɛfa deɛ ahyɛdeɛ no kyerɛ ho, na afei moyɛɛ asobrakyeɛ wɔ aberɛ a Ɔde mo akoma mu apɛdeɛ maa mo, *ɛne sɛ monyaa nkunimdie no. Efiri hɔ na Ɔyii Ne mmoa firii mo so.* Mo mu binom wɔ hɔ a, ewiase yi na wɔpɛ, na ebinom nso wɔ hɔ a wɔpɛ asetena a edi akyire no. Afei Ɔtwee mo firii wɔn ho, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na Ɔbɛsɔ mo ahwɛ - na esi pi sɛ, Ɔde mo bɔne akyɛ mo, na Allah yɛ Ɔdomfoɔ ma agyidifoɔ no.

إِذْ تُصْعِدُوْنَ وَلَا تَلْوٗنَ عَلٰٓى أَحَدٍ وَّالرَّسُوْلُ يَدْعُوْكُمْ فِيْٓ أُخْرٰىكُمْ فَأَثَابَكُمْ غَمًّۢا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوْا

**154.** Berɛ no a na moredwane na monnhwɛ mo akyi nhwɛ obiara no wɔ abere a na Ɔsomafoɔ no retea mu frɛ mo wɔ mo akyi no, na afei Ɔde awerɛhoɔ yɛɛ mo awerɛhoɔ so akatua, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na deɛ mobuu mo ani guu

**soɔ ne deɛ ɛtoo mo nnyɛ awerɛhoɔ* bio. Na Allah nim deɛ moyɔ nyinaa yie.**

عَلٰى مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَآ اَصَابَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥٤﴾

**155. Afei, awerɛhoɔ no akyi, Ɔsanee asomdwoeɛ baa mo so; atɔnkom a ɛtɔɔ mo mu kyɛfa bi so wɔ aberɛ a ebinom nso yɛɛ apɛbiahunu faa wɔn ankasa ho, wɔsusu faa Allah ho nsusuiɛ a ɛnnyɛ nokorɛ *te sɛ* abagyimi mmerɛ nsusuiɛ. Wɔka sɛ, 'So yɛn nso yɛwɔ amammuo no ho asɛmka?' Ka sɛ, 'Amammuo no nyinaa wɔ Allah.' Wɔde biribi sie wɔn tiri mu a wɔnnyi no adi nkyerɛ woɔ. Wɔka sɛ, 'Sɛ na yɛwɔ amammuo no ho asɛm bi ka a, anka ɛnnyɛ ɛne sɛ wɔakunkum yɛn wɔ ha yi.' Ka sɛ, 'Sɛ motenaa mo afie mu mpo a wɔnom a wɔahyɛ wɔn sɛ wɔnkɔ sa no, twa ara na ɛtwa sɛ anka wɔbɛkɔ wɔn wuo-mpa so;' *Sɛdeɛ ɛbɛyɔ na Allah ahyɛdeɛ bɛba mu*, ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɔ na Allah asɔ mo ahwɛ wɔ deɛ ɛwɔ mo akoma mu no ho, ɛne sɛ Ɔbɛyi (efi) a ɛwɔ mo akoma mu no afiri hɔ. Na Allah nim deɛ ɛwɔ adwene mu nyinaa yie;**

ثُمَّ اَنْزَلَ عَلَيْكُمْ مِّنْۢ بَعْدِ الْغَمِّ اَمَنَةً نُّعَاسًا يَّغْشٰى طَآئِفَةً مِّنْكُمْ ۙ وَطَآئِفَةٌ قَدْ اَهَمَّتْهُمْ اَنْفُسُهُمْ يَظُنُّوْنَ بِاللّٰهِ غَيْرَ الْحَقِّ ظَنَّ الْجَاهِلِيَّةِ ؕ يَقُوْلُوْنَ هَلْ لَّنَا مِنَ الْاَمْرِ مِنْ شَيْءٍ ؕ قُلْ اِنَّ الْاَمْرَ كُلَّهٗ لِلّٰهِ ؕ يُخْفُوْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ مَّا لَا يُبْدُوْنَ لَكَ ؕ يَقُوْلُوْنَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ الْاَمْرِ شَيْءٌ مَّا قُتِلْنَا هٰهُنَا ؕ قُلْ لَّوْ كُنْتُمْ فِيْ بُيُوْتِكُمْ لَبَرَزَ الَّذِيْنَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقَتْلُ اِلٰى مَضَاجِعِهِمْ ۚ وَلِيَبْتَلِيَ اللّٰهُ مَا فِيْ صُدُوْرِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِيْ قُلُوْبِكُمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿١٥٥﴾

**156. Mo mu nkurɔfoɔ a wɔdanee wɔn akyi maaeɛ wɔ da no a sa-dɔm mmienu no hyiaaeɛ no, *esi pi sɛ ɛyɛ Satan na ɔpɛɛ sɛ wɔnom patere hwe aseɛ ɛnam wɔn ankasa adwuma bi a wɔyɔɔeɛ no nti. Nanso Allah de akyɛ wɔn dada. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Abodwokyerɛfoɔ.**

اِنَّ الَّذِيْنَ تَوَلَّوْا مِنْكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعٰنِ ۙ اِنَّمَا اسْتَزَلَّهُمُ الشَّيْطٰنُ بِبَعْضِ مَا كَسَبُوْا ۚ وَلَقَدْ عَفَا اللّٰهُ عَنْهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٥٦﴾

ع ١٦ ٧

**R. 17.**

**157. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monnyɛ te sɛ nkurɔfoɔ no a wɔatia no, a wɔka kyerɛɛ wɔn nuanom wɔ berɛ a wɔtuu kwan wɔ asaase no mu anaasɛ wɔkɔɔ ko no sɛ, 'Sɛ wɔkaa yɛn ho a, anka wɔannwu anaasɛ wɔankum wɔn.' *Wei te saa*, ama Allah ama no ayɛ abamubuo wɔ wɔn akoma mu. Na Allah na Ɔma nkwa na Ɔma owuo, na Allah ani tua deɛ moyɛ *nyinaa*.**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَقَالُوْا لِاِخْوَانِهِمْ اِذَا ضَرَبُوْا فِي الْاَرْضِ اَوْ كَانُوْا غُزًّى لَّوْ كَانُوْا عِنْدَنَا مَا مَاتُوْا وَمَا قُتِلُوْا ۚ لِيَجْعَلَ اللّٰهُ ذٰلِكَ حَسْرَةً فِيْ قُلُوْبِهِمْ ؕ وَاللّٰهُ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿١٥٧﴾

---

** 154. NKYERƐMU: Ɛtɔ mmerɛ bi a ade-hwereɛ kɛseɛ bi ho hu yi ade-hwereɛ nkete-nkete bi a adikan no ho yaw-die firi hɔ. Saa gyinabrɛ yi bi na esii Uhud sa no mu. Berɛ a wɔde nam kekaeɛ sɛ Ɔkɔmhyɛni Kronkron no awu no, (Onyankopɔn asomdwoeɛ nka no), saa asɛm kɛseɛ yi maa anko-anko biara ateeteɛ ahoroɔ ne Muslimfoɔ akofoɔ no adeɛ a wɔahwereɛ no ho nsusuiɛ nyinaa firii hɔ koraa. Ɛno akyi na amanebɔ a ɛkyere sɛ ɔte ase no baeɛ bedanee abambuo no nyinaa maa ɛbɛyeɛ akomatɔyɛmo kɛseɛ ne aseda-ma.*

**156 Uhud sa no ho asɛm*

**158.** Na sɛ wɔkum mo wɔ Allah kwan so anaasɛ mowu a, esi pi sɛ bɔnefakyɛ a efiri Allah nkyɛn ne ahummɔborɔ no bɛyɛ papa akyɛn deɛ wɔboaboa ano no.

وَلَئِنْ قُتِلْتُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِنَ اللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِمَّا يَجْمَعُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Na sɛ mowu anaasɛ wɔkum mo a, esi pi sɛ Allah nkyɛn na wɔbɛboaboa mo nyinaa ano.

وَلَئِنْ مُتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى اللَّهِ تُحْشَرُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Na ɛnam Allah mmɔborɔhunu kɛseɛ nti na ɛma woyɛ ayɛmyie ma wɔn, na sɛ woyɛɛ werɛnkyɛnn ne akoma den a, anka, sɛ ɛteɛ biara, wɔnom nyinaa bɛbɔ apetee afiri wo nkyɛn. Enti bu w'ani gu wɔn mfomsoɔ so, na srɛ bɔnefakyɛ ma wɔn, na ɛne wɔnom ntu agyina wɔ nsɛm a ɛho hia ho; na sɛ wobɔ wo tiri mu pɔ a, ɛnneɛ fa wo awerɛhyɛm to Allah so. Ampa ara sɛ, Allah dɔ nkurɔfoɔ a wɔde wɔn werɛ hyɛ Ne mu no.

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِنَ اللَّهِ لِنْتَ لَهُمْ ۖ وَلَوْ كُنْتَ فَظًّا غَلِيظَ الْقَلْبِ لَانْفَضُّوا مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَاعْفُ عَنْهُمْ وَاسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِي الْأَمْرِ ۖ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Sɛ Allah boa mo a, obiara ntumi nni mo so; nanso sɛ Ɔpa mo akyi a, ɛnneɛ na hwan na ɔbɛtumi afiri N'akyi aboa mo? Ɛnneɛ na Allah nkoaa na ma agyidifoɔ no mfa wɔn ho ntwere.

إِنْ يَنْصُرْكُمُ اللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۖ وَإِنْ يَخْذُلْكُمْ فَمَنْ ذَا الَّذِي يَنْصُرُكُمْ مِنْ بَعْدِهِ ۗ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Na ɛntumi mma sɛ Odiyifoɔ bi nka nokorɛ na ɔbɛyɛ ɔdaadaafoɔ, na obiara a ɔbɛyɛ ɔdaadaafoɔ no de adeɛ a ɔyɛɛ ɛho nnaadaa no bɛka ne ho aba Owusɔreɛ Da no. Afei wɔbɛtua ɔkra biara deɛ ɔyɔɔɛɛ ho ka; na wɔnsisi wɔnom.

وَمَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَنْ يَغُلَّ ۚ وَمَنْ يَغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Ana nea ɔdi Allah anigyeɛ akyi no te sɛ nea ɔtwetwe Allah abufuo ba ɔno ankasa so no, a Egya no na ɛbɛyɛ ne tenabea no? Na bɔne ne wɔn nkyi a wɔbɛkɔ no.

أَفَمَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَ اللَّهِ كَمَنْ بَاءَ بِسَخَطٍ مِنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٦٣﴾

**164.** *Agyidifoɔ* wɔ *adom* gyinabrɛ *ahoroɔ* wɔ Allah nkyɛn, na Allah hunu deɛ wɔyɔ nyinaa.

هُمْ دَرَجَاتٌ عِنْدَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Ampa ara sɛ, Allah de adom agu agyidifoɔ no so, sɛ Ɔyii Ɔsomafoɔ firii wɔn ankasa mu, a ɔkenkan Ne Nsɛnkyerɛnneɛ no kyerɛ wɔnom, na ɔte wɔn ho, na ɔkyerɛkyerɛ wɔn Nwoma no ne Nyansa no; na wei nnya mmaaeɛ no, na wɔwɔ nyeraeɛ a ɛda adie mu.

لَقَدْ مَنَّ اللَّهُ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِنْ أَنْفُسِهِمْ يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِهِ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَإِنْ كَانُوا مِنْ قَبْلُ لَفِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿١٦٥﴾

النصف

**166.** Adɛn nti! ana berɛ biara a atowerɛnkyɛm bi bɛto mo no - nanso mode ne mmɔ-ho mmienu ato *atiafoɔ no so* pɛn - saa berɛ no na moka sɛ, wei firi hen? Ka sɛ, 'Efiri mo ankasa mo hɔ.' Ampa ara sɛ, Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

أَوَلَمَّآ أَصَابَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا ۖ قُلْ هُوَ مِنْ عِندِ أَنفُسِكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٦٦﴾

**167.** Na deɛ ɛtoo mo wɔ ɛda no a akuo mmienu no hyiaaeɛ no* nam Allah ahyɛdeɛ so; na *ɛbaa saa* ama Wɔayi agyidifoɔ no adi, ama wɔada nsow.

وَمَآ أَصَابَكُمْ يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيَعْلَمَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٦٧﴾

**168.** Na ama nyaatwomfoɔ no nso ho ada hɔ. Na wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ, 'Momra na momɛko wɔ Allah kwan so na monka *atamfo no ntohyɛsoɔ no ngu;* wɔnom kaa sɛ, 'Sɛ yenim ko a, anka yɛbɛdi mo akyi paa.' Ɛda no, na wɔnom bɛn ntiaeɛ kyɛn gyidie. Wɔde wɔn ano ka adeɛ a ɛnni wɔn akoma mu. Na Allah nim deɛ wɔde sie no yie.

وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُوا ۚ وَقِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا قَاتِلُوا فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ ٱدْفَعُوا ۖ قَالُوا لَوْ نَعْلَمُ قِتَالًا لَّٱتَّبَعْنَاكُمْ ۗ هُمْ لِلْكُفْرِ يَوْمَئِذٍ أَقْرَبُ مِنْهُمْ لِلْإِيمَانِ ۚ يَقُولُونَ بِأَفْوَاهِهِم مَّا لَيْسَ فِي قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يَكْتُمُونَ ﴿١٦٨﴾

**169.** *Weinom ne* nkurɔfoɔ no a wɔka faa wɔn nuanom ho, wɔ aberɛ a wɔnom *ankasa* tenaa akyire, sɛ, 'Sɛ wɔyɛɛ sotie maa yɛn a, anka wɔannkunkum wɔn.' Ka sɛ, 'Ɛnneɛ mompa owuo mfiri mo so, sɛ moyɛ nokwarefoɔ a.'

ٱلَّذِينَ قَالُوا لِإِخْوَانِهِمْ وَقَعَدُوا لَوْ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُوا ۗ قُلْ فَٱدْرَءُوا عَنْ أَنفُسِكُمُ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Mma monnsusu mfa wɔnom a wɔakum wɔn wɔ Allah kwan so no ho sɛ wɔyɛ awufoɔ. Ɛnte saa, mmom wɔyɛ ateasefoɔ wɔ wɔn Awurade no anim, *na* wɔama wɔn akyɛdeɛ ahoroɔ *a efiri Ne nkyɛn.*

وَلَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمْوَاتًا ۚ بَلْ أَحْيَاءٌ عِندَ رَبِّهِمْ يُرْزَقُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Wɔnom ani agye ɛnam deɛ Allah afiri N'adom mu de ama wɔn no nti; na wɔredi ahurisie ma wɔnom a wɔnnya mmɛkaa wɔn ho no a wɔaka akyire no, ɛfirisɛ suro biara mma wɔn *so,* na wɔnni awerɛhoɔ nso.

فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَاهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ وَيَسْتَبْشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمْ يَلْحَقُوا بِهِم مِّنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٧١﴾

**172.** Wɔredi ahurisie wɔ Allah nhyira a efiri N'adom no mu, ɛne asɛm a ɛkyerɛ sɛ Allah mma agyidifoɔ no akatua nyera.

يَسْتَبْشِرُونَ بِنِعْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضْلٍ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٧٢﴾

*167 * Uhud sa no*

**R. 18.**

**173. Nkurɔfoɔ no a wɔgyee Allah ne Ɔsomafoɔ no frɛ so no, ɛdɛmdie a wɔnyaaeɛ no akyi no - wɔnom mu nkurɔfoɔ a wɔbɛyɔ papa na wɔde ahwɛyie bɛbɔ tenenee bra no, wɔbɛnya akatua a ɛso paa;**

الَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِلَّهِ وَالرَّسُولِ مِنْ بَعْدِ مَا أَصَابَهُمُ الْقَرْحُ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا مِنْهُمْ وَاتَّقَوْا أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٣﴾

**174. Wɔnom a nnipa ka kyerɛɛ wɔn sɛ, nnipa-dɔm aboaboa wɔn ho ano atia mo, enti monsuro wɔn, nanso wei mmom too wɔn gyidie mu, na wɔkaa sɛ, 'Allah som bo ma yɛn, na Ɔno ne Ɔhwɛsofoɔ a Ɔdi mu no.'**

الَّذِينَ قَالَ لَهُمُ النَّاسُ إِنَّ النَّاسَ قَدْ جَمَعُوا لَكُمْ فَاخْشَوْهُمْ فَزَادَهُمْ إِيمَانًا ۖ وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ ﴿١٧٤﴾

**175. Enti wɔkɔɔe san baae de nhyira *kɛseɛ* a efiri Allah hɔ ne adom *kɛseɛ* wɔ aberɛ a bɔne biara anka wɔn; na wɔdii Allah anigyeɛ *hwehwɛ* akyi; na Allah ne adom kɛseɛ no Awurade.**

فَانْقَلَبُوا بِنِعْمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ لَمْ يَمْسَسْهُمْ سُوءٌ وَاتَّبَعُوا رِضْوَانَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ﴿١٧٥﴾

**176. Ɛyɛ Satan n'adeyɔ sɛ, ɔbɔ ne nnamfonom hu; enti mma monnsuro wɔn, na monsuro Me *nkoaa*, sɛ moyɛ agyidifoɔ deɛ a.**

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٧٦﴾

**177. Na mma nkurɔfoɔ no a wɔpere wɔn ho hwe ase wɔ ntiaeɛ mu no ho asɛm nnyɛ wo awerɛho; esi pi sɛ wɔnntumi nha Allah wɔ kwan biara so. Allah mpɛ sɛ Ɔma wɔn kyɛfa biara wɔ nkwa a ɛbɛba no mu; na wɔbɛnya asotwe a ɛso paa.**

وَلَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ ۚ إِنَّهُمْ لَنْ يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا ۗ يُرِيدُ اللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ حَظًّا فِي الْآخِرَةِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٧﴾

**178. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔde gyidie akɔtɔ ntiaeɛ no, wɔnntumi nha Allah koraa; na wɔbɛnya asotwe yaayaaya.**

إِنَّ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ لَنْ يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٨﴾

**179. Na mma atiafoɔ no nsusu sɛ twe a Yɛatwe wɔn mmerɛ mu no yɛ ma wɔn; mmerɛ tenten a Yɛde ama wɔn no *deɛ ɛbɛwie ara ne sɛ* wɔbɛkɔso ato wɔn bɔne mu; na wɔbɛnya animguaseɛ asotwe.**

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ خَيْرٌ لِأَنْفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ لِيَزْدَادُوا إِثْمًا ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ﴿١٧٩﴾

**180. Allah nnyae agyidifoɔ no sɛdeɛ mo teɛ no ara, kɔpem sɛ Ɔde nsonsonoeɛ bɛtoto abɔnefoɔ no ne apapafoɔ no ntɛm. Nanso enni hɔ mma Allah sɛ Ɔbɛyi asiesɛm no akyerɛ mo. Mmom Allah sa mu yi Asomafoɔ no firi wɔnom a Ɔpɛ biara mu. Enti, monye Allah ne N'Asomafoɔ no ni. Sɛ mogye di na moyɔ tenenee a, mobɛnya akatua kɛseɛ.**

مَا كَانَ اللَّهُ لِيَذَرَ الْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَا أَنْتُمْ عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى الْغَيْبِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَجْتَبِي مِنْ رُسُلِهِ مَنْ يَشَاءُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۚ وَإِنْ تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا فَلَكُمْ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٨٠﴾

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ يَبْخَلُوْنَ بِمَآ اٰتٰهُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ هُوَ خَيْرًا لَّهُمْ ؕ بَلْ هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ؕ سَيُطَوَّقُوْنَ مَا بَخِلُوْا بِهٖ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ وَلِلّٰهِ مِيْرَاثُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿١٨١﴾

**181.** Na nkurɔfoɔ no a wɔyɛ pɛpɛɛ wɔ adeɛ a Allah de ama wɔn afiri N'adom mu no mma wɔnnsusu sɛ ɛyɛ ma wɔn; daabi, mmom ɛyɛ bɔne ma wɔn. Deɛ wɔnom yɛɛ ɛho pɛpɛɛ no, wɔde bɛyɛ abɔkɔnmu ato wɔn kɔn ho ahyia wɔ Owu-sɔre Da no. Na Allah na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu adedie yɛ Ne dea, na Allah nim deɛ moyɔ yie na Ɔbɛbɔ mo amanneɛ.

R. 19.

لَقَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ اللّٰهَ فَقِيْرٌ وَّنَحْنُ اَغْنِيَآءُ ۘ سَنَكْتُبُ مَا قَالُوْا وَقَتْلَهُمُ الْاَنْبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۙ وَّنَقُوْلُ ذُوْقُوْا عَذَابَ الْحَرِيْقِ ﴿١٨٢﴾

**182.** Esi pi sɛ Allah ate wɔn asɛnka, wɔnom a wɔkaa sɛ, 'Allah yɛ ohiani na yɛn na yɛyɛ adefoɔ.' Yɛbɛtwerɛ deɛ wɔnom aka no ato hɔ, ɛne pɛ a wɔpɛ sɛ wɔkunkum Adiyifoɔ no wɔ aberɛ a ɛnnam nokorɛ kwan so no; na Yɛbɛka sɛ, 'Monka asotwe a ɛredere no nhwɛ.'

ذٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْكُمْ وَاَنَّ اللّٰهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيْدِ ﴿١٨٣﴾

**183.** Ɛbɛba saa no, na efiri deɛ mo nsa *ayɛ* adi *mo ankasa mo anim* kan. Na nokorɛ no ne sɛ Allah deɛ Ɔnnyɛ bɔne ntia *Ne* nkoa.

اَلَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ اللّٰهَ عَهِدَ اِلَيْنَآ اَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُوْلٍ حَتّٰى يَاْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ تَاْكُلُهُ النَّارُ ؕ قُلْ قَدْ جَآءَكُمْ رُسُلٌ مِّنْ قَبْلِيْ بِالْبَيِّنٰتِ وَبِالَّذِيْ قُلْتُمْ فَلِمَ قَتَلْتُمُوْهُمْ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿١٨٤﴾

**184.** Nkurɔfoɔ no a wɔka sɛ, 'Allah ahyɛ yɛn sɛ mma yɛnnye Ɔsomafoɔ biara nni kɔpem sɛ ɔde afɔrebɔdeɛ a egya bɛhye no dwerɛbeen bɛbrɛ yɛn.' Ka sɛ, 'Asomafoɔ adi m'anim kan aba mo mu a wɔde Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi ɛne deɛ moreka ho asɛm no bi baaeɛ. Adɛn nti na, ɛnneɛ, mohwehwɛɛ sɛ mobɛkunkum wɔn, sɛ moyɛ nokwarefoɔ a?'

فَاِنْ كَذَّبُوْكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّنْ قَبْلِكَ جَآءُوْ بِالْبَيِّنٰتِ وَالزُّبُرِ وَالْكِتٰبِ الْمُنِيْرِ ﴿١٨٥﴾

**185.** Na sɛ wɔbɔ wo torɔ a, saa ara mpo na wɔbɔɔ Asomafoɔ a wɔdii w'anim kan no atorɔ. Wɔde Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi baeɛ, ne nwoma ahoroɔ no a na nyansa wɔ mu, ɛne Nwoma no a na ɛma hann no.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ؕ وَاِنَّمَا تُوَفَّوْنَ اُجُوْرَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ فَمَنْ زُحْزِحَ عَنِ النَّارِ وَاُدْخِلَ الْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ؕ وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا مَتَاعُ الْغُرُوْرِ ﴿١٨٦﴾

**186.** Ɔkra biara bɛsɔ owuo ahwɛ. Na wɔbɛtua mo ka mua, akatua a ɛfata mo wɔ Owu-sɔre Da no. Enti, obiara a wɔbɛgye no afiri Egya no ho, na wɔbɛma wahyɛne Aheman - Turo no mu no deɛ, ampa ara sɛ na wanya ne botaeɛ. Na ewiase asetena yi nnyɛ hwee ka sɛ anigyedeɛ a ɛdaadaa *mo*.

لَتُبْلَوُنَّ فِيْٓ اَمْوَالِكُمْ وَاَنْفُسِكُمْ ۟ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَمِنَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْٓا اَذًى

**187.** Esi pi sɛ, Yɛbɛsɔ mo ahwɛ wɔ mo ahonyadeɛ ho, ɛne mo nnipa-dua ho, na mobɛte asɛm-yaa pii afiri nkurɔfoɔ a Yɛmaa wɔn Nwoma dii mo anim kan no hɔ, ɛne nkurɔfoɔ no a wɔde biribi

bata *Nyankopɔn* ho no hɔ. Nanso sε monya abodwokyerε gyina pintinn na moyε tenenee nneyɔeε a, εno na εyε tirimupɔ a εyε den.

كَثِيْرًا ۭ وَاِنْ تَصْبِرُوْا وَتَتَّقُوْا فَاِنَّ ذٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْاُمُوْرِ ﴿١٨٧﴾

188. Na *kae* berε a Allah gyee apam firii nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn Nwoma no hɔ, a εka sε, 'Mobεma nnipa no ahunu saa *Nwoma yi* na monnfa nsie.' Nanso wɔto twenee wɔn akyi, na wɔtɔn de gyee εbo ketewaa bi. Bɔne ne deε wɔatɔn agyeε no.

وَاِذْ اَخَذَ اللّٰهُ مِيْثَاقَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهٗ لِلنَّاسِ وَلَا تَكْتُمُوْنَهٗ فَنَبَذُوْهُ وَرَاۗءَ ظُهُوْرِهِمْ وَاشْتَرَوْا بِهٖ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۭ فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُوْنَ ﴿١٨٨﴾

189. Mma monnwene sε nkurɔfoɔ no a wɔn ani agye adeε a wɔayɔ ho no, na wɔdɔ sε wɔbεkamfo wɔn wɔ deε wɔnnyɔɔeε *mpo* ho no - mma monnwene sε wɔanya ntwitwagyeε afiri asotwe ho. Na wɔbεnya asotwe yaaya paa.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ يَفْرَحُوْنَ بِمَآ اَتَوْا وَّيُحِبُّوْنَ اَنْ يُّحْمَدُوْا بِمَا لَمْ يَفْعَلُوْا فَلَا تَحْسَبَنَّهُمْ بِمَفَازَةٍ مِّنَ الْعَذَابِ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٨٩﴾

190. Na Allah na εsoro ahorɔɔ no ne asaase no ahennie yε Ne dea; na Allah wɔ tumi wɔ adeε nyinaa so.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۭ وَاللّٰهُ عَلٰي كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٩٠﴾

R. 20.

191. Εsoro ahorɔɔ no ne asaase no mmɔeε, εne adesaeε ne adekyeε asesa-asesa mu wɔ Nsεnkyerεnneε ma nnipa a wɔwɔ nteaseε;

اِنَّ فِيْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ لَاٰيٰتٍ لِّاُولِي الْاَلْبَابِ ﴿١٩١﴾

192. Wɔnom a wɔkaekae Allah wɔ aberε a wɔgyina hɔ, wɔte hɔ, na *wɔda* wɔn nkyεn-mu, na wɔdwendwen εsoro ahorɔɔ no ne asaase no mmɔeε ho no; "Y'Awurade, Wammɔ weinom nyinaa kwa; Ɔkronkron-ni ne Wo; enti twitwagye yεn firi Egya asotwe no ho.

الَّذِيْنَ يَذْكُرُوْنَ اللّٰهَ قِيٰمًا وَّقُعُوْدًا وَّعَلٰي جُنُوْبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُوْنَ فِيْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هٰذَا بَاطِلًا ۚ سُبْحٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٩٢﴾

193. "Y'Awurade, obiara a Wobεma no awura Egya no mu no, ɔno na esi pi sε Wagu n'anim ase. Na adebɔneyɔfoɔ no nnya mmoa biara.

رَبَّنَآ اِنَّكَ مَنْ تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ اَخْزَيْتَهٗ ۭ وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ اَنْصَارٍ ﴿١٩٣﴾

194. "Y'Awurade, yεate Ɔfrεfoɔ bi a ɔfrε *yεn* kɔ gyidie ho, sε, 'Monye mo Awurade no ni,' na yεn nso yεagye adi. Y'Awurade, enti fa yεn bɔne kyε yεn, na yi yεn amumuyɔ firi yεn so, na owuo mu nso fa yεn ka ateneneefoɔ no ho.

رَبَّنَآ اِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُّنَادِيْ لِلْاِيْمَانِ اَنْ اٰمِنُوْا بِرَبِّكُمْ فَاٰمَنَّا ڰ رَبَّنَا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّاٰتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ الْاَبْرَارِ ﴿١٩٤﴾

195. "Y'Awurade, fa deε Wonam W'Asomafoɔ no so de ahyε yεn bɔ no ma yεn; na mma ngu yεn anim ase wɔ Owu-sɔre Da no. Ampa ara sε, Wo deε Wommu Wo bɔhyε so."

رَبَّنَا وَاٰتِنَا مَا وَعَدْتَّنَا عَلٰي رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۭ اِنَّكَ لَا تُخْلِفُ الْمِيْعَادَ ﴿١٩٥﴾

**196. Enti wɔn Awurade no gyee wɔn *mpaebɔ no kaa sɛ,* 'Mempene so mma mo mu odwumayɔni biara adwuma nnyera kwa, sɛ ɔyɛ ɔbarima anaasɛ ɔbaa. Mo firi mo ho mo ho mu. Enti nkurɔfoɔ no a wɔatu amantuo, na wɔapam wɔn afiri wɔn afie mu, na wɔateetee wɔn wɔ Me kwan so no, na wɔadi ako na wɔakum wɔn no, esi pi sɛ Mɛyi wɔn amumuyɔ afiri wɔn so, na Mama wɔawura Aheman Aturo no a asutene tene aseɛ no mu - akatua a efiri Allah hɔ, na Allah nkyɛn na akatua a edi mu wɔ.**

فَاسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّي لَا أُضِيعُ عَمَلَ عَامِلٍ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ ۚ بَعْضُكُم مِّن بَعْضٍ ۚ فَالَّذِينَ هَاجَرُوا وَأُخْرِجُوا مِن دِيَارِهِمْ وَأُوذُوا فِي سَبِيلِي وَقَاتَلُوا وَقُتِلُوا لَأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَلَأُدْخِلَنَّهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ ثَوَابًا مِّنْ عِندِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عِندَهُ حُسْنُ الثَّوَابِ ﴿١٩٦﴾

**197. Na mma atiafoɔ no akɔneaba a wɔredi no asaase no mu nnaadaa wo.**

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي الْبِلَادِ ﴿١٩٧﴾

**198. *Ɛyɛ* afɛɛfɛdeɛ ahonya ketewaa bi, *a ɛwɔ hɔ bere tiaa bi.* Ɛno akyi, 'Gyahannam' Egya no mu na ɛbɛyɛ wɔn tenabea. Ɛdeɛn homegyebea bɔne nie!**

مَتَاعٌ قَلِيلٌ ثُمَّ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩٨﴾

**199. Mmom nkurɔfoɔ no a wɔsuroo wɔn Awurade no bɛnya Aturo a asutene nenam aseɛ no; ɛhɔ na ɛbɛyɛ wɔn tenabea - anigyedeɛ a efiri Allah hɔ. Na deɛ *aka a* ɛwɔ Allah hɔ no yɛ paa ma ateneneefoɔ no.**

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا نُزُلًا مِّنْ عِندِ اللَّهِ ۗ وَمَا عِندَ اللَّهِ خَيْرٌ لِّلْأَبْرَارِ ﴿١٩٩﴾

**200. Ampa ara sɛ Nwoma Nkurɔfoɔ no mu, ebinom wɔ hɔ a wɔgye Allah die, ɛne deɛ wɔasane de abrɛ mo no, ɛne deɛ wɔsane maa wɔn no, na wɔbrɛ wɔn ho ase ma Allah. Wɔnnsesa Allah Nsɛnkyerɛnneɛ no mfa nnye ɛbo ketewaa bi. Weinom saa na wɔbɛnya wɔn akatua wɔ wɔn Awurade no hɔ. Ampa ara sɛ, Allah ho yɛ hare wɔ nkontabuo ho.**

وَإِنَّ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَمَن يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْكُمْ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْهِمْ خَاشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشْتَرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۗ أُولَٰئِكَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٠﴾

**201. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyina pintinn na mompere sɛ mobɛdi anim wɔ pintinn-yɔ ho, na monna mo ho so nwɛn na monsuro Allah sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛnya prɔmprɔmyɛ.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اصْبِرُوا وَصَابِرُوا وَرَابِطُوا وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٢٠١﴾

سُورَةُ النِّسَاءِ مَدَنِيَّةٌ ٤ — آياتها ١٧٧ — ركوعاتها ٢٤

# AL-NISAA
## (*Madina Yikyerɛ*)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. O adasamma! monsuro mo Awurade no a Ɔbɔɔ mo firii ɔteasefoɔ baako mu, na Ɔbɔɔ ne hokafoɔ firii ne mu, na efiri mmienu no mu, Ɔmaa mmarima ne mmaa pii terɛɛɛɛ; na monsuro Allah, Ɔno a mode Ne din bisa-bisa mo ho adeɛ no, na *monsuro No, nkanka sɛ mobɛdi* abusua-bɔ nkutahodie ni. Ampa ara sɛ Allah hwɛ mo *mmerɛ nyinaa.*

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوا رَبَّكُمُ الَّذِي خَلَقَكُمْ مِنْ نَفْسٍ وَاحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالًا كَثِيرًا وَنِسَاءً ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي تَسَاءَلُونَ بِهِ وَالْأَرْحَامَ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَيْكُمْ رَقِيبًا ﴿٢﴾

3. Na monfa nnyanka agyapadeɛ ma wɔn na mma momfa bɔne no nsesa papa no, na mma monni wɔn agyapadeɛ no nka mo deɛ ho. Ampa ara sɛ ɛno yɛ bɔne kɛseɛ.

وَآتُوا الْيَتَامَىٰ أَمْوَالَهُمْ ۖ وَلَا تَتَبَدَّلُوا الْخَبِيثَ بِالطَّيِّبِ ۖ وَلَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَهُمْ إِلَىٰ أَمْوَالِكُمْ ۚ إِنَّهُ كَانَ حُوبًا كَبِيرًا ﴿٣﴾

4. Na sɛ mosuro sɛ, *mo ɔman-mu no,* ebia na moanntumi anni nokorɛ wɔ nsɛm a ɛfa nyanka ho *wɔ ɛko akyi ntotoeɛ ho a,* ɛnneɛ monware mmaa no mu nea ɛyɛ ma mo a mopɛ, mmienu anaa mmiensa anaa nnan. Na sɛ mosuro sɛ monntumi nnyɛ pɛpɛɛpɛ deɛ a ɛnneɛ *ware* baako pɛ anaasɛ deɛ mo nsa nifa wɔ so tumi no. Wei ne *ɛkwan a* ɛbɛn a ɛbɛma mo akwati nsisie.

وَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تُقْسِطُوا فِي الْيَتَامَىٰ فَانْكِحُوا مَا طَابَ لَكُمْ مِنَ النِّسَاءِ مَثْنَىٰ وَثُلَاثَ وَرُبَاعَ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تَعْدِلُوا فَوَاحِدَةً أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَلَّا تَعُولُوا ﴿٤﴾

5. Na mo mfiri mo pɛ mu mfa mmaa tiri-adeɛ ma wɔn. Mmom sɛ wɔnom nam wɔn ankasa anigyeɛ so de emu bi ma mo a, ɛnneɛ moni sɛ ɛyɛ adeɛ a ɛyɛ adepa na edi mu.

وَآتُوا النِّسَاءَ صَدُقَاتِهِنَّ نِحْلَةً ۚ فَإِنْ طِبْنَ لَكُمْ عَنْ شَيْءٍ مِنْهُ نَفْسًا فَكُلُوهُ هَنِيئًا مَرِيئًا ﴿٥﴾

*6. Agyapadeɛ a wɔde ahyɛ mo nsa a ɛyɛ mo dea a Allah ayɛ no akyitaeɛ ama mo no, mma momfa mma wɔnom a wɔtɔ sini wɔ adwene mu a wɔnntumi nhunu agyapadeɛ no so hwɛ. Mmom momɔ wɔn akɔnhoma yie mfiri mu, na monfa ahosiesie pa nkata wɔn ho na monka nsɛm pa nkyerɛ wɔn.

وَلَا تُؤْتُوا السُّفَهَاءَ أَمْوَالَكُمُ الَّتِي جَعَلَ اللَّهُ لَكُمْ قِيَامًا وَارْزُقُوهُمْ فِيهَا وَاكْسُوهُمْ وَقُولُوا لَهُمْ قَوْلًا مَعْرُوفًا ﴿٦﴾

---

*6 Nkyerɛmu: Asodie a ɛwɔ agyapadeɛ ho banbɔ no yɛ ɔman muu no dea; mmom agyapadeɛ no deɛ ɛyɛ nnyanka no dea. Ɛnamsɛ sɛ ɛkoo ba a na nnyanka adɔɔso, na sɛ wɔgyae nnyanka yi a wɔnni suahunu na wɔnntumi nnhwɛ wɔn ankasa agyapadeɛ so yɛ no saa agyapadeɛ pii bɛhwere kwa ama no aka ɔman mu no sikasɛm ntotoeɛ nti na wɔaka no te sɛ deɛ agyapadeɛ no yɛ ɔman no dea no Ɛnnyɛ sɛ wɔbɛgye agyapadeɛ no afiri nnyanka no hɔ ama ɔman no. Asɛmpɔ a edi soɔ no ne deɛ ɛtɔ so 11 no ma asɛm no da adi yie..*

وَابْتَلُوا الْيَتٰمٰى حَتّٰٓى اِذَا بَلَغُوا النِّكَاحَ ۚ فَاِنْ اٰنَسْتُمْ مِّنْهُمْ رُشْدًا فَادْفَعُوْٓا اِلَيْهِمْ اَمْوَالَهُمْ ۚ وَلَا تَاْكُلُوْهَآ اِسْرَافًا وَّبِدَارًا اَنْ يَّكْبَرُوْا ۗ وَمَنْ كَانَ غَنِيًّا فَلْيَسْتَعْفِفْ ۚ وَمَنْ كَانَ فَقِيْرًا فَلْيَاْكُلْ بِالْمَعْرُوْفِ ۗ فَاِذَا دَفَعْتُمْ اِلَيْهِمْ اَمْوَالَهُمْ فَاَشْهِدُوْا عَلَيْهِمْ ۗ وَكَفٰى بِاللّٰهِ حَسِيْبًا ﴿٧﴾

**7.** Na monsɔ nnyanka no *nteaseɛ* nhwɛ kɔpem sɛ wɔbɛduru awareɛ so; na sɛ mohunu sɛ wɔn adwene mu da hɔ a wɔwɔ abrabɔ mu kwankyerɛ a, ɛnneɛ, monfa wɔn agyapadeɛ nhyɛ wɔn nsa; na mma momfa adeseɛɛ kwan so nni no ntɛmtɛm ɛnam sɛ wɔrenyini nti. Na nea ɔyɛ ɔdefoɔ biara no, ɔnkame ne ho mfiri ho; na nea ɔyɛ ohiani biara no, ɔnfa kwan pa so ni bi. Na sɛ ɛba sɛ moredane wɔn agyapadeɛ no ama wɔn a, ɛnneɛ monfrɛfrɛ adansefoɔ wɔ wɔn anim. Na Allah som bo sɛ Nkontabufoɔ.

لِلرِّجَالِ نَصِيْبٌ مِّمَّا تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَالْاَقْرَبُوْنَ ۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيْبٌ مِّمَّا تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَالْاَقْرَبُوْنَ مِمَّا قَلَّ مِنْهُ اَوْ كَثُرَ ۚ نَصِيْبًا مَّفْرُوْضًا ﴿٨﴾

**8.** Mmarima wɔ kyɛfa bi wɔ adeɛ a awofoɔ ne abusuafoɔ a wɔbɛn *wɔn no* bɛgya no mu; na mmaa wɔ kyɛfa wɔ adeɛ a awofoɔ ne abusuafoɔ a wɔbɛn *wɔn no* bɛgya no mu, sɛ esua anaasɛ ɛdɔɔso - kyɛfa a wɔahyehyɛ ato hɔ.

وَاِذَا حَضَرَ الْقِسْمَةَ اُولُوا الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنُ فَارْزُقُوْهُمْ مِّنْهُ وَقُوْلُوْا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ﴿٩﴾

**9.** Na sɛ abusua ne fa bi ne nnyanka no ne ahiafoɔ no wɔ *agyapadeɛ* kyɛ no ase a, moma wɔnom *biribi* mfiri mu na monka ayɛmyie nsɛm nkyerɛ wɔnom.

وَلْيَخْشَ الَّذِيْنَ لَوْ تَرَكُوْا مِنْ خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعٰفًا خَافُوْا عَلَيْهِمْ ۖ فَلْيَتَّقُوا اللّٰهَ وَلْيَقُوْلُوْا قَوْلًا سَدِيْدًا ﴿١٠﴾

**10.** Na ma nkurɔfoɔ no nsuro *Nyankopɔn,* wɔnom a sɛ anka wɔregya wɔn asefoɔ a wɔyɛ mmerɛ wɔ wɔn akyi a wɔn yɛm bɛhyehye wɔn ama wɔn no, *sɛ ɛte saa deɛ a* ɛnneɛ ma wɔnsuro Allah na wɔnka asɛm a ɛtenee no.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَاْكُلُوْنَ اَمْوَالَ الْيَتٰمٰى ظُلْمًا اِنَّمَا يَاْكُلُوْنَ فِيْ بُطُوْنِهِمْ نَارًا ۗ وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيْرًا ﴿١١﴾

ع ١١ ١٢

**11.** Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ no a wɔdi nnyanka agyapadeɛ wɔ kwan bɔne so no, ɛyɛ egya na wɔmemene gu wɔn yɛm, na wɔbɛhyɛ wɔ egya a ɛretu atrɛnnee mu.

R. 2.

يُوْصِيْكُمُ اللّٰهُ فِيْٓ اَوْلَادِكُمْ ۗ لِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ الْاُنْثَيَيْنِ ۚ فَاِنْ كُنَّ نِسَآءً فَوْقَ اثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ ۚ وَاِنْ كَانَتْ وَاحِدَةً فَلَهَا النِّصْفُ ۗ وَلِاَبَوَيْهِ لِكُلِّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ اِنْ كَانَ لَهٗ وَلَدٌ ۚ فَاِنْ لَّمْ يَكُنْ لَّهٗ

**12.** Allah ahyɛ mmera ama mo afa mo mma ho; ɔbarima biara bɛnya te sɛ mmaa mmienu kyɛfa; na sɛ mmaa nkoaa na wɔwɔ hɔ a, na wɔboro mmienu a, ɛnneɛ *wɔbɛbom* anya deɛ *owufoɔ no* agya no mu abupɛn mmiɛnsa mu kyɛpɛn mmienu; na sɛ baako pɛ na ɔwɔ hɔ a, ɛnneɛ ɛfa na ɔbɛnya. Na n'awofoɔ no mu biara bɛnya abupɛn nsia mu kyɛpɛn baako afiri adedie no mu, sɛ ɔwɔ ba a; na sɛ

ɔnni ba, na n'awofoɔ na wɔyɛ n'adedifoɔ deɛ a, ɛnneɛ ne maame bɛnya abupɛn mmiɛnsa mu kyɛpɛn baako; na sɛ ɔwɔ anuanom mmarima ne anuanom mmaa deɛ a, ɛnneɛ ne maame bɛnya abupɛn nsia mu kyɛpɛn baako, nsamanseɛ a wahyɛ de ama anaasɛ ɛka *tua* no akyi. Mo agyanom ne mo mma, monnim wɔnom mu nea ɔbɛne mo paa wɔ mfasoɔ mu. Ahyɛdeɛ yi a *ɛkyerɛ obiara nninoa no* firi Allah hɔ. Ampa ara sɛ Allah nim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

13. Na mobɛnya deɛ mo yerenom bɛgya no mu fa sɛ wɔnni ba a; na sɛ wɔwɔ ba deɛ a, ɛnneɛ mobɛnya abupɛn nnan mu kyɛpɛn baako afiri deɛ wɔgyaaeɛ no mu, nsamanseɛ a wɔhyɛɛɛɛ de maaeɛ anaasɛ ɛka *tua* no akyi. Na wɔnom nso bɛnya deɛ mogyaaeɛ no mu abupɛn nnan mu kyɛpɛn baako, sɛ monni ɔba a; mmom sɛ mowɔ ɔba deɛ a, ɛnneɛ wɔnom bɛnya abupɛn nnwɔtwe mu kyɛpɛn baako afiri deɛ mogyaaeɛ no mu, nsamanseɛ a mohyɛɛɛɛ anaasɛ ɛka *tua* no akyi. Na sɛ ɔbarima bi anaasɛ ɔbaa bi awugyadeɛ wɔ hɔ a ɛwɔ sɛ wɔkyɛ na sɛ ɔnni awofoɔ no mu biara *wɔ nkwa mu,* anaasɛ ɔnni ɛba biara, na sɛ ɔwɔ onua barima anaasɛ onua baa a, ɛnneɛ wɔnom mu baako biara bɛnya abupɛn nsia mu kyɛpɛn baako afiri awugyadeɛ no mu, na sɛ wɔdɔɔso boro saa a, ɛnneɛ wɔnom kabom nya abupɛn mmiɛnsa mu kyɛpɛn baako; nsamanseɛ a wɔahyɛ anaasɛ ɛka *tua* no akyi wɔ abere a wɔmfa ntotoo mma *ɛka-tua no ho.* Wei yɛ adekyɛ ahyɛdeɛ a efiri Allah hɔ, na Allah nim adeɛ nyinaa na Ɔyɛ Abodwokyerɛfoɔ nso.

14. Weinom yɛ ɛhyeɛ a Allah ahyehyɛ; na obiara a ɔbɛyɛ sotie ama Allah ne Ne Somafoɔ no, Ɔbɛma no ahyɛne Aturo no a asutene nenam aseɛ no mu; ɛhɔ na wɔnom bɛtena afe bɔɔ; na ɛno ne nkunimdie kɛseɛ no.

15. Na obiara a ɔbɛyɛ asobrakyeɛ ama Allah ne Ne Somafoɔ no, na ɔbɛte Ne hyeɛ a Wahyehyɛ no so atua no, Ɔbɛma no ahyɛne Egya mu; ɛhɔ na ɔbɛtena afe bɔɔ; na ɔbɛnya animguaseɛ asotwe.

وَلَدٌ وَّوَرِثَهٗٓ اَبَوٰهُ فَلِاُمِّهِ الثُّلُثُ ۚ فَاِنْ كَانَ لَهٗٓ اِخْوَةٌ فَلِاُمِّهِ السُّدُسُ مِنْۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُّوْصِيْ بِهَآ اَوْ دَيْنٍ ۗ اٰبَاۤؤُكُمْ وَاَبْنَاۤؤُكُمْ لَا تَدْرُوْنَ اَيُّهُمْ اَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا ۗ فَرِيْضَةً مِّنَ اللّٰهِ ۗ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١٢﴾

وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ اَزْوَاجُكُمْ اِنْ لَّمْ يَكُنْ لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَاِنْ كَانَ لَهُنَّ وَلَدٌ فَلَكُمُ الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ مِنْۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُّوْصِيْنَ بِهَآ اَوْ دَيْنٍ ۗ وَلَهُنَّ الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ اِنْ لَّمْ يَكُنْ لَّكُمْ وَلَدٌ ۚ فَاِنْ كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ الثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُمْ مِّنْۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ تُوْصُوْنَ بِهَآ اَوْ دَيْنٍ ۗ وَاِنْ كَانَ رَجُلٌ يُّوْرَثُ كَلٰلَةً اَوِ امْرَاَةٌ وَّلَهٗٓ اَخٌ اَوْ اُخْتٌ فَلِكُلِّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ ۚ فَاِنْ كَانُوْٓا اَكْثَرَ مِنْ ذٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَاۤءُ فِى الثُّلُثِ مِنْۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُّوْصٰى بِهَآ اَوْ دَيْنٍ ۙ غَيْرَ مُضَاۤرٍّ ۚ وَصِيَّةً مِّنَ اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَلِيْمٌ ﴿١٣﴾

تِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ ۗ وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ يُدْخِلْهُ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۗ وَذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٤﴾

وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَيَتَعَدَّ حُدُوْدَهٗ يُدْخِلْهُ نَارًا خَالِدًا فِيْهَا ۖ وَلَهٗ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿١٥﴾

**R. 3.**

**16. Na mo mu mmaa no a wɔdi fɔ wɔ ahuhubra ho no - monfrɛ adansefoɔ nnan mfiri mo mu ntia wɔn; na sɛ wɔdi adanseɛ no a, ɛnneɛ mommɔ wɔn ho adwaa wɔ afie mu kɔpem sɛ owuo bɛfa wɔn anaasɛ Allah bɛbue kwan bi ama wɔn.**

وَاللَّاتِي يَأْتِينَ الْفَاحِشَةَ مِن نِّسَائِكُمْ فَاسْتَشْهِدُوا عَلَيْهِنَّ أَرْبَعَةً مِّنكُمْ ۖ فَإِن شَهِدُوا فَأَمْسِكُوهُنَّ فِي الْبُيُوتِ حَتَّىٰ يَتَوَفَّاهُنَّ الْمَوْتُ أَوْ يَجْعَلَ اللَّهُ لَهُنَّ سَبِيلًا ﴿١٦﴾

**17. Na sɛ mmarima mmienu a wɔfiri mo mu di *bɔne* no ho fɔ a, montwe wɔn mmienu aso. Na sɛ wɔnu wɔn ho na wɔsakra wɔn bra deɛ a, ɛnneɛ monyae wɔn ma wɔnfa wɔn ho; ampa ara sɛ Allah yɛ Danewohomani, Mmɔborɔhunufoɔ.**

وَاللَّذَانِ يَأْتِيَانِهَا مِنكُمْ فَآذُوهُمَا ۖ فَإِن تَابَا وَأَصْلَحَا فَأَعْرِضُوا عَنْهُمَا ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ﴿١٧﴾

**18. Ampa ara sɛ, ahonu a Allah pene so sɛ Ɔbɛgye atom ne nkurofoɔ no a wɔyɛ bɔne wɔ nim a wɔnnim nti, na afei bɔne no akyi wɔnu wɔn ho ntɛm. Na weinom ne nkurofoɔ a Allah de mmɔborɔhunu dane kɔ wɔn nkyɛn; na Allah nim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.**

إِنَّمَا التَّوْبَةُ عَلَى اللَّهِ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ السُّوءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ يَتُوبُونَ مِن قَرِيبٍ فَأُولَٰئِكَ يَتُوبُ اللَّهُ عَلَيْهِمْ ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٨﴾

**19. Wɔnnye wɔn ahonu ntom, nkurɔfoɔ no a *wɔkɔso* yɛ bɔne kɔpem sɛ, owuo bɛba wɔn mu baako bi so, ɔka sɛ, 'Seisei deɛ manu me ho;' saa ara na nkurɔfoɔ no a wɔbɛwu wɔ aberɛ a wɔyɛ atiafoɔ no ahonuo nso wɔnnye ntom. Ɛyɛ weinom saa na Yɛasiesie asotwe yaaya ama wɔn.**

وَلَيْسَتِ التَّوْبَةُ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ السَّيِّئَاتِ حَتَّىٰ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ إِنِّي تُبْتُ الْآنَ وَلَا الَّذِينَ يَمُوتُونَ وَهُمْ كُفَّارٌ ۚ أُولَٰئِكَ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٩﴾

**20. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! ɛho nnte mma mo sɛ mobedi mmaa adeɛ wɔ aberɛ a etia wɔn pɛ; saara nso na ɛnnyɛ sɛ mobɛgye wɔn asi hɔ wɔ kwan bɔne so, sedeɛ ɛbɛyɔ na mobɛgye deɛ mode ama wɔn no bi, gyesɛ ebia wɔdi fɔ wɔ bɔne bi a abusoɔ ho; na monfa ayɛmyie ne wɔnom ni nkutaho wɔ koroyɛ mu; na sɛ mokyiri wɔnom a, ebia na mompɛ adeɛ a Allah de papa bebiree ahyɛ mu.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا يَحِلُّ لَكُمْ أَن تَرِثُوا النِّسَاءَ كَرْهًا ۖ وَلَا تَعْضُلُوهُنَّ لِتَذْهَبُوا بِبَعْضِ مَا آتَيْتُمُوهُنَّ إِلَّا أَن يَأْتِينَ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ ۚ فَإِن كَرِهْتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰ أَن تَكْرَهُوا شَيْئًا وَيَجْعَلَ اللَّهُ فِيهِ خَيْرًا كَثِيرًا ﴿٢٠﴾

**21. Na sɛ mopɛ sɛ mofa ɛyere baako de hyɛ baako anan mu, na sɛ moama wɔn mu biara agudeɛ a, mma monnye hwee mfiri mu. So monam nkontompo ne bɔne a ɛda adie kwan so bɛgye anaa?**

وَإِنْ أَرَدتُّمُ اسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَّكَانَ زَوْجٍ وَآتَيْتُمْ إِحْدَاهُنَّ قِنطَارًا فَلَا تَأْخُذُوا مِنْهُ شَيْئًا ۚ أَتَأْخُذُونَهُ بُهْتَانًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿٢١﴾

22. Na mobɛsi sɛn koraa na moagye, wɔ aberɛ a mo mu bi ne wɔn mu bi nkoaa wɔ hɔ no, wɔnom(mmaa no) gyee bɔhyɛ dendenden firii mo hɔ?

وَكَيْفَ تَأْخُذُونَهُ وَقَدْ أَفْضَىٰ بَعْضُكُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ وَأَخَذْنَ مِنكُم مِّيثَاقًا غَلِيظًا ﴿٢٢﴾

23. Na mma monnware mmaa no a mo agyanom waree wɔn no, gyesɛ deɛ aba atwam dada no. Ɛyɛ amumuyɔ ne atantanneɛ ne bɔne kwan.

وَلَا تَنكِحُوا مَا نَكَحَ آبَاؤُكُم مِّنَ النِّسَاءِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۚ إِنَّهُ كَانَ فَاحِشَةً وَمَقْتًا وَسَاءَ سَبِيلًا ﴿٢٣﴾

R. 4.

24. *Nea* wɔabra mo *nie*: mo maamenom, ne mo mma-mmaa, ne mo nuanom-mmaa, ne mo nsewaanom, ne mo niwaanom, ne mo nuanom mmarima mma-mmaa, ne mo nwɔfaasefoɔ-mmaa, ne mo nanom *a wɔfaa mo abanoma* na wɔmaa mo nufoɔ, ne *abanoma mu* nnua-mmaa a mo ne wɔn numuu nufu-korɔ, ne mo yerenom maamenom, ne mma-mmaa a mo yerenom de wɔn bɛwaree mo a wɔyɛ mo yerenom a moakɔ wɔn nkyɛn pɛn ankasa mma - mmom sɛ moannkɔ wɔn nkyɛn pɛn deɛ a, ɛnneɛ ɛnnyɛ bɔne mma mo - ɛne mo mmamarima a wɔfiri mo asene mu yerenom; na *wɔabra mo nso* sɛ mobɛfa anuanom mmaa mmienu abom *wɔ awareɛ mu*, mmerɛ korɔ mu, gyesɛ deɛ aba atwam dada; Ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ أُمَّهَاتُكُمْ وَبَنَاتُكُمْ وَأَخَوَاتُكُمْ وَعَمَّاتُكُمْ وَخَالَاتُكُمْ وَبَنَاتُ الْأَخِ وَبَنَاتُ الْأُخْتِ وَأُمَّهَاتُكُمُ اللَّاتِي أَرْضَعْنَكُمْ وَأَخَوَاتُكُم مِّنَ الرَّضَاعَةِ وَأُمَّهَاتُ نِسَائِكُمْ وَرَبَائِبُكُمُ اللَّاتِي فِي حُجُورِكُم مِّن نِّسَائِكُمُ اللَّاتِي دَخَلْتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمْ تَكُونُوا دَخَلْتُم بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ وَحَلَائِلُ أَبْنَائِكُمُ الَّذِينَ مِنْ أَصْلَابِكُمْ وَأَن تَجْمَعُوا بَيْنَ الْأُخْتَيْنِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٤﴾

Nkyɛmu 5

25. Na *wɔabra mo* fa mmaa awarefoɔ ho, gyesɛ nea mo nsa nifa wɔ *wɔn* so tumi. Wei na Allah de hyɛ mo. Na nea ɛnnka weinom ho deɛ wɔama mo ho kwan, sɛ monfa mo ahonyadeɛ so nhwehwɛ *wɔn*, na monware wɔn wɔ kwan papa so, nnyɛ adwamammɔ kwan so. Na ɛnam mfasoɔ a monya firi wɔn ho nti, monfa wɔn tiri-adeɛ ma wɔn, sɛdeɛ wɔahyehyɛ no, na bɔne biara nni mo so wɔ deɛ mobɛbom apene so wɔ *etiri-adeɛ* nhyehyɛeɛ no akyi. Ampa ara sɛ, Allah nim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ النِّسَاءِ إِلَّا مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۖ كِتَابَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَاءَ ذَٰلِكُمْ أَن تَبْتَغُوا بِأَمْوَالِكُم مُّحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَافِحِينَ ۚ فَمَا اسْتَمْتَعْتُم بِهِ مِنْهُنَّ فَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا تَرَاضَيْتُم بِهِ مِن بَعْدِ الْفَرِيضَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٢٥﴾

26. Na mo mu nkurɔfoɔ a wɔnntumi nnware mmaa agyidifoɔ no a wɔde wɔn ho no bi no, ɔnware deɛ mo nsa nifa

وَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ مِنكُمْ طَوْلًا أَن يَنكِحَ الْمُحْصَنَاتِ الْمُؤْمِنَاتِ فَمِن مَّا

مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ مِّن فَتَيَاتِكُمُ الْمُؤْمِنَاتِ ۚ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَانِكُم ۚ بَعْضُكُم مِّن بَعْضٍ ۚ فَانكِحُوهُنَّ بِإِذْنِ أَهْلِهِنَّ وَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ مُحْصَنَاتٍ غَيْرَ مُسَافِحَاتٍ وَلَا مُتَّخِذَاتِ أَخْدَانٍ ۚ فَإِذَا أُحْصِنَّ فَإِنْ أَتَيْنَ بِفَاحِشَةٍ فَعَلَيْهِنَّ نِصْفُ مَا عَلَى الْمُحْصَنَاتِ مِنَ الْعَذَابِ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ الْعَنَتَ مِنكُمْ ۚ وَأَن تَصْبِرُوا خَيْرٌ لَّكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٦﴾

wɔ so tumi a wɔyɛ mo asomfoɔ agyidifoɔ mmaa no bi. Na Allah nim mo gyidie no yie; mo *nyinaa* moyɛ baako a mofiri mo ho mo ho mu; enti monware wɔn wɔ akwan-ma a wɔn wuranom de bɛma mo so, na monfa wɔn tiri-adeɛ ma wɔn sɛdeɛ ɛfata, wɔ aberɛ a wɔte ahoteɛ mu, wɔ aberɛ a mommɔ adwamman na monnyɔ nsumaeɛ mu bɔhyɛ biara. Na wɔn awareɛ no akyi, sɛ wɔdi fɔ wɔ ahuhudeɛ ho a, ɛnneɛ wɔbɛnya asotwe a wɔahyehyɛ ama mmaa a wɔde wɔn ho no *mu* fa. Wei gyina hɔ ma nea ɔwɔ mo mu a ɔsuro sɛ ebia ɔbɛyɛ bɔne bi ama wakɔ ahokyerɛ mu. Na sɛ mokame mo ho a ɛno na ɛyɛ ma mo; na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ kɛse, na Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ.

R. 5.

يُرِيدُ اللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمْ وَيَهْدِيَكُمْ سُنَنَ الَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ وَيَتُوبَ عَلَيْكُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٢٧﴾

27. Allah pɛ sɛ Ɔma *biribiara* ani da hɔ ma mo, na Ɔkyerɛ mo kwan *papa* a wɔnom a wɔdii mo anim kan no faa soɔ, na Ɔde ahummɔborɔ dane ba mo so. Na Allah nim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

وَاللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيْكُمْ وَيُرِيدُ الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الشَّهَوَاتِ أَن تَمِيلُوا مَيْلًا عَظِيمًا ﴿٢٨﴾

28. Na Allah pɛ sɛ Ɔde ahummɔborɔ dane ba mo so, nanso wɔnom a wɔdi wɔn akɔnnɔ-bɔne akyi no pɛ sɛ modane mo ho *firi kwan pa no so* kɔ akyiri-kyiri koraa.

يُرِيدُ اللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنكُمْ ۚ وَخُلِقَ الْإِنسَانُ ضَعِيفًا ﴿٢٩﴾

29. Allah pɛ sɛ Ɔma mo adesoa no mu yɛ hare, efirisɛ, Ɔbɔɔ nipa wɔ mmerɛyɛ mu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَكُم بَيْنَكُم بِالْبَاطِلِ إِلَّا أَن تَكُونَ تِجَارَةً عَن تَرَاضٍ مِّنكُمْ ۚ وَلَا تَقْتُلُوا أَنفُسَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٣٠﴾

30. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma momfa nkontompo kwan so nni mo ntɛm agyapadeɛ, gyesɛ deɛ monam adwadie so bɛnya a mopene so wɔ mo ntɛm. Na mma monnkunkum mo ho. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Ahummɔborɔ ma mo.

وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ عُدْوَانًا وَظُلْمًا فَسَوْفَ نُصْلِيهِ نَارًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣١﴾

31. Na obiara a ɔbɛyɛ saa, a ɔnam ɔtan ne bɔne kwan so no, Yɛbɛto no atwene Egya mu; na wei yɛ adeɛ a ɛyɛ merɛ ma Allah.

إِن تَجْتَنِبُوا كَبَائِرَ مَا تُنْهَوْنَ عَنْهُ نُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَنُدْخِلْكُم مُّدْخَلًا كَرِيمًا ﴿٣٢﴾

32. Sɛ motwe mo ho firi bɔne akɛseɛ a ɛwɔ nnoɔma a wɔabra mo wɔ ho no a, Yɛbɛyi mo amumuyɔ nketewa no afiri mo so, na Yɛde mo awura bea a animuonyam kɛseɛ wɔ.

**33.** Na momma mo ani mmere adeɛ a Allah de ama ebinom asene ebinom no. Mmarima bɛnya kyɛfa wɔ adeɛ a wɔapɛ anya no, na mmaa nso bɛnya kyɛfa wɔ adeɛ a wɔapɛ anya no. Na momisa Allah adom no bi. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Nimdeɛfoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.

وَلَا تَتَمَنَّوْا مَا فَضَّلَ اللّٰهُ بِهٖ بَعْضَكُمْ عَلٰى بَعْضٍ ؕ لِلرِّجَالِ نَصِيْبٌ مِّمَّا اكْتَسَبُوْا ؕ وَ لِلنِّسَآءِ نَصِيْبٌ مِّمَّا اكْتَسَبْنَ ؕ وَسْـَٔلُوا اللّٰهَ مِنْ فَضْلِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿۳۳﴾

**34.** Na Yɛayi adedifoɔ ama obiara wɔ adeɛ a awofoɔ ne abusuafoɔ wu gya no, saa ara na *ɛwɔ hɔ ma* nkurɔfoɔ a monam mo nsedie so ayɛ nhyehyɛeɛ ato hɔ *ama wɔn no.* Enti monfa wɔn kyɛfa ma wɔn. Ampa ara sɛ, Allah di adanseɛ wɔ biribiara mu.

وَ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مَوَالِيَ مِمَّا تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَ الْاَقْرَبُوْنَ ؕ وَ الَّذِيْنَ عَقَدَتْ اَيْمَانُكُمْ فَاٰتُوْهُمْ نَصِيْبَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدًا ﴿۳۴﴾

ع ٥/٨

R. 6.

**35.** Mmarima yɛ ahwɛsofoɔ ma mmaa efirisɛ Allah ayɛ ebinom adom akyɛn ebinom, na efirisɛ wɔnom (mmarima no) na wɔyi wɔn akɔnhomabɔdeɛ ma. Enti mmaa ateneneefoɔ *ne wɔnom a wɔyɛ* sotiefoɔ, na wɔbɔ *wɔn kununom* nsumaeɛ mu ho ban ɛnam deɛ Allah ayɛ no banbɔ no nti. Na wɔnom a mosuro asobrakyeɛ wɔ wɔn fam no, mo ntu wɔn fo, na monnyae wɔn nkoaa wɔ wɔn mpa mu, na montwe wɔn aso. Na sɛ wɔyɛ sotie ma mo a ɛnneɛ mma mommɔ mo tiri mu pɔ sɛ mo bɛpɛ kwan bi atia wɔn. Ampa ara sɛ, Allah Krɔn na Ɔyɛ Kokuroko.

اَلرِّجَالُ قَوّٰمُوْنَ عَلَى النِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ اللّٰهُ بَعْضَهُمْ عَلٰى بَعْضٍ وَّ بِمَاۤ اَنْفَقُوْا مِنْ اَمْوَالِهِمْ ؕ فَالصّٰلِحٰتُ قٰنِتٰتٌ حٰفِظٰتٌ لِّلْغَيْبِ بِمَا حَفِظَ اللّٰهُ ؕ وَالّٰتِيْ تَخَافُوْنَ نُشُوْزَهُنَّ فَعِظُوْهُنَّ وَاهْجُرُوْهُنَّ فِي الْمَضَاجِعِ وَ اضْرِبُوْهُنَّ ۚ فَاِنْ اَطَعْنَكُمْ فَلَا تَبْغُوْا عَلَيْهِنَّ سَبِيْلًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيًّا كَبِيْرًا ﴿۳۵﴾

**36.** Na sɛ mosuro sɛ wɔn ntɛm bɛtete a, ɛnneɛ monyi ɔsiesiefoɔ mfiri ɔbarima no nkurɔfoɔ mu na monyi ɔsiesiefoɔ mfiri ɔbaa no nso nkurɔfoɔ mu. Sɛ wɔhwehwɛ nkabom asiesie deɛ a, Allah bɛma wɔn ntɛm atintim *ayɛ yie.* Ampa ara sɛ, Allah nim adeɛ nyinaa na Ɔyɛ Amanebɔfoɔ.

وَ اِنْ خِفْتُمْ شِقَاقَ بَيْنِهِمَا فَابْعَثُوْا حَكَمًا مِّنْ اَهْلِهٖ وَحَكَمًا مِّنْ اَهْلِهَا ۚ اِنْ يُّرِيْدَاۤ اِصْلَاحًا يُّوَفِّقِ اللّٰهُ بَيْنَهُمَا ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا خَبِيْرًا ﴿۳۶﴾

**37.** Na monsom Allah na mma mommfa biribiara mmata Ne ho, na monyɛ ayɛmyie ma awofoɔ, ne abusuafoɔ, ne nnyanka, ne ahiafoɔ, ne afipamfoɔ a wɔyɛ abusuafoɔ ne afipamfoɔ a wɔyɛ ananafoɔ, ne ɔhokafoɔ a ɔdi mo nkyɛn mu, ne ɔkwantuni ne wɔnom a mo nsa nifa wɔ tumi wɔ wɔn so no. Ampa ara sɛ, Allah nnɔ obi a ɔyɛ ahomasoɔ na ɔyɛ ahokyerɛ no,

وَ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَلَا تُشْرِكُوْا بِهٖ شَيْـًٔا وَّ بِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَانًا وَّ بِذِي الْقُرْبٰى وَ الْيَتٰمٰى وَ الْمَسٰكِيْنِ وَالْجَارِ ذِي الْقُرْبٰى وَ الْجَارِ الْجُنُبِ وَالصَّاحِبِ بِالْجَنْۢبِ وَ ابْنِ السَّبِيْلِ ۙ وَمَا مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ مُخْتَالًا فَخُوْرَا ﴿۳۷﴾

**38. Nkurɔfoɔ no a wɔyɛ pɛpɛɛ na wɔkyerɛkyerɛ nnipa sɛ wɔnyɛ pɛpɛɛ, na wɔde deɛ Allah de ama wɔn afiri N'adom mu no sie. Na Yɛasiesie animguaseɛ asotwe ama atiafoɔ no,**

اِلَّذِيْنَ يَبْخَلُوْنَ وَيَاْمُرُوْنَ النَّاسَ بِالْبُخْلِ وَيَكْتُمُوْنَ مَآ اٰتٰىهُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ ؕ وَاَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿۳۸﴾

**39. Ne nkurɔfoɔ no a wɔyi wɔn agyapadeɛ ma sɛdeɛ ɛbɛyɔ na nnipa bɛhu wɔn, wɔ aberɛ a wɔnnye Allah nni, na ɛda a Ɛdi Akyire no nso wɔnnye nnie no. Na obiara a Satan na ɔyɛ adamfoɔ ma no no, *ɔnkae nhunu sɛ* ɔyɛ adamfo bɔne.**

وَالَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ رِئَآءَ النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَلَا بِالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ وَمَنْ يَّكُنِ الشَّيْطٰنُ لَهٗ قَرِيْنًا فَسَآءَ قَرِيْنًا ﴿۳۹﴾

**40. Na ɛdeɛn koraa na anka ɛbɛha wɔn, sɛ wɔgyee Allah ne Ɛda a edi Akyire no diiɛ, na wɔyii wɔn adeɛ a Allah de ama wɔn no bi maaeɛ a? Na Allah nim wɔn yie.**

وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَاَنْفَقُوْا مِمَّا رَزَقَهُمُ اللّٰهُ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِهِمْ عَلِيْمًا ﴿۴۰﴾

**41. Esi pi sɛ, Allah nsisi *obiara* wɔ nsania ani muduro ketewaabi mpo. Na sɛ ɛyɛ papa bi a, Ɔbɔ ho bebiree, na Ɔde akatua a efiri Ne hɔ na ɛso ma.**

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۚ وَاِنْ تَكُ حَسَنَةً يُّضٰعِفْهَا وَيُؤْتِ مِنْ لَّدُنْهُ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿۴۱﴾

**42. Na sɛn na ɛbɛsi ayɛ ama wɔn, berɛ no a Yɛde danseni bɛfiri nnipa-kuo biara mu aba no, na Yɛde wo bɛba sɛ Ɔdanseni wɔ wɔn nyinaa so no!**

فَكَيْفَ اِذَا جِئْنَا مِنْ كُلِّ اُمَّةٍ بِشَهِيْدٍ وَّجِئْنَا بِكَ عَلٰى هٰٓؤُلَآءِ شَهِيْدًا ﴿۴۲﴾

**43. Saa da no, nkurɔfoɔ no a wɔannye annie na wɔyɔɔ asobrakyeɛ maa Ɔsomafoɔ no bɛhwehwɛ sɛ, sɛ wɔde wɔn fraa asaase maa wɔne asaase yɛɛ pɛ a anka wɔpɛ. Na Wɔnntumi mfa biribiara nsie Allah.**

يَوْمَئِذٍ يَّوَدُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَعَصَوُا الرَّسُوْلَ لَوْ تُسَوّٰى بِهِمُ الْاَرْضُ ؕ وَلَا يَكْتُمُوْنَ اللّٰهَ حَدِيْثًا ﴿۴۳﴾

**R. 7.**

**44. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma mommɛn Asɔreyɔ wɔ mmerɛ a mo adwene atɔ akɔtɔbronsa ama mo ani so nna hɔ, kɔpem sɛ mobɛhunu deɛ moreka pefee. *Saa ara na sɛ mo ho nte a, gyesɛ berɛ a monam kwan so wɔ akwantuo mu, kɔpem sɛ mobɛdware. Na sɛ moyare anaasɛ mowɔ akwantuo mu, anaasɛ mo mu bi firi agyannan-so ba, anaasɛ mo de mo ho aka mmaa, na sɛ monnya nsuo a, ɛnneɛ monfa mo ho (mo nsa) nka dɔteɛ a ɛho teɛ na monfa nkuta mo anim ne mo nsa ho. Ampa ara sɛ, Allah bu N'ani gu sintɔ binom so na Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ paa ara yie.**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَقْرَبُوا الصَّلٰوةَ وَاَنْتُمْ سُكٰرٰى حَتّٰى تَعْلَمُوْا مَا تَقُوْلُوْنَ وَلَا جُنُبًا اِلَّا عَابِرِيْ سَبِيْلٍ حَتّٰى تَغْتَسِلُوْا ؕ وَاِنْ كُنْتُمْ مَّرْضٰٓى اَوْ عَلٰى سَفَرٍ اَوْ جَآءَ اَحَدٌ مِّنْكُمْ مِّنَ الْغَآئِطِ اَوْ لٰمَسْتُمُ النِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُوْا مَآءً فَتَيَمَّمُوْا صَعِيْدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوْا بِوُجُوْهِكُمْ وَاَيْدِيْكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُوْرًا ﴿۴۴﴾

*44 *NKYERƐMU: Kasa "mo ho nte" Arabik kasa (Gyunuban)* جُنُبًا *gyina hɔ mmerɛ a onipa bi de ne ho aka ɔbaa anaa ahobaeɛ agu no wɔ kwan biara so no. Ɛba saa na ehia ma sɛ odware ansaana wayɛ Asɔre.*

**45.** Ana wonnim nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn kyɛfa wɔ Nwoma no mu no? Wɔtɔ nyeraeɛ na wɔhwehwɛ sɛ mo nso mobɛyera kwan no.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ يَشْتَرُونَ الضَّلَالَةَ وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّوا السَّبِيلَ ﴿٤٥﴾

**46.** Na Allah nim mo atamfo yie. Na Allah som bo sɛ Adamfoɔ, na Allah som bo sɛ Ɔboafoɔ.

وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِأَعْدَائِكُمْ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَلِيًّا وَكَفَىٰ بِاللَّهِ نَصِيرًا ﴿٤٦﴾

**47.** *Nkurɔfoɔ no a wɔyɛ Yudafoɔ no mu bi wɔ hɔ a wɔdane-dane asɛm no firi ne sibea pa. Na wɔka sɛ, "Yɛate na yɛayɔ asobrakyeɛ,' na *wɔka sɛ 'wo deɛ* tie wɔ aberɛ a wɔnntie wo', na *wɔka* 'Raa'inaa,' wɔ aberɛ a wɔakyim wɔn tɛkrɛma *de ka deɛ ɛwɔ wɔn adwene mu*, na wɔhwehwɛ sɛ wɔbɛha Gyidie no. Na sɛ wɔkaa sɛ 'Yɛate na yɛayɔ sotie a,' ɛne sɛ, '*wo nso* tie bi,' ɛna sɛ *wɔkaa kasa* 'Unzurnaa' a, anka ɛno paa na ɛyɛ ma wɔn na ɛyɛ pɛ nso. Nanso Allah adome wɔn, ɛnam wɔn ntiaeɛ nti; enti wɔnnye nni gyesɛ kakraa bi.

مِّنَ الَّذِينَ هَادُوا يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِ وَيَقُولُونَ سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا وَاسْمَعْ غَيْرَ مُسْمَعٍ وَرَاعِنَا لَيًّا بِأَلْسِنَتِهِمْ وَطَعْنًا فِي الدِّينِ ۚ وَلَوْ أَنَّهُمْ قَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَاسْمَعْ وَانظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَقْوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٤٧﴾

**48.** O mo Nkurɔfoɔ a wɔama mo Nwoma no! monye deɛ Yɛasane aba fɔm no a ɛhyɛ deɛ ɛwɔ mo nkyɛn ma no ni, ansaana Yɛde animguaseɛ aba *mo* akandifoɔ *no mu bi* so, a ɛbɛma wɔadane wɔn akyi adwane, anaasɛ Yɛbɛdome wɔn sɛdeɛ Yɛdomeɛ Sabbat Nkurɔfoɔ no. Na Allah ahyɛdeɛ bɛyɔ hɔ.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ آمِنُوا بِمَا نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبْلِ أَن نَّطْمِسَ وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰ أَدْبَارِهَا أَوْ نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّا أَصْحَابَ السَّبْتِ ۚ وَكَانَ أَمْرُ اللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٤٨﴾

**49.** Esi pi sɛ, Allah mfa bɔne yi nkyɛ sɛ wɔde biribi bɛbata Ne ho asom; mmom bɔne biara a ɛkwati wei deɛ, Ɔde kyɛ obiara a Ɔpɛ. Na obiara a ɔde mmataho bɛka Allah ho no deɛ wayɛ bɔne a ɛso.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَاءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَقَدِ افْتَرَىٰ إِثْمًا عَظِيمًا ﴿٤٩﴾

**50.** Ana wonnim nkurɔfoɔ no a wɔn ankasa fa wɔn ho sɛ wɔn ho te no? Nte saa, mmom, Allah na Ɔte obiara a Ɔpɛ ho, na wɔnnsisi wɔn ade ketewa biara ho mpo.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُم ۚ بَلِ اللَّهُ يُزَكِّي مَن يَشَاءُ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٥٠﴾

---

**NKYERƐMU*: 47. *Nyaatwomfoɔ a na wɔyɛ Yudafoɔ wɔ Kɔmhyɛni pɛn so no na wɔdane-dane nsɛm no. Wɔ abere a agyidifoɔ no ka sɛ* 'Sam'enaa *wa* at'anaa (سمعنا واطعنا) *a asekyerɛ ne sɛ yɛate na yɛayɛ* sotie *no, nyaatwomfoɔ no hyɛ da kyim wɔn ano ka asɛm no wɔ kwan foforɔ so a sɛ wanntie no yie a wonnhunu sɛ wɔadane no. Deɛ na wɔnom ka ne sɛ* 'sam'enaa *wa* asainaa' *a asekyerɛ ne sɛ 'yɛate na yɛayɔ asobrakyeɛ'. Wɔka saa de di Ɔkɔmhyɛni no ho fɛw. Saa ara na wɔdane wɔn ano ka sɛ* 'Raa'eenaa' *a ɛkyerɛ sɛ 'yɛn dwan-hwɛfoɔ wɔ aberɛ a ɛwɔ sɛ wɔka sɛ* 'Raa'inaa' *a ɛkyerɛ sɛ 'hwɛ yɛn so (O Kɔmkyɛni)'. Enti Onyankopɔn se, sɛ wɔkaa sɛ 'Unzurnaa' a ɛyɛ kasa a wodane no a ɛnnyɛ yie de kyerɛɛ adekorɔ no ara a, anka ɛyɛ ma wɔn.*

انْظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ ۖ وَكَفٰى بِهٖٓ اِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿٥١﴾

51. Hwɛ, sɛdeɛ wɔtwa ntorɔ to Allah so! Na ɛno nkoaa yɛ bɔne kɛseɛ a ɛda adie.

R. 8.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ اُوْتُوْا نَصِيْبًا مِّنَ الْكِتٰبِ يُؤْمِنُوْنَ بِالْجِبْتِ وَالطَّاغُوْتِ وَيَقُوْلُوْنَ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا هٰٓؤُلَآءِ اَهْدٰى مِنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا سَبِيْلًا ﴿٥٢﴾

52. Ana wonnim nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn kyɛfa wɔ Nwoma no mu no? Nnebɔne na wɔgye die, na amumuyɔfoɔ na *wɔdi wɔn akyi*, na wɔka fa atiafoɔ no ho sɛ, "weinom *koraa* wɔ kwankyerɛ pa wɔ Nyamesom mu kyɛn nkurɔfoɔ no a wɔagye adie no."

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَعَنَهُمُ اللّٰهُ ۖ وَمَنْ يَّلْعَنِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ نَصِيْرًا ﴿٥٣﴾

53. Weinom ne nkurɔfoɔ no a Allah adome wɔn no; na nea Allah adome no no deɛ, wonnya boafoɔ biara mma no.

اَمْ لَهُمْ نَصِيْبٌ مِّنَ الْمُلْكِ فَاِذًا لَّا يُؤْتُوْنَ النَّاسَ نَقِيْرًا ﴿٥٤﴾

54. Anaasɛ wɔwɔ kyɛfa wɔ ahennie no mu? Ɛnneɛ anka wɔmma adasama kyeresua aba akyiri a ahonon ketewa bi mpo.

اَمْ يَحْسُدُوْنَ النَّاسَ عَلٰى مَآ اٰتٰىهُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ فَقَدْ اٰتَيْنَآ اٰلَ اِبْرٰهِيْمَ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَاٰتَيْنٰهُمْ مُّلْكًا عَظِيْمًا ﴿٥٥﴾

55. Anaasɛ wɔn anibere nnipa wɔ deɛ Allah de ama wɔn afiri N'Adom mu ho? *Sɛ saa na ɛteɛ deɛ a, ɛnneɛ*, esi pi sɛ Yɛn na Yɛde Nwoma no ne Nyansa no maa Abraham nkurofoɔ no, *bio nso* Yɛmaa wɔn ahennie kɛse nso.

فَمِنْهُمْ مَّنْ اٰمَنَ بِهٖ وَمِنْهُمْ مَّنْ صَدَّ عَنْهُ ۚ وَكَفٰى بِجَهَنَّمَ سَعِيْرًا ﴿٥٦﴾

56. Na wɔnom mu binom wɔ hɔ a wɔgyee no diiɛ, na ebinom nso wɔ hɔ a wɔdanee wɔn ho firii ne ho. Na Amanehunu-gya a ɛredɛre huren-huren no ara som bo.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِنَا سَوْفَ نُصْلِيْهِمْ نَارًا ۚ كُلَّمَا نَضِجَتْ جُلُوْدُهُمْ بَدَّلْنٰهُمْ جُلُوْدًا غَيْرَهَا لِيَذُوْقُوا الْعَذَابَ ۚ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ﴿٥٧﴾

57. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ no a wɔtia Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no, ɛnkyere biara Yɛbɛma wɔnom aduru Egya no mu. Mpɛn dodoɔ biara a wɔn wedeɛ no bɛhyeɛ no, Yɛbɛsesa wedeɛ foforɔ ama wɔn, sɛdeɛ ɛbɛyɛ ama wɔnom asɔ asotwe no ahwɛ. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ۖ لَهُمْ فِيْهَآ اَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَّنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا ظَلِيْلًا ﴿٥٨﴾

58. Na nkurɔfoɔ no a wɔagye adie na wɔyɔ nneyɔeɛ pa no, Yɛbɛma wɔnom awura Aturo no a nsutene pem aseɛ no mu, na wɔbɛtena hɔ afe bɔɔ nna-mfensaa; emu na wɔbɛnya ahokafoɔ a wɔn ho teɛ; na Yɛbɛgye wɔn akɔ *bea a* nwunu pii a ahomeka wɔ mu mu.

اِنَّ اللّٰهَ يَاْمُرُكُمْ اَنْ تُؤَدُّوا الْاَمٰنٰتِ اِلٰٓى اَهْلِهَا ۙ وَاِذَا حَكَمْتُمْ بَيْنَ النَّاسِ

59. Ampa ara sɛ, Allah hyɛ mo sɛ monfa awowasideɛ no a wɔde ahyɛ mo nsa no ma awuranom a ɛyɛ wɔn dea na

أَنْ تَحْكُمُوا بِالْعَدْلِ ۚ إِنَّ اللّٰهَ نِعِمَّا يَعِظُكُمْ بِهٖ ۗ إِنَّ اللّٰهَ كَانَ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿٥٩﴾

ɛfata wɔn. Na sɛ mobu nnipa ntɛm atɛn a monfa pɛpɛɛpɛyɔ mmu atɛn tenenee. Na esi pi sɛ, deɛ edi mu paa na Allah de ayɛ afotuo ama mo! Allah deɛ Ɔte biribiara na Ɔhunu adeɛ nyinaa.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ اٰمَنُوٓا أَطِيعُوا اللّٰهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَأُولِي الْأَمْرِ مِنْكُمْ ۚ فَإِنْ تَنَازَعْتُمْ فِي شَيْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى اللّٰهِ وَالرَّسُولِ إِنْ كُنْتُمْ تُؤْمِنُونَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۚ ذٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٦٠﴾ ع

60. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyɛ sotie ma Allah, na monyɛ sotie ma *Ne* Somafoɔ no, ɛne nkurɔfoɔ a tumi-die hyɛ wɔn nsa wɔ mo *soɔ no. Na sɛ mo adwene nsae wɔ adeɛ bi ho a, ɛnneɛ monane asɛm no nkɔ Allah ne *Ne* Somafoɔ no hɔ,sɛ moyɛ agyidifoɔ wɔ Allah ne Ɛda a edi Akyire no mu ampa a. Wei na ɛyɛ papa paa na edi mu wɔ awieɛ no mu.

R. 9.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يَزْعُمُونَ أَنَّهُمْ اٰمَنُوا بِمَآ أُنْزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ يُرِيدُونَ أَنْ يَتَحَاكَمُوٓا إِلَى الطَّاغُوتِ وَقَدْ أُمِرُوٓا أَنْ يَكْفُرُوا بِهٖ ۚ وَيُرِيدُ الشَّيْطٰنُ أَنْ يُضِلَّهُمْ ضَلٰلًا بَعِيدًا ﴿٦١﴾

61. Ana wonnim nkurɔfoɔ no a wɔapatu ayɛ sɛ nea wɔgye deɛ wɔayi ama wo no die no, ɛne deɛ wɔyi dii w'anim kan no? Deɛ wɔhwehwɛ ne sɛ wɔbɛnya atɛmmuo afiri adɔnyɔfoɔ no hɔ, wɔ aberɛ a wɔahyɛ wɔn dada sɛ mma wɔnntie wɔn. Na Satan hwehwɛ sɛ ɔbɛyera wɔn akɔ akyiri-kyiri paa.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلٰى مَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ وَإِلَى الرَّسُولِ رَأَيْتَ الْمُنٰفِقِينَ يَصُدُّونَ عَنْكَ صُدُودًا ﴿٦٢﴾

62. Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, 'Momra deɛ Allah asane aba no so, ne *Ne* Somafoɔ no hɔ a', wohunu nyaatwomfoɔ no sɛ wɔadane wɔn ho afiri wo ho wɔ ekyire so.

فَكَيْفَ إِذَآ أَصٰبَتْهُمْ مُصِيبَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ثُمَّ جَآءُوكَ يَحْلِفُونَ ۖ بِاللّٰهِ إِنْ أَرَدْنَآ إِلَّآ إِحْسٰنًا وَتَوْفِيقًا ﴿٦٣﴾

63. Ɛnneɛ aden nti na sɛ atowerɛnkyɛm bi to wɔnom ɛnam deɛ wɔn nsa ayɛ adi wɔn anim kan a, wɔba wo nkyɛn de Allah di nse *ka* sɛ, 'Yɛn botaeɛ a na yɛrehwehwɛ ara ne ayɛmyie ne nsiesie nneyɔeɛ?'

أُولٰٓئِكَ الَّذِينَ يَعْلَمُ اللّٰهُ مَا فِي قُلُوبِهِمْ ۚ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَقُلْ لَهُمْ فِيٓ أَنْفُسِهِمْ قَوْلًا بَلِيغًا ﴿٦٤﴾

64. Nkurɔfoɔ weinom, Allah nim wɔn akoma mu asiesɛm yie. Enti dane wo ho firi wɔn ho, na tu wɔn fo, na ka nsɛm a ɛbɔ pɔ a ɛfa wɔn ankasa ho kyerɛ wɔn.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِنْ رَسُولٍ إِلَّا لِيُطَاعَ بِإِذْنِ اللّٰهِ ۚ وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذْ ظَلَمُوٓا أَنْفُسَهُمْ جَآءُوكَ فَاسْتَغْفَرُوا اللّٰهَ

65. Na Yɛannsoma Ɔsomafoɔ biara amma *kwa*, gyesɛ ɔnya nnipa ma wɔyɔ sotie ma no, ɛnam Allah tumi nti. Na sɛ wɔbaa wo nkyɛn wɔ aberɛ a wɔyɔɔ bɔne tiaa wɔn ankasa akra no a, na wɔsrɛɛ bɔnefakyɛ firii Allah hɔ a, na sɛ Ɔso-

*60 Nkyeremu: Arabek kasa 'minkum' (mo mu) a etoa 'Ulil-Amr' (Tumi-difoɔ) soɔ no nnkyerɛ sɛ agyidifoɔ no nyɛ sotie ma Muslimfoɔ a wɔama wɔn tumi-die gyinabrɛ nkoaa sɛdeɛ ebinom kyerɛ asɛɛ no. Mmom ekyerɛ obiara a ɔfiri mo mu wɔ ɔman mu a wɔde tumi die gyinabrɛ ahyɛ ne nsa biara no wɔnyɛ sotie ma no

وَاسْتَغْفَرَ لَهُمُ الرَّسُوْلُ لَوَجَدُوا اللّٰهَ تَوَّابًا رَّحِيْمًا ﴿٦٥﴾

**mafoɔ no *nso* srɛɛ bɔnefakyɛ maa wɔn a, anka wɔbɛhunu Allah sɛ Ɔtaa de *ntimmɔborɔ* dane Ne ho ma *ne nkoa na* Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ.**

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُوْنَ حَتّٰى يُحَكِّمُوْكَ فِيْمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ﴿٦٦﴾

**66. Nanso daabida, w'Awurade no *ntam* nie, wɔnnyɛ agyidifoɔ biara da, kɔpem sɛ wɔde wo bɛyɛ ɔtɛmmuafoɔ wɔ akasakasa biara a ɛda wɔn ntɛm no ho, na afei wɔnnya wɔn akoma mu tirimuka biara wɔ atɛmmuo biara a wobɛbuo ho, na wɔbɛyɔ ahobrasɛɛ buroburoburo.**

وَلَوْ اَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ اَنِ اقْتُلُوْٓا اَنْفُسَكُمْ اَوِ اخْرُجُوْا مِنْ دِيَارِكُمْ مَّا فَعَلُوْهُ اِلَّا قَلِيْلٌ مِّنْهُمْ ۭ وَلَوْ اَنَّهُمْ فَعَلُوْا مَا يُوْعَظُوْنَ بِهٖ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَاَشَدَّ تَثْبِيْتًا ﴿٦٧﴾

**67. Na sɛ Yɛyɔɔ no ahyɛdeɛ maa wɔn sɛ, 'Monkum mo ho* anaasɛ montu mfiri mo afie mu a, anka wɔnom nnyɔ gyesɛ wɔnom mu ketewaa bi; na sɛ wɔnom yɔɔ deɛ wɔatu wɔn ho fo sɛ wɔnyɔ no a, *anka* esi pi sɛ ɛno na ɛyɛ papa ma wɔn, na ɛde wɔn bɛkɔ ahoɔden gyinabrɛ mu.**

وَّاِذًا لَّاٰتَيْنٰهُمْ مِّنْ لَّدُنَّآ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٦٨﴾

**68. Ɛnneɛ esi pi sɛ, anka Yɛbɛma wɔn akatua kɛseɛ a efiri Yɛn hɔ;**

وَّلَهَدَيْنٰهُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ﴿٦٩﴾

**69. Na anka sɛ ɛteɛ biara Yɛbɛkyerɛ wɔn kwan akɔ kwan tenenee no so.**

وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ فَاُولٰۗىِٕكَ مَعَ الَّذِيْنَ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ مِّنَ النَّبِيّٖنَ وَالصِّدِّيْقِيْنَ وَالشُّهَدَاۗءِ وَالصّٰلِحِيْنَ ۚ وَحَسُنَ اُولٰۗىِٕكَ رَفِيْقًا ﴿٧٠﴾

**70. Na nkurɔfoɔ no a wɔbɛyɔ sotie ama Allah ne saa Ɔsomafoɔ yi no, wɔbɛka nkurɔfoɔ a Allah de N'adom agu wɔn soɔ no ho, wɔnom saa ne: Nkɔmhyɛfoɔ no, ne Nokwafoɔ no, Mmogya-adansedifoɔ no, ɛne Ateneneefoɔ no. Na weinom ne ayɔnkofoɔ no a wɔdi mu yie paa no.**

ذٰلِكَ الْفَضْلُ مِنَ اللّٰهِ ۭ وَكَفٰى بِاللّٰهِ عَلِيْمًا ﴿٧١﴾ ع

**71. Wei yɛ adom a efiri Allah hɔ, na Allah som bo na Ɔnim adeɛ nyinaa.**

**R. 10.**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا خُذُوْا حِذْرَكُمْ فَانْفِرُوْا ثُبَاتٍ اَوِ انْفِرُوْا جَمِيْعًا ﴿٧٢﴾

**72. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monfa mo ahodasoɔ awɛnneɛ; na monye twi nkɔ no akuo-akuo anaasɛ mo nyinaa nkammom nkɔ no yɔɔ.**

وَاِنَّ مِنْكُمْ لَمَنْ لَّيُبَطِّئَنَّ ۚ فَاِنْ اَصَابَتْكُمْ مُّصِيْبَةٌ قَالَ قَدْ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيَّ اِذْ لَمْ اَكُنْ مَّعَهُمْ شَهِيْدًا ﴿٧٣﴾

**73. Na mo mu bi wɔ hɔ a ɔbɛgye ne ho aka akyire, na sɛ atowerɛnkyɛm bi to mo a, ɔbɛka sɛ, 'Ampa ara sɛ, Allah ayɛ me adom sɛ na menni hɔ nka wɔn ho.'**

---

**67 NKYERƐMU: Kasa 'monkum mo ho no' nkyerɛ sɛ wɔyɔɔ no ahyɛdeɛ sɛ wɔni wɔn ho awu. Ɛyɛ afotuo a ɛkyerɛ sɛ wɔnhyɛ wɔn ahonim so na wɔmmerɛ wɔn ho ase ma Onyankopɔn pɛ.*

**74. Nanso sɛ mo nsa ka adom bi firi Allah hɔ a ɔkasa te sɛ deɛ ɔdɔ nna mo ne no ntɛm, *na ɔka sɛ*, 'Mebɔ me tiri so, sɛ na anka meka wɔn ho a, anka me nso manya nkɔsoɔ a ɛso paa!'**

وَلَئِنْ أَصَابَكُمْ فَضْلٌ مِّنَ اللّٰهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن لَّمْ تَكُن بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُ مَوَدَّةٌ يَا لَيْتَنِي كُنتُ مَعَهُمْ فَأَفُوزَ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٧٤﴾

**75. Ɛnneɛ ma wɔnom ni ako wɔ Allah kwan so, nkurɔfoɔ no a wɔpene so sɛ wɔbɛtɔn seisei wiase yi de asesa agye Daankwamma no. Na obiara a ɔbɛdi ako wɔ Allah kwan so no, sɛ wɔkum no o, sɛ ɔdi nkunim o, ɛnkyɛre biara Yɛbɛma no akatua a ɛso paa.**

فَلْيُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللّٰهِ الَّذِينَ يَشْرُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ ۚ وَمَن يُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللّٰهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٧٥﴾

**76. Na ɛdeɛn koraa na aka mo a enti monni ako wɔ Allah kwan so? Na mmerɛyɔfoɔ no - mmarima, mmaa ne mmɔfra no a wɔka sɛ, 'Y'Awurade, yi yɛn firi saa kuro yi a emufoɔ yɛ amumuyɔfoɔ asisifoɔ yi mu. Na yi yɔnkoɔ firi Wo nkyɛn ma yɛn; na yi ɔboafoɔ firi Wo nkyɛn ma yɛn.'**

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللّٰهِ وَالْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الرِّجَالِ وَالنِّسَاءِ وَالْوِلْدَانِ الَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا أَخْرِجْنَا مِنْ هَٰذِهِ الْقَرْيَةِ الظَّالِمِ أَهْلُهَا ۚ وَاجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا ۚ وَاجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ﴿٧٦﴾

**77. Nkurɔfoɔ a wɔgye die no ko wɔ Allah kwan so, na nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no nso ko ɔbɔnefoɔ no kwan so. Enti monko ntia Satan nnamfonom; Ampa ara sɛ, Satan apam deɛ ɛyɛ mmerɛ!**

الَّذِينَ آمَنُوا يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللّٰهِ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ الطَّاغُوتِ فَقَاتِلُوا أَوْلِيَاءَ الشَّيْطَانِ ۖ إِنَّ كَيْدَ الشَّيْطَانِ كَانَ ضَعِيفًا ﴿٧٧﴾ ع

**R. 11.**

**78. Ana wonnim nkrɔfoɔ no a wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ;** 'Monkame mo nsa, na **monyɛ Asɔre na montua** Zakaat no?' **Na berɛ a wɔyɔɔ ɛko nhyɛ maa wɔn no, hwɛ! wɔnom mu kyɛfa no bi suro nnipa sɛdeɛ ɛfata sɛ wɔsuro Allah, anaasɛ suro a emu yɛ den kyɛn saa mpo; na wɔka sɛ, 'Yɛn Awurade adɛn na Wayɛ ɛkoo nhyɛ ama yɛn? So wotwentwɛn so ma yɛn mmerɛ foforɔ a *ɛnnyɛ yie*?' Ka sɛ, 'Ewiase yi mu ahonyadeɛ yɛ kumaa bi, na Daankwaama bɛyɛ papa ama nea ɔsuro *Nyankopɔn;* na wɔnnsisi mo ketewa bi mpo.'**

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوا أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ النَّاسَ كَخَشْيَةِ اللّٰهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا الْقِتَالَ ۚ لَوْلَا أَخَّرْتَنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَاعُ الدُّنْيَا قَلِيلٌ ۚ وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ اتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٨﴾

**79. Baabiara a mowɔ biara, ewuo bɛto mo, sɛ mo wɔ aban tenten a wɔasi no dendenden sɛ ɛdeɛn mpo mu a. Na sɛ**

أَيْنَمَا تَكُونُوا يُدْرِككُّمُ الْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِي بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَإِن

papa bi bɛto wɔn a, wɔka sɛ, 'Wei deɛ efiri Allah hɔ; na sɛ bɔne bi bɛto wɔnom a, wɔka sɛ, 'Wei deɛ efiri wo'. Ka sɛ, 'Ne nyinaa firi Allah hɔ.' Na ɛdeɛn koraa na aka saa nkurɔfoɔ yi a enti wɔmmen nteaseɛ ho wɔ biribiara mu yi?

تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ مِنْ عِنْدِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ فَمَالِ هَٰؤُلَاءِ الْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ حَدِيثًا ﴿٧٩﴾

80. Deɛ efiri papa mu bɛto wo biara firi Allah hɔ; na deɛ efiri bɔne mu bɛka wo biara *nso* firi wo ankasa hɔ. Na Yɛasoma wo sɛ Ɔsomafoɔ ama adasamma nyinaa. Na Allah som bo sɛ Ɔdanseni.

مَا أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ اللَّهِ ۖ وَمَا أَصَابَكَ مِنْ سَيِّئَةٍ فَمِنْ نَفْسِكَ ۚ وَأَرْسَلْنَاكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿٨٠﴾

81. Obiara a ɔbɛyɛ sotie ama Ɔsomafoɔ no, ampa ara sɛ wayɛ sotie ama Allah; na nea ɔbɛdane ne ho akɔ no deɛ, *hunu sɛ* Yɛannsoma wo sɛ yɛ wɔn so hwɛsofoɔ.

مَنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ اللَّهَ ۖ وَمَنْ تَوَلَّىٰ فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ﴿٨١﴾

82. Na wɔka sɛ: 'Sotie *ne yɛn kwankyerɛ botaeɛ*;' nanso sɛ wɔfiri w'anim kɔ a, wɔn mu kyɛfa no bi siri pɛ anadwo kwansin no mu, pam tia deɛ woka no. Allah twerɛ biribiara a wɔyɔ ho apam anadwo no. Enti dane wo ho firi wɔn ho, na fa wo werɛ hyɛ Allah mu. Na Allah som bo sɛ nsɛm nyinaa so Wɛnfoɔ no.

وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَإِذَا بَرَزُوا مِنْ عِنْدِكَ بَيَّتَ طَائِفَةٌ مِنْهُمْ غَيْرَ الَّذِي تَقُولُ ۖ وَاللَّهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُونَ ۖ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿٨٢﴾

83. *Enti wɔnnsusu Kur'aan no ho koraa? Sɛ efiri obi foforɔ hɔ a ɛkwati Allah a, anka sɛ ɛteɛ biara wɔnom ahunu abirabɔ pii wɔ mu *dada*.

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ ۚ وَلَوْ كَانَ مِنْ عِنْدِ غَيْرِ اللَّهِ لَوَجَدُوا فِيهِ اخْتِلَافًا كَثِيرًا ﴿٨٣﴾

84. Na sɛ asɛm biara ba wɔn nkyɛn a, sɛ ɛyɛ asomdwoeɛ, anaa suro wɔ mu, *ntɛm ara* na wɔama no ahyeta; wɔ aberɛ a sɛ wɔdane maa Ɔsomafoɔ no ɛne wɔn mu baanodifoɔ no a, anka esi pi sɛ, wɔn *mu biara* a wɔbɛhwehwɛ mu no *bɛfeefee ahunu emu nokorɛ* ate aseɛ. Na sɛ ennyɛ Allah adom a ɛwɔ mo so ne Ne mmɔborɔhunu a, anka mobɛdi Satan akyi gyesɛ kakraa bi.

وَإِذَا جَاءَهُمْ أَمْرٌ مِنَ الْأَمْنِ أَوِ الْخَوْفِ أَذَاعُوا بِهِ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى الرَّسُولِ وَإِلَىٰ أُولِي الْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ الَّذِينَ يَسْتَنْبِطُونَهُ مِنْهُمْ ۗ وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَاتَّبَعْتُمُ الشَّيْطَانَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٤﴾

85. Enti tu sa wɔ Allah kwan so, wɔmfaa asodie biara ntoo wo so gyesɛ *deɛ ɛfa* wo ankasa wo ho - na kanyane agyidifoɔ no. Ebia Allah bɛsanka

فَقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفْسَكَ ۚ وَحَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ ۖ عَسَى

---

**83 NKYERƐMU: Ɛnam sɛ Kur'aan no firi Allah hɔ nti ntoto anaasɛ abirabɔ biara nnim. Adeɛ a Allah ayɔ biara no sintɔ nni mu. Sɛdeɛ wɔaka no wɔ 67:4 (Al-Mulk) de ato dwa sɛ entumi mma sɛ sintɔ anaa ntoto bɛba Allah nsa ano adwuma biara ho*

اللّٰهُ أَنْ يَكُفَّ بَأْسَ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ وَاللّٰهُ أَشَدُّ بَأْسًا وَأَشَدُّ تَنْكِيلًا ﴿٨٥﴾

**nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie a wɔyɛ atiafoɔ no tumi no; na Allah na Ɔyɛ Ɔhoɔdenfoɔ wɔ tumi mu, na Ɔno na Ɔwɔ ahoɔden wɔ asotwe ma mu.**

مَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً حَسَنَةً يَكُنْ لَهُ نَصِيبٌ مِنْهَا ۖ وَمَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً سَيِّئَةً يَكُنْ لَهُ كِفْلٌ مِنْهَا ۗ وَكَانَ اللّٰهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ مُقِيتًا ﴿٨٦﴾

**86. Obiara a ɔbɛyɔ papa ho ka-ma no bɛnya kyɛfa wɔ mu, na obiara a ɔbɛyɔ bɔne ho ka-ma no bɛnya bɔne no nsunsuansoɔ nsɛso ara pɛ; na Allah yɛ Ɔtumfoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.**

وَإِذَا حُيِّيتُمْ بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوا بِأَحْسَنَ مِنْهَا أَوْ رُدُّوهَا ۗ إِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَسِيبًا ﴿٨٧﴾

النصف

**87. Na sɛ wɔde mpaebɔ nkyea kyea mo a, monfa mpaebɔ nkyea a edi mu sene ɛno nye so, anaasɛ monfa mpaebɔ no ara bi nye so. *Ampa ara sɛ, Allah bu adeɛ biara ho nkonta.**

اللّٰهُ لَا إِلٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۗ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ اللّٰهِ حَدِيثًا ﴿٨٨﴾

ع ١١ ٨

**88. Allah, Ɔno ne Nea obiara nni hɔ a ɛfata sɛ yɛsom no gyesɛ Ɔno. Esi pi sɛ, *Ɔbɛkɔ so* aboaboa mo ano kɔpem Owu-sɔre Da no a akyinnyeɛ nni ho no. Na hwan na ɔdi nokorɛ wɔ asɛm ho kyen Allah?**

**R.12**

فَمَا لَكُمْ فِي الْمُنَافِقِينَ فِئَتَيْنِ وَاللّٰهُ أَرْكَسَهُمْ بِمَا كَسَبُوا ۚ أَتُرِيدُونَ أَنْ تَهْدُوا مَنْ أَضَلَّ اللّٰهُ ۖ وَمَنْ يُضْلِلِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ لَهُ سَبِيلًا ﴿٨٩﴾

**89. Ɛdeɛn na aka mo, sɛ mo akyɛ mo mu akuo mmienu afa nyaatwomfoɔ no ho? Wɔ aberɛ a Allah atu wɔn adeɛ so ɛnam deɛ wɔnom ayɛ anya nti. Ana mopɛ sɛ mokyerɛ no kwan, obi a Allah ama no ɔsɛeɛ ho kwan no? Na obi a Allah ama ho kwan sɛ ɔnsɛe no deɛ wonnya kwan biara mma no.**

وَدُّوا لَوْ تَكْفُرُونَ كَمَا كَفَرُوا فَتَكُونُونَ سَوَاءً ۖ فَلَا تَتَّخِذُوا مِنْهُمْ أَوْلِيَاءَ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا فِي سَبِيلِ اللّٰهِ ۚ فَإِنْ تَوَلَّوْا فَخُذُوهُمْ وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ وَجَدْتُمُوهُمْ ۖ وَلَا تَتَّخِذُوا مِنْهُمْ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٩٠﴾

**90. Deɛ wɔpɛ ne sɛ anka mo nso mobɛtia sɛdeɛ wɔnom atia no ara pɛ, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mo nyinaa moayɛ pɛ. Enti mma mommfa ayɔnkoɔ mfiri wɔn mu, kɔpem sɛ wɔbɛtu amantuo wɔ Allah kwan so. Na sɛ wɔdane wɔn ho *tia mo a*, ɛnneɛ monsɔ wɔn mu na monkum wɔn wɔ baabiara a mobɛhu wɔn; na mma mommfa adamfoɔ anaa ɔboafoɔ biara mfiri wɔn mu;**

إِلَّا الَّذِينَ يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِيثَاقٌ أَوْ جَاءُوكُمْ حَصِرَتْ صُدُورُهُمْ أَنْ يُقَاتِلُوكُمْ أَوْ يُقَاتِلُوا قَوْمَهُمْ ۚ وَلَوْ

**91. Gyesɛ nkurɔfoɔ no a wɔ ne nnipa a apam da mo ne wɔn ntɛm no wɔ nkuta-hodie, anaasɛ wɔnom a wɔba mo nkyɛn wɔ aberɛ a wɔn akoma atwontwom afiri sɛ wɔ ne mo bɛko anaasɛ wɔ ne wɔn ankasa nkurɔfoɔ bɛko. Na sɛ ɛyɛɛ Allah pɛ a anka**

---

***87 NKYERƐMU: Mpaebɔ nkyea a ɛfata sɛ wɔde deɛ edi mu kyen saa, anaasɛ deɛ ɛte saa ara bi, gye soɔ no nnyina hɔ mma ano-nkyea nkoaa. Mmom etumi gyina hɔ ma papa anaasɛ adekyɛ biara.*

Ɔbɛma wɔn tumi wɔ mo so *na ɛbaa saa a* ɛnneɛ anka wɔ ne mo bɛko. Enti sɛ wɔtwe wɔn ho firi mo ho na wɔ ne mo annko a, na wɔde asomdwoeɛ nsusuiɛ to mo anim a, ɛnneɛ *monkae nhunu sɛ*, Allah mmaa mo kwan biara *sɛ mobɛhyɛ* wɔn so.

92. Mobɛhunu ekuo foforɔ bi nso a deɛ wɔpɛ ne sɛ wɔbɛnya mo ho ntwitwagyeɛ na wɔanya wɔn nkurɔfoɔ ho ntwitwagyeɛ, mmerɛ biara a wɔbɛsan wɔn akɔ ɔtan ne ntoto mu no wɔde wɔn ho nyinaa wura mu. Enti, sɛ wɔanntwe wɔn ho amfiri mo ho na sɛ wɔamfa asomdwoeɛ nsusuiɛ anto mo anim, na sɛ wɔanntwe wɔn nsa amfiri mo so deɛ a, ɛnneɛ monsɔ wɔn mu, na monkum wɔn wɔ baabiara a mobɛhunu wɔn. Weinom saa na Yɛama mo wɔn so tumi a ani da hɔ.

R. 13.

93. Ɛnnyɛ mma ɔgyidini sɛ ɔbɛkum ɔgyidini gyesɛ ɛnam mfomsoɔ bi so a *ɛnnyɛ no boapayɔ*. Na obi a ɔnam mfomsoɔ so bekum ɔgyidini bi no, ɔbɛgyae ɔdɔnkɔ a ɔyɛ ɔgyidini ama wade ne ho, na mmogya sika no *wɔde bɛma* n'akyi adedifoɔ no, gyesɛ wɔnom *nso* de kyɛ *anaasɛ wode* bɔ afɔreɛ. Nanso *nea wɔakum no no* sɛ ofiri nnipa a wɔyɛ atamfoɔ de ma mo mu bi a, na sɛ ɔyɛ ɔgyidini deɛ a, ɛnneɛ *nea wayɛ bɔne no* bɛgyae ɔdɔnkɔ a ɔyɛ ɔgyidini ama no ade ne ho; na sɛ ofiri nnipa a apam bi da mo ne wɔn ntɛm deɛ a, ɛnneɛ *nea wayɛ bɔne no bɛtua* mmogya-sika a wɔde bɛma n'akyi adedifoɔ no, na wagyae ɔdɔnkɔ a ɔyɛ ɔgyidini nso. Na obi a wannya bi no deɛ ɔbɛkyene kɔm bosome mmienu ntoatoasoɔ - *ɛyɛ* ahummɔborɔ a efiri Allah hɔ. Allah nim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

94. Na obiara a ɔbɛboapa akum ɔgyidini no, n'akatua bɛyɛ Ogyaamanehunu no, emu na ɔbɛtena. Na Allah abufuo bɛwɔ no so, ɛne Ne nnome, na Ɔbɛsiesie asotwe kɛseɛ ama no.

95. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ mobɔ apetee wɔ Allah kwan so a, ɛyɛ a monyɛ nhwehwɛmu yie, na mma monnka nkyerɛ obi a ɔde asomdwoeɛ

شَآءَ اللّٰهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقٰتَلُوْكُمْ ۚ فَاِنِ اعْتَزَلُوْكُمْ فَلَمْ يُقَاتِلُوْكُمْ وَ اَلْقَوْا اِلَيْكُمُ السَّلَمَ ۙ فَمَا جَعَلَ اللّٰهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيْلًا ﴿٩١﴾

سَتَجِدُوْنَ اٰخَرِيْنَ يُرِيْدُوْنَ اَنْ يَّاْمَنُوْكُمْ وَيَاْمَنُوْا قَوْمَهُمْ ۭ كُلَّمَا رُدُّوْۤا اِلَى الْفِتْنَةِ اُرْكِسُوْا فِيْهَا ۚ فَاِنْ لَّمْ يَعْتَزِلُوْكُمْ وَ يُلْقُوْۤا اِلَيْكُمُ السَّلَمَ وَ يَكُفُّوْۤا اَيْدِيَهُمْ فَخُذُوْهُمْ وَاقْتُلُوْهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوْهُمْ ۭ وَاُولٰٓئِكُمْ جَعَلْنَا لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطٰنًا مُّبِيْنًا ﴿٩٢﴾

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ اَنْ يَّقْتُلَ مُؤْمِنًا اِلَّا خَطَـًٔا ۚ وَمَنْ قَتَلَ مُؤْمِنًا خَطَـًٔا فَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ وَّدِيَةٌ مُّسَلَّمَةٌ اِلٰۤى اَهْلِهٖۤ اِلَّاۤ اَنْ يَّصَّدَّقُوْا ۭ فَاِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍ عَدُوٍّ لَّكُمْ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ ۭ وَاِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍۢ بَيْنَكُمْ وَ بَيْنَهُمْ مِّيْثَاقٌ فَدِيَةٌ مُّسَلَّمَةٌ اِلٰۤى اَهْلِهٖ وَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ ۚ فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ ۡ تَوْبَةً مِّنَ اللّٰهِ ۭ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿٩٣﴾

وَ مَنْ يَّقْتُلْ مُؤْمِنًا مُّتَعَمِّدًا فَجَزَآؤُهٗ جَهَنَّمُ خٰلِدًا فِيْهَا وَ غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهٗ وَاَعَدَّ لَهٗ عَذَابًا عَظِيْمًا ﴿٩٤﴾

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا ضَرَبْتُمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ فَتَبَيَّنُوْا وَلَا تَقُوْلُوْا لِمَنْ اَلْقٰۤى اِلَيْكُمُ السَّلٰمَ لَسْتَ

nkyea kyea mo no sɛ, 'Wonnyɛ ɔgyidini.' Mohwehwɛ ewiase asetena yi mu nnepa, nanso Allah hɔ na nnepa pii a abunkam soɔ wɔ. Saa na kane no na moteɛ, na Allah de N'adom *soronko* guu mo soɔ; enti monyɛ nhwehwɛmu yie. Ampa ara sɛ Allah nim deɛ moyɛ nyinaa yie, na Ɔbɛbɔ mo ho amanneɛ.

مؤمنا تبتغون عرض الحيوة الدنيا فعند الله مغانم كثيرة كذلك كنتم من قبل فمن الله عليكم فتبينوا ان الله كان بما تعملون خبيرا ﴿٩٥﴾

**96.** Agyidifoɔ no mu nkurɔfoɔ a wɔte hɔ kwa, a ɛnnyɛ sɛ yareɛ na ɛha wɔn no, wɔ ne wɔnom a wɔdi aperedie wɔ Allah kwan so, na wɔde wɔn ahonyadeɛ ne wɔn nnipa-dua nyinaa ma no, nnyɛ pɛ. Allah akrɔn wɔnom a wɔde wɔn ahonyadeɛ ne wɔn nnipa-dua di aperedie no gyinabrɛ ama wɔaboro wɔnom a wɔte hɔ kwa no so. Na wɔn mu biara, Allah de papa ahyɛ wɔn bɔ. Na Allah de akatua a ɛso paa na akrɔn aperedifoɔ no aboro wɔn a wɔte hɔ kwa no so.

لا يستوي القاعدون من المؤمنين غير اولي الضرر والمجاهدون في سبيل الله باموالهم وانفسهم فضل الله المجهدين باموالهم وانفسهم على القعدين درجة وكلا وعد الله الحسنى وفضل الله المجهدين على القعدين اجرا عظيما ﴿٩٦﴾

**97.** *Ɛno ne* emudie gyinabrɛ ahoroɔ a efiri Ne hɔ *a Ɔde bɛyɛ wɔn adom*, ne bɔnefakyɛ *soronko* ne mmɔborɔhunu no. Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ paa, na Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ nso.

درجت منه ومغفرة ورحمة وكان الله غفورا رحيما ﴿٩٧﴾ ع ١٣/١٠

R. 14.

**98.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a soro-abɔfoɔ no bɛyi wɔnom nkwa wɔ aberɛ a wɔda so yɛ bɔne tia wɔn ankasa akra no, *soro-abɔfoɔ no* bɛka *akyerɛ wɔn* sɛ; 'Ɛdeɛn ne deɛ na modi akyire?' Wɔbɛbua sɛ: 'Wɔbuu yɛn sɛ mmerɛyɛfoɔ wɔ asaase no mu.' Wɔnom bɛka sɛ, 'Na Allah asaase no, na emu mmae tɛtrɛtɛɛ sedeɛ mobɛtu amantuo wɔ mu *akɔ baabi a asom dwoeɛ wɔ*? Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔn tenabea bɛyɛ Amanehunu-Gya no mu, na ɛhɔ yɛ sankɔbea bɔne paa.

ان الذين توفىهم الملئكة ظالمي انفسهم قالوا فيم كنتم قالوا كنا مستضعفين في الارض قالوا الم تكن ارض الله واسعة فتهاجروا فيها فاولئك ماوىهم جهنم وساءت مصيرا ﴿٩٨﴾

**99.** Gyesɛ mmerɛyɛfoɔ a wɔyɛ mmarima, mmaa ne mmɔfra a wɔnom ankasa ntumi nnyɛ nhyehyɛɛ biara anaasɛ wɔnnhunu kwan biara.

الا المستضعفين من الرجال والنساء والولدان لا يستطيعون حيلة ولا يهتدون سبيلا ﴿٩٩﴾

**100.** Weinom saa no deɛ, ebia Allah bɛpepa wɔn bɔne afiri hɔ; efirisɛ Allah na Ɔpepa bɔne firi hɔ, na Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ.

فاولئك عسى الله ان يعفو عنهم وكان الله عفوا غفورا ﴿١٠٠﴾

*101. Na obiara a ɔbɛtu amantuo afiri ne man mu wɔ Allah kwan so no, ɔbɛnya hyɛbea bebiree wɔ asaase no mu ɛne ade dodoɔ a abu so pii. Na obiara a ɔbɛfiri adi afiri ne fie atu amantuo Allah ne Ne Somafoɔ no nti, na owuo bɛto no no, n'akatua da Allah so, na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ kɛse paa.

وَمَنْ يُّهَاجِرْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ يَجِدْ فِي الْاَرْضِ مُرٰغَمًا كَثِيْرًا وَّسَعَةً ؕ وَمَنْ يَّخْرُجْ مِنْۢ بَيْتِهٖ مُهَاجِرًا اِلَى اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ثُمَّ يُدْرِكْهُ الْمَوْتُ فَقَدْ وَقَعَ اَجْرُهٗ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿۱۰۱﴾

ع ١٤ ١١

R. 15.

102. Na sɛ motu kwan wɔ asaase no mu a, ɛnnyɛ bɔne mma mo sɛ mobɛtwitwa Asɔreyɔ no so, sɛ mosuro sɛ nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no bɛma mo ɔhaw bi a. Esi pi sɛ atiafoɔ no yɛ atamfo a wɔda adi ma mo.

وَاِذَا ضَرَبْتُمْ فِي الْاَرْضِ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَقْصُرُوْا مِنَ الصَّلٰوةِ ۖۗ اِنْ خِفْتُمْ اَنْ يَّفْتِنَكُمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ؕ اِنَّ الْكٰفِرِيْنَ كَانُوْا لَكُمْ عَدُوًّا مُّبِيْنًا ﴿۱۰۲﴾

103. Na sɛ wowɔ wɔn mu, na sɛ wo na woredi Asɔreyɔ no anim ama wɔnom a, ɛnneɛ ma nnipa-dɔm no fa ne wo nyina hɔ, na ma wɔmfa wɔn akodeɛ. Na sɛ wɔde wɔn anim butubutu fɔm (wie) a ma wɔn nkɔ (santene no) akyi, na ma nnipa-dɔm foforɔ a wɔnya nyɔɔ asɔre no mmra anim na wɔ ne wo nyɛ Asɔre; na ma wɔmfa wɔn banbɔ nnoɔma ne wɔn akodeɛ. Deɛ atiafoɔ no pɛ ne sɛ mobɛbu mo ani agu mo akodeɛ ne mo mmɔtɔ a ahiadeɛ wɔ mu so, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wato ahyɛ mo so prɛko ara pɛ. Na ɛnnyɛ bɔne mma mo, sɛ mobɛgyae mo akodeɛ agu nkyɛn, sɛ ɔhaw bi da mo so ɛnam nsutɔreɛ nti anaasɛ moyare a. Na monfa mo banbɔ nnoɔma *aberɛ nyinaa*. Ampa ara sɛ, Allah asiesie animguaseɛ asotwe ato hɔ ama atiafoɔ no.

وَاِذَا كُنْتَ فِيْهِمْ فَاَقَمْتَ لَهُمُ الصَّلٰوةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ مَّعَكَ وَلْيَاْخُذُوْۤا اَسْلِحَتَهُمْ ۟ فَاِذَا سَجَدُوْا فَلْيَكُوْنُوْا مِنْ وَّرَآئِكُمْ ۪ وَلْتَاْتِ طَآئِفَةٌ اُخْرٰى لَمْ يُصَلُّوْا فَلْيُصَلُّوْا مَعَكَ وَلْيَاْخُذُوْا حِذْرَهُمْ وَاَسْلِحَتَهُمْ ۚ وَدَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْ تَغْفُلُوْنَ عَنْ اَسْلِحَتِكُمْ وَاَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيْلُوْنَ عَلَيْكُمْ مَّيْلَةً وَّاحِدَةً ؕ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اِنْ كَانَ بِكُمْ اَذًى مِّنْ مَّطَرٍ اَوْ كُنْتُمْ مَّرْضٰۤى اَنْ تَضَعُوْۤا اَسْلِحَتَكُمْ ۚ وَخُذُوْا حِذْرَكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ اَعَدَّ لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿۱۰۳﴾

104. Na sɛ mowie Asɔreyɔ no a, monkaekae Allah wɔ aberɛ a mogyina hɔ, ne *mmerɛ a* mote hɔ, ne *mmerɛ a moda* mo nkyɛn mu. Na sɛ monya ahosan *firi suro ho* a, ɛnneɛ

فَاِذَا قَضَيْتُمُ الصَّلٰوةَ فَاذْكُرُوا اللّٰهَ قِيٰمًا وَّقُعُوْدًا وَّعَلٰى جُنُوْبِكُمْ ۚ فَاِذَا اطْمَاْنَنْتُمْ فَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ ۚ اِنَّ

* NKYƐRƐMU 101: *Arabek kasa 'Fii sabiilillah' ( فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ) asekyere ne Allah nti anaasɛ Allah kwan so.*

الصَّلٰوةَ كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ كِتٰبًا مَّوْقُوْتًا ﴿١٠٤﴾

monyɛ Asɔre *wɔ ne nhyehyɛɛɛ kwan so*; ampa ara sɛ, Asɔreyɔ yɛ ahyɛdeɛ wɔ agyidifoɔ no so *sɛ wɔbɛyɔ no* mmerɛ a wɔahyehyɛ ato hɔ mu.

وَلَا تَهِنُوْا فِي ابْتِغَآءِ الْقَوْمِ ؕ اِنْ تَكُوْنُوْا تَاْلَمُوْنَ فَاِنَّهُمْ يَاْلَمُوْنَ كَمَا تَاْلَمُوْنَ ۚ وَتَرْجُوْنَ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا يَرْجُوْنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١٠٥﴾

105. Na mma monngo mo ho wɔ nnipa yi nhwehwɛɛɛ ho. Sɛ monya ateetɛɛ a, wɔnom nso nya ateetɛɛ, mpo sɛdeɛ mo teetee no ara. Na mo deɛ mo wɔ awerɛhyɛm firi Allah hɔ, wɔ adeɛ a wɔnom nni ho awerɛhyɛm. Na Allah nim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

R. 16.

اِنَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ بِمَآ اَرٰىكَ اللّٰهُ ؕ وَلَا تَكُنْ لِّلْخَآئِنِيْنَ خَصِيْمًا ﴿١٠٦﴾

106. Esi pi sɛ, Yɛasane Nwoma no ama wo a nokorɛ no nyinaa wɔ mu, ama wɔabu nnipa ntɛm aten ɛnam deɛ Allah de akyerɛ woɔ no nti. Na mma nnkasa mma hwammɔ-difoɔ no;

وَّاسْتَغْفِرِ اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٠٧﴾

107. Na hwehwɛ Allah hɔ bɔnefakyɛ. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ kɛse paa.

وَلَا تُجَادِلْ عَنِ الَّذِيْنَ يَخْتَانُوْنَ اَنْفُسَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ خَوَّانًا اَثِيْمًا ﴿١٠٨﴾

108. Na mma nka bi mma nkurɔfoɔ no a wɔnni yɔbea mu nokorɛdie mma wɔn ankasa ho no. Esi pi sɛ Allah nnɔ obi a ɔyɛ ɔdaadaafoɔ ɔdebɔneyɔfoɔ kɛse no.

يَّسْتَخْفُوْنَ مِنَ النَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُوْنَ مِنَ اللّٰهِ وَهُوَ مَعَهُمْ اِذْ يُبَيِّتُوْنَ مَا لَا يَرْضٰى مِنَ الْقَوْلِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِمَا يَعْمَلُوْنَ مُحِيْطًا ﴿١٠٩﴾

109. Wɔhwehwɛ sɛ wɔde wɔn ho sie nnipa, nanso wɔnntumi mfa wɔn ho nsie Allah; na Ɔka wɔn ho mmerɛ no a wɔsiri pɛ anadwo bɔ pɔ fa nsɛm a Ɔmpene sɔɔ no ho. Na Allah atwa deɛ wɔyɔ no ho ahyia.

هٰٓاَنْتُمْ هٰٓؤُلَآءِ جٰدَلْتُمْ عَنْهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا فَمَنْ يُّجَادِلُ اللّٰهَ عَنْهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ اَمْ مَّنْ يَّكُوْنُ عَلَيْهِمْ وَكِيْلًا ﴿١١٠﴾

110. Hwɛ! mo ne nkurɔfoɔ a mokaa bi maa wɔn wɔ ewiase asetena yi mu. Na hwan na ɔbɛka bi wɔ Allah hɔ ama wɔn Owusɔre-Da no, anaasɛ hwan na ɔbɛyɛ wɔn so hwɛsofoɔ?

وَمَنْ يَّعْمَلْ سُوْٓءًا اَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهٗ ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ اللّٰهَ يَجِدِ اللّٰهَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١١١﴾

111. Na obiara a ɔbɛyɔ bɔne anaasɛ ɔbɛyɔ amumuyɔ bi atia ɔno ankasa ne kra na afei ɔbɛsrɛ bɔnefakyɛ afiri Allah hɔ *wɔ nokorɛ mu* no, ɔbɛhunu Allah sɛ Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ paa na Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ nso.

وَمَنْ يَّكْسِبْ اِثْمًا فَاِنَّمَا يَكْسِبُهٗ عَلٰى نَفْسِهٖ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١١٢﴾

112. Na obiara a ɔbɛyɛ bɔne no, esi pi sɛ ɔyɛ bɔne no tia ɔno ankasa ne kra. Na Allah yɛ adeɛ nyinaa mu Nimdeɛfoɔ, Nyansafoɔ.

**113.** Na obiara a ɔbɛyɔ mfomsoɔ anaasɛ bɔne bi, na ɔde bɛhyɛ onipa *foforɔ* bi a ɔnnim ho hwee no, ɔbɛsoa ntwatosoɔ *adesoa* ne bɔne a ɛda adie.

وَمَنْ يَّكْسِبْ خَطِيْٓـَٔةً اَوْ اِثْمًا ثُمَّ يَرْمِ بِهٖ بَرِيْٓـًٔا فَقَدِ احْتَمَلَ بُهْتَانًا وَّاِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿١١٣﴾

**R. 17.**

**114.** Na sɛ ɛnyɛ Allah adom na ɛwɔ wo so ne N'ahummɔborɔ a, anka wɔn mu nnipa-kuo no bi wɔ hɔ a wɔawe ataa soɔ sɛ wɔbɛyera wo. Na wɔnom nsɛɛ obiara ka wɔn ankasa ho, na wɔnntumi nni wo dem biara koraa. Allah asane Nwoma no ama wo, ɛne Nyansa no, na Wakyerɛ wo adeɛ a na anka wonnim, na Allah adom a ɛwɔ wo so no yɛ kɛse *paa.*

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهٗ لَهَمَّتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ اَنْ يُّضِلُّوْكَ ؕ وَمَا يُضِلُّوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَمَا يَضُرُّوْنَكَ مِنْ شَيْءٍ ؕ وَاَنْزَلَ اللّٰهُ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا لَمْ تَكُنْ تَعْلَمُ ؕ وَكَانَ فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ عَظِيْمًا ﴿١١٤﴾

**115.** Papa biara mfiri wɔn nsumaeɛ mu agyinatuo no mu mma, gyesɛ mmerɛ a wɔbɔ pɔ sɛ wɔbɛyi afɔrebɔ ama ahiafoɔ ho dwumadie, anaasɛ wɔbɛyɛ nnwuma a ɛma dodoɔ yiedie, anaasɛ ɛde nsiesie ne adwen-sakra ba nnipa mu. Na obiara a ɔbɛyɔ saa de ahwehwɛ Allah hɔ anigyeɛ no, ɛnkyɛ biara Yɛde akatua kɛseɛ bɛma no.

لَا خَيْرَ فِيْ كَثِيْرٍ مِّنْ نَّجْوٰىهُمْ اِلَّا مَنْ اَمَرَ بِصَدَقَةٍ اَوْ مَعْرُوْفٍ اَوْ اِصْلَاحٍۭ بَيْنَ النَّاسِ ؕ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ ابْتِغَآءَ مَرْضَاتِ اللّٰهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيْهِ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١١٥﴾

**116.** Na nea ɔbɛtia Ɔsomafoɔ no, berɛ a kwankyeyɛ no ada adi ama no no akyi, na ɔfa kwan foforɔ a ɛnnyɛ agyidifoɔ no kwan no so no deɛ, Yɛbɛma no akɔ so afa kwan a ɔnam soɔ no so, na Yɛbɛto no atwene Eqya mu; na ɛyɛ sankɔbea bɔne paa.

وَمَنْ يُّشَاقِقِ الرَّسُوْلَ مِنْۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ الْهُدٰى وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيْلِ الْمُؤْمِنِيْنَ نُوَلِّهٖ مَا تَوَلّٰى وَنُصْلِهٖ جَهَنَّمَ ؕ وَسَآءَتْ مَصِيْرًا ﴿١١٦﴾

**R.18.**

**117.** Ampa ara sɛ, Allah mfa bɔne yi nkyɛ, sɛ wɔde mmataho bi bɛka Ne ho, mmom Ɔde biribiara a ɛkwati saa bɛkyɛ obiara a Ɔpɛ. Na obiara a ɔde biribi bɛbata Allah ho no deɛ na wayera kɔ akyiri-kyiri.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَغْفِرُ اَنْ يُّشْرَكَ بِهٖ وَيَغْفِرُ مَا دُوْنَ ذٰلِكَ لِمَنْ يَّشَآءُ ؕ وَمَنْ يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًاۢ بَعِيْدًا ﴿١١٧﴾

**118.** Ɛnnyɛ biribiara na wɔkwati No frɛ wɔn ka nkontompo abosom-bereɛ, wɔ aberɛ a, *nokorɛ mu,* wɔmmfrɛ obiara gyesɛ Satan, ɔtuatefoɔ no,

اِنْ يَّدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖٓ اِلَّآ اِنٰثًا ۚ وَاِنْ يَّدْعُوْنَ اِلَّا شَيْطٰنًا مَّرِيْدًا ﴿١١٨﴾

**119.** Ɔno a Allah adome no no. Na ɔkaa sɛ, 'Sɛ ɛteɛ biara, mɛfa kyɛfa a wɔde asi hɔ ama me afiri Wo nkoa no mu;

لَّعَنَهُ اللّٰهُ ۘ وَقَالَ لَاَتَّخِذَنَّ مِنْ عِبَادِكَ نَصِيْبًا مَّفْرُوْضًا ﴿١١٩﴾

**120.** 'Na sɛ ɛteɛ biara, mɛyera wɔnom, na mɛkanyane ahuhudeɛ apɛdeɛ wɔ wɔn mu, na mayɛ no ahyɛdeɛ ama wɔn ama wɔatwitwa yoma aso ne ntɔte-mmoa binom nso, na mɛyɛ no ahyɛdeɛ ama wɔn ama wɔasesa Allah abɔdeɛ.' Na obiara a ɔbɛfa Satan adamfoɔ akwati Allah no, esi pi sɛ wahwere adeɛ, adehwereɛ a ɛda adie.

وَّلَاُضِلَّنَّهُمْ وَلَاُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَاٰمُرَنَّهُمْ فَلَيُبَتِّكُنَّ اٰذَانَ الْاَنْعَامِ وَلَاٰمُرَنَّهُمْ فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ اللّٰهِ ؕ وَمَنْ يَّتَّخِذِ الشَّيْطٰنَ وَلِيًّا مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِيْنًا ﴿١٢٠﴾

**121.** Ɔhyɛ wɔn bɔ, na ɔkanyane ahuhudeɛ apɛdeɛ wɔ wɔn mu, na ɛnnyɛ biribiara na Satan de hyɛ wɔn bɔ gyesɛ nnoɔma hunu nkoaa.

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيْهِمْ ؕ وَمَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطٰنُ اِلَّا غُرُوْرًا ﴿١٢١﴾

**122.** Weinom ne nkurɔfoɔ no a Egya mu na ɛbɛyɛ wɔn tenabea, na wɔnnya kwan biara nnwane mfiri ho.

اُولٰٓئِكَ مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ؗ وَلَا يَجِدُوْنَ عَنْهَا مَحِيْصًا ﴿١٢٢﴾

**123.** Na nkurɔfoɔ no a wɔgyedie na wɔyɔ nnwuma pa no deɛ, Yɛbɛma wɔnom ahyɛne Aturo no a asutene pem aseɛ no mu, na wɔbɛtena hɔ nna-mfe-nsaa. Wei yɛ Allah bɔhyɛ a ɛmpa ho da; na hwan na ɔyɛ nokwarefoɔ kyɛn Allah wɔ asɛmka ho?

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ؕ وَعْدَ اللّٰهِ حَقًّا ؕ وَمَنْ اَصْدَقُ مِنَ اللّٰهِ قِيْلًا ﴿١٢٣﴾

**124.** Ɛnnyɛ te sɛ mo apɛdeɛ a mode mo adwene susuo no, na ɛnnyɛ te sɛ Nwoma no Nkurɔfoɔ no apɛdeɛ a wɔde wɔn adwene susuo no. Obiara a ɔbɛyɔ bɔne no bɛnya ɛho akatua; na ɔnkwati Allah nnya adamfoɔ anaa boafoɔ biara.

لَيْسَ بِاَمَانِيِّكُمْ وَلَآ اَمَانِيِّ اَهْلِ الْكِتٰبِ ؕ مَنْ يَّعْمَلْ سُوْٓءًا يُّجْزَ بِهٖ ۙ وَلَا يَجِدْ لَهٗ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيًّا وَّلَا نَصِيْرًا ﴿١٢٤﴾

**125.** Na obiara a ɔyɔ nneyɔeɛ pa biara no, sɛ ɔyɛ ɔbarima anaa ɔbaa, na sɛ ɔyɛ ɔgyidini a, ɛnneɛ weinom saa na wɔbɛwura Turo no mu, na wɔnnsisi wɔn te sɛ kyeresua aba akyiri a ahonon ketewa bi mpo.

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ مِنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَاُولٰٓئِكَ يَدْخُلُوْنَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُوْنَ نَقِيْرًا ﴿١٢٥﴾

**126.** Na hwan na odi mu wɔ gyidie mu kyɛn obi a wabrɛ ne ho ase ama Allah, na ɔyɛ papayɔfoɔ, na ɔdi Abraham a ɔyɛ pɛ no som no akyi? Na Allah faa Abraham yɛɛ adamfoɔ soronko.

وَمَنْ اَحْسَنُ دِيْنًا مِّمَّنْ اَسْلَمَ وَجْهَهٗ لِلّٰهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَّاتَّبَعَ مِلَّةَ اِبْرٰهِيْمَ حَنِيْفًا ؕ وَاتَّخَذَ اللّٰهُ اِبْرٰهِيْمَ خَلِيْلًا ﴿١٢٦﴾

**127.** Na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu nyinaa yɛ Allah dea, ɛne deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa; na Allah atwa adeɛ nyinaa ho ahyia.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُّحِيْطًا ﴿١٢٧﴾

ع ١٨ ١١ ١٥

## R. 19.

128. Na wɔhwehwɛ mmera no atɛmmuo a ɛfa mmaa ho firi wo hɔ. Ka sɛ, Allah de N'atɛmmuo a ɛfa wɔn ho no ma mo. Saara na deɛ wɔkenkan kyerɛ mo firi Nwoma no mu ka fa mmaa nnyanka no ho. Deɛ wɔahyehyɛ ato hɔ ama wɔn no, ɛyɛ a monnfa mma wɔn, nanso mopɛ sɛ moware wɔn; ɛne mmɔfra mmerɛyɛfoɔ no nso. Ɔhyɛ mo sɛ monfa wɔn asedeɛ ma wɔn. Ɛne sɛ monyina hɔ atɛn trenee mu na monyɛ pɛ ma nnyanka no. Na papa biara a mobɛyɔ no, esi pi sɛ, Allah nim no yie.

وَيَسْتَفْتُونَكَ فِي النِّسَاءِ ۖ قُلِ اللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِيهِنَّ وَمَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فِي الْكِتَابِ فِي يَتَامَى النِّسَاءِ اللَّاتِي لَا تُؤْتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُونَ أَنْ تَنْكِحُوهُنَّ وَالْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الْوِلْدَانِ وَأَنْ تَقُومُوا لِلْيَتَامَىٰ بِالْقِسْطِ ۚ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِهِ عَلِيمًا ﴿١٢٨﴾

129. Na sɛ ɔbaa bi suro sɛ ne kunu yɛ no basabasa anaasɛ ɔto no so boɔ a, ɛnnyɛ bɔne mma wɔn sɛ wɔbɛsiesie wɔn ntɛm aka wɔn abɔ mu yie; na nsiesie yɛ ade-pa paa. Na nnipa kra akɔnnɔdeɛ twetwe wɔn kɔ anibereberɛɛ ho. Na sɛ moyɛ papa na moyɛ ateneneefoɔ a, ɛnneɛ esi pi sɛ, Allah ani tua deɛ moyɛ nyinaa na Ɔbɛbɔ mo ho amanneɛ.

وَإِنِ امْرَأَةٌ خَافَتْ مِنْ بَعْلِهَا نُشُوزًا أَوْ إِعْرَاضًا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا أَنْ يُصْلِحَا بَيْنَهُمَا صُلْحًا ۚ وَالصُّلْحُ خَيْرٌ ۗ وَأُحْضِرَتِ الْأَنْفُسُ الشُّحَّ ۚ وَإِنْ تُحْسِنُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٢٩﴾

130. Na monntumi nnyɛ pɛpɛɛpɛ a ɛwie pɛyɔ wɔ yerenom ntɛm, mo tirimupɔ pa *nyinaa* akyi. Enti mma monnane mo ho nyinaa mma baako, mma nea ɔka ho no monnyae no nsi hɔ te sɛ adeɛ a wɔato atwene a wɔnnhwɛ no. Na sɛ mosakra *nokorɛ mu* na mo bɔ bra tenenee deɛ a, ɛnneɛ, ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

وَلَنْ تَسْتَطِيعُوا أَنْ تَعْدِلُوا بَيْنَ النِّسَاءِ وَلَوْ حَرَصْتُمْ ۖ فَلَا تَمِيلُوا كُلَّ الْمَيْلِ فَتَذَرُوهَا كَالْمُعَلَّقَةِ ۚ وَإِنْ تُصْلِحُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿١٣٠﴾

131. Na sɛ wɔn mu tete a, Allah bɛfiri dodoɔ a Ɔwɔ no mu ama wɔn mmienuu ade wɔn ho. Na Allah yɛ Ɔkyɛso, Nyansafoɔ.

وَإِنْ يَتَفَرَّقَا يُغْنِ اللَّهُ كُلًّا مِنْ سَعَتِهِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ وَاسِعًا حَكِيمًا ﴿١٣١﴾

132. Na Allah na biribiara a ɛwɔ soro ahorɔɔ no mu ne biribiara a ɛwɔ asaase no mu yɛ Ne dea. Na esi pi sɛ, Yɛahyɛ nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn Nwoma no dii mo anim kan no, ɛne mo nso sɛ, monsuro Allah. Nanso sɛ motia a, ɛnneɛ *monkae sɛ* Allah na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu ne deɛ ɛwɔ asaase no mu yɛ Ne dea, na Allah deɛ Ɔde Ne ho a Ɔnnhia obiara mmoa, na Ɔfata ayɛyie.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ وَصَّيْنَا الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَإِيَّاكُمْ أَنِ اتَّقُوا اللَّهَ ۚ وَإِنْ تَكْفُرُوا فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدًا ﴿١٣٢﴾

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ﴿١٣٣﴾

**133.** Na Allah na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔ no mu ne deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa yɛ Ne dea, na Allah som bo sɛ Ɔhwɛsofoɔ.

اِنْ يَّشَاْ يُذْهِبْكُمْ اَيُّهَا النَّاسُ وَيَاْتِ بِاٰخَرِيْنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلٰى ذٰلِكَ قَدِيْرًا ﴿١٣٤﴾

**134.** Sɛ Ɔpɛ a, Ɔbɛyi mo afiri hɔ akɔ, O nnipa, na Ɔde afoforɔ bi aba *abɛhyɛ mo anan mu*; na Allah wɔ saa adeɛ yi *yɛ* so tumi.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ ثَوَابَ الدُّنْيَا فَعِنْدَ اللّٰهِ ثَوَابُ الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ سَمِيْعًا بَصِيْرًا ﴿١٣٥﴾ ع

**135.** Obiara a ɔpɛ ewiase yi mu akatua no, ɛnneɛ *ɔnkae nhunu sɛ,* Allah nkyɛn na ewiase yi mu akatua wɔ ɛne nkwa a edi soɔ no *deɛ no*; na Allah te biribiara, na Ɔhunu biribiara.

R. 20.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُوْنُوْا قَوّٰمِيْنَ بِالْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلّٰهِ وَلَوْ عَلٰٓى اَنْفُسِكُمْ اَوِ الْوَالِدَيْنِ وَالْاَقْرَبِيْنَ ۚ اِنْ يَّكُنْ غَنِيًّا اَوْ فَقِيْرًا فَاللّٰهُ اَوْلٰى بِهِمَا ۫ فَلَا تَتَّبِعُوا الْهَوٰٓى اَنْ تَعْدِلُوْا ۚ وَاِنْ تَلْوٗٓا اَوْ تُعْرِضُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ﴿١٣٦﴾

**136.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyina hɔ pintinn ma atɛmmuo mu nokorɛdie, *na monyɛ nokorɛ* adansefoɔ Allah nti, sɛ mpo etia mo ankasa anaasɛ *etia* awofoɔ ne abusuafoɔ mpo a. Sɛ ɔyɛ ɔdefoɔ anaasɛ ɔyɛ ohiani, Allah susu wɔn mmienuu ho *kyɛn mo*. Enti mma mo nni honam akɔnnɔ akyi sɛdeɛ ɛbɛyɛ na *mo bɛtumi* adi nokorɛ pɛpɛɛpɛ. Na sɛ mode *nokorɛ* sie anaasɛ mo kwati *no* a, ɛnneɛ *monkae sɛ* Allah ani tua deɛ moyɛ nyinaa na, Ɔbɛbɔ *mo* ɛho amanneɛ.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَالْكِتٰبِ الَّذِيْ نَزَّلَ عَلٰى رَسُوْلِهٖ وَالْكِتٰبِ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ مِنْ قَبْلُ ؕ وَمَنْ يَّكْفُرْ بِاللّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَكُتُبِهٖ وَرُسُلِهٖ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًا بَعِيْدًا ﴿١٣٧﴾

**137.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Monye Allah ni ne Ne Somafoɔ no, ɛne Nwoma no a Wayi ama Ne Somafoɔ no, ɛne Nwoma no a Ɔyi dii *n'anim* kan no. Na obiara a ɔbɛtia Allah, ne Ne soro-abɔfoɔ, ne Ne Nwoma ahorɔ, ne N'Asomafoɔ, ne Ɛda a edi Akyire no, ampa ara sɛ wayera kɔ akyiri-kyiri paa.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا ثُمَّ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا ثُمَّ ازْدَادُوْا كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ اللّٰهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ سَبِيْلًا ﴿١٣٨﴾

**138.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔgye di, na afei wɔbɛyɛ atiafoɔ, na *bio* wɔgye di, na afei *wɔsan* bɛyɛ atiafoɔ no, *na* afei wɔnya ntomu wɔ ntiaeɛ mu no, Allah mfa wɔn bɔne nkyɛ wɔn da, nanso Ɔnkyerɛ wɔn kwan mfa kwan pa no so.

بَشِّرِ الْمُنٰفِقِيْنَ بِاَنَّ لَهُمْ عَذَابًا اَلِيْمَا ۙ ﴿١٣٩﴾

**139.** Fa nsɛm yi hyɛ nyaatwomfoɔ no nkuran sɛ, asotwe yaaya da hɔ ma wɔn,

الَّذِيْنَ يَتَّخِذُوْنَ الْكٰفِرِيْنَ اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ؕ اَيَبْتَغُوْنَ عِنْدَهُمُ الْعِزَّةَ فَاِنَّ الْعِزَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ؕ ﴿١٤٠﴾

**140.** Nkurɔfoɔ no a wɔfa atiafoɔ no nnamfoɔ kwati agyidifoɔ no mmom no; Ana wɔrehwehwɛ animuonyam wɔ wɔn nsam? Ɛnneɛ *ma wɔnkae* sɛ, animuonyam nyinaa wɔ Allah.

**141. Na Wayi no adi dada akyerɛ mo wɔ Nwoma no mu sɛ, sɛ mote sɛ ebinom repo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no na wɔresi no atwetwe a, ma monntena wɔnom mu kɔpem sɛ wɔbɛka asɛm foforɔ a ɛnnyɛ kane deɛ no; *sɛ amma saa a na* moayɛ te sɛ wɔnom ara pɛ. Esi pi sɛ, Allah bɛboaboa nyaatwomfoɔ no ne atiafoɔ no ano wɔ Egya mu, wɔnom nyinaa;**

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِي الْكِتٰبِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوْا مَعَهُمْ حَتّٰى يَخُوْضُوْا فِيْ حَدِيْثٍ غَيْرِهٖٓ إِنَّكُمْ إِذًا مِّثْلُهُمْ إِنَّ اللّٰهَ جَامِعُ الْمُنٰفِقِيْنَ وَالْكٰفِرِيْنَ فِيْ جَهَنَّمَ جَمِيْعًا ﴿١٤١﴾

**142. Nkurɔfoɔ no a wɔtwen *tie tie nsɛm a* ɛfa mo ho no. Sɛ monya nkunimdie firi Allah hɔ a, wɔka sɛ, 'Ana na yɛnnka mo ho?' Na sɛ atiafoɔ no nya kyɛfa bi a, wɔka sɛ, 'So yɛannyɛ mo yie ammɔ mo ho ban amfiri agyidifoɔ no ho?' Allah bɛbu mo ntɛm atɛn Owusɔre Da no; na Allah mma atiafoɔ no kwan biara *mma wɔnni* agyidifoɔ no so.**

الَّذِيْنَ يَتَرَبَّصُوْنَ بِكُمْ فَإِنْ كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ اللّٰهِ قَالُوْٓا أَلَمْ نَكُنْ مَّعَكُمْ وَإِنْ كَانَ لِلْكٰفِرِيْنَ نَصِيْبٌ قَالُوْٓا أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُمْ مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ فَاللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَلَنْ يَّجْعَلَ اللّٰهُ لِلْكٰفِرِيْنَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ سَبِيْلًا ﴿١٤٢﴾

**R. 21.**

**143. Nyaatwomfoɔ no hwehwɛ sɛ wɔbɛdaadaa Allah, na Ɔbɛma wɔadaadaa wɔn. Na sɛ wɔsɔre gyina hɔ sɛ wɔreyɔ Asɔre a, wɔgyina hɔ akwadworɔ so, *ne* sɛdeɛ nnipa bɛhunu wɔn nti, na wɔnnkaekae Allah gyesɛ ketewaa bi,**

إِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ يُخٰدِعُوْنَ اللّٰهَ وَهُوَ خَادِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوْٓا إِلَى الصَّلٰوةِ قَامُوْا كُسَالٰى يُرَآءُوْنَ النَّاسَ وَلَا يَذْكُرُوْنَ اللّٰهَ إِلَّا قَلِيْلًا ﴿١٤٣﴾

**144. Wɔhinhim wɔ *wei ne* ɛno ntɛm, wɔnom a *wɔnnka* weinom ho, wɔnom a *wɔnka* nohoaafoɔ no ho nso. Na obi a Allah ama no ɔsɛɛɛ ho kwan no deɛ, wonnya kwan biara mma no.**

مُّذَبْذَبِيْنَ بَيْنَ ذٰلِكَ لَآ إِلٰى هٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلٰى هٰٓؤُلَآءِ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ سَبِيْلًا ﴿١٤٤﴾

**145. O mo a moagye adie! mma monfa atiafoɔ no nnamfoɔ, mpene wɔn nkyɛn agyidifoɔ no. Ana mopɛ sɛ moma Allah adansedie a ɛda adie *na* etia mo ankasa?**

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوا الْكٰفِرِيْنَ أَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ أَتُرِيْدُوْنَ أَنْ تَجْعَلُوْا لِلّٰهِ عَلَيْكُمْ سُلْطٰنًا مُّبِيْنًا ﴿١٤٥﴾

**146. Nyaatwomfoɔ no deɛ, esi pi sɛ, Egya no amena no ase na wɔbɛkɔ; na wonnya ɔboafoɔ biara mma wɔn,**

إِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ فِي الدَّرْكِ الْأَسْفَلِ مِنَ النَّارِ وَلَنْ تَجِدَ لَهُمْ نَصِيْرًا ﴿١٤٦﴾

**147. Gyesɛ nkurɔfoɔ no a wɔnu wɔn ho, na wɔsakra, na wɔsɔ Allah mu dendenden, na wɔdi nokorɛ wɔ wɔn sotie a wɔyɛ ma Allah no mu. Weinom ka agyidifoɔ no ho. Na ɛnnkyɛ biara Allah bɛma agyidifoɔ no akatua a ɛso paa.**

إِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا وَأَصْلَحُوْا وَاعْتَصَمُوْا بِاللّٰهِ وَأَخْلَصُوْا دِيْنَهُمْ لِلّٰهِ فَأُولٰٓئِكَ مَعَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَسَوْفَ يُؤْتِ اللّٰهُ الْمُؤْمِنِيْنَ أَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١٤٧﴾

148. Adɛn nti na ɛsɛ sɛ Allah twe mo aso, sɛ moyɛ nnaasefoɔ na mogyedi ampa a? Na Allah deɛ, adeɛ sɔ N'ani, *na* Ɔnim adeɛ nyinaa.

مَا يَفْعَلُ اللّٰهُ بِعَذَابِكُمْ إِنْ شَكَرْتُمْ وَآمَنْتُمْ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ﴿١٤٨﴾

Nkyemu 6

149. Allah mpɛ kasa bɔne asɛnka wɔ badwa mu, gyesɛ nea wɔayɔ no bɔne bi. Ampa ara sɛ, Allah te biribiara, na Ɔnim adeɛ nyinaa nso.

لَا يُحِبُّ اللّٰهُ الْجَهْرَ بِالسُّوءِ مِنَ الْقَوْلِ إِلَّا مَنْ ظُلِمَ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ سَمِيعًا عَلِيمًا ﴿١٤٩﴾

150. Sɛ mode nneyɔeɛ-pa bi to dwa, anaasɛ mode sie a, anaasɛ mode bɔne bi kyɛ a, esi pi sɛ, Allah na Ɔpepa bɔne, na Ɔyɛ Ɔtumfoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.

إِنْ تُبْدُوا خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُوا عَنْ سُوءٍ فَإِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ﴿١٥٠﴾

151. Ampa ara sɛ, wɔnom a wɔnnye Allah ne N'Asomafoɔ no nnie, na wɔhwehwɛ sɛ wɔde mpaepaemu to Allah ne N'Asomafoɔ ntɛm, na wɔka sɛ, 'Yɛgye binom di na yɛtia binom,' na wɔpɛ sɛ wɔnya kwan bi fa so wɔ wei ntɛm no;

إِنَّ الَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِاللّٰهِ وَرُسُلِهِ وَيُرِيدُونَ أَنْ يُفَرِّقُوا بَيْنَ اللّٰهِ وَرُسُلِهِ وَيَقُولُونَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَنَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَيُرِيدُونَ أَنْ يَتَّخِذُوا بَيْنَ ذٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١٥١﴾

152. Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ kann no, na Yɛasiesie animguaseɛ asotwe ama atiafoɔ no.

أُولٰئِكَ هُمُ الْكٰفِرُونَ حَقًّا ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِينَ عَذَابًا مُهِينًا ﴿١٥٢﴾

153. Na nkurɔfoɔ no a wɔagye Allah ne N'Asomafoɔ *nyinaa* adie, na wɔmmfa nsonsonoeɛ nto wɔn mu biara ntɛm no *deɛ*, weinom ne nkurɔfoɔ no a ɛnnkyɛ biara Ɔde wɔn akatua bɛma wɔn no. Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

وَالَّذِينَ آمَنُوا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهِ وَلَمْ يُفَرِّقُوا بَيْنَ أَحَدٍ مِنْهُمْ أُولٰئِكَ سَوْفَ يُؤْتِيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿١٥٣﴾

R. 22.

154. Nwoma no Nkurɔfoɔ no bisa wo sɛ, ma Nwoma mfiri soro mmɛtɔ wɔn so. Wɔbisaa Mose adeɛ a ɛso kyɛn wei sei mpo; wɔkaa sɛ, 'kyerɛ yɛn ma yɛnhunu Allah pefee.' Afei ɔsɛeɛ asotwe bɛfaa wɔnom ɛnam wɔn amumuyɔ nti. Ɛno akyi, wɔfaa nantwie ba no *som no* wɔ aberɛ a Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi aba wɔn hɔ no akyi. Nanso ɛno *mpo* Yɛde kyɛɛɛ. Na Yɛmaa Mose nsɛnkyerɛmu a ɛda adi a tumi wɔ mu.

يَسْأَلُكَ أَهْلُ الْكِتٰبِ أَنْ تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ كِتٰبًا مِنَ السَّمَاءِ ۚ فَقَدْ سَأَلُوا مُوسٰى أَكْبَرَ مِنْ ذٰلِكَ فَقَالُوا أَرِنَا اللّٰهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْهُمُ الصّٰعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ اتَّخَذُوا الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنٰتُ فَعَفَوْنَا عَنْ ذٰلِكَ ۚ وَآتَيْنَا مُوسٰى سُلْطٰنًا مُبِينًا ﴿١٥٤﴾

155. Na Yɛmaa Bepɔ no so boroo wɔn so wɔ berɛ a Yɛne wɔn rehyɛhyɛ apam *bi*, na Yɛka kyerɛɛ wɔn sɛ, 'Monwura aponwa no mu wɔ ahobraseɛ mu,' na Yɛsee wɔn sɛ, 'Mma monnyɛ mra-tofoɔ wɔ *nsɛm a ɛfa* Sabat no ho,' Na Yɛgyee apam a emu yɛ den firii wɔn hɔ.

وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ الطُّورَ بِمِيثَاقِهِمْ وَقُلْنَا لَهُمُ ادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَقُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوا فِي السَّبْتِ وَأَخَذْنَا مِنْهُمْ مِيثَاقًا غَلِيظًا ﴿١٥٥﴾

156. Afei, ɛnam bu a wɔbu wɔn apam so, ne tia a wɔtia Allah Nsɛnkyerɛnneɛ no, ne pɛ a wɔpɛ sɛ wɔkumkum Adiyifoɔ no wɔ aberɛ a wɔnnyina nokorɛ so, ɛne wɔnom asɛm a wɔka sɛ 'Nnuraho kata y'akoma ho,' - dabi, mmom nsɔano na Allah de asɔ ano - ɛno nti wɔnnye nni gyesɛ ketewaa bi -

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِّيْثَاقَهُمْ وَكُفْرِهِمْ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَقَتْلِهِمُ الْاَنْۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَّقَوْلِهِمْ قُلُوْبُنَا غُلْفٌ ؕ بَلْ طَبَعَ اللّٰهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوْنَ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿١٥٦﴾

157. *Saa ara nso* na ɛnam wɔn ntiaeɛ a wɔtia nti, ne ntwatosoɔ kɛseɛ a wɔka to Maria so nti,

وَّبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلٰى مَرْيَمَ بُهْتَانًا عَظِيْمًا ﴿١٥٧﴾

*158. Ne wɔnom asɛm a *wɔkaa sɛ,* 'Yɛakum Mɛsia no, Yesu, Maria ba no, Allah Somafoɔ no;' wɔ aberɛ a wɔannkum no *kwan biara so,* nanso wɔammɔ no asɛnnua mu annkum no, mmom wɔmaa no sɛɛ *obi a wɔabɔ no asɛnnua mu akum no* maa wɔn; na nkurɔfoɔ no a wɔbɔ wɔn ho abira wɔ *asɛm yi* ho no, esi pi sɛ, wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa wɔ ho; wɔnni nimdeɛ a emu da hɔ wɔ ho, mmom nsusuiɛ nkoaa na wɔdi akyire; na wɔannkum no pefee;

وَّقَوْلِهِمْ اِنَّا قَتَلْنَا الْمَسِيْحَ عِيْسَى ابْنَ مَرْيَمَ رَسُوْلَ اللّٰهِ ۚ وَمَا قَتَلُوْهُ وَمَا صَلَبُوْهُ وَلٰكِنْ شُبِّهَ لَهُمْ ؕ وَاِنَّ الَّذِيْنَ اخْتَلَفُوْا فِيْهِ لَفِيْ شَكٍّ مِّنْهُ ؕ مَا لَهُمْ بِهٖ مِنْ عِلْمٍ اِلَّا اتِّبَاعَ الظَّنِّ ۚ وَمَا قَتَلُوْهُ يَقِيْنًا ﴿١٥٨﴾

159. Mmom, Allah maa no so kɔɔ Ne nkyɛn. Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

بَلْ رَّفَعَهُ اللّٰهُ اِلَيْهِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ﴿١٥٩﴾

*160. Na obiara nni hɔ a ɔfiri Nwoma no Nkurɔfoɔ no mu gyesɛ ɔgye *asɛm* no di ansaana wawu; na Owu-sɔre Da no, ɔno (Yesu) bɛdi adansɛɛ atia wɔn-

وَاِنْ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ اِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ بِهٖ قَبْلَ مَوْتِهٖ ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ يَكُوْنُ عَلَيْهِمْ شَهِيْدًا ﴿١٦٠﴾

161. Ɛnam nkurɔfoɔ a wɔyɛ Yudafoɔ no amumuyɔ nti, Yɛbraa wɔn nnoɔma binom a ɛho teɛ a na anka wɔama wɔn ho kwan no. Bio, ɛnam si a wɔsii nnipa pii kwan firii Allah kwan ho nti.

فَبِظُلْمٍ مِّنَ الَّذِيْنَ هَادُوْا حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ طَيِّبٰتٍ اُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ كَثِيْرًا ﴿١٦١﴾

162. Na afei efiri nsiho a wɔgyeɛ wɔ aberɛ a wɔabra wɔn, ɛne sɛ wɔdi nnipa ahonyadeɛ wɔ kwan bɔne so nti; Na Yɛasiesie ama wɔn mu atiafoɔ no, asotwe a ɛyɛ ya.

وَّاَخْذِهِمُ الرِّبٰوا وَقَدْ نُهُوْا عَنْهُ وَاَكْلِهِمْ اَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ ؕ وَاَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ مِنْهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿١٦٢﴾

163. Mmom wɔn mu nkurɔfoɔ no a wɔn ase atim wɔ nimdeɛ no mu ne agyidifoɔ no gye deɛ wɔasane ama wo no di, ne deɛ wɔsane dii w'anim kan no, ne wɔnom a wɔyɔ

لٰكِنِ الرّٰسِخُوْنَ فِى الْعِلْمِ مِنْهُمْ وَالْمُؤْمِنُوْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمَآ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ وَالْمُقِيْمِيْنَ

*158 ne 160 *NKYERƐMU: Hwɛ nwoma yi akyi nkyerɛmu a ɛfa nsɛm yi ho.*

الصَّلٰوةَ وَالْمُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَالْمُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَ الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ اُولٰٓئِكَ سَنُؤْتِيْهِمْ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿۱۶۳﴾

ع ۲۲/۲

**Asɔre yie, na wɔtua Zakaat no, ne nkurɔfoɔ no a wɔgye Allah die, ne Ɛda a edi Akyire no. Weinom na esi pi sɛ, Yɛbɛma wɔn akatua a ɛso.**

**R. 23.**

اِنَّاۤ اَوْحَيْنَاۤ اِلَيْكَ كَمَاۤ اَوْحَيْنَاۤ اِلٰى نُوْحٍ وَّ النَّبِيّٖنَ مِنْۢ بَعْدِهٖ ۚ وَ اَوْحَيْنَاۤ اِلٰۤى اِبْرٰهِيْمَ وَ اِسْمٰعِيْلَ وَ اِسْحٰقَ وَ يَعْقُوْبَ وَ الْاَسْبَاطِ وَ عِيْسٰى وَ اَيُّوْبَ وَ يُوْنُسَ وَ هٰرُوْنَ وَ سُلَيْمٰنَ ۚ وَ اٰتَيْنَا دَاوٗدَ زَبُوْرًا ﴿۱۶۴﴾

**164. Ampa ara sɛ, Yɛayi adiyisɛm ama wo, sɛdeɛ Yɛyii adiyisɛm maa Noa ne Nkɔmkyɛfoɔ no a wɔdii n'akyi, na Yɛyii adiyisɛm maa Abraham, ne Ismael, ne Isaak, ne Yakub, ne *ne* mma, ɛne Yesu, ne Hiob, ne Yona, ne Aaron, ne Solomon, na Yɛmaa Dawid Zabuur*.**

وَ رُسُلًا قَدْ قَصَصْنٰهُمْ عَلَيْكَ مِنْ قَبْلُ وَ رُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ ؕ وَ كَلَّمَ اللّٰهُ مُوْسٰى تَكْلِيْمًا ﴿۱۶۵﴾

**165. Na *Yɛsomaa* Nkɔmhyɛfoɔ binom a Yɛadi kan aka wɔn ho nsɛm akyerɛ wo, ne Nkɔmkyɛfoɔ binom nso a Yɛnnkaa wɔn ho nsɛm nkyerɛɛ wo - Na Allah sii so kasa kyerɛɛ Mose -**

رُسُلًا مُّبَشِّرِيْنَ وَ مُنْذِرِيْنَ لِئَلَّا يَكُوْنَ لِلنَّاسِ عَلَى اللّٰهِ حُجَّةٌۢ بَعْدَ الرُّسُلِ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ﴿۱۶۶﴾

**166. Asomafoɔ a wɔyɛ nsɛmmɔdɛbɔfoɔ ne akɔkɔbɔfoɔ, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na nnipa annya asɛmpɔ bi annka *annyi wɔn ho ano* anntia Allah, Asomafoɔ no *mmaeɛ* akyi. Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.**

لٰكِنِ اللّٰهُ يَشْهَدُ بِمَاۤ اَنْزَلَ اِلَيْكَ اَنْزَلَهٗ بِعِلْمِهٖ ۚ وَ الْمَلٰٓئِكَةُ يَشْهَدُوْنَ ؕ وَ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا ﴿۱۶۷﴾

**167. Nanso Allah nam yikyerɛ a Wasane ama woɔ yi so gye adanseɛ sɛ, Wasane yikyerɛ no ama wo a Ɔde Ne nimdeɛ *ahyɛ mu ma*; na soro-abɔfoɔ nso gye ho adanseɛ; na Allah som bo sɛ Ɔdansefoɔ.**

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ صَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ قَدْ ضَلُّوْا ضَلٰلًۢا بَعِيْدًا ﴿۱۶۸﴾

**168. Esi pi sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔatia na wɔsi *binom* kwan firi Allah kwan ho no ayera kɔ akyiri-kyiri.**

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ ظَلَمُوْا لَمْ يَكُنِ اللّٰهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَ لَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيْقًا ﴿۱۶۹﴾

**169. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔatia na wɔyɔ amumuyɔ no, Allah mfa wɔn bɔne nnkyɛ wɔn koraa, nanso Ɔnnkyerɛ wɔn kwan-pa.**

اِلَّا طَرِيْقَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ؕ وَ كَانَ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرًا ﴿۱۷۰﴾

**170. Gyesɛ Ogya-amane-hunu kwan no, ɛhɔ na wɔbɛtena mmerɛ-santene mu. Na wei yɛ adeɛ a ɛyɛ merɛ ma Allah.**

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ الرَّسُوْلُ بِالْحَقِّ مِنْ رَّبِّكُمْ فَاٰمِنُوْا خَيْرًا لَّكُمْ ؕ وَ اِنْ تَكْفُرُوْا فَاِنَّ لِلّٰهِ مَا فِي

**171. O adasamma, Ɔsomafoɔ no aba mo mu, ɔde Nokorɛ no a efiri mo Awurade hɔ; enti monye ni, ɛbɛyɛ ama mo. Nanso sɛ moannye anni a,**

*164 NKYERƐMU: Zabuur *gyina hɔ ma Dawid Anwensɛmtoɔ*

السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿۱۷۱﴾

*monhunu sɛ,* esi pi sɛ, Allah na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu ne asaase no mu nyinaa yɛ Ne dea. Na Allah yɛ Nimdeɛfoɔ, Nyansafoɔ.

يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لَا تَغْلُوْا فِيْ دِيْنِكُمْ وَلَا تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ اِلَّا الْحَقَّ ؕ اِنَّمَا الْمَسِيْحُ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ رَسُوْلُ اللّٰهِ وَكَلِمَتُهٗ ۚ اَلْقٰهَاۤ اِلٰى مَرْيَمَ وَرُوْحٌ مِّنْهُ ۫ فَاٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَ رُسُلِهٖ ۚ وَ لَا تَقُوْلُوْا ثَلٰثَةٌ ؕ اِنْتَهُوْا خَيْرًا لَّكُمْ ؕ اِنَّمَا اللّٰهُ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ؕ سُبْحٰنَهٗۤ اَنْ يَّكُوْنَ لَهٗ وَلَدٌ ۘ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ﴿۱۷۲﴾

172. O Nwoma no Nkurɔfoɔ, mma monntra ahyeɛ ahorɔɔ a ɛwɔ mo som mu, na mma monnka biribiara mfa Allah ho gyesɛ deɛ ɛyɛ nokorɛ no. Ampa ara sɛ, Mɛsia no, Yesu, Maria ba no, na ɔyɛ Allah Somafoɔ kɛkɛ ne N'asɛm *a ahyɛ ma* a Ɔsoma kɔmaa Maria, ne ahummɔborɔ honhom a efiri Ne hɔ. Enti monye Allah ni ne N'Asomafoɔ, na mma monnka sɛ, '*Wɔyɛ* mmiɛnsa'. Monnyae saa ka, *ɛbɛyɛ* papa ama mo. Nokorɛ ne sɛ, Allah nkoaa ne Onyankopɔn Baako no. Ɛtwe ne ho firi Ne Kronkronyɛ no ho kɔ akyiri-kyiri sɛ Ɔbɛnya ba. Ɔno na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu biara ne deɛ ɛwɔ asaase no mu biara yɛ Ne dea. Na Allah sombo sɛ Ɔhwɛsofoɔ.

R. 24.

لَنْ يَّسْتَنْكِفَ الْمَسِيْحُ اَنْ يَّكُوْنَ عَبْدًا لِّلّٰهِ وَلَا الْمَلٰٓئِكَةُ الْمُقَرَّبُوْنَ ؕ وَمَنْ يَّسْتَنْكِفْ عَنْ عِبَادَتِهٖ وَ يَسْتَكْبِرْ فَسَيَحْشُرُهُمْ اِلَيْهِ جَمِيْعًا ﴿۱۷۳﴾

173. Ampa ara sɛ, Mɛsia no, ɔmmfere ho sɛ ɔbɛyɛ Allah akoa, saa ara nso na soro-abɔfoɔ no a wɔbɛn *Onyankopɔn* no teɛ; na obiara a ɔfere sɛ ɔbɛsom No, na ɔyɛ ahomasoɔ no, Ɔbɛboaboa wɔnom nyinaa ano aba Ne nkyɛn.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَيُوَفِّيْهِمْ اُجُوْرَهُمْ وَيَزِيْدُهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ۚ وَ اَمَّا الَّذِيْنَ اسْتَنْكَفُوْا وَ اسْتَكْبَرُوْا فَيُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ وَّلَا يَجِدُوْنَ لَهُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيًّا وَّلَا نَصِيْرًا ﴿۱۷۴﴾

174. Ɛnneɛ, nkurɔfoɔ no a wɔgye diiɛ na wɔyɔɔ nnwuma pa no, Ɔbɛhyɛ wɔn akatua ma ama wɔn, na Ɔbɛma wɔn dodo aka ho afiri N'adom mu; mmom nkurɔfoɔ no a wɔferee *Ne som ho,* na wɔyɛɛ ahomasoɔ no deɛ, Ɔde asotwee yaaya bɛtwe wɔn aso. Na *wɔnntumi* nkwati Allah nnya yɔnkoɔ anaa boafoɔ mma wɔn ho.

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمْ بُرْهَانٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَاَنْزَلْنَاۤ اِلَيْكُمْ نُوْرًا مُّبِيْنًا ﴿۱۷۵﴾

175. O adasamma, adansedie a esi pi firi mo Awurade hɔ aba mo nkyɛn, na Yɛasane hann a ani da hɔ aba mo so.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَاعْتَصَمُوْا بِهٖ فَسَيُدْخِلُهُمْ فِيْ رَحْمَةٍ مِّنْهُ وَفَضْلٍ ۙ وَّ يَهْدِيْهِمْ اِلَيْهِ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ﴿۱۷۶﴾

176. Enti nkurɔfoɔ no a wɔagye Allah adi na wɔsɔ No mu dendenden no, esi pi sɛ, Ɔbɛgye wɔn wɔ Ne mmɔborɔhunu ne adom mu, na Ɔbɛkyerɛ wɔn kwan tenenee a ɛba Ɔno ankasa hɔ.

**177. Wɔhwehwɛ ahyɛdeɛ firi wo hɔ. Ka sɛ, 'Allah de N'ahyɛdeɛ a ɛfa 'kalaala' ho ma mo: Sɛ ɔbarima bi wu na ɔnni ɔba a, na ɔwɔ onua-baa a, ɛnneɛ *onua-baa no* bɛnya awugyadeɛ no fa; Na ɔno *barima no nso* na ɔbɛdi n'adeɛ sɛ *onua-baa no* nni ɔba a. Na sɛ nua-mmaa no yɛ mmienu a, ɛnneɛ wɔbɛnya abupɛn mmiɛnsa mu kyɛpɛn mmienu wɔ deɛ ɔgyaaeɛ no mu. Na sɛ *adedifoɔ no* yɛ anuanom a wɔyɛ mmarima ne mmaa a - ɛnneɛ ɔbarima *biara* bɛnya mmaa mmienu kyɛfa. Allah kyerɛkyerɛ *wei* mu ma mo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na monnyera, na Allah nim adeɛ nyinaa yie.**

يَسْتَفْتُونَكَ ۚ قُلِ اللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِي
الْكَلَالَةِ ۚ إِنِ امْرُؤٌ هَلَكَ لَيْسَ لَهُ
وَلَدٌ وَلَهُ أُخْتٌ فَلَهَا نِصْفُ مَا تَرَكَ ۚ
وَهُوَ يَرِثُهَا إِنْ لَمْ يَكُنْ لَهَا وَلَدٌ ۚ
فَإِنْ كَانَتَا اثْنَتَيْنِ فَلَهُمَا الثُّلُثَانِ
مِمَّا تَرَكَ ۚ وَإِنْ كَانُوا إِخْوَةً
رِجَالًا وَنِسَاءً فَلِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ
الْأُنْثَيَيْنِ ۗ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ أَنْ
تَضِلُّوا ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٧٧﴾

اٰياتها ١٢١ سُوْرَةُ الْمَآئِدَةِ مَدَنِيَّةٌ ٥ رکوعاتها ١٦

## AL-MAA'IDAH
*(Madina Yikyerɛ)*

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monhyɛ *mo* apam no ma. Wɔate nan-anan ntɔte-mmoa ho ama mo - gyesɛ deɛ wɔakenkan akyerɛ mo *sɛ ɛyɛ akyiwadeɛ no* - deɛ ɛnnka ho ne aboa a wɔayɔ ɛha akum no aberɛ a mowɔ amantuo kronkron gyinabrɛ mu; ampa ara sɛ, deɛ Allah pɛ na Ɔyɛ ho ahyɛdeɛ.**

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَوْفُوْا بِالْعُقُوْدِ ؕ اُحِلَّتْ لَكُمْ بَهِيْمَةُ الْاَنْعَامِ اِلَّا مَا يُتْلٰى عَلَيْكُمْ غَيْرَ مُحِلِّى الصَّيْدِ وَاَنْتُمْ حُرُمٌ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ مَا يُرِيْدُ ②

**3. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monngu nnoɔma a Allah ayɛ no akronkronneɛ* no ho fi, na Bosome Kronkron no nso mma monngu ho fi, na saa ara na *afɔrebɔ mmoa* a wɔwɔ abɔwokɔnmu no, mma monngu ho fi; na nkurɔfoɔ no a wɔabɛsra Efie Kronkron no a wɔrehwehwɛ adom a efiri wɔn Awurade hɔ ne N'anigyeɛ no nso, *mma monnsanka wɔn*. Na sɛ moworɔ amantuo ahyɛdeɛ ntaadeɛ no gu hɔ, *na motera ɛhyeɛ kronkron no* a, ɛnneɛ motumi yɔ ɛha. Na mma momma nnipa binom tan a wɔde tan mo, sɛ wɔsi mo Asɔredan Kronkron no ho kwan no, nntwetwe mo mma monnyɔ amumuyɔ. Na momoaboa mo ho mo ho wɔ teneneeyɔ ne ahoteɛyɔ mu; Na mma mommoaboa mo ho wɔ bɔneyɔ ne amumuyɔ mu. Na monsuro Allah; ampa ara sɛ, Allah yɛ den wɔ asotwe mu.**

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُحِلُّوْا شَعَآئِرَ اللّٰهِ وَلَا الشَّهْرَ الْحَرَامَ وَلَا الْهَدْيَ وَلَا الْقَلَآئِدَ وَلَاۤ آٰمِّيْنَ الْبَيْتَ الْحَرَامَ يَبْتَغُوْنَ فَضْلًا مِّنْ رَّبِّهِمْ وَرِضْوَانًا ؕ وَاِذَا حَلَلْتُمْ فَاصْطَادُوْا ؕ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَاٰنُ قَوْمٍ اَنْ صَدُّوْكُمْ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ اَنْ تَعْتَدُوْا ۘ وَتَعَاوَنُوْا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوٰى ۖ وَلَا تَعَاوَنُوْا عَلَى الْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ ۖ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ③

**4. Wɔabra mo *aboa* funu, ne mmogya, ne prako nam; ne *aboa a* wɔabɔ ade foforɔ din akwati Allah *akum no;* ne deɛ wɔabu ne kɔn mu; ne deɛ wɔaboro no akum no; ne deɛ wɔagyae ne mu *da* atwa ne mene akum no; *na deɛ wɔabra mo bio nso* ne deɛ wɔakum no afɔreɛ-bukyia so. Sɛ mode agyan bɛbisa mo tiri mmusuo nso *wɔabra mo.* Wei yɛ asobrakyeɛ *nneyɔeɛ* ma mo. Ɛnnɛ da yi na atiafoɔ no abam abu afiri *ho* sɛ *wɔbɛha* mo som no. Enti mma monnsuro wɔn, na monsuro Me. Ɛnnɛ da yi na Mama mo som no awie pɛ-yɔ ama mo, na Mawie M'adom no ma-yɔ**

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ الْخِنْزِيْرِ وَمَاۤ اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ بِهٖ وَالْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوْذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ وَالنَّطِيْحَةُ وَمَاۤ اَكَلَ السَّبُعُ اِلَّا مَا ذَكَّيْتُمْ ۗ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَاَنْ تَسْتَقْسِمُوْا بِالْاَزْلَامِ ؕ ذٰلِكُمْ فِسْقٌ ؕ اَلْيَوْمَ يَئِسَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ دِيْنِكُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِ ؕ اَلْيَوْمَ اَكْمَلْتُ لَكُمْ دِيْنَكُمْ وَاَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ

---

**3 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi*

نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلَامَ دِينًا ۚ فَمَنِ اضْطُرَّ فِي مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ لِإِثْمٍ ۙ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٤﴾

wɔ mo so. Na Mayi Islam *asi hɔ* ama mo sɛ ɛsom. Mmom obi a ɛkɔm bɛhyɛ no, na ɛnnyɛ no anidaho sɛ ɔbɛtɔ akɔ bɔne ho no, ɛnneɛ, esi pi sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا أُحِلَّ لَهُمْ ۖ قُلْ أُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ ۙ وَمَا عَلَّمْتُمْ مِنَ الْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ اللَّهُ ۖ فَكُلُوا مِمَّا أَمْسَكْنَ عَلَيْكُمْ وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهِ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٥﴾

5. Wɔbisa wo adeɛ a wɔate ho ama wɔn. Ka sɛ, 'Nnepa nyinaa wɔate ho ama mo; ɛne deɛ mode akyerɛ ahayɔ-mmoa ne ntu-mmoa *sɛ wɔnkyere ma mo,* a moahyɛda atete *wɔn* ama ahayɔ na moakyerɛkyerɛ wɔn adeɛ a Allah akyerɛkyerɛ mo. Enti moni deɛ wɔkyere ma mo no bi, na momɔ Allah din ngu so. Na monsuro Allah. Ampa ara sɛ, Allah ho yɛ hare wɔ nkontabuo ho.'

الْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ ۖ وَطَعَامُ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ حِلٌّ لَكُمْ وَطَعَامُكُمْ حِلٌّ لَهُمْ ۖ وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ الْمُؤْمِنَاتِ وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِنْ قَبْلِكُمْ إِذَا آتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَافِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِي أَخْدَانٍ ۗ وَمَنْ يَكْفُرْ بِالْإِيمَانِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦﴾ ع

6. Ɛnnɛ da yi, wɔate nnepa nyinaa ho ama mo. Na Nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn Nwoma no aduane ho te ma mo, na mo aduane *nso* ho te ma wɔn. Na ahoteefoɔ mmaa no a wɔgye die *ho te ma mo,* ne ahoteefoɔ mmaa no a wɔfiri Nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn Nwoma no dii mo anim kan no mu, wɔ aberɛ a mobɛma wɔn tiri-adeɛ, ahyehyɛ awareɛ a edi mu a ɛnnyɛ adwamammɔ, na mma mommfa *wɔn* nsumaeɛ mu adɔfoɔ. Na obiara a ɔbɛpo gyidie no, esi pi sɛ n'adwuma ayɛ kwa, na Daankwamma no ɔbɛka wɔn a wɔahwere adeɛ no ho.

R. 2.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قُمْتُمْ إِلَى الصَّلَاةِ فَاغْسِلُوا وُجُوهَكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ إِلَى الْمَرَافِقِ وَامْسَحُوا بِرُءُوسِكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ إِلَى الْكَعْبَيْنِ ۚ وَإِنْ كُنْتُمْ جُنُبًا فَاطَّهَّرُوا ۚ وَإِنْ كُنْتُمْ مَرْضَىٰ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَاءَ أَحَدٌ مِنْكُمْ مِنَ الْغَائِطِ أَوْ لَمَسْتُمُ النِّسَاءَ فَلَمْ تَجِدُوا مَاءً فَتَيَمَّمُوا صَعِيدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوا بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ

7. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ mogyina hɔ sɛ morekɔyɔ Asɔre a, monhohoro mo anim, ɛne mo nsa nkɔpem *mo* abatwerɛ, na monfa mo nsa *a afɔ* mfa mo tiri mu, na *monhohoro* mo nan-ase nkɔpem *mo* ananpɔ so. Na sɛ mo ho agu fi a monfa *adwareɛ* nte mo ho. Na sɛ moyare, anaasɛ *mowɔ* akwantuo mu, *na sɛ mo ho agu fi a* anaasɛ mo mu baako bi firi agyanan-bea so ba, anaasɛ mode mo ho aka mmaa no, na sɛ monnya nsuo a, ɛnneɛ monfa mo ho nka mfuturo a ɛho teɛ na monfa nsra mo anim ne mo nsa ho.

مِّنْهُ ۚ مَا يُرِيْدُ اللّٰهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُمْ مِّنْ حَرَجٍ وَّلٰكِنْ يُّرِيْدُ لِيُطَهِّرَكُمْ وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿۷﴾

Allah nnhwehwɛ sɛ Ɔde mo bɛkɔ ahokyerɛ mu, mmom Ɔpɛ sɛ Ɔte mo ho na Ɔwie N'adom ma-yɔ wɔ mo so sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛyɛ nnaasefoɔ.

وَاذْكُرُوْا نِعْمَةَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَمِيْثَاقَهُ الَّذِيْ وَاثَقَكُمْ بِهٖٓ ۙ اِذْ قُلْتُمْ سَمِعْنَا وَاَطَعْنَا ۫ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۭ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿۸﴾

8. Na monkae Allah adom a ɛwɔ mo soɔ ne N'apam a Ɔne mo atintim no, wɔ berɛ a mokaa sɛ, 'Yɛate na yɛayɛ sotie.' Na monsuro Allah. Ampa ara sɛ, Allah nim deɛ ɛwɔ akoma *ne adwene* mu nyinaa yie.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُوْنُوْا قَوّٰمِيْنَ لِلّٰهِ شُهَدَاۗءَ بِالْقِسْطِ ۡ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَاٰنُ قَوْمٍ عَلٰٓي اَلَّا تَعْدِلُوْا ۭ اِعْدِلُوْا ۣ هُوَ اَقْرَبُ لِلتَّقْوٰى ۡ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۭ اِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿۹﴾

9. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyina hɔ pintinn ma Allah, *na* moni adanseɛ tenenee mu; na momma nnipa binom tan nntwetwe mo mma monnyɔ adeɛ a ɛnnyɛ pɛpɛɛpɛyɔ. Monyɛ pɛ *mmerɛ nyinaa.* Ɛno na ɛbɛn teneneeyɔ. Na monsuro Allah. Ampa ara sɛ, Allah nim deɛ moyɔ na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.

وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۙ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿۱۰﴾

10. Allah ahyɛ nkurɔfoɔ no a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no bɔ sɛ wɔbɛnya bɔnefakyɛ ne akatua a ɛso.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰۗىِٕكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿۱۱﴾

11. Na nkurɔfoɔ no a wɔatia na wɔbɔ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ torɔ no, *na wɔpo no,* wɔnom ne Egya no nkurɔfoɔ.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اذْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ هَمَّ قَوْمٌ اَنْ يَّبْسُطُوْٓا اِلَيْكُمْ اَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ اَيْدِيَهُمْ عَنْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۭ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿۱۲﴾ ع

12. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monkae Allah adom a ɛwɔ mo soɔ no, berɛ a nnipa bi yɛɛ *mo ho* adwene sɛ wɔbɛtene wɔn nsa wɔ mo so, nanso Ɔyii wɔn nsa firii mo so; na monsuro Allah. Na Allah so na ɛwɔ sɛ agyidifoɔ no twere.

R. 3.

وَلَقَدْ اَخَذَ اللّٰهُ مِيْثَاقَ بَنِيْٓ اِسْرَاۗءِيْلَ ۚ وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ اثْنَيْ عَشَرَ نَقِيْبًا ۭ وَقَالَ اللّٰهُ اِنِّىْ مَعَكُمْ ۭ لَىِٕنْ اَقَمْتُمُ الصَّلٰوةَ وَاٰتَيْتُمُ الزَّكٰوةَ وَاٰمَنْتُمْ بِرُسُلِيْ وَعَزَّرْتُمُوْهُمْ وَاَقْرَضْتُمُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا لَّاُكَفِّرَنَّ عَنْكُمْ سَيِّاٰتِكُمْ وَلَاُدْخِلَنَّكُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۚ فَمَنْ

13. Na esi pi sɛ, Allah gyee Israelmma no hɔ apam, na Yɛyii atemmufoɔ adikanfoɔ* dummienu firii wɔn mu. Na Allah kaa sɛ, 'Ampa ara sɛ Meka mo ho. Sɛ moma *mo* Asɔreyɔ di mu, na motua Zakaat no, na mogye M'Asomafoɔ no di na moboa wɔnom, na mobɔ Allah bosea papa a, *ɛnneɛ,* sɛ ɛteɛ biara, Mɛyi mo bɔne afiri mo so, na Mede mo awura Aturo no a nsutene pem aseɛ no mu. Nanso obiara a

**13 Nkyeremu: Ebia yɛnnya kasafua baako mmfa nnkyerɛ asem 'nakiib' ase. Etumi nso kyerɛ ɔtemmufoɔ anaa ɔsɛn a ɔkura tumi.*

ɔfiri mo mu, na ɔbɛtia, wei akyi no deɛ, esi pi sɛ, na wayera afiri kwan pa no so kɔ akyiri-kyiri.'

كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿١٣﴾

14. Ɛnam bu a wɔbu wɔn apam so nti Yɛadome wɔn, na Yɛapirim wɔnom akoma. Wɔdane-dane nsɛm no firi ne bea *pa* hɔ, na wɔnom werɛ afi *nsɛm a* wɔde tuu wɔn fo no mu fa *kɛseɛ no ara.* Na wonnyae wɔn hwammɔdie hunu da, gyesɛ wɔn mu kumaa bi. Enti fakyɛ wɔn, na nya wɔn ho abodwokyerɛ, Ampa ara sɛ Allah dɔ wɔnom a wɔyɔ papa.

فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَاقَهُمْ لَعَنَّاهُمْ وَجَعَلْنَا قُلُوبَهُمْ قَاسِيَةً ۖ يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِ ۙ وَنَسُوا حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا بِهِ ۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَائِنَةٍ مِّنْهُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۖ فَاعْفُ عَنْهُمْ وَاصْفَحْ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٤﴾

15. Na nkurɔfoɔ no a wɔka sɛ, 'Yɛyɛ Akristofoɔ no' *nso* Yɛgyee apam firii wɔn hɔ, nanso, wɔnom nso werɛ afi *nsɛm a* wɔde tuu wɔn fo no mu *kɛseɛ no ara.* Enti Yɛama ɔtan ne ekyire abɛda wɔn ntɛm kɔpem Owusɔre Da no. Na ɛnnkyɛ biara Allah bɛma wɔahunu deɛ na wɔyɔ nyinaa.

وَمِنَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّا نَصَارَىٰ أَخَذْنَا مِيثَاقَهُمْ فَنَسُوا حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا بِهِ فَأَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَاءَ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۚ وَسَوْفَ يُنَبِّئُهُمُ اللَّهُ بِمَا كَانُوا يَصْنَعُونَ ﴿١٥﴾

16. O Nwoma no Nkurɔfoɔ! ampa ara sɛ, Yɛn Somafoɔ no aba mo hɔ a *nsɛm* pii a mode asie afiri Nwoma no mu no ɔyi no adi kyerɛ mo, na pii nso wɔ hɔ a ɔbu n'ani fa so. Ampa ara sɛ, Hann ne Nwoma a ɛda adi afiri Allah hɔ aba mo nkyɛn.

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ قَدْ جَاءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيرًا مِّمَّا كُنتُمْ تُخْفُونَ مِنَ الْكِتَابِ وَيَعْفُو عَن كَثِيرٍ ۚ قَدْ جَاءَكُم مِّنَ اللَّهِ نُورٌ وَكِتَابٌ مُّبِينٌ ﴿١٦﴾

17. Allah nam so kyerɛ wɔnom a wɔhwehwɛ Ne nkyɛn anigyeɛ no kwan wɔ asomdwoeɛ akwan so, na Ɔyi wɔn firi esum *biara* mu kɔ hann no mu, ɛnam Ne tumi nti, na Ɔkyerɛ wɔn kwan kɔ kwan tenenee no so.

يَهْدِي بِهِ اللَّهُ مَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَهُ سُبُلَ السَّلَامِ وَيُخْرِجُهُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ بِإِذْنِهِ وَيَهْدِيهِمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٧﴾

18. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ no a wɔka sɛ, 'Esi pi sɛ, Allah Ɔno ara ne Mesia, Maria ba no,' ayɛ atiafoɔ. Ka sɛ, 'Hwan na ɔwɔ tumi bi a etia Allah, sɛ Ɔpɛ sɛ Ɔsɛe Mesia Maria ba no, ne ne maame ne wɔnom a wɔte asaase no mu nyinaa a?' Na Allah na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no *nyinaa* ahennie yɛ Ne dea.Ɔbɔ nea Ɔpɛ; na Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

لَّقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا إِنْ أَرَادَ أَن يُهْلِكَ الْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُ وَمَن فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ۗ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨﴾

**19.** Yudafoɔ no ne Akristofoɔ no ka sɛ, 'Yɛyɛ Allah mma ne nkurɔfoɔ a Ɔdɔ wɔn'. Ka sɛ, 'Ɛnneɛ adɛn nti na Allah twe mo aso wɔ mo bɔne ho? Dabi mmom, moyɛ nnipa ka nea Wabɔ ho.' Ɔde nea Ɔpɛ bɔne kyɛ no, na nea Ɔpɛ nso Ɔtwe n'aso. Na Allah na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no, ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no *nyinaa* ahennie yɛ Ne dea, na Ne nkyɛn na adeɛ nyinaa bɛsan akɔ.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ وَالنَّصَارَىٰ نَحْنُ أَبْنَاءُ اللَّهِ وَأَحِبَّاؤُهُ ۚ قُلْ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُم ۖ بَلْ أَنتُم بَشَرٌ مِّمَّنْ خَلَقَ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ ۚ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٩﴾

**20.** O Nwoma no Nkurɔfoɔ! Yɛn Somafoɔ no aba mo mu, berɛ a Asomafoɔ *a wɔba nnidisoɔ no* te kɔɔeɛ no akyi, ɔno na ɔma *nsɛm no* da adi ma mo, annyɛ saa a mobɛka sɛ, 'Sɛmmɔdɛ-bɔfoɔ ne kɔkɔbɔfoɔ biara amma yɛn mu.' Enti *seisei deɛ* esi pi sɛ sɛmmɔdɛ-bɔfoɔ ne kɔkɔbɔfoɔ aba mo mu. Na Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ قَدْ جَاءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ عَلَىٰ فَتْرَةٍ مِّنَ الرُّسُلِ أَن تَقُولُوا مَا جَاءَنَا مِن بَشِيرٍ وَلَا نَذِيرٍ ۖ فَقَدْ جَاءَكُم بَشِيرٌ وَنَذِيرٌ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾

R. 4.

**21.** Na *kae* berɛ a Mose ka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ no sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monkae Allah adom a ɛwɔ mo so sɛ Ɔyii Adiyifoɔ wɔ mo mu, na Ɔyɛɛ mo ahenfo, na Ɔmaa mo adeɛ a Wamfa amma nkurɔfoɔ foforɔ biara wɔ ewiase* nyinaa mu.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ اذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَعَلَ فِيكُمْ أَنبِيَاءَ وَجَعَلَكُم مُّلُوكًا وَآتَاكُم مَّا لَمْ يُؤْتِ أَحَدًا مِّنَ الْعَالَمِينَ ﴿٢١﴾

**22.** 'O me nkurɔfoɔ, monwura Asaase Kronkron no a Allah ahyehyɛ ama mo no mu, na mma monnane mo akyi, *ɛba saa a,* ɛnneɛ mobɛdane brɛguofoɔ.'

يَا قَوْمِ ادْخُلُوا الْأَرْضَ الْمُقَدَّسَةَ الَّتِي كَتَبَ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوا عَلَىٰ أَدْبَارِكُمْ فَتَنقَلِبُوا خَاسِرِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Wɔkaa sɛ, 'O Mose, nnipa-kuo bi wɔ *asaase no* mu hɔ a wɔyɛ ahantan na wɔyɛ atumfoɔ, na yɛnnhyɛne mu kɔpem sɛ wɔbɛfiri hɔ. Na sɛ wɔfiri mu fi deɛ a ɛnneɛ yɛbɛkɔ hɔ.'

قَالُوا يَا مُوسَىٰ إِنَّ فِيهَا قَوْمًا جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَن نَّدْخُلَهَا حَتَّىٰ يَخْرُجُوا مِنْهَا فَإِن يَخْرُجُوا مِنْهَا فَإِنَّا دَاخِلُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** *Ɛnam so maa* mmarima mmienu bi a wɔfiri nkurɔfoɔ no a wɔsuro *wɔn Awurade no* mu, *na* Allah de N'adom agu wɔn soɔ no kaa sɛ, 'Monhyɛne *kuro no* aponnwa no mu *na monkɔ* wɔn so; na sɛ monya wura mu pɛ a ɛnneɛ, sɛ ɛteɛ biara, mobɛdi nkunim. Enti monfa mo ho nto Allah so sɛ moyɛ agyidifoɔ ampa a.'

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ الَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِمَا ادْخُلُوا عَلَيْهِمُ الْبَابَ فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ فَإِنَّكُمْ غَالِبُونَ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَتَوَكَّلُوا إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤﴾

---

*21 *Nkyerɛmu: Kasa 'ewiase nyinaa' gyina hɔ ma berɛ no so nnipa nkoaa.*

قَالُوا يٰمُوسٰى إِنَّا لَنْ نَّدْخُلَهَا أَبَدًا مَّا دَامُوا فِيهَا فَاذْهَبْ أَنْتَ وَرَبُّكَ فَقَاتِلَا إِنَّا هٰهُنَا قَاعِدُونَ ﴿٢٥﴾

25. Wɔkaa sɛ, 'O Mose, yɛn deɛ yɛnnhyɛne mu dabiara da, mmerɛ tenten a wɔda so wɔ hɔ no. Enti wo deɛ kɔ, wo ne w'Awurade no, na monkɔ ko, na yɛn deɛ, aha yi ara na yɛbɛtena.'

قَالَ رَبِّ إِنِّي لَا أَمْلِكُ إِلَّا نَفْسِي وَأَخِي فَافْرُقْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ الْقَوْمِ الْفٰسِقِينَ ﴿٢٦﴾

26. Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, menni obiara so tumi gyesɛ me ankasa me ho ne me nua; enti fa nsonsonoeɛ to yɛn ne nnipa atuatefoɔ no ntɛm.'

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيْهِمْ أَرْبَعِينَ سَنَةً يَتِيهُونَ فِي الْأَرْضِ فَلَا تَأْسَ عَلَى الْقَوْمِ الْفٰسِقِينَ ﴿٢٧﴾

27. *Onyankopɔn* kaa sɛ: 'Ampa ara sɛ, wɔbɛsi wɔn *bɔhyɛ no ho* kwan mfie aduanan; asesabɔ mu na wɔbɛnante asaase no so. Enti mma nni awerɛhoɔ mma nnipa atuatefoɔ no.'

R. 5.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ابْنَيْ آدَمَ بِالْحَقِّ إِذْ قَرَّبَا قُرْبَانًا فَتُقُبِّلَ مِنْ أَحَدِهِمَا وَلَمْ يُتَقَبَّلْ مِنَ الْآخَرِ قَالَ لَأَقْتُلَنَّكَ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ اللّٰهُ مِنَ الْمُتَّقِينَ ﴿٢٨﴾

28. Na ka nokorɛ abakɔsɛm a ɛfa Adam mma mmienu no ho kyerɛ wɔn. Berɛ a wɔn mu biara de afɔrebɔdeɛ maeɛ no. Na wɔgyee baako afɔrebɔ, na wɔannye baako deɛ. *Na deɛ wɔannye ne deɛ no* kaa sɛ, 'Sɛ ɛteɛ biara mɛkum wo.' *Na nea wɔgyee ne deɛ no* yii ano sɛ, 'Ateneneefoɔ nkoaa na Allah gye wɔn *afɔrebɔ* tom.

لَئِنْ بَسَطْتَّ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقْتُلَنِي مَا أَنَا بِبَاسِطٍ يَّدِيَ إِلَيْكَ لِأَقْتُلَكَ إِنِّي أَخَافُ اللّٰهَ رَبَّ الْعٰلَمِينَ ﴿٢٩﴾

29. 'Sɛ wotene wo nsa tia me sɛ wobɛkum me a, me *deɛ* menntene me nsa nntia wo sɛ mɛkum wo. Mesuro Allah, ewiase nyinaa Awurade no.

إِنِّي أُرِيدُ أَنْ تَبُوءَ بِإِثْمِي وَإِثْمِكَ فَتَكُونَ مِنْ أَصْحٰبِ النَّارِ وَذٰلِكَ جَزٰٓؤُا الظّٰلِمِينَ ﴿٣٠﴾

30. 'Deɛ mepɛ ne sɛ wobɛsoa me bɔne ne wo ankasa wo bɔne, na wakɔ ka Egya no nkurɔfoɔ ho, na ɛno ne adebɔneyɔfoɔ no akatua.'

فَطَوَّعَتْ لَهُ نَفْسُهُ قَتْلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُ فَأَصْبَحَ مِنَ الْخٰسِرِينَ ﴿٣١﴾

31. Nanso ɔno ankasa ahonim twetwee no sɛ ɔnkum ne nua no, enti ɔkum no na ɔkɔ kaa wɔnom a wɔahwere adeɛ no ho.

فَبَعَثَ اللّٰهُ غُرَابًا يَّبْحَثُ فِي الْأَرْضِ لِيُرِيَهُ كَيْفَ يُوَارِي سَوْءَةَ أَخِيهِ قَالَ يٰوَيْلَتٰٓى أَعَجَزْتُ أَنْ أَكُونَ مِثْلَ هٰذَا الْغُرَابِ فَأُوَارِيَ سَوْءَةَ أَخِي فَأَصْبَحَ مِنَ النّٰدِمِينَ ﴿٣٢﴾

32. Na Allah somaa kwaakwaadabi maa no bɛwerɛwerɛɛ asaase no so sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Wakyerɛ no sɛdeɛ ɔbɛsi asie ne nua amu no. Ɔkaa sɛ, 'Mennue! enti menntumi nnyɛ te sɛ kwaakwaadabi yi mpo, na mede me nua amu asie?' Na ɔnuu ne ho wɔ abambuo mu.

مِنْ أَجْلِ ذَٰلِكَ ۛ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِي إِسْرَاءِيلَ أَنَّهُ مَنْ قَتَلَ نَفْسًا بِغَيْرِ نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِي الْأَرْضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ النَّاسَ جَمِيعًا ۚ وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَا أَحْيَا النَّاسَ جَمِيعًا ۚ وَلَقَدْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِالْبَيِّنَاتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ بَعْدَ ذَٰلِكَ فِي الْأَرْضِ لَمُسْرِفُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ne saa nti, Yɛyɛɛ no nhyɛ maa Israelmma no sɛ obiara a ɔbɛkum ɔkra bi no - sɛ ɛnnyɛ se *wadi* onipa bi *awu* anaasɛ wadi awurukadeɛ wɔ asaase mu a - ɛte sɛ deɛ wakum adasamma nyinaa, na obiara a ɔbɛma obi nkwa no ɛbɛyɛ te sɛ deɛ wama adasamma nyinaa nkwa. Na Y'Asomafoɔ no de Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no a ɛda adie baa wɔn mu, nanso ne nyinaa akyi no wɔn mu pii yɔ basabasa wɔ asaase no mu.

إِنَّمَا جَزَاءُ الَّذِينَ يُحَارِبُونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَيَسْعَوْنَ فِي الْأَرْضِ فَسَادًا أَنْ يُقَتَّلُوا أَوْ يُصَلَّبُوا أَوْ تُقَطَّعَ أَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُمْ مِنْ خِلَافٍ أَوْ يُنْفَوْا مِنَ الْأَرْضِ ۚ ذَٰلِكَ لَهُمْ خِزْيٌ فِي الدُّنْيَا ۖ وَلَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٣٤﴾

**34.** Nkurɔfoɔ no a wɔtu ɛsa tia Allah ne Ne Somafoɔ no na wɔyere wɔn ho sɛ wɔde basabasayɔ bɛba asaase no mu no deɛ, akatua *a ɛsɛ wɔn ara ne sɛ* wɔbɛkum wɔn anaasɛ wɔbɛbɔ wɔn asɛnnua mu ama wɔawuo, anaasɛ wɔbɛtwitwa wɔn nsa ne wɔn anan wɔ abirabɔ fam anaasɛ wɔbɛtu wɔn *atwa wɔn asu* afiri asaase no mu. Wei na ɛbɛyɛ animguaseɛ ama wɔn wɔ ewiase yi mu, na Daankwamma nso wɔbɛnya asotwe kɛseɛ;

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا مِنْ قَبْلِ أَنْ تَقْدِرُوا عَلَيْهِمْ ۖ فَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٣٥﴾

**35.** Gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔbɛnu wɔn ho ansaana moanya tumi wɔ wɔn so. Enti monhunu sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

R. 6.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَابْتَغُوا إِلَيْهِ الْوَسِيلَةَ وَجَاهِدُوا فِي سَبِيلِهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٦﴾

**36.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monsuro Allah na monhwehwɛ nkutahodie kwan a ɛkɔ Ne nkyɛn, na monyere mo ho mpere wɔ Ne kwan so sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobedi nkunim.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْ أَنَّ لَهُمْ مَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ لِيَفْتَدُوا بِهِ مِنْ عَذَابِ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنْهُمْ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٣٧﴾

**37.** Nkurɔfoɔ no a wɔatia no, sɛ wɔwɔ deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa ne ne nsɛso saa ara bio ka ho sɛ wɔde bɛyɛ mpata agye wɔn ho afiri Owusɔre Da no asotwe ho a, wɔnnye nntom mma wɔn; na wɔbɛnya asotwe yaaya.

يُرِيدُونَ أَنْ يَخْرُجُوا مِنَ النَّارِ وَمَا هُمْ بِخَارِجِينَ مِنْهَا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُقِيمٌ ﴿٣٨﴾

**38.** Wɔbɛpɛ sɛ wɔbɛfiri Egya no mu, nanso wɔnntumi mfiri mu mfi, na wɔbɛnya asotwe a ɛkyɛ paa.

وَالسَّارِقُ وَالسَّارِقَةُ فَاقْطَعُوا أَيْدِيَهُمَا جَزَاءً بِمَا كَسَبَا نَكَالًا مِنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Na ɔbarima korɔmfoɔ ne ɔbaa korɔmfoɔ *deɛ* montwitwa wɔn nsa ma ɛnyɛ wɔn bɔne so akatua; ɛyɛ nhwɛsoɔ asotwe a efiri Allah hɔ. Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

40. Na nea ɔbɛnu ne ho, ne bɔne akyi, na ɔbɛsakra no, sɛ ɛteɛ biara, Allah de ntimmɔborɔ bɛdane akɔ ne nkyɛn. Ampa ara sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

فَمَنْ تَابَ مِنْ بَعْدِ ظُلْمِهِ وَأَصْلَحَ فَإِنَّ اللَّهَ يَتُوبُ عَلَيْهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٤٠﴾

41. Ana wonnim sɛ Allah na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no so ahennie nyinaa yɛ Ne dea? Ɔtwe nea Ɔpɛ aso na nea Ɔpɛ nso Ɔde ne bɔne kyɛ no; na Allah wɔ adeɛ nyinaa so tumi.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ يُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ وَيَغْفِرُ لِمَنْ يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤١﴾

42. O Ɔsomafoɔ! mma nkurɔfoɔ no a wɔpere wɔn ho kɔ ntiaeɛ mu no nhyɛ wo awerɛhoɔ - wɔnom a wɔde wɔn ano *kɛkɛ* ka sɛ, 'Yɛgye di,' nanso wɔn akoma nnye nni. Na Yudafoɔ no mu bi *nso* wɔ hɔ a, wɔwen wɔn aso pɛnn sɛ wɔde bɛtie nkontompo *biara* - wɔnom a wɔtie *sɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛnya biribi* aka akyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔmmaa wo nkyɛn no. Wɔdane nsɛm no ani wɔ aberɛ a *nsɛm no* anya ne tɔbrɛ akyi, na wɔka sɛ, 'Sɛ wɔde wei ma mo a ɛnneɛ monye ntom, na sɛ wɔammfa ɛno amma mo deɛ a ɛnneɛ monyɛ ahwɛyie!' Na obi a Allah pɛ sɛ Ɔma no nsɔhwɛ no deɛ wonntumi nnyɔ biribiara mma no nntia Allah. Weinom ne nkurɔfoɔ no a Allah nni pɛ sɛ Ɔbɛte wɔn akoma ho; animguaseɛ na wɔbɛnya wɔ ewiase yi mu, na Daankwamma nso asotwe kɛseɛ na wɔbɛnya.

يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ لَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ مِنَ الَّذِينَ قَالُوا آمَنَّا بِأَفْوَاهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِنْ قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ الَّذِينَ هَادُوا ۛ سَمَّاعُونَ لِلْكَذِبِ سَمَّاعُونَ لِقَوْمٍ آخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ ۖ يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ مِنْ بَعْدِ مَوَاضِعِهِ ۖ يَقُولُونَ إِنْ أُوتِيتُمْ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِنْ لَمْ تُؤْتَوْهُ فَاحْذَرُوا ۚ وَمَنْ يُرِدِ اللَّهُ فِتْنَتَهُ فَلَنْ تَمْلِكَ لَهُ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَمْ يُرِدِ اللَّهُ أَنْ يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمْ ۚ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ ۖ وَلَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٤٢﴾

43. Wɔn suban ara ne sɛ wɔtietie nkontompo, wɔdi akyiwadeɛ nso. Na sɛ wɔba wo nkyɛn sɛ *wɔrehwehwɛ atɛmmuo a* bu wɔn ntɛm atɛn anaasɛ twe wo ho firi wɔn ho. Na sɛ wotwe wo ho firi wɔn ho a, wɔnntumi nni wo dem biara. Na sɛ wobu atɛn a, bu wɔn ntɛm atɛn-tenenee wɔ pɛpɛɛpɛ-yɔ mu. Ampa ara sɛ, Allah dɔ wɔnom a wɔyɛ pɛ wɔ nokorɛdie mu no.

سَمَّاعُونَ لِلْكَذِبِ أَكَّالُونَ لِلسُّحْتِ ۚ فَإِنْ جَاءُوكَ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ أَوْ أَعْرِضْ عَنْهُمْ ۖ وَإِنْ تُعْرِضْ عَنْهُمْ فَلَنْ يَضُرُّوكَ شَيْئًا ۖ وَإِنْ حَكَمْتَ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿٤٣﴾

44. Na ɛbɛyɛ dɛn na wɔbɛyɛ wo *wɔn* temmufoɔ, wɔ aberɛ a wɔwɔ Tora no wɔ wɔn nkyɛn a Allah atɛmmuo wɔ mu? Nanso wei nyinaa akyi, wɔdane wɔn akyi de ma; na esi pi sɛ, saa nkurɔfoɔ yi deɛ wɔnnye nni.

وَكَيْفَ يُحَكِّمُونَكَ وَعِنْدَهُمُ التَّوْرَاةُ فِيهَا حُكْمُ اللَّهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۚ وَمَا أُولَٰئِكَ بِالْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٤﴾

**R. 7.**

**45.** Ampa ara sɛ, Yɛsanee Tora no a kwankyerɛ ne hann wɔ mu no baae. Ɛno na Adiyifoɔ no a wɔyɛɛ sotie *maa Yɛn no* de buu Yudafoɔ no atɛn, *saa ara na* Nyame-nnipa ne wɔnom a wɔyɛ nimdeɛfoɔ *wɔ Mmransɛm mu no;* efirisɛ na ɛyɛ wɔn asɛdeɛ sɛ wɔbɔ Allah Nwoma no ho ban, na *efirisɛ* wɔnom na wɔyɛ so ahwɛsofoɔ. Enti mma monnsuro nnipa, na monsuro Me *nkoaa;* na mma mommfa Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nnsesa nnye ɛbo ketewaa bi. Na obiara a wammfa deɛ Allah asane aba no ammu atɛn no, weinom saa ne atiafoɔ no.

إِنَّآ أَنْزَلْنَا التَّوْرٰىةَ فِيْهَا هُدًى وَّنُوْرٌ ۚ يَحْكُمُ بِهَا النَّبِيُّوْنَ الَّذِيْنَ أَسْلَمُوْا لِلَّذِيْنَ هَادُوْا وَالرَّبّٰنِيُّوْنَ وَالْأَحْبَارُ بِمَا اسْتُحْفِظُوْا مِنْ كِتٰبِ اللّٰهِ وَكَانُوْا عَلَيْهِ شُهَدَآءَ ۚ فَلَا تَخْشَوُا النَّاسَ وَاخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ فَأُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Emu na Yɛhyɛ maa wɔn sɛ: nkwa no nsi nkwa no ananmu, na ani no nsi ani no ananmu, na ɛhwene no nsi ɛhwene no ananmu, na aso no nsi aso no ananmu, na ɛse no nsi ɛse no ananmu, na ɛdɛmdie *nkaeɛ no* wɔnfa awerɛdie a ɛfata nhyɛ ananmu. Na obiara a ɔde *n'awerɛdie* asɛdeɛ no bɛkyɛ no ɛbɛyɛ mpata ama ɔno ankasa ne *bɔne;* na obiara a wammfa deɛ Allah asane aba no ammu atɛn no, weinom saa ne adebɔneyɔfoɔ no.

وَكَتَبْنَا عَلَيْهِمْ فِيْهَآ أَنَّ النَّفْسَ بِالنَّفْسِ ۙ وَالْعَيْنَ بِالْعَيْنِ وَالْأَنْفَ بِالْأَنْفِ وَالْأُذُنَ بِالْأُذُنِ وَالسِّنَّ بِالسِّنِّ ۙ وَالْجُرُوْحَ قِصَاصٌ ۗ فَمَنْ تَصَدَّقَ بِهٖ فَهُوَ كَفَّارَةٌ لَّهٗ ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ فَأُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Na Yɛmaa Yesu, Maria ba no dii wɔn anamɔn no akyi a ɔhyɛɛ *yikyerɛ a* edii n'anim kan wɔ Tora no mu ma; na Yɛmaa no Nsɛmpa no a kwankyerɛ ne hann wɔ mu, a ɛhyɛɛ *yikyerɛ a* edii ɛno anim kan wɔ Tora no mu ma, na ɛyɛ kwankyerɛ ne afotusɛm ma Nyame-surofoɔ no.

وَقَفَّيْنَا عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ بِعِيْسَى ابْنِ مَرْيَمَ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ التَّوْرٰىةِ ۖ وَاٰتَيْنٰهُ الْإِنْجِيْلَ فِيْهِ هُدًى وَّنُوْرٌ ۙ وَّمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَهُدًى وَّمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Na Nsɛmpa no Nkurɔfoɔ no nfa deɛ Allah asane aba no mu atɛn sɛdeɛ ɛwɔ mu no ara, na obiara a wammfa deɛ Allah asane aba no ammu atɛn no, weinom saa ne mmratofoɔ no.

وَلْيَحْكُمْ أَهْلُ الْإِنْجِيْلِ بِمَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ فِيْهِ ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ فَأُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Yɛayi Nwoma no ama wo, a nokorɛ no wɔ mu na ɛhyɛ deɛ edii n'anim kan wɔ Nwoma no mu ma, na ɛyɛ ɛso hwɛsofoɔ. Enti fa deɛ Allah asane aba no bu wɔn ntɛm atɛn, na mma nni wɔn tiri mu nsusuiɛ bɔne no akyi, *na* mma *ɛnntwe wo ho* mmfiri deɛ ɛyɛ nokorɛ no a aba wo nkyɛn no ho. Yɛayi honhom mu Mmransɛm a ɛda adi ma mo akuo yi mu biara, ɛne

وَأَنْزَلْنَآ إِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ الْكِتٰبِ وَمُهَيْمِنًا عَلَيْهِ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ بِمَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ عَمَّا جَآءَكَ مِنَ الْحَقِّ ۗ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنْكُمْ شِرْعَةً وَّ

مِنْهَاجًا ۚ وَلَوْ شَاءَ اللّٰهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَلٰكِنْ لِيَبْلُوَكُمْ فِي مَا آتَاكُمْ فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرَاتِ ۚ إِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٤٩﴾

kwan a eyi ne ho adi *wɔ honam mu nsɛm ho*. Na sɛ Allah de N'apɛdeɛ no hyɛɛ *wɔn* a, anka Wayɛ mo nyinaa ekuo baako dada, nanso sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔde deɛ Ɔde ama mo no bɛsɔ mo ahwɛ nti *Wagyae mo pɛ ama mo*. Enti, moni mperesie, mo ho mo ho wɔ papayɔ mu. Allah hɔ na mo nyinaa mobɛsan akɔ; afei Ɔbɛbɔ mo deɛ na mobɔ mo ho abira wɔ mu no ho amanneɛ.

وَأَنِ احْكُمْ بَيْنَهُمْ بِمَا أَنْزَلَ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ وَاحْذَرْهُمْ أَنْ يَفْتِنُوكَ عَنْ بَعْضِ مَا أَنْزَلَ اللّٰهُ إِلَيْكَ ۖ فَإِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمْ أَنَّمَا يُرِيدُ اللّٰهُ أَنْ يُصِيبَهُمْ بِبَعْضِ ذُنُوبِهِمْ ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا مِنَ النَّاسِ لَفَاسِقُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Na *Yɛayi Nwoma no ama wo, a ɛhyɛ wo sɛ* fa deɛ Allah asane aba no bu wɔn ntɛm atɛn, na mma nni wɔn tiri mu nsusuiɛ bɔne no akyi, na da wo ho so wɔ wɔn ho, annyɛ saa a wɔbɛma wo *afiri atɔ* ntotoo mu wɔ deɛ Allah ayi ama woɔ no bi ho. Na sɛ wɔdane wɔn ho kɔ a, ɛnneɛ hunu sɛ Allah pɛ sɛ Ɔde wɔn bɔne no bi twe wɔn aso. Na esi pi sɛ nnipa no mu fa dodoɔ no ara yɛ asobrakyefoɔ.

أَفَحُكْمَ الْجَاهِلِيَّةِ يَبْغُونَ ۚ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللّٰهِ حُكْمًا لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Enti abagyimi-mmerɛ atemmuo na wɔrehwehwɛ? Na hwan na ɔdi mu kyɛn Allah sɛ Ɔtemmufoɔ ma nnipa a wɔwɔ gyidie a emu yɛ den?

**R. 8.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الْيَهُودَ وَالنَّصَارَىٰ أَوْلِيَاءَ ۘ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ وَمَنْ يَتَوَلَّهُمْ مِنْكُمْ فَإِنَّهُ مِنْهُمْ ۗ إِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٥٢﴾

**52.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma mommfa Yudafoɔ no ne Akristofoɔ no *nnyɛ mo* nnamfonom. Wɔyɛ nnamfoɔ ma wɔn ho wɔn ho. Na mo mu biara a ɔbɛfa wɔn nnamfoɔ no, na esi pi sɛ ɔka wɔn ho. Ampa ara sɛ, Allah nnkyerɛ amumuyɔfoɔ no kwan.

فَتَرَى الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ يُسَارِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰ أَنْ تُصِيبَنَا دَائِرَةٌ ۚ فَعَسَى اللّٰهُ أَنْ يَأْتِيَ بِالْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِنْ عِنْدِهِ فَيُصْبِحُوا عَلَىٰ مَا أَسَرُّوا فِي أَنْفُسِهِمْ نَادِمِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** Na wobɛhunu wɔnom a yareɛ wɔ wɔn akoma mu no sɛ, wɔpere kɔ wɔn hɔ. Deɛ wɔka ne sɛ, 'Yɛsuro sɛ atowerɛnkyɛm bi bɛka yɛn.' Ebia Allah bɛma nkunimdie aba anaasɛ ahyɛdeɛ *foforɔ* bi a efiri Ne hɔ. Afei na wɔbɛnu wɔn ho wɔ abambuo mu wɔ deɛ wɔde siee wɔn adwene mu no ho.

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا أَهٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَقْسَمُوا بِاللّٰهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ ۙ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ ۚ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَأَصْبَحُوا خَاسِرِينَ ﴿٥٤﴾

**54.** Na nkurɔfoɔ no a wɔgye die no bɛka sɛ, 'Enti weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔde Allah dii nse dendenden kaa ntam sɛ wɔka mo ho yereketee no?' Wɔnom nnwuma ayɛ kwa, na wɔaye brɛguofoɔ.

**55.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mo mu *nipa* biara a ɔbɛdane n'akyi ama ne som no, ɛnneɛ *ɔnhunu sɛ* ɛnnkyɛ biara Allah de nnipa-dɔm bi bɛba *abɛsi n'anan mu* a Ɔbɛdɔ wɔn na wɔn nso adɔ No, *na wɔbɛyɛ* ayɛmyie ne ahobraseɛ ama agyidifoɔ no, na wɔayɛ den pintinn wɔ atiafoɔ no so. Wɔbɛyɛ mmɔdenbɔfoɔ wɔ Allah kwan so na wɔnnsuro nsɛm-kekafoɔ no anunu-anunu no. Wei yɛ Allah adom; Ɔde ma obiara a Ɔpɛ na Allah na Ɔyɛ Adɔeɛ-Kyekyɛfoɔ a Ɔnim biribiara.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَنْ يَّرْتَدَّ مِنْكُمْ عَنْ دِيْنِهٖ فَسَوْفَ يَاْتِي اللّٰهُ بِقَوْمٍ يُّحِبُّهُمْ وَ يُحِبُّوْنَهٗۤ ۙ اَذِلَّةٍ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ اَعِزَّةٍ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ۫ يُجَاهِدُوْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَلَا يَخَافُوْنَ لَوْمَةَ لَآئِمٍ ؕ ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿۵۵﴾

**56.** Ampa ara sɛ mo adamfo paa ne Allah nkoaa, ne Ne Somafoɔ, ne agyidifoɔ no a wɔyɔ Asɔre no yie, na wɔtua Zakaat no, na *wɔde nokorɛdie kann* bɔ wɔn mu ase ma No.

اِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوا الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَ يُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ رٰكِعُوْنَ ﴿۵۶﴾

**57.** Na wɔnom a wɔfa Allah ne Ne Somafoɔ ne agyidifoɔ no nnamfoɔ no, *ma wɔnya awerɛhyɛm sɛ* ɛyɛ Allah kuo no na ɛwɔ sɛ wɔdi nkunim.

وَمَنْ يَّتَوَلَّ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا فَاِنَّ حِزْبَ اللّٰهِ هُمُ الْغٰلِبُوْنَ ﴿۵۷﴾

R. 9.

**58.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma mommfa nkurɔfoɔ no a wɔafa mo som no sɛ ɛyɛ ɛfɛw ne agorɔdie no nnamfoɔ, a wɔfiri nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn Nwoma no dii mo anim kan no mu, ɛne atiafoɔ no nso. Na monsuro Allah sɛ moyɛ agyidifoɔ a.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوا الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا دِيْنَكُمْ هُزُوًا وَّلَعِبًا مِّنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَالْكُفَّارَ اَوْلِيَآءَ ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿۵۸﴾

**59.** Wɔnom na sɛ mofrɛ *nnipa* sɛ wɔmra mɛyɔ Asɔre a wɔfa no sɛ ɛyɛ ɛfɛw ne agorɔdie. Ɛte saa efirisɛ wɔyɛ nnipa-kuo bi a wɔnnte *nsɛm* ase.

وَاِذَا نَادَيْتُمْ اِلَى الصَّلٰوةِ اتَّخَذُوْهَا هُزُوًا وَّلَعِبًا ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُوْنَ ﴿۵۹﴾

**60.** Ka sɛ, 'O Nwoma no Nkurɔfoɔ! ana mowɔ yen ho asɛm *bɔne* ka wɔ aberɛ a ɛnnyɛ hwee ka sɛ yɛagye Allah adie, ɛne *yikyerɛ a* asane aba yen nkyɛn no, ɛne deɛ wɔdii kan yi maaeɛ no nti? Anaasɛ ɛnamsɛ mo mu pii yɛ asobrakyeɛ ma *Nyankopɔn* nti a?'

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ هَلْ تَنْقِمُوْنَ مِنَّاۤ اِلَّاۤ اَنْ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَمَاۤ اُنْزِلَ اِلَيْنَا وَمَاۤ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلُ ۙ وَاَنَّ اَكْثَرَكُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿۶۰﴾

**61.** Ka sɛ, 'Ana memɔ mo nkurɔfoɔ no a wɔn akatua a ɛwɔ Allah hɔ nnyɛ koraa sene wei no ho amanneɛ? *Wɔnom ne* nkurɔfoɔ no a Allah adome wɔn, na N'abufuo wɔ wɔn soɔ no, na Wayɛ nkwakuo ne mprako afiri wɔn mu, wɔnom a wɔsom Bɔnefoɔ no. Weinom wɔ tebea bɔne mu paa na wɔayera kɔ akyiri-kyiri afiri kwan a ɛtene no ho.

قُلْ هَلْ اُنَبِّئُكُمْ بِشَرٍّ مِّنْ ذٰلِكَ مَثُوْبَةً عِنْدَ اللّٰهِ ؕ مَنْ لَّعَنَهُ اللّٰهُ وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ الْقِرَدَةَ وَالْخَنَازِيْرَ وَعَبَدَ الطَّاغُوْتَ ؕ اُولٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَّاَضَلُّ عَنْ سَوَآءِ السَّبِيْلِ ﴿۶۱﴾

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا بِالْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا بِهِۦ ۚ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا يَكْتُمُونَ ﴿٦٢﴾

**62.** Na berɛ a wɔbaa mo nkyɛn no, wɔkaa sɛ, 'Yɛagye adi,' wɔ aberɛ a wɔrewura mu no wɔde ntiaeɛ na ewuraa mu, na ɛno ara na wɔde pueeiɛ; na Allah nim deɛ wɔde sie no yie.

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَارِعُونَ فِى الْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَأَكْلِهِمُ السُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Na wohunu wɔn mu dodoɔ no sɛ wɔpere wɔn ho kɔ bɔne ne ɛtan mu ne akyiwadeɛ-die mu. Ɛsi pi sɛ, bɔne ne deɛ wɔyɔ no.

لَوْلَا يَنْهَاهُمُ الرَّبَّانِيُّونَ وَالْأَحْبَارُ عَن قَوْلِهِمُ الْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ السُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا يَصْنَعُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Adɛn nti na asɔfoɔ no ne mmeranimfoɔ no annsi wɔn kwan annfiri sɛ wɔbɛka nkontompo na wɔadi akyiwadeɛ no ho? Esi pi sɛ, bɔne ne deɛ wɔyɔ no.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ يَدُ اللَّهِ مَغْلُولَةٌ ۚ غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا بِمَا قَالُوا ۘ بَلْ يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ ۚ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَانًا وَكُفْرًا ۚ وَأَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۚ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا نَارًا لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا اللَّهُ ۚ وَيَسْعَوْنَ فِى الْأَرْضِ فَسَادًا ۚ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُفْسِدِينَ ﴿٦٥﴾

**65.** Na Yudafoɔ no ka sɛ, 'Wɔakyekyere Allah nsa.' Ɛyɛ wɔnom *ankasa* nsa na wɔakyekyerɛ na wɔbɛdome wɔn wɔ deɛ wɔka no ho. Dabi, *ɛnnte saa* mmom Wabue Ne nsa mmienu mu kɛse; Ɔyi ma sɛdeɛ Ɔpɛ biara. Na yikyerɛ yi a asane aba wo hɔ a efiri w'Awurade hɔ no, sɛ ɛteɛ biara, ɛbɛma wɔn mu pii anya ntomuu wɔ adɔnyɔ ne ntiaeɛ mu. Na Yɛato ɛtan ne ekyire ato wɔn ntɛm kɔpem Owu-sɔre Da no. Berɛ biara a wɔbɛsɔ egya ano ama ɛkoo no, na Allah adum no. Na wɔpere wɔn ho de basabasayɔ ba asaase no mu. Na Allah nnɔ wɔnom a wɔde basabasayɔ ba no.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ الْكِتَابِ ءَامَنُوا وَاتَّقَوْا لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَلَأَدْخَلْنَاهُمْ جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٦٦﴾

**66.** Na sɛ Nwoma no Nkurɔfoɔ no gye diiɛ na wɔyɛɛ ateneneefoɔ a anka esi pi sɛ Yɛbɛyi wɔn bɔne afiri wɔn so, na anka esi pi *nso* sɛ Yɛde wɔn bɛwura Anigyeɛ Aturo no mu.

وَلَوْ أَنَّهُمْ أَقَامُوا التَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِم مِّن رَّبِّهِمْ لَأَكَلُوا مِن فَوْقِهِمْ وَمِن تَحْتِ أَرْجُلِهِم ۚ مِّنْهُمْ أُمَّةٌ مُّقْتَصِدَةٌ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ سَآءَ مَا يَعْمَلُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** Na sɛ wɔdii Tora no ne Nsɛmpa no so a ɛne deɛ *seisei* asane afiri wɔn Awurade nkyɛn aba wɔn hɔ no so a, anka *nnepa* a efiri wɔn atifi so ne wɔn nan ase na wɔbɛdie. Wɔn mu nnipa-kuo bi wɔ hɔ a wɔyɛ pɛ; mmom wɔn mu dodoɔ no ara deɛ bɔne ne deɛ wɔyɔ.

R. 10.

يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ بَلِّغْ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ وَإِن لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُ ۚ وَاللَّهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٦٨﴾

**68.** O Ɔsomafoɔ! yikyerɛ a wɔde ama woɔ no a efiri w'Awurade hɔ no, ka to dwa *kyerɛ nnipa no;* na sɛ wannyɔ *saa a,* ɛnneɛ na N'asomasem no wonnaa no adi *koraa.* Na Allah bɛbɔ wo ho ban afiri nnipa ho. Ampa ara sɛ, Allah nnkyerɛ nnipa atiafoɔ no kwan.

**69. Ka sɛ, 'O Nwoma no Nkurɔfoɔ! monnyina hwee so kɔpem sɛ mobɛdi Tora no ne Nsɛmpa no so, ɛne deɛ *seisei* asane afiri mo Awurade hɔ aba mo nkyɛn no.' Na ɛsi pi sɛ, deɛ asane afiri w'Awurade hɔ aba wo hɔ no, bɛma *wɔn* mu bebiree adɔnyɔ ne wɔn ntiaeɛ adɔɔso. Enti mma nni awerɛhoɔ mma nnipa atiafoɔ no.**

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَىْءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۖ فَلَا تَأْسَ عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٦٩﴾

**70. Ampa ara sɛ, wɔnom a wɔagye adie no, ɛne Yudafoɔ no, ɛne Sabianfoɔ no, ɛne Akristofoɔ no - wɔn mu biara a ɔgye Allah di, ne Ɛda a edi Akyire no, na ɔyɔ nneyɔeɛ pa no, suro biara mma wɔn so na wɔnni awerɛhoɔ nso.**

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَادُوا۟ وَٱلصَّٰبِـُٔونَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٧٠﴾

**71. Ampa ara sɛ, Yɛgyee apam firii Israelmma no hɔ, na Yɛsomaa Asomafoɔ kɔɔ wɔn hɔ. Nanso berɛ biara a Ɔsomafoɔ bi kɔɔ wɔn nkyɛn, de adeɛ a wɔn akoma mmpɛ no, *wɔpooe na* wɔbuu wɔn mu binom atorofoɔ, na wɔpɛɛ sɛ wɔkunkum ebinom nso.**

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۖ كُلَّمَا جَآءَهُمْ رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُوا۟ وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ﴿٧١﴾

**72. Na wɔsusuu sɛ asotwe biara mma, enti wɔyɛɛ *wɔn ho* anifuraeɛfoɔ ne asosifoɔ. Nanso Allah de ntimmɔborɔ dane kɔɔ wɔn so; afei bio wɔn mu dodoɔ no ara bɛyɛɛ anifuraeɛfoɔ ne asosifoɔ; na Allah ani tua deɛ wɔyɔ *nyinaa*.**

وَحَسِبُوٓا۟ أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ كَثِيرٌ مِّنْهُمْ ۚ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٧٢﴾

**73. Ampa ara sɛ wɔyɛ atiafoɔ, wɔnom a wɔka sɛ, 'Esi pi sɛ, Allah Ɔno ara ne Mɛssia no, Maria ba no', wɔ aberɛ a Mɛssia no *ankasa* kaa sɛ, 'O Israelmma, monsom Allah a Ɔyɛ m'Awurade ne mo Awurade no'. Ampa ara sɛ, obiara a ɔde mmataho bɛka Allah ho *asom* no, ɔno na Allah ayɛ Soro-Aheman-Turo no akyiwadeɛ ama no. Na Egya no na ɛbɛyɛ ne sankɔbea. Na adebɔneyɔfoɔ no deɛ wɔnnya aboafoɔ biara.**

لَقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ ۖ وَقَالَ ٱلْمَسِيحُ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمْ ۖ إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ ٱلْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ ٱلنَّارُ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٧٣﴾

**74. Esi pi sɛ, wɔyɛ atiafoɔ *kann* wɔnom a wɔka sɛ, 'Allah yɛ *Nyame-nnipa* mmiensa no mu baako;' Onyame biara nni hɔ gyesɛ Onyankopɔn Baako no. Na sɛ wɔannyae deɛ wɔka no ka a, asotwe yaayaaya na ɛbɛka wɔn mu atiafoɔ no.**

لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٍ ۘ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۚ وَإِن لَّمْ يَنتَهُوا۟ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٤﴾

وقف لازم

75. Enti wɔnnu wɔn ho nnkɔ Allah hɔ nnhwehwɛ Ne nkyɛn bɔnefakyɛ, wɔ aberɛ a Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie?

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى اللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٥﴾

76. Mesia, Maria ba no, na ɔyɛ Ɔsomafoɔ kɛkɛ; esi pi sɛ, Asomafoɔ a wɔdii n'anim kan nyinaa atwa mu kɔ dada. Na ne maame yɛ ɔteneneeni nokwafoɔ. Na wɔnom mmienu dii aduane. Hwɛ sɛdeɛ Yɛsi kyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu ma wɔn yie-die, na hwɛ sɛdeɛ wɔnom si dane-dane wɔn ho kɔ.

مَّا الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ الرُّسُلُ وَأُمُّهُ صِدِّيقَةٌ ۖ كَانَا يَأْكُلَانِ الطَّعَامَ ۗ انظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ الْآيَاتِ ثُمَّ انظُرْ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٧٦﴾

77. Ka sɛ, 'Ana mobɛkwati Allah asom ade foforɔ bi a enni tumi sɛ ɛbɛha mo anaasɛ ɛbɛma mo mfasoɔ biara no' Na ɛyɛ Allah na Ɔte biribiara na Ɔnim biribiara.

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ۚ وَاللَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٧٧﴾

78. Ka sɛ, 'O Nwoma no Nkurɔfoɔ! mma monntra ɛhyeɛ no wɔ mo som mu *nsɛm ho* wɔ aberɛ a ɛnnyɛ nokorɛ no, nanso mma monni nnipa binom nsusuiɛ bɔne akyi, wɔnom a wɔadi kan ayera na wɔama bebiree nso ayera, wɔnom a wɔamane afiri kwan a ɛtene no ho akɔ akyiri-kyiri no.'

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لَا تَغْلُوا فِي دِينِكُمْ غَيْرَ الْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوا أَهْوَاءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا كَثِيرًا وَضَلُّوا عَن سَوَاءِ السَّبِيلِ ﴿٧٨﴾ ع ١٠ ١١ ١٤

R. 11.

79. Nkurɔfoɔ a wɔyɛɛ atiafoɔ a wɔfiri Israelmma no mu no, wɔdomee wɔn firii Dawid ne Yesu, Maria ba no tɛkrɛma so. Ɛbaa saa efirisɛ wɔyɛɛ asobrakyeɛ, na, na wɔyɛ atuatefoɔ nso.

لُعِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن بَنِي إِسْرَائِيلَ عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُودَ وَعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا وَّكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿٧٩﴾

80. *Annhia wɔnom* sɛ wɔbɛsi wɔn ho wɔn ho kwan afiri bɔne a na wɔyɔ ho. Na bɔne paa ne deɛ na wɔyɔ no.

كَانُوا لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿٨٠﴾

81. Wobɛhunu wɔn mu pii sɛ wɔafa atiafoɔ no de wɔn ayɛ *wɔn* nnamfo. Bɔne ne deɛ wɔayɔ adi wɔn ankasa anim kan no a ama wɔanya Allah abufuo wɔ wɔn soɔ no; na *saa* asotwe yi mu na wɔbɛtena afe bɔɔ.

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِي الْعَذَابِ هُمْ خَالِدُونَ ﴿٨١﴾

82. Na sɛ wɔgyee Allah ne Ne Somafoɔ wei dii a, ɛne deɛ wɔayi ama no no a, anka wɔmmfa *wɔn* ayɔnkoɔ, nanso wɔn mu pii yɛ mmeratofoɔ.

وَلَوْ كَانُوا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالنَّبِيِّ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَاءَ وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٨٢﴾

83. Esi pi sɛ, wobɛhunu Yudafoɔ ne nkurɔfoɔ a wɔde mmataho abata *Nyankopɔn ho no* sɛ wɔnom na wɔwɔ ɔtan denden ma agyidifoɔ no wɔ nnipa

لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ النَّاسِ عَدَاوَةً لِّلَّذِينَ آمَنُوا الْيَهُودَ وَالَّذِينَ أَشْرَكُوا ۖ وَ

no nyinaa mu. Na esi pi nso sɛ, wobɛhunu wɔ wɔn mu sɛ, wɔnom a wɔka sɛ, 'Yɛyɛ Akristofoɔ' no wɔbɛn wɔ ɔdɔ mu de ma agyidifoɔ no. Ɛte saa efirisɛ wɔn mu na asomfoɔ ne asɔfoɔ a wɔatu wɔn ho ama wɔ, na efirisɛ wɔnnyɛ ahomasoɔ.

لَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُمْ مَوَدَّةً لِلَّذِينَ
آمَنُوا الَّذِينَ قَالُوا إِنَّا نَصَارَىٰ ۚ ذَٰلِكَ
بِأَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ
لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٨٣﴾

## Nkyɛmu 7

**84.** Na sɛ wɔte nsɛm a wɔayi akyerɛ saa Ɔsomafoɔ yi a, wohunu wɔn ani sɛ ɛrekyi nisuo, ɛnam nokorɛ no a wɔahunu nti. Wɔka sɛ, 'Y'Awurade, yɛagye adi, enti twerɛ yɛn to hɔ ka nkurɔfoɔ no a wɔdi adanseɛ no ho.

وَإِذَا سَمِعُوا مَا أُنْزِلَ إِلَى
الرَّسُولِ تَرَىٰ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ
الدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوا مِنَ الْحَقِّ ۖ يَقُولُونَ
رَبَّنَا آمَنَّا فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** 'Na ɛdeɛn nti na enni sɛ yɛgye Allah die, ɛne nokorɛ no a aba yɛn nkyɛn no, wɔ aberɛ a ɛyɛ yɛn akoma mu apɛdeɛ sɛ y'Awurade no de yɛn bɛka nnipa ateneneefoɔ no ho?'

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَمَا جَاءَنَا
مِنَ الْحَقِّ وَنَطْمَعُ أَنْ يُدْخِلَنَا رَبُّنَا
مَعَ الْقَوْمِ الصَّالِحِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Enti Allah maa wɔn akatua, ɛnam deɛ wɔkaaeɛ no nti. Ɔde Aturo no a asutene pem aseɛ no *na tuaa wɔn ka.* Ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ, na ɛno ne nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no akatua.

فَأَثَابَهُمُ اللَّهُ بِمَا قَالُوا جَنَّاتٍ تَجْرِي
مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ وَ
ذَٰلِكَ جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Na nkurɔfoɔ no a wɔatia na wɔapo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, weinom ne Egya no nkurɔfoɔ no.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ
أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿٨٧﴾

R. 12.

**88.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monnyɛ nnepa a Allah ate ho ama mo no akyiwadeɛ, na mma monnyɛ atuatefoɔ. Ampa ara sɛ, Allah nnɔ atuatefoɔ no.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُحَرِّمُوا طَيِّبَاتِ
مَا أَحَلَّ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ
لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Na moni deɛ Allah de abɔ mo akɔnhoma a ɛho teɛ na ɛyɛ. Na monsuro Allah, Ɔno a mogye No die no.

وَكُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ حَلَالًا طَيِّبًا ۚ وَ
اتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي أَنْتُمْ بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Allah nnsɔ mo mu wɔ mo nsedie hunu no ho, mmom Ɔbɛfrɛ mo, wɔ nsedie a mokaa ho ntam yereketee no ho, ama mo abu ho nkonta. Wei ho mpata ne ahiafoɔ du aduane-ma a ɛfata, te sɛ deɛ mode bɔ mo abusuafoɔ akɔnhoma, anaasɛ wɔnom nkataho, anaasɛ mode ɔdɔnkɔ bi faahodie bɛma no *ama wade ne ho.* Nanso obi a ɔnnya ɛho akadeɛ no, ɔnyɔ akɔmkyene nansa. Wei ne mo ntam-ka no ho mpatadeɛ wɔ aberɛ a moanya adi nse no. Na monhyɛ

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ
وَلَٰكِنْ يُؤَاخِذُكُمْ بِمَا عَقَّدْتُمُ الْأَيْمَانَ ۖ
فَكَفَّارَتُهُ إِطْعَامُ عَشَرَةِ مَسَاكِينَ مِنْ
أَوْسَطِ مَا تُطْعِمُونَ أَهْلِيكُمْ أَوْ كِسْوَتُهُمْ
أَوْ تَحْرِيرُ رَقَبَةٍ ۖ فَمَنْ لَمْ يَجِدْ فَصِيَامُ
ثَلَاثَةِ أَيَّامٍ ۚ ذَٰلِكَ كَفَّارَةُ أَيْمَانِكُمْ إِذَا

mo nsedie ma. Saa na Allah kyerεkyerε Ne Nsεnkyerεnneε ahorɔɔ mu kyerε mo sεdeε εbεyε na mobεyε nnaasefoɔ.

حَلَفْتُمْ ۚ وَاحْفَظُوا أَيْمَانَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٩٠﴾

91. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! adeε biara a εborɔ, serewa-toɔ, ne abosom, ne agyan adebisa, *ne nyinaa* yε akyiwadeε a εyε Satan nsa ano nnwuma. Enti montwe mo ho mfiri *emu biara* ho sεdeε εbεyε na mobεnya nkɔsoɔ.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّمَا الْخَمْرُ وَالْمَيْسِرُ وَالْأَنْصَابُ وَالْأَزْلَامُ رِجْسٌ مِنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ فَاجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٩١﴾

92. Deε Satan pε ara ne sε ɔbεdua adeε a εborɔ ne serewatoɔ so de ɔtan ne ekyire atoto mo ntεm, na wasanka mo afiri Allah nkaekaeε ho, εne Asɔreyɔ ho. So mobεpene so ama wɔakame mo anaa?

إِنَّمَا يُرِيدُ الشَّيْطَانُ أَنْ يُوقِعَ بَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَاءَ فِي الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ وَيَصُدَّكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللَّهِ وَعَنِ الصَّلَاةِ ۖ فَهَلْ أَنْتُمْ مُنْتَهُونَ ﴿٩٢﴾

93. Na monyε sotie ma Allah, na monyε sotie ma Ɔsomafoɔ no, na mona mo ho so. Nanso sε modane mo ho kɔ a, εnneε monhunu sε, deε εda Yεn Somafoɔ no so ara ne sε ɔbεka Asomasεm no ama no ada adi pefee.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَاحْذَرُوا ۚ فَإِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوا أَنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٩٣﴾

94. Bɔne biara nna nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no so wɔ deε wɔbεdie ho, sε wɔsuro *Nyankopɔn,* na wɔgye di, na wɔyɔ nneyɔeε pa nkoaa dea a, na afei wɔsuro *Nyankopɔn* na wɔgye di, na afei bio wɔsuro *Nyankopɔn* na wɔyɔ papa a. Na Allah dɔ wɔnom a wɔyɔ papa no.

لَيْسَ عَلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جُنَاحٌ فِيمَا طَعِمُوا إِذَا مَا اتَّقَوْا وَآمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ثُمَّ اتَّقَوْا وَآمَنُوا ثُمَّ اتَّقَوْا وَأَحْسَنُوا ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿٩٤﴾

ع ١٢ ٧

R. 13.

95. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sε εteε biara Allah bεsɔ mo ahwε wɔ adeε *ketewaa* bi ho; εyε εha mu mmoa a mo nsa ne mo pεmε tumi duru wɔn so, sεdeε εbεyε na Allah de ahyεnso bεto wɔnom a wɔsuro No nsumaeε mu no so. Enti obiara a ɔbεte atua wɔ wei akyiri no bεnya asotwe a εyε ya paa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَيَبْلُوَنَّكُمُ اللَّهُ بِشَيْءٍ مِنَ الصَّيْدِ تَنَالُهُ أَيْدِيكُمْ وَرِمَاحُكُمْ لِيَعْلَمَ اللَّهُ مَنْ يَخَافُهُ بِالْغَيْبِ ۚ فَمَنِ اعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٥﴾

96. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monnkum εha mu mmoa wɔ aberε a mowɔ amantuo kronkron tebea mu. Na mo mu biara a ɔbεkum bi, anidaho mu no, n'aboadeε a ɔde bεhyε anan mu ne ntɔteboa a εte sε deε ɔkumuuiε no ara pε, sεdeε mo mu nnipa mmienu a wɔtene bεbua no, *saa* na ɔnfa mmra Ka'ba no ho mεyε afɔrebɔdeε; anaasε εnyε mpata *a εno ne sε*

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَقْتُلُوا الصَّيْدَ وَأَنْتُمْ حُرُمٌ ۚ وَمَنْ قَتَلَهُ مِنْكُمْ مُتَعَمِّدًا فَجَزَاءٌ مِثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ النَّعَمِ يَحْكُمُ بِهِ ذَوَا عَدْلٍ مِنْكُمْ هَدْيًا بَالِغَ الْكَعْبَةِ أَوْ كَفَّارَةٌ طَعَامُ مَسَاكِينَ أَوْ

ɔma ahiafoɔ *dodoɔ* bi aduane, anaasɛ ɔnkyene kɔm *nna* dodoɔ a ɛte saa, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na waka ne nneyɔeɛ no ho nsunsuansoɔ ahwɛ. Deɛ atwam no deɛ Allah de ɛho bɔne no akyɛ; na mmom obi a ɔbɛsan akɔ ho no, Allah bɛtwe n'aso *wɔ ne mmerato no ho.* Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ, awerɛdie Awurade.

عَدْلُ ذٰلِكَ صِيَامًا لِّيَذُوْقَ وَبَالَ اَمْرِهٖ ؕ عَفَا اللّٰهُ عَمَّا سَلَفَ ؕ وَمَنْ عَادَ فَيَنْتَقِمُ اللّٰهُ مِنْهُ ؕ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ ذُو انْتِقَامٍ ﴿٩٦﴾

97. Ɛpo mu mmoa kyere ne emu nam die no, wɔate ho ama mo, ayɛ no mo ahiadeɛ ne akwantufoɔ no nso; nanso asaase mu mmoa deɛ wɔayɛ no akyiwadeɛ ama mo wɔ mmerɛ dodoɔ a moda so wɔ amantuo kronkron no tebea mu. Na monsuro Allah, Ɔno a wɔbɛboaboa mo nyinaa ano wɔ Ne nkyɛn no.

اُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ الْبَحْرِ وَطَعَامُهٗ مَتَاعًا لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ ۚ وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ الْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُمًا ؕ وَاتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْۤ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٩٧﴾

98. Allah ayɛ Ka'ba, Efie Kronkron no, akyitaeɛ ne mpagyaeɛ ama adasamma, saa ara na Bosome Kronkron no, ɛne afɔrebɔdeɛ no, ɛne *mmoa no a* wɔwɔ abɔwokɔnmu no. Ɛte saa, sɛdeɛ mobɛhunu sɛ Allah nim deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne deɛ ɛwɔ asaase no mu. Na Allah nim biribiara yie paa.

جَعَلَ اللّٰهُ الْكَعْبَةَ الْبَيْتَ الْحَرَامَ قِيٰمًا لِّلنَّاسِ وَالشَّهْرَ الْحَرَامَ وَالْهَدْيَ وَالْقَلَآئِدَ ؕ ذٰلِكَ لِتَعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ وَاَنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٩٨﴾

99. Monhunu sɛ Allah yɛ den paa wɔ asotwe mu, na ɛsi pi nso sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

اِعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ وَاَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٩٩﴾

100. Deɛ ɛda Ɔsomafoɔ no so ne Asomasɛm no ka. Na Allah nim deɛ moyi no adi ne deɛ mode sie no.

مَا عَلَى الرَّسُوْلِ اِلَّا الْبَلٰغُ ؕ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَمَا تَكْتُمُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101. Ka sɛ, 'Adeɛ a ɛnnyɛ, ne adeɛ a ɛyɛ nnyɛ pɛ,' ewom sɛ deɛ ɛnnyɛ no dodoɔ bɛtumi ayɛ wo nwanwa. Enti monsuro Allah, O mo nnipa a mowɔ nteaseɛ ama mo anya nkunimdie.

قُلْ لَّا يَسْتَوِي الْخَبِيْثُ وَالطَّيِّبُ وَلَوْ اَعْجَبَكَ كَثْرَةُ الْخَبِيْثِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ يٰۤاُولِي الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع

R. 14.

102. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma mommisa nsɛm a ɛfa nnoɔma a sɛ wɔyi no adi de kyerɛ mo a ɛbɛha mo; na sɛ mobisa ɛho nsɛm berɛ a Kur'aan *mu nsɛm no bi* resane ba a, wɔbɛyi no adi akyerɛ mo. Allah agyae bi*, *ɛnam N'ayɛmyie nti.* Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Abodwokyerɛfoɔ.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَسْـَٔلُوْا عَنْ اَشْيَآءَ اِنْ تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ ۚ وَاِنْ تَسْـَٔلُوْا عَنْهَا حِيْنَ يُنَزَّلُ الْقُرْاٰنُ تُبْدَ لَكُمْ ؕ عَفَا اللّٰهُ عَنْهَا ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

103. Nnipa bi dii mo anim kan a wɔbisa-bisaa nsɛm a ɛfa *nnoɔma a* ɛte saa ho, nanso afei wɔbɛyeɛ ɛho atiafoɔ.

قَدْ سَاَلَهَا قَوْمٌ مِّنْ قَبْلِكُمْ ثُمَّ اَصْبَحُوْا بِهَا كٰفِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

---

**102 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

****104. Allah nnyɛɛ *ahyɛdeɛ bi a wɔfrɛ no* 'Bahiira', anaasɛ 'Saa'iba', anaasɛ 'Wasuiila', anaasɛ 'Haami'; mmom wɔnom a wɔnnye nni no twa torɔ to Allah so, na wɔn mu pii mmfa wɔn nteaseɛ nnyɔ adwuma.**

مَا جَعَلَ اللّٰهُ مِنْ بَحِيْرَةٍ وَّلَا سَآئِبَةٍ وَّلَا وَصِيْلَةٍ وَّلَا حَامٍ ۙ وَّلٰكِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ ؕ وَاَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿۱۰۴﴾

**105. Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, 'Mommra deɛ Allah asane aba no ho, ne Ɔsomafoɔ no nkyɛn a,' wɔka sɛ, 'Deɛ yɛhunuu y'agyanom wɔ emu no ara som bo ma yɛn.' Ɛdeɛben! enti sɛ na wɔn agyanom nni nimdeɛ anaa kwankyerɛ koraa mpo a.?**

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا اِلٰى مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ وَاِلَى الرَّسُوْلِ قَالُوْا حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا ؕ اَوَلَوْ كَانَ اٰبَآؤُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ شَيْـًٔا وَّلَا يَهْتَدُوْنَ ﴿۱۰۵﴾

**106. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyina hɔ nyɛ awɛnfoɔ ma mo ankasa mo ho. Nea wayera no nntumi nnha mo, sɛ mo *ankasa* mowɔ kwankyerɛ no so *yie* deɛ a. Allah hɔ na mo nyinaa mobɛsan akɔ; na Ɔbɛyi deɛ na moyɔ no nyinaa adi akyerɛ mo.**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا عَلَيْكُمْ اَنْفُسَكُمْ ۚ لَا يَضُرُّكُمْ مَّنْ ضَلَّ اِذَا اهْتَدَيْتُمْ ؕ اِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿۱۰۶﴾

**107. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! adansedie a *edi mu* wɔ mo mu, *ɛne sɛ,* sɛ owuo ba mo mu bi so, na sɛ ɔrehyɛ nsamanseɛ a, *ɛnneɛ ne ho* nnipa mmienu a wɔyɛ pɛ anaasɛ nnipa mmienu a wɔnnyɛ ne ho nnipa *nyina hɔ nyɛ adansefoɔ.* Sɛ mowɔ akwantuo mu wɔ asaase no mu na owuo atowerɛnkyɛm bɛtoo mo a *adansefoɔ mmienu nyina hɔ.* Monsanka wɔn mmienu, Asɔreyɔ akyi *ma wɔni adanseɛ;* sɛ mo adwene mu yɛ mo nnaa a, moma wɔnfa Allah ni nse *nka sɛ,* 'Yɛnnsesa *asɛm no* nnye ɛboɔ biara, sɛ *nea ɛfa ne ho no* yɛ obusuani koraa mpo a, na yɛnnkata adansedie a Allah *ahyɛ* no so; esi pi sɛ, sɛ yɛyɔ saa a, na yɛka adebɔneyɔfoɔ no ho.'**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا شَهَادَةُ بَيْنِكُمْ اِذَا حَضَرَ اَحَدَكُمُ الْمَوْتُ حِيْنَ الْوَصِيَّةِ اثْنٰنِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنْكُمْ اَوْ اٰخَرٰنِ مِنْ غَيْرِكُمْ اِنْ اَنْتُمْ ضَرَبْتُمْ فِى الْاَرْضِ فَاَصَابَتْكُمْ مُّصِيْبَةُ الْمَوْتِ ؕ تَحْبِسُوْنَهُمَا مِنْ بَعْدِ الصَّلٰوةِ فَيُقْسِمٰنِ بِاللّٰهِ اِنِ ارْتَبْتُمْ لَا نَشْتَرِيْ بِهٖ ثَمَنًا وَّلَوْ كَانَ ذَا قُرْبٰى ۙ وَلَا نَكْتُمُ شَهَادَةَ اللّٰهِ اِنَّآ اِذًا لَّمِنَ الْاٰثِمِيْنَ ﴿۱۰۷﴾

***108. Nanso, sɛ ɛda adi ma mo sɛ wɔadi *adanse-krumu* bɔne a, ɛnneɛ nnipa mmienu foforɔ a adanseɛ no tia wɔn no nyina wɔnom a wɔdii kan *dii adanseɛ no* anan mu. Afei, wɔde Allah din adi nse awie no, wɔni adanseɛ ntia kaneefoɔ no, nsi so dua nka sɛ, 'Yɛn adanseɛ no yɛ**

فَاِنْ عُثِرَ عَلٰٓى اَنَّهُمَا اسْتَحَقَّآ اِثْمًا فَاٰخَرٰنِ يَقُوْمٰنِ مَقَامَهُمَا مِنَ الَّذِيْنَ اسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْاَوْلَيٰنِ فَيُقْسِمٰنِ بِاللّٰهِ لَشَهَادَتُنَآ اَحَقُّ مِنْ

***104. Nkyerɛmu:- Na Arabfoɔ no wɔ nnipa nkyerɛkyerɛ bi a ɛfa aboa yoma ho. 'Bahiira', yoma bereɛ a wawo nson; 'Saa-iba', yoma bereɛ a wawo num; 'Wasuiila', yoma bereɛ, odwan bereɛ anaa aberekyie bereɛ a wɔawowo abereɛ nson nson - wɔdeyɔ bosom ho adeɛ; 'Haami', yoma nini a wɔanya ne ho mma nson. Wɔgyae saa mmoa yi nyinaa ma wɔyɔ deɛ wɔpɛ. Saa ahyehyɛdeɛ yi de ɛhaw bebiree maa Arabfoɔ no asetena. Onyankopɔn de kyerɛ nnipa ahyehyɛdeɛ a enni mu na ɛsɛe som pa. Wei yɛ kɔkɔbɔ ma Akristofoɔ a wɔbisa-bisa na wɔdane Onyankopɔn mmransɛm ne N'adiyisɛm no.*

**108 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

nokorɛ kyɛn mmienu no a wɔdii kan no adanseɛ, na yɛnnyɔɔ *emu* bɔne biara. Sɛ yɛyɛ atorofoɔ a wɔnkan yɛn nka adebɔneyɔfoɔ no ho *wɔ Allah anim.'*

109. Saa *kwan yi so na ɛbɛyɛ nhyɛ ama wɔn* ama wɔayi adanseɛ no ani so ama *emu nokorɛ* ada adie, wɔ aberɛ a wɔsuro sɛ wɔbɛtumi asan ama adanseɛ foforɔ a ɛno nso gyina nsedie so aba wɔnom deɛ no akyi. Na monsuro Allah na montie. Na Allah nnkyerɛ asobrakyefoɔ no kwan.

R. 15.

110. *Monsusu* ɛda no a Allah bɛboaboa Asomafoɔ no ano na Waka sɛ, 'Ɛdeɛn mmuaeɛ na wɔde maa mo?' Wɔbɛka sɛ, 'Yɛnni ho nimdeɛ, ɛyɛ Wo nkoaa na Wonim nnoɔma a asie nyinaa yie.'

*111. Berɛ a Allah bɛka sɛ, 'O Yesu, Maria ba, kae M'adom a Mede agu wo so, na Mede agu wo maame so; berɛ a Mede kronkronyɛ Honhom no hyɛɛ wo den a ɛnam so nti wokasa kyerɛɛ nnipa wɔ ntannaa mu ne abasiriwa mfie mu: ne berɛ a Mekyerɛɛ wo Nwoma no ne Nyansa no ne Tora no ne Nsɛmpa no; ne berɛ a wonwono firii dɔteɛ mu *anwenneɛ bi a* ɛte sɛ anomaa nsɛso, ɛnam Me tumi nti; afei wohomee *honhom foforɔ* guu emu, na ɛbɛyɛɛ atuboa bi, ɛnam Me tumi nti; na wosaa nifuraeɛfoɔ no ne kwatafoɔ no yareɛ, Me tumi nti; ne berɛ a wonyanee owufoɔ no, Me tumi nti; ne berɛ a Mesankaa Israelmma firii *sɛ wɔbɛkum* woɔ no ho, berɛ a wode Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi kɔɔ wɔn hɔ no; na wɔnom a wɔnnye nnie no kaa sɛ, 'Wei deɛ ɛnnyɛ hwee sɛ nnaadaa a ɛda adie.'

112. Ne berɛ a Memaa *Yesu* asuafoɔ no yikyerɛ sɛ monye Me ni, ne Me Somafoɔ no, wɔkaa sɛ, 'Yɛagye adi, na Wo *nso* di ho adanseɛ sɛ yɛayɛ ahobraseɛ.'

113. Berɛ a asuafoɔ no kaa sɛ, 'O Yesu, Maria ba, 'So w'Awurade no bɛtumi asane didi-pono a aduane sam so abrɛ yɛn afiri soro?' Ɔkaa sɛ, 'Monsuro Allah sɛ moyɛ agyidifoɔ deɛ a.'

شَهَادَتِهِمَا وَمَا اعْتَدَيْنَا ۖ إِنَّا إِذًا لَّمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٨﴾

ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن يَأْتُوا بِالشَّهَادَةِ عَلَىٰ وَجْهِهَا أَوْ يَخَافُوا أَن تُرَدَّ أَيْمَانٌ بَعْدَ أَيْمَانِهِمْ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاسْمَعُوا ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿١٠٩﴾

يَوْمَ يَجْمَعُ اللَّهُ الرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَا أُجِبْتُمْ ۖ قَالُوا لَا عِلْمَ لَنَا ۖ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿١١٠﴾

إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ اذْكُرْ نِعْمَتِي عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَالِدَتِكَ إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ الْقُدُسِ تُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا ۖ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ ۖ وَإِذْ تَخْلُقُ مِنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ بِإِذْنِي فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِي ۖ وَتُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ بِإِذْنِي ۖ وَإِذْ تُخْرِجُ الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِي ۖ وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِي إِسْرَائِيلَ عَنكَ إِذْ جِئْتَهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١١١﴾

وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى الْحَوَارِيِّينَ أَنْ آمِنُوا بِي وَبِرَسُولِي ۖ قَالُوا آمَنَّا وَاشْهَدْ بِأَنَّنَا مُسْلِمُونَ ﴿١١٢﴾

إِذْ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ أَن يُنَزِّلَ عَلَيْنَا مَائِدَةً مِّنَ السَّمَاءِ ۖ قَالَ اتَّقُوا اللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١١٣﴾

**111 Nkyerɛmu- Kur'aan asɛmpɔ yi kyerɛ sɛ, Yesu, Maria ba no kaa nyansa sɛm ne nsɛm a eyi Nyame su adi wɔ aberɛ a na ɔyɛ abɔfra koraa. Na ɔkɔɔ so saa ara kɔpem n'abasiriwa berɛ mu. Kasafua 'Kahlan' ( كَهْلًا ) kyerɛ berɛ a onipa tiri nwi firi aseɛ yɛ ɛdwono kɔpem sɛ ɔbɛkɔ nkan wɔ mfie mu.*

**114. Wɔkaa sɛ, 'Yɛpɛ sɛ yɛdidi firi so sɛdeɛ ɛbɛma y'akoma atɔ yɛn yɛm, ɛne sɛdeɛ ɛbɛma yɛahunu sɛ waka nokorɛ akyerɛ yɛn, na ama yɛayɛ adansefoɔ wɔ ho.'**

قَالُوْا نُرِيْدُ اَنْ نَّاْكُلَ مِنْهَا وَ تَطْمَئِنَّ قُلُوْبُنَا وَ نَعْلَمَ اَنْ قَدْ صَدَقْتَنَا وَ نَكُوْنَ عَلَيْهَا مِنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿۱۱۴﴾

**115. Yesu, Maria ba no kaa sɛ, 'O Allah, y'Awurade, sane didi-pono a aduane sam soɔ firi ɛsoro brɛ yɛn na ɛnyɛ afahyɛ ma yɛn, yɛn adikanfoɔ ne yɛn akyirikafoɔ, ɛne Nsɛnkyerɛnneɛ a efiri Wo hɔ; na ɛnyɛ akɔnhomabɔdeɛ ma yɛn, efirisɛ Wo na Wodi mu wɔ akɔnhomabɔfoɔ nyinaa mu.'**

قَالَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ اللّٰهُمَّ رَبَّنَآ اَنْزِلْ عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ السَّمَآءِ تَكُوْنُ لَنَا عِيْدًا لِّاَوَّلِنَا وَ اٰخِرِنَا وَ اٰيَةً مِّنْكَ ۚ وَ ارْزُقْنَا وَ اَنْتَ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿۱۱۵﴾

**116. Allah kaa sɛ, 'Ampa ara sɛ, Mede bɛsane abrɛ mo, mmom obiara a wei akyiri no, ɔbɛfiri mo mu atia no, ɛnneɛ, esi pi sɛ, Mɛtwe n'aso asotwe a Memmfa nntwe obi *foforɔ* biara.'**

قَالَ اللّٰهُ اِنِّيْ مُنَزِّلُهَا عَلَيْكُمْ ۚ فَمَنْ يَّكْفُرْ بَعْدُ مِنْكُمْ فَاِنِّيْۤ اُعَذِّبُهٗ عَذَابًا لَّاۤ اُعَذِّبُهٗۤ اَحَدًا مِّنَ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۱۱۶﴾

**R. 16.**

**117. Na berɛ a Allah bɛka sɛ, 'O Yesu, Maria ba, ana wo na woka kyerɛɛ nnipa sɛ, 'Monfa me ne me maame nyɛ nyame mmienu nkwati Allah?' Ɔbɛma mmuaeɛ sɛ, 'Ɔkronkronni ne Wo. Enni hɔ mma me sɛ mɛka adeɛ a menni ɛho tumi. Sɛ mekaae a anka esi pi sɛ Wonim. Wo na Wonim adeɛ a ɛwɔ m'adwene mu, na me deɛ mennim deɛ ɛwɔ W'adwene mu. Ɛyɛ Wo nkoaa na Woyɛ asie-sɛm nyinaa ho Nimdeɛfoɔ.**

وَ اِذْ قَالَ اللّٰهُ يٰعِيْسَى ابْنَ مَرْيَمَ ءَاَنْتَ قُلْتَ لِلنَّاسِ اتَّخِذُوْنِيْ وَ اُمِّيَ اِلٰهَيْنِ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ قَالَ سُبْحٰنَكَ مَا يَكُوْنُ لِيْۤ اَنْ اَقُوْلَ مَا لَيْسَ لِيْ ۗ بِحَقٍّ ؕ اِنْ كُنْتُ قُلْتُهٗ فَقَدْ عَلِمْتَهٗ ؕ تَعْلَمُ مَا فِيْ نَفْسِيْ وَ لَاۤ اَعْلَمُ مَا فِيْ نَفْسِكَ ؕ اِنَّكَ اَنْتَ عَلَّامُ الْغُيُوْبِ ﴿۱۱۷﴾

**118. 'Mannka hwee annkyerɛ wɔn gyesɛ deɛ Wode hyɛɛ me sɛ menka - *sɛ*, 'Monsom Allah, m'Awurade ne mo Awurade *no*' Na meyɛɛ wɔn so ɔdansefoɔ mmerɛ dodoɔ a metenaa wɔn mu, na efiri mmerɛ a Womaa me wuiɛ no deɛ, Wo na Woyɛ wɔn so Ɔwɛnfoɔ, na Wo na Woyɛ Ɔdansefoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.**

مَا قُلْتُ لَهُمْ اِلَّا مَاۤ اَمَرْتَنِيْ بِهٖۤ اَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ رَبِّيْ وَ رَبَّكُمْ ۚ وَ كُنْتُ عَلَيْهِمْ شَهِيْدًا مَّا دُمْتُ فِيْهِمْ ۚ فَلَمَّا تَوَفَّيْتَنِيْ كُنْتَ اَنْتَ الرَّقِيْبَ عَلَيْهِمْ ؕ وَ اَنْتَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿۱۱۸﴾

**119. 'Sɛ Wotwe wɔn aso a, wɔyɛ Wo nkoa; na sɛ Wode wɔn bɔne kyɛ wɔn a, Wo na esi pi sɛ Woyɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.'**

اِنْ تُعَذِّبْهُمْ فَاِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۚ وَ اِنْ تَغْفِرْ لَهُمْ فَاِنَّكَ اَنْتَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿۱۱۹﴾

**120. Allah bɛka sɛ, 'Ɛnnɛ yɛ ɛda a nokwafoɔ no nkoaa na wɔn nokorɛdie ho bɛba wɔn mfasoɔ. Aturo a asutene pem aseɛ wɔ hɔ ma wɔn; ɛhɔ na wɔbɛtena mmerɛ-santene. Allah ani agye wɔn ho, na wɔn nso ani agye Ne ho; wei paa ne nkunimdie kɛseɛ no.**

قَالَ اللّٰهُ هٰذَا يَوْمُ يَنْفَعُ الصّٰدِقِيْنَ صِدْقُهُمْ ؕ لَهُمْ جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَ رَضُوْا عَنْهُ ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿۱۲۰﴾

**121. Allah na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu ahennie nyinaa yɛ Ne dea ɛne, deɛ ɛwɔ emu nyinaa; na Ɔno na Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.**

لِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ وَ مَا فِيْهِنَّ ؕ وَ هُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿۱۲۱﴾

سُورَةُ الْأَنْعَامِ مَكِّيَّةٌ ٦ — أياتها ١٦٦ — ركوعاتها ٢٠

# AL-AN'AAM
## (*Mɛkka Yikyerɛ*)

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ayɛyie nyinaa wɔ Allah, Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no, na Ɔmaa esum ahoroɔ ne hann baeɛ; nanso wɔnom a wɔnnye nnie no de nsɛsoɔ bata wɔn Awurade no ho.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَجَعَلَ الظُّلُمٰتِ وَالنُّوْرَ ۬ ثُمَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُوْنَ ﴿٢﴾

**3.** Ɔno ne Nea Wabɔ mo afiri dɔteɛ mu, na afei Wahyɛ mmerɛ ato *biribiara* so. Na berɛ *foforɔ* bi nso wɔ Ne nkyɛn. Nanso mo adwene mu yɛ mo nnaa.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ طِيْنٍ ثُمَّ قَضٰۤى اَجَلًا ؕ وَاَجَلٌ مُّسَمًّى عِنْدَهٗ ثُمَّ اَنْتُمْ تَمْتَرُوْنَ ﴿٣﴾

**4.** Na Ɔno ne Allah, *Onyankopɔn no* a Ɔwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ɛne asaase no mu. Ɔnim mo asumasɛm, ne deɛ ɛda adi wɔ mo ho. Na Ɔnim deɛ monya nyinaa.

وَهُوَ اللّٰهُ فِي السَّمٰوٰتِ وَفِي الْاَرْضِ ؕ يَعْلَمُ سِرَّكُمْ وَجَهْرَكُمْ وَيَعْلَمُ مَا تَكْسِبُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Na Nsɛnkyerɛnneɛ biara mmfiri wɔn Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu mma wɔn nkyɛn gyesɛ wɔdane wɔn ho firi ho.

وَمَا تَاْتِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ مِّنْ اٰيٰتِ رَبِّهِمْ اِلَّا كَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ ﴿٥﴾

**6.** Enti wɔpoo nokorɛ no berɛ a ɛbaa wɔn hɔ no; nanso ɛnnkyɛ biara na deɛ wɔsii no atwetwe no ho amanebɔ *a ɛyɛ dɛ* aba wɔn hɔ.

فَقَدْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ؕ فَسَوْفَ يَاْتِيْهِمْ اَنْۢبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Ana wɔnnhunu, awontoatoasoɔ dodoɔ sɛn na Yɛasɛe wɔn adi wɔn anim kan? Yɛmaa wɔnom tintimiie wɔ asaase no mu, ntintimeɛ a Yɛmmaa montintimii saa, na Yɛsomaa mmurunkum no wɔ wɔn so a ɛtɔɔ nsuo pii guu wɔn so; na Yɛmaa asutene pii tene faa wɔn ase; afei Yɛsɛɛ wɔn ɛnam wɔn bɔne nti, na Yɛyii nnipa-dɔm foforɔ dii wɔn akyi.

اَلَمْ يَرَوْا كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ قَرْنٍ مَّكَّنّٰهُمْ فِي الْاَرْضِ مَا لَمْ نُمَكِّنْ لَّكُمْ وَاَرْسَلْنَا السَّمَآءَ عَلَيْهِمْ مِّدْرَارًا ۪ وَّجَعَلْنَا الْاَنْهٰرَ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهِمْ فَاَهْلَكْنٰهُمْ بِذُنُوْبِهِمْ وَاَنْشَاْنَا مِنْۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا اٰخَرِيْنَ ﴿٧﴾

**8.** Na sɛ Yɛsanee atwerɛnsɛm a ɛwɔ nwoma mmobɔeɛ mu brɛɛ wo, na wɔde wɔn nsa sɔɔ mu hwɛɛɛɛ koraa, anka *ɛno mpo* atiafoɔ no, sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛka sɛ, 'Wei nnyɛ hwee sɛ nkonyaa a ɛda adie.'

وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتٰبًا فِيْ قِرْطَاسٍ فَلَمَسُوْهُ بِاَيْدِيْهِمْ لَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اِنْ هٰذَاۤ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٨﴾

9. Na wɔka sɛ, 'Adɛn nti na wɔnnsomaa soro-abɔfoɔ mmaa ne nkyɛn? Na sɛ Yɛmaa soro-abɔfoɔ bi sane baae a, anka wɔabua asɛm no awie dada, *na anka* afei wɔmma wɔn atwɛnneɛ mmerɛ biara bio.

وَقَالُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌ ؕ وَلَوْ اَنْزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِيَ الْاَمْرُ ثُمَّ لَا يُنْظَرُوْنَ ۝٩

10. Na sɛ Yɛyii soro-abɔfoɔ *sɛ Ɔsomafoɔ a,* anka Yɛbɛyɔ ama *wayi* ne *ho adi sɛ* onipa; na anka Yɛbɛma no ayɛ hanyann ama wɔn sɛdeɛ wɔn *ankasa* yɛ no hanyann no.

وَلَوْ جَعَلْنٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنٰهُ رَجُلًا وَّلَلَبَسْنَا عَلَيْهِمْ مَّا يَلْبِسُوْنَ ۝١٠

11. Na esi pi sɛ, wɔsii Asomafoɔ no atwetwe dii w'anim kan, nanso deɛ wɔsii ɛho atwetwe no, bɛbunkam wɔn mu fɛwdifoɔ no so.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّنْ قَبْلِكَ فَحَاقَ بِالَّذِيْنَ سَخِرُوْا مِنْهُمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ۝١١

R. 2.

12. Ka sɛ, 'Momɔ apɔrɔ wɔ asaase no mu, na monhwɛ sɛ wɔnom a wɔbɔɔ *Nkɔmhyɛfoɔ no* atorɔ no awieɛ te sɛn.'

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ ثُمَّ انْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ۝١٢

13. Ka sɛ, 'Hwan na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne asaase no mu yɛ ne dea?' Ka sɛ, 'Ɛwɔ Allah.' Wagye ama Ne ho sɛ Ɔbɛkyerɛ ahummɔborɔ. Esi pi sɛ, Ɔbɛkɔ so aboaboa mo ano akɔpem Owusɔre Da no. Akyinnyeɛ biara nni ho. Nkurɔfoɔ no a wɔasɛe wɔn ankasa ho no, wɔnom na wɔnnye nnie.

قُلْ لِّمَنْ مَّا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ قُلْ لِّلّٰهِ ؕ كَتَبَ عَلٰى نَفْسِهِ الرَّحْمَةَ ؕ لَيَجْمَعَنَّكُمْ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ؕ اَلَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ۝١٣

14. Ɔno na biribiara a ɛte anadwo mu ne adekyeɛ mu yɛ Ne dea. Na Ɔno na Ɔte adeɛ nyinaa na Ɔnim adeɛ nyinaa.

وَلَهٗ مَا سَكَنَ فِي الَّيْلِ وَالنَّهَارِ ؕ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ۝١٤

15. Ka sɛ, ' Enti menfa adamfoɔ bi *nyɛ me banbɔfoɔ* nkwati Allah, ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no Yɛfoɔ no, Ɔno a Ɔma adeɛ nyinaa didie na obi mma No nnidie no?' Ka sɛ, 'Wɔahyɛ me sɛ menyɛ odikanfoɔ wɔ wɔnom a wɔabrɛ wɔn ho ase no mu.' Na mma nnkɔka wɔnom a wɔde biribi abata Allah ho no ho.

قُلْ اَغَيْرَ اللّٰهِ اَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ ؕ قُلْ اِنِّيْٓ اُمِرْتُ اَنْ اَكُوْنَ اَوَّلَ مَنْ اَسْلَمَ وَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ۝١٥

16. Ka sɛ, 'Nokorɛ, me deɛ mesuro, sɛ mɛyɛ asobrakyeɛ ama m'Awurade no, asotwe a ɛda hɔ wɔ ɛda kɛseɛ no mu *no nti.*'

قُلْ اِنِّيْٓ اَخَافُ اِنْ عَصَيْتُ رَبِّيْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ۝١٦

17. Obi a wɔbɛyi afiri ne soɔ no saa da no, ampa ara sɛ, *Onyankopɔn* ahu no mmɔbɔ. Na ɛno paa na ɛyɛ nkunimdie a ɛda adie no.

مَنْ يُّصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمَهٗ ؕ وَذٰلِكَ الْفَوْزُ الْمُبِيْنُ ۝١٧

**18.** Na sɛ Allah de ateeteɛ bi ka wo a, obiara nni hɔ a ɔbɛtumi ayi afiri wo so gyesɛ Ɔno ara, na sɛ Ɔde papa bi ma wo a, ɛnneɛ, Ɔno na Ɔwɔ tumi sɛ Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ.

وَإِنْ يَّمْسَسْكَ اللّٰهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهٗٓ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِنْ يَّمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٨﴾

**19.** Na Ɔno ne adeɛ nyinaa so Tumfoɔ wɔ N'abɔdeɛ so - adasamma *nyinaa*; na Ɔno ne Nyansafoɔ, Amanebɔfoɔ no.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهٖ ۖ وَهُوَ الْحَكِيْمُ الْخَبِيْرُ ﴿١٩﴾

**20.** Ka sɛ, 'Ɛdeɛbɛn na emu yɛ duru wɔ adansedie mu?' Ka sɛ, 'Allah yɛ Ɔdansefoɔ wɔ me ne mo ntɛm. Na saa Kur'aan yi, wɔayi akyerɛ me sɛ menfa mɔ mo kɔkɔ ne obiara a ɛbɛduru ne hɔ. Ɛdeɛbɛn! So modi adanseɛ sɛ asomnneɛ foforɔ bi wɔ hɔ kwati Allah?' Ka sɛ, 'Me deɛ menni *ɛho* adanseɛ.' Ka sɛ, 'Ɔno ne Onyankopɔn Baako no, na mayi me ho tɔtrɔtɔɔ afiri deɛ mode bata *Ne ho* no ho.'

قُلْ أَيُّ شَيْءٍ أَكْبَرُ شَهَادَةً ۖ قُلِ اللّٰهُ ۙ شَهِيْدٌۢ بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ۚ وَأُوْحِيَ إِلَيَّ هٰذَا الْقُرْاٰنُ لِأُنْذِرَكُمْ بِهٖ وَمَنْۢ بَلَغَ ۖ أَئِنَّكُمْ لَتَشْهَدُوْنَ أَنَّ مَعَ اللّٰهِ اٰلِهَةً أُخْرٰى ۖ قُلْ لَّآ أَشْهَدُ ۚ قُلْ إِنَّمَا هُوَ إِلٰهٌ وَّاحِدٌ وَّإِنَّنِيْ بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Nkurɔfoɔ no a Yɛmaa wɔn Nwoma no nim no sɛdeɛ wɔnim wɔn mmammarima no. Nanso wɔnom a wɔasee wɔn akra no nnye nni.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَعْرِفُوْنَهٗ كَمَا يَعْرِفُوْنَ أَبْنَآءَهُمْ ۘ اَلَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا أَنْفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٢١﴾

R. 3.

**22.** Na hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a ɔtwa nkontompo to Allah so, anaasɛ ɔbɔ Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no torɔ? Esi pi sɛ adebɔneyɔfoɔ no nnya nkɔsoɔ.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِهٖ ۗ إِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Na *dwene* ɛda no a Yɛbɛboaboa wɔnom nyinaa ano abɔm no ho: afei Yɛbɛka akyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔde biribi bataa N*yankopɔn ho no sɛ,* 'Ahokafoɔ no a na moka wɔn ho nsɛm no wɔ hen?'

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ثُمَّ نَقُوْلُ لِلَّذِيْنَ أَشْرَكُوْٓا أَيْنَ شُرَكَآؤُكُمُ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Afei wɔn ntotoo no *awieɛ* bɛyɛ kwa, deɛ ɛbɛka ara ne sɛ wɔbɛka sɛ, 'Yɛka Onyankopɔn, y'Awurade no sɛ na yennyɛ abosomsomfoɔ.'

ثُمَّ لَمْ تَكُنْ فِتْنَتُهُمْ إِلَّآ أَنْ قَالُوْا وَاللّٰهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشْرِكِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Hwɛ sɛdeɛ wɔsi twa nkontompo to wɔn ankasa so. Na deɛ wɔabɔ wɔn tiri mu aka no ho mma wɔn mfasoɔ biara.

اُنْظُرْ كَيْفَ كَذَبُوْا عَلٰٓى أَنْفُسِهِمْ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Na wɔn mu bi wɔ hɔ a wɔwen wɔn aso tie wo; nanso Yɛde nkatasoɔ akata wɔn akoma so, ama wɔannte aseɛ, na asosie wɔ wɔn aso mu. Na sɛ mpo, sɛ wɔhunu Nsɛnkyerɛnneɛ biara a

وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّسْتَمِعُ إِلَيْكَ ۚ وَجَعَلْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ أَكِنَّةً أَنْ يَّفْقَهُوْهُ وَفِيْٓ اٰذَانِهِمْ وَقْرًا ۗ وَإِنْ يَّرَوْا كُلَّ اٰيَةٍ لَّا

wɔnnye nni da, ɛkɔ so ara ma no ba sɛ, sɛ wɔba wo nkyɛn na wɔne wo gye akyinnyeɛ a, wɔnom a wɔnnye nnie no ka sɛ, 'Wei ɛnnyɛ hwee ka sɛ, ɛyɛ tete adankomasɛm a apa ho.'

يُؤْمِنُوا بِهَا ۚ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوكَ يُجَادِلُونَكَ يَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٦﴾

27. Na wɔsi *nnipa binom* kwan firi *gyidie* ho wɔ aberɛ a *wɔnom ankasa nso* twe wɔn ho firi ho. Na wɔnnsɛe obiara gyesɛ wɔnom ankasa ho; hunu mmom na wɔnnhunu.

وَهُمْ يَنْهَوْنَ عَنْهُ وَيَنْأَوْنَ عَنْهُ ۖ وَإِنْ يُهْلِكُونَ إِلَّا أَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٧﴾

28. Na sɛ *anka* worehunu berɛ a wɔde wɔn bɛgyina Egya no anim no a! Wɔbɛka sɛ, 'O yɛnnue, *ɛkaa yɛn nko* na anka wɔasan yɛn! *Anka* yɛmmɔ y'Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no atorɔ, na *anka* yɛbɛkɔ akɔka agyidifoɔ no ho.'

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَى النَّارِ فَقَالُوا يَا لَيْتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِآيَاتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٨﴾

29. Dabi, na mmom deɛ na kanee no wɔde sie no na *seisei* ada adi pefee ama wɔnom no. Na sɛ wɔsan wɔn *kɔɔ wɔn nkyiri a,* anka sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛsan akɔ deɛ wɔbraa wɔn no ho *bio.* Na esi pi sɛ wɔyɛ nkontompofoɔ.

بَلْ بَدَا لَهُمْ مَا كَانُوا يُخْفُونَ مِنْ قَبْلُ ۖ وَلَوْ رُدُّوا لَعَادُوا لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٢٩﴾

30. Na wɔka sɛ, 'Biribiara nni hɔ gyesɛ yɛn wiase asetena *wei ara,* na wɔnnyane yɛn bio.'

وَقَالُوا إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٠﴾

31. Na sɛ wohunu berɛ a wɔde wɔn bɛgyina wɔn Awurade anim no a! Ɔbɛka sɛ, 'So *nkwa a ɛtɔ so mmienu* yi nnyɛ nokorɛ?' Wɔbɛka sɛ, 'Ewom, yɛka y'Awurade.' *Onyankopɔn* bɛka sɛ, 'Ɛnneɛ monka asotwe no bi nhwɛ efirisɛ na moyɛ atiafoɔ.'

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ قَالَ أَلَيْسَ هَٰذَا بِالْحَقِّ ۚ قَالُوا بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣١﴾

R. 4.

32. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔbɔɔ Allah nhyiaeɛ torɔ no, wɔnom na wɔahwere adeɛ ara ama no aba sɛ, berɛ a Dɔnhwere no bɛba wɔn so mpofirim no, wɔbɛka sɛ, 'O y'awerɛhoɔ a yɛredi no wɔ bu a yɛbuu y'ani guu saa *Dɔnhwere* yi so!' Na wɔbɛsoa wɔn nnesoa wɔ wɔn akyi. Ei! bɔne ne adeɛ a ɛso wɔn no.

قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ اللَّهِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا جَاءَتْهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً قَالُوا يَا حَسْرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطْنَا فِيهَا وَهُمْ يَحْمِلُونَ أَوْزَارَهُمْ عَلَىٰ ظُهُورِهِمْ ۚ أَلَا سَاءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٣٢﴾

33. Na ewiase asetena nnyɛ hwee ka agorɔ ne mmere-twam nkɔkɔde-sɛm. Na esi pi sɛ, Daankwamma asetena no yɛ kyɛn *ne nyinaa* ma nkurɔfoɔ a wɔyɛ ateneneefoɔ no. Enti monnte aseɛ anaa?

وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۖ وَلَلدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Yɛnim yie sɛ, deɛ wɔka no gya wo awerɛhoɔ; efirisɛ ɛnnyɛ wo na wɔabɔ wo torɔ, mmom ɛyɛ Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no na adebɔneyɔfoɔ no poɔ.

قَدْ نَعْلَمُ إِنَّهُۥ لَيَحْزُنُكَ ٱلَّذِى يَقُولُونَ فَإِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُونَكَ وَلَٰكِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Na Asomafoɔ a wɔdii w'anim kan no nso wɔbɔɔ wɔn torɔ; nanso wɔsii aboterɛ wɔ deɛ wɔtiaa wɔn no ho, na wɔteetee wɔn kɔpem sɛ Yɛn mmoa baa wɔn hɔ. Obiara nni hɔ a ɔbɛtumi asesa Allah nsɛm no. Na Asomafoɔ *a wɔatwa mu* no ho nsɛm-pa amanebɔ aba wo hɔ dada.

وَلَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ فَصَبَرُوا۟ عَلَىٰ مَا كُذِّبُوا۟ وَأُوذُوا۟ حَتَّىٰٓ أَتَىٰهُمْ نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِ ۚ وَلَقَدْ جَآءَكَ مِن نَّبَإِى۟ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Na sɛ dane a wɔde ahi dane wɔn ho kɔ no yɛ wo so asɛm kɛseɛ a, ɛnneɛ, sɛ wobɛtumi ahwehwɛ kwan bi wɔ asaase no mu anaasɛ atwedeɛ bi akɔ ɛsoro, na wode Nsɛnkyerɛnneɛ abrɛ wɔn a, *nanso wonntumi nnyɔ saa.* Na sɛ Allah yɛɛ Ne pɛ no nhyɛ a, anka esi pi sɛ, Ɔbɛtumi aboaboa wɔn ano aba kwankyerɛ no so. Enti mma nnkɔka nkurɔfoɔ a wɔnni nimdeɛ no ho.

وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ إِعْرَاضُهُمْ فَإِنِ ٱسْتَطَعْتَ أَن تَبْتَغِىَ نَفَقًا فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ سُلَّمًا فِى ٱلسَّمَآءِ فَتَأْتِيَهُم بِـَٔايَةٍ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى ٱلْهُدَىٰ ۚ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٣٦﴾

النصف

**37.** Nkurɔfoɔ no a wɔtie *nsɛm no* nokorɛ mu no nkoaa na wɔgye frɛ no so. Na awufoɔ no *deɛ,* Allah bɛnyane wɔn *aba nkwa mu,* na afei Ne nkyɛn na wɔbɛsan akɔ.

إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَٱلْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Na wɔka sɛ, 'Adɛn nti na Nsɛnkyerɛnneɛ biara nnsane mfirii N'Awurade hɔ mmaa ne nkyɛn?' Ka sɛ, 'Esi pi sɛ, Allah wɔ tumi sɛ Ɔsane Nsɛnkyerɛnneɛ bi ba, mmom wɔnom mu bebiree nnim no saa.'

وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ قُلْ إِنَّ ٱللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ ءَايَةً وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Aboa biara nni hɔ *a ɔwea* asaase no mu, anaasɛ anomaa biara nni hɔ a ɔde ne ntaban mmienu tu, ka sɛ wɔnom nso yɛ akuo-akuo te sɛ mo ara. Yɛnnyaee biribiara wɔ Nwoma no mu. Ɛnneɛ akyire yi wɔbɛboaboa wɔn ano akɔ wɔn Awurade no hɔ.

وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا طَٰٓئِرٍ يَطِيرُ بِجَنَاحَيْهِ إِلَّآ أُمَمٌ أَمْثَالُكُم ۚ مَّا فَرَّطْنَا فِى ٱلْكِتَٰبِ مِن شَىْءٍ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يُحْشَرُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Nkurɔfoɔ no a wɔapo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, wɔyɛ asosifoɔ ne mmum - wɔ esum kabisii mu. Obiara a Allah bɛyi no atɛn no Ɔma no ho kwan ma ɔyera. Na obiara a Ɔbɛbɔ ho pɔ no, Ɔde no si kwan tenenee no so.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا صُمٌّ وَبُكْمٌ فِى ٱلظُّلُمَٰتِ ۗ مَن يَشَإِ ٱللَّهُ يُضْلِلْهُ وَمَن يَشَأْ يَجْعَلْهُ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Ka sɛ, 'Sɛn na mosusu fa ho, sɛ Allah asotwe no ba mo so anaasɛ Dɔnhwere *a wɔahyɛ ato hɔ no* bɛto mo a, so mobɛfiri Allah akyi afrɛ biribi anaa, sɛ moyɛ nokwafoɔ a?'

قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ أَوْ أَتَتْكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيْرَ ٱللَّهِ تَدْعُونَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Dabi, mmom Ɔno nkoaa na mobɛtea mu afrɛ No; na Wabɛyi mo afiri *ahohiahia* a enti mofrɛɛ No no mu, sɛ ɛyɛ Ne pɛ a, na *saa berɛ no* mo werɛ bɛfi deɛ mode bata Ne ho.

بَلْ إِيَّاهُ تَدْعُونَ فَيَكْشِفُ مَا تَدْعُونَ إِلَيْهِ إِنْ شَاءَ وَتَنْسَوْنَ مَا تُشْرِكُونَ ﴿٤٢﴾

**R. 5.**

**43.** Ampa ara sɛ, Yɛsomaa *Asomafoɔ* kɔɔ nkurɔfoɔ no a wɔdii w'anim kan no hɔ; na Yɛde ohia ne ateeteɛ twee wɔn aso sedeɛ ɛbɛyɛ ama wɔabrɛ wɔn ho ase.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا إِلَىٰ أُمَمٍ مِنْ قَبْلِكَ فَأَخَذْنَاهُمْ بِالْبَأْسَاءِ وَالضَّرَّاءِ لَعَلَّهُمْ يَتَضَرَّعُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Afei adɛn nti na berɛ a Yɛn asotwe no baa wɔn soɔ no, wɔammerɛ wɔn ho ase? Mmom wɔn akoma no yɛɛ dendenden na Satan maa deɛ na wɔyɔ no yɛɛ fɛ maa wɔn.

فَلَوْلَا إِذْ جَاءَهُمْ بَأْسُنَا تَضَرَّعُوا وَلَٰكِنْ قَسَتْ قُلُوبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Afei berɛ a wɔn werɛ firii deɛ wɔde atu wɔn foɔ no, Yɛbuee adeɛ nyinaa apono maa wɔn, kɔpem sɛ, berɛ a wɔn ani gyee deɛ wɔde ama wɔn no ho no, Yɛsɔɔ wɔnom mu mpofirim, na hwɛ! wɔbɛyɛɛ abambufoɔ kɛse paa.

فَلَمَّا نَسُوا مَا ذُكِّرُوا بِهِ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ أَبْوَابَ كُلِّ شَيْءٍ حَتَّىٰ إِذَا فَرِحُوا بِمَا أُوتُوا أَخَذْنَاهُمْ بَغْتَةً فَإِذَا هُمْ مُبْلِسُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Enti nkurɔfoɔ no a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no wɔtwitwaa wɔn nhini nyinaa mu; na ayɛyie nyinaa wɔ Allah, ewiase nyinaa Awurade no.

فَقُطِعَ دَابِرُ الْقَوْمِ الَّذِينَ ظَلَمُوا ۚ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ka sɛ, 'Modwene ho sɛn? Sɛ Allah faa mo ade-teɛ firii hɔ kɔɔe a, ɛne mo ade-hunu, na Ɔde nsɔano kataa mo akoma so a, hwan ne Onyame a ɔkwati Allah a anka ɔbɛtumi asan de abrɛ mo?' Hwɛ sɛdeɛ Yɛsi kyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu, nanso wɔdane wɔn ho kɔ.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَخَذَ اللَّهُ سَمْعَكُمْ وَأَبْصَارَكُمْ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمْ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِهِ ۗ انْظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ka sɛ, 'Modwene ho sɛn? Sɛ Allah asotwe no ba mo so mpofirim anaasɛ petee mu a, hwan-nom na wɔbɛsɛe ka nnipa adebɔneyɔfoɔ no ho?'

قُلْ أَرَأَيْتَكُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُ اللَّهِ بَغْتَةً أَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ إِلَّا الْقَوْمُ الظَّالِمُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Na Yɛannsoma Asomafoɔ no ka sɛ wɔyɛ nsɛm-dɛ-bɔfoɔ ne akɔkɔbɔfoɔ. Enti wɔnom a wɔgye di na wɔsakra no, wɔnom na suro biara mma wɔn so na wɔnni awerɛhoɔ nso.

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنْذِرِينَ ۖ فَمَنْ آمَنَ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Na nkurɔfoɔ no a wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no, asotwe na ɛbɛto wɔnom, ɛnamsɛ wɔyɛ asobrakyeɛ nti.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا يَمَسُّهُمُ الْعَذَابُ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ka sɛ, "Mennka nnkyerɛ mo sɛ: 'Me na Allah ademudeɛ nyinaa wɔ me hɔ,' nanso mennim nsumaeɛ mu nsɛm; nanso mennse mo sɛ: 'Meyɛ soro-abɔfoɔ bi.' Me deɛ, deɛ medi akyire ara ne deɛ wɔayi akyerɛ me." Ka sɛ: 'So onifurafoɔ bɛtumi ne nea n'ani hunu adeɛ ayɛ pɛ?' Enti momma *mo* adwene nnsusu ho anaa?

قُلْ لَّآ اَقُوْلُ لَكُمْ عِنْدِيْ خَزَآئِنُ اللّٰهِ وَلَآ اَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَآ اَقُوْلُ لَكُمْ اِنِّيْ مَلَكٌ ۚ اِنْ اَتَّبِعُ اِلَّا مَا يُوْحٰٓى اِلَيَّ ۗ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ۗ اَفَلَا تَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٥١﴾

R. 6.

**52.** Na fa *Kur'aan no* so bɔ nkurɔfoɔ no a wɔsuro sɛ wɔbɛboaboa wɔn ano akɔ wɔn Awurade hɔ no kɔkɔ, sɛ wɔnnya yɔnkoɔ biara, na wɔnnya kamafoɔ biara nnkwati No, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛyɛ ateneneefoɔ.

وَاَنْذِرْ بِهِ الَّذِيْنَ يَخَافُوْنَ اَنْ يُّحْشَرُوْٓا اِلٰى رَبِّهِمْ لَيْسَ لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ وَلِيٌّ وَّلَا شَفِيْعٌ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Na mma mpam nkurɔfoɔ no a wɔfrɛ wɔn Awurade no anɔpa ne anadwo no a wɔrehwehwɛ N'anim no. Na wonni nkontabuo biara wɔ wɔn ho, na wɔnom nso nni wo ho nkontabuo biara, annyɛ saa a wobɛpam wɔn ama wakɔka amumuyɔfoɔ no ho.

وَلَا تَطْرُدِ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَدٰوةِ وَالْعَشِيِّ يُرِيْدُوْنَ وَجْهَهٗ ۗ مَا عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِمْ مِّنْ شَيْءٍ وَّمَا مِنْ حِسَابِكَ عَلَيْهِمْ مِّنْ شَيْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ فَتَكُوْنَ مِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Na saa ara na Yɛde binom yɛ nsɔhwɛ ma ebinom, ama wɔaka sɛ, 'Enti weinom ne nkurɔfoɔ no a Allah de adom agu wɔn so wɔ yen mu no?' Ɛnnyɛ Allah na Ɔnim wɔnom a wɔyɛ nnaasefoɔ no yie?

وَكَذٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُمْ بِبَعْضٍ لِّيَقُوْلُوْٓا اَهٰٓؤُلَآءِ مَنَّ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ مِّنْ بَيْنِنَا ۗ اَلَيْسَ اللّٰهُ بِاَعْلَمَ بِالشّٰكِرِيْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Na sɛ wɔnom a wɔgye Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no die no ba wo hɔ a, ka sɛ: 'Asomdwoeɛ nka mo! Mo Awurade no de ato Ne ho so sɛ *Ɔbɛkyerɛ* ahummɔborɔ. Ɔno deɛ, nea ɔfiri mo mu biara a ɔbɛyɔ bɔne, ɛnam nim a ɔnnim nti, na ɔbɛnu ne ho na wasakra no, ɛnneɛ, Ɔno na Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa no.

وَاِذَا جَآءَكَ الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِاٰيٰتِنَا فَقُلْ سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ كَتَبَ رَبُّكُمْ عَلٰى نَفْسِهِ الرَّحْمَةَ ۙ اَنَّهٗ مَنْ عَمِلَ مِنْكُمْ سُوْٓءًۢا بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابَ مِنْۢ بَعْدِهٖ وَاَصْلَحَ فَاَنَّهٗ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Na saa na Yɛkyerɛkyerɛ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu, *ama moasrɛ bɔnefakyɛ,* na ama adebɔneyɔfoɔ no kwan no ada adi.

وَكَذٰلِكَ نُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ وَلِتَسْتَبِيْنَ سَبِيْلُ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٥٦﴾

R. 7.

**57.** Ka sɛ, 'Wɔabra me sɛ mma mennsom nkurɔfoɔ no a mokwati Allah frɛ wɔn no.' Ka sɛ, 'Menni mo apɛdeɛ huhuo no akyi. Sɛ ɛbaa saa a, anka mɛyɛ ɔyerafoɔ a mennka wɔn a wɔakyerɛ wɔn kwan no ho.'

قُلْ اِنِّيْ نُهِيْتُ اَنْ اَعْبُدَ الَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ۗ قُلْ لَّآ اَتَّبِعُ اَهْوَآءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ اِذًا وَّمَآ اَنَا مِنَ الْمُهْتَدِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ka sɛ: 'Megyina adansedie a ɛda adi na efiri m'Awurade hɔ so, na ɛno na moapoɔ. Deɛ morehwehwɛ sɛ ɛmmra ntɛm no *ho tumi* nni me hɔ. Atemmuo no nnyina obiara so gyesɛ Allah nkoaa. Ɔkyerɛkyerɛ nokorɛ no mu, na Ɔno na Ɔyɛ atemmufoɔ nyinaa mu Mudifoɔ.'

قُلْ إِنِّي عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَكَذَّبْتُم بِهِ ۚ مَا عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِ ۚ إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ الْحَقَّ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الْفَاصِلِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ka sɛ, 'Sɛ deɛ morehwehwɛ sɛ ɛmmra ntɛm no ho *tumi* wɔ me hɔ a, anka wɔabua me ne mo ntɛm asɛm no dadaada. Na Allah na Ɔnim adebɔneyɔfoɔ no yie.

قُل لَّوْ أَنَّ عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِ لَقُضِيَ الْأَمْرُ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۗ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِالظَّالِمِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** Na Ɔno na asie-nsɛm nyinaa ho nsafoa wɔ Ne nsa mu; obiara nnim gyesɛ Ɔno nkoaa. Na Ɔnim adeɛ biara a ɛwɔ asaase no mu ne deɛ ɛwɔ ɛpo mu. Na ahahan bi nnte nntɔ gyesɛ Ɔnim; nanso aba biara nni asaase ase fee sum no mu *a Ɔnnim*, na deɛ ɛyɛ momono anaasɛ dwanneɛ biara nni hɔ gyesɛ wɔatwerɛ no wɔ Nwoma a ɛda adi bi mu.

وَعِندَهُ مَفَاتِحُ الْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَا إِلَّا هُوَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِي ظُلُمَاتِ الْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُّبِينٍ ﴿٦٠﴾

**61.** Na Ɔno ne Nea Ɔyi mo akra anadwo na Ɔnim deɛ moyɔ wɔ adekyeɛ mu nyinaa, na afei Ɔnyane mo ba nkwa mu bio sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ no bɛwie duru. Afei Ne nkyɛn na mobɛsan akɔ. *Na* afei Wabɔ mo deɛ na moyɔ nyinaa ho amanneɛ.

وَهُوَ الَّذِي يَتَوَفَّاكُم بِاللَّيْلِ وَيَعْلَمُ مَا جَرَحْتُم بِالنَّهَارِ ثُمَّ يَبْعَثُكُمْ فِيهِ لِيُقْضَىٰ أَجَلٌ مُّسَمًّى ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ ثُمَّ يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٦١﴾

R. 8.

**62.** Na Ɔno na Ɔyɛ Opumpuni, *Ɔtumfoɔ no* a Ɔboro Ne nkoa nyinaa so, na Ɔsoma awɛnfoɔ ma *wɔbɛhwɛ* mo so, kɔpem sɛ owuo bɛba mo mu biara so, Yɛn Asomafoɔ no yi ne kra, na wɔnnfom da.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ ۖ وَيُرْسِلُ عَلَيْكُمْ حَفَظَةً حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ رُسُلُنَا وَهُمْ لَا يُفَرِّطُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Afei wɔbɛsan wɔn akɔ Allah nkyɛn, wɔn nokorɛ Awurade no. Esi pi sɛ, atemmuo no yɛ Ne dea. Na Ɔno na Ne ho yɛ hare paa wɔ nkontabuo mu.

ثُمَّ رُدُّوا إِلَى اللَّهِ مَوْلَاهُمُ الْحَقِّ ۚ أَلَا لَهُ الْحُكْمُ وَهُوَ أَسْرَعُ الْحَاسِبِينَ ﴿٦٣﴾

**64.** Ka sɛ, "Hwan na ɔgye mo firi esum ahoroɔ mu, *atowerɛnkyɛm a ɛto mo wɔ* asaase so ne ɛpo mu no, a ɛma mofrɛ No wɔ ahobraseɛ ne nsumaeɛ mu no, *na moka sɛ,* 'Sɛ Ɔgye yɛn firi wei mu deɛ a, ɛnneɛ sɛ ɛteɛ biara, yɛbɛka nnaasefoɔ no ho?'"

قُلْ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَاتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ تَدْعُونَهُ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً لَّئِنْ أَنجَانَا مِنْ هَٰذِهِ لَنَكُونَنَّ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ka sɛ, 'Allah na Ɔgye mo firi ɛho ɛne ateeteɛ biara ho, nanso mode mmataho bata *Ne ho.*'

قُلِ اللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنْهَا وَمِن كُلِّ كَرْبٍ ثُمَّ أَنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٦٥﴾

66. Ka sɛ, ‘Ɔwɔ tumi sɛ Ɔbɛsoma asotwe aba mo so afiri mo atifi anaasɛ afiri mo nan ase, anaasɛ Ɔbɛma ayɛ mo adeɛ sɛ mopaepae mo mu akuo-akuo, *atentan mo ho mo ho,* ama moasɔ aniɛyaa a mode hyɛ mo ho mo ho no ahwɛ.’ Hwɛ sɛdeɛ Yɛsi kyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu wɔ akwan horɔɔ mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔate aseɛ.

قُلْ هُوَ الْقَادِرُ عَلَىٰٓ أَنْ يَّبْعَثَ عَلَيْكُمْ عَذَابًا مِّنْ فَوْقِكُمْ أَوْ مِنْ تَحْتِ أَرْجُلِكُمْ أَوْ يَلْبِسَكُمْ شِيَعًا وَّ يُذِيقَ بَعْضَكُمْ بَأْسَ بَعْضٍ ۗ اُنْظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّهُمْ يَفْقَهُوْنَ ﴿٦٦﴾

67. Na wo nkurɔfoɔ no apo *asomasɛm* no wɔ aberɛ a ɛno ne nokorɛ no. Ka sɛ, ‘Mennyɛ mo so hwɛsofoɔ.’

وَكَذَّبَ بِهٖ قَوْمُكَ وَهُوَ الْحَقُّ ۗ قُلْ لَّسْتُ عَلَيْكُمْ بِوَكِيْلٍ ﴿٦٧﴾

68. Na nkɔmhyɛ biara wɔ ne berɛ a wɔahyɛ ato hɔ; na ɛnnkyɛ biara mobɛba abɛhunu.

لِكُلِّ نَبَإٍ مُّسْتَقَرٌّ ۫ وَّ سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٦٨﴾

69. Na aberɛ a wobɛhunu nkurɔfoɔ no a wɔde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no yɛ sɛ adeɛ a ɛho nnhia wɔ wɔn asɛnka mu no, dane wo ho firi wɔn ho kɔpem sɛ wɔbɛdane nkɔmmɔ no aka asɛm foforɔ. Na sɛ Satan ma wo werɛ firi a, ɛnneɛ sɛ wokae a, mma ɛne nnipa adebɔneyɔ-foɔ no nntena.

وَاِذَا رَاَيْتَ الَّذِيْنَ يَخُوْضُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتّٰى يَخُوْضُوْا فِيْ حَدِيْثٍ غَيْرِهٖ ۗ وَاِمَّا يُنْسِيَنَّكَ الشَّيْطٰنُ فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ الذِّكْرٰى مَعَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٦٩﴾

70. Na nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atene-neefoɔ no deɛ, wɔnom ho nkontabuo nna wɔn so, mmom, *wɔn adwuma ara ne sɛ* wɔbɛtu wɔnom fo, sɛ ebia wɔbɛyɛ Nyame-surofoɔ a.

وَ مَا عَلَى الَّذِيْنَ يَتَّقُوْنَ مِنْ حِسَابِهِمْ مِّنْ شَيْءٍ وَّ لٰكِنْ ذِكْرٰى لَعَلَّهُمْ يَتَّقُوْنَ ﴿٧٠﴾

71. Na nkurɔfoɔ no a wɔafa wɔn som sɛ agorɔdie ne anigyesɛm a wɔde sɛe mmerɛ no deɛ gyae *wɔn asɛm,* na ewiase nkwa yi adaadaa wɔn. Na fa tu *nnipa no* fo annyɛ saa a, wɔbɛyi ɔkra bi ama owuo akyiri asotwe ɛnam deɛ ɔyɔeɛ nyaeɛ nti. Ɔnnkwati Allah nnya ɔboafoɔ anaa kamafoɔ biara; mpo sɛ ɔde mpatadeɛ biara yɛ mpata a wɔnnyɛ nntom mma no. Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔayi wɔn ama ɔsɛeɛ ɛnam wɔn ankasa nneyɔeɛ nti. Wɔbɛnya nsuo-hyeɛ anomdeɛ ne asotwe yaaya, efirisɛ, na wɔyɛ atiafoɔ.

وَذَرِ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا دِيْنَهُمْ لَعِبًا وَّلَهْوًا وَّغَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا وَذَكِّرْ بِهٖٓ اَنْ تُبْسَلَ نَفْسٌ بِمَا كَسَبَتْ ۖ لَيْسَ لَهَا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيٌّ وَّلَا شَفِيْعٌ ۚ وَاِنْ تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَا ۗ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اُبْسِلُوْا بِمَا كَسَبُوْا ۚ لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيْمٍ وَّ عَذَابٌ اَلِيْمٌ بِمَا كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ ﴿٧١﴾

ع ٨/١٠/١٤

R. 9.

72. Ka sɛ, “So yɛnfrɛ biribi, nkwati Allah, adeɛ a ɛnntumi mma yɛn mfasoɔ biara na ɛnntumi mma yɛn ɔhaw biara no, na enti wɔbɛma yɛadane yɛn nantini ama *ɛsom pa no* wɔ aberɛ a Allah akyerɛ yɛn kwan no akyi? *Ama no ayɛ* te sɛ obi a

قُلْ اَنَدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلٰٓى اَعْقَابِنَا بَعْدَ اِذْ هَدٰىنَا اللّٰهُ كَالَّذِي اسْتَهْوَتْهُ الشَّيٰطِيْنُ فِي الْاَرْضِ حَيْرَانَ ۪ لَهٗ

mmonsamfoɔ adaadaa no atwetwe no akɔ *gyae no* anisotan mu wɔ aberɛ a nso ɔwɔ nnamfo-kuo a wɔfrɛ no kɔ kwankyerɛ ho, *na wɔka sɛ,* 'Bra yen nkyɛn?'" Ka sɛ: "Esi pi sɛ, Allah kwankyerɛ no nkoaa ne kwankyerɛ, na wɔahyɛ yen sɛ yɛmerɛ yen ho ase ma ewiase nyinaa Awurade no.

أَصْحٰبٌ يَّدْعُوْنَهٗٓ اِلَى الْهُدَى ائْتِنَا ؕ قُلْ اِنَّ هُدَى اللّٰهِ هُوَ الْهُدٰى ؕ وَاُمِرْنَا لِنُسْلِمَ لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧٢﴾

73. "Na *wɔama yɛn ahyɛdeɛ sɛ:* 'Yɛma Asɔreyɔ nyina hɔ pintinn na yɛnsuro No;' na Ɔno ne Nea wɔbɛboaboa mo ano akɔ Ne nkyɛn."

وَاَنْ اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاتَّقُوْهُ ؕ وَهُوَ الَّذِيْٓ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Na Ɔno na Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no wɔ kwan pa a ɛfata so; na ɛda no a Ɔbɛka sɛ, 'Ɛnyɛ!', no ɛbɛyɛ.* N'asɛm na ɛyɛ nokorɛ. Ɔno na ahennie no *nyinaa* bɛyɛ Ne dea wɔ ɛda no a wɔbɛbɔ totorobɛnto no mu no. *Ɔno na Ɔyɛ* nsumaeɛ mu ne petee mu Nimdeɛfoɔ no. Na Ɔno na Ɔyɛ Nyansafoɔ, Amanebɔfoɔ no.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ ؕ وَيَوْمَ يَقُوْلُ كُنْ فَيَكُوْنُ ؕ قَوْلُهُ الْحَقُّ ؕ وَلَهُ الْمُلْكُ يَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّوْرِ ؕ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ ؕ وَهُوَ الْحَكِيْمُ الْخَبِيْرُ ﴿٧٤﴾

75. Na *kae* berɛ a Abraham ka kyerɛɛ n'agya, Aazar sɛ, 'Ana wafa abosom de wɔn ayɛ asomnneɛ? Ampa ara sɛ, mehunu wo ne wo nkurɔfoɔ sɛ, mowɔ nyeraeɛ a ɛda adi mu.'

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهِيْمُ لِاَبِيْهِ اٰزَرَ اَتَتَّخِذُ اَصْنَامًا اٰلِهَةً ۚ اِنِّيْٓ اَرٰىكَ وَقَوْمَكَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٧٥﴾

76. Na saa na Yɛkyerɛɛ Abraham ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu ahennie no, *ama no anya kwankyerɛ,* na ama no akɔka nkurɔfoɔ a wɔwɔ gyidie a esi pi no ho.

وَكَذٰلِكَ نُرِيْٓ اِبْرٰهِيْمَ مَلَكُوْتَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَلِيَكُوْنَ مِنَ الْمُوْقِنِيْنَ ﴿٧٦﴾

77. Na berɛ a anadwo duruu esum wɔ ne so no, ɔhunuu nsoroma bi. Ɔkaa sɛ: 'Wei ne m'Awurade!' Nanso berɛ a ɛdɔɔ mu no, ɔkaa sɛ: 'Memmpɛ nnoɔma a etumi dɔ kɔ *esum* mu no.'

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيْهِ الَّيْلُ رَاٰ كَوْكَبًا ۚ قَالَ هٰذَا رَبِّيْ ۚ فَلَمَّآ اَفَلَ قَالَ لَآ اُحِبُّ الْاٰفِلِيْنَ ﴿٧٧﴾

78. Na berɛ a ɔhunuu bosome no sɛ apuie gonn no, ɔkaa sɛ, 'Wei ne m'Awurade.' Nanso berɛ a ɛkɔ tɔɔeɛ no, ɔkaa sɛ, 'Sɛ m'Awurade no annkyerɛ me kwan a, esi pi sɛ, mɛkɔ akɔka nkurɔfoɔ no a wɔayera no ho.'

فَلَمَّا رَاَ الْقَمَرَ بَازِغًا قَالَ هٰذَا رَبِّيْ ۚ فَلَمَّآ اَفَلَ قَالَ لَئِنْ لَّمْ يَهْدِنِيْ رَبِّيْ لَاَكُوْنَنَّ مِنَ الْقَوْمِ الضَّآلِّيْنَ ﴿٧٨﴾

79. Na berɛ a ɔhunuu awia no sɛ apuie gonn no, ɔkaa sɛ: 'Wei ne m'Awurade, wei na ɛso kyɛn ne nyinaa.' Nanso berɛ a ɛkɔ tɔɔeɛ no, ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, esi pi sɛ, me deɛ mete me ho firi deɛ mode bata *Onyankopɔn ho* no ho.'

فَلَمَّا رَاَ الشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هٰذَا رَبِّيْ هٰذَآ اَكْبَرُ ۚ فَلَمَّآ اَفَلَتْ قَالَ يٰقَوْمِ اِنِّيْ بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُوْنَ ﴿٧٩﴾

---

**74 Nkyerɛmu:* *Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**80.** 'Ampa ara sɛ, madane m'anim akyerɛ Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no, medan *No mmerɛ nyinaa,* na mennka abosomsomfoɔ no ho.'

إِنِّي وَجَّهْتُ وَجْهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ حَنِيفًا وَمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** Na ne nkurɔfoɔ no gyee no akyinnye. Ɔkaa sɛ: 'Ana mo ne me gye akyinnye fa Allah ho, wɔ aberɛ a Ɔno na Wakyerɛ me kwan pa no? Na mennsuro deɛ mode abata Ne ho no, gyesɛ ebia m'Awurade no pene biribi so. M'Awurade no nimdeɛ terɛ fa adeɛ biara so. Enti monntu mo ho fo anaa?

وَحَاجَّهُ قَوْمُهُ ۚ قَالَ أَتُحَاجُّونِّي فِي اللَّهِ وَقَدْ هَدَانِ ۚ وَلَا أَخَافُ مَا تُشْرِكُونَ بِهِ إِلَّا أَنْ يَشَاءَ رَبِّي شَيْئًا ۗ وَسِعَ رَبِّي كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ۗ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٨١﴾

**82.** 'Na ɛdeɛn nti na ɛsɛ sɛ mesuro deɛ mode abata *Nyankopɔn ho no,* wɔ aberɛ a monnsuro sɛ mode biribi bɛbata Allah ho, adeɛ a Ɔnnsanee ɛho tumi biara mmaa mo?' Enti akuo mmienu yi mu deɛ ɛwɔ hen na ɛfata ntwitwagyeɛ, sɛ monim ampa a?

وَكَيْفَ أَخَافُ مَا أَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُونَ أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُمْ بِاللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَانًا ۚ فَأَيُّ الْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ بِالْأَمْنِ ۖ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Nkurɔfoɔ no a wɔgye die na wɔnnfa amumuyɔ mmfrafra wɔn gyidie no - wɔnom saa na wɔbɛnya asomdwoeɛ ne ntwitwagyeɛ, na wɔnom na wɔanya kwankyerɛ no.

الَّذِينَ آمَنُوا وَلَمْ يَلْبِسُوا إِيمَانَهُمْ بِظُلْمٍ أُولٰئِكَ لَهُمُ الْأَمْنُ وَهُمْ مُهْتَدُونَ ﴿٨٣﴾

R. 10.

**84.** Na wei ne Yɛn nsɛnkyerɛmu a Yɛde maa Abraham de tiaa ne nkurɔfoɔ no. Na Yɛde gyinabrɛ ahoroɔ soronko-soronko ma obiara a Yɛpɛ. Ampa ara sɛ, w'Awurade no yɛ *adeɛ nyinaa so* Nyansafoɔ, Nimdeɛfoɔ.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَا آتَيْنَاهَا إِبْرَاهِيمَ عَلَىٰ قَوْمِهِ ۚ نَرْفَعُ دَرَجَاتٍ مَنْ نَشَاءُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٤﴾

**85.** Na Yɛde Isaak ne Yakob dom no; na Yɛkyerɛɛ wɔn mu biara kwan, na Yɛdii kan kyerɛɛ Noa kwan, na n'asefoɔ bi, ne Dawid ne Solomon ne Hiob ne Yosef ne Mose ne Aaron. Saa na Yɛma wɔnom a wɔyɔ papa no akatua pa.

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا هَدَيْنَا ۚ وَنُوحًا هَدَيْنَا مِنْ قَبْلُ ۖ وَمِنْ ذُرِّيَّتِهِ دَاوُدَ وَسُلَيْمَانَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَارُونَ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Na *Yɛkyerɛɛ* Sakaria *kwan,* ɛne Yohane ne Yesu ne Elia; na wɔnom mu biara ka ahoteefoɔ no ho.

وَزَكَرِيَّا وَيَحْيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلْيَاسَ ۖ كُلٌّ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Na *Yɛkyerɛɛ* Ismael *nso kwan* ne Elisa ne Yona ne Lot; na wɔn mu biara, Yɛkrɔn no wɔ nnipa no so.

وَإِسْمَاعِيلَ وَالْيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطًا ۚ وَكُلًّا فَضَّلْنَا عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Na *Yɛkrɔn* wɔn agyanom binom, ne wɔn mma, ne wɔn nuanom. Na Yɛsaa mu yii wɔn, na Yɛkyerɛɛ wɔn kwan kɔɔ kwan tenenee no so.

وَمِنْ آبَائِهِمْ وَذُرِّيَّاتِهِمْ وَإِخْوَانِهِمْ ۖ وَاجْتَبَيْنَاهُمْ وَهَدَيْنَاهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٨٨﴾

**89.** Wei ne Allah kwankyerɛ no. Ɔde kyerɛ obiara a Ɔpɛ kwan firi Ne nkoa no mu. Na sɛ wɔde biribi bataa Ne ho som no a, anka, sɛ ɛteɛ biara, deɛ wɔyɔɔeɛ nyinaa bɛyɛ kwa.

ذٰلِكَ هُدَى اللّٰهِ يَهْدِيْ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ؕ وَلَوْ اَشْرَكُوْا لَحَبِطَ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿۸۹﴾

**90.** Weinom ne nkurɔfoɔ a Yɛmaa wɔn nwoma no, ne atemmuo ho nyansa no, ne nkɔmhyɛ no. Nanso sɛ saa *nnipa yi* ayɛ boniayɛfoɔ ama wɔn a, *ɛnnyɛ hwee,* efirisɛ seisei deɛ, Yɛde wɔn *akyi* agya nkurɔfoɔ a wɔnnyɛ boniayɛfoɔ mma wɔn.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ۚ فَاِنْ يَّكْفُرْ بِهَا هٰٓؤُلَآءِ فَقَدْ وَكَّلْنَا بِهَا قَوْمًا لَّيْسُوْا بِهَا بِكٰفِرِيْنَ ﴿۹۰﴾

**91.** Weinom ne nkurɔfoɔ a Allah kyerɛɛ wɔn kwan pa no, enti di wɔn kwankyerɛ no akyi. Ka sɛ: 'Memmisa mo ɛho akatua biara. Ɛnnyɛ hwee sɛ ɛyɛ kɔkɔbɔ ma adasamma nyinaa.'

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ هَدَى اللّٰهُ فَبِهُدٰىهُمُ اقْتَدِهْ ؕ قُلْ لَّآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ اَجْرًا ؕ اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٰى لِلْعٰلَمِيْنَ ﴿۹۱﴾

R. 11.

**92.** Na wɔanntumi amma Allah anidie sɛdeɛ ɛfata sɛ wɔdi No ni, berɛ a wɔkaa sɛ: 'Allah nsanee yikyerɛ biara mmaa nipa biara. Ka sɛ: 'Hwan na Ɔyii Nwoma no a Mose de baaeɛ no a ɛyɛ hann ne kwankyerɛ ma nnipa no - ewɔm sɛ mobuu no sɛ nkrataa hunu bi a mode kyerɛ wɔ aberɛ a mode dodoɔ no ara sie; na wɔakyerɛkyerɛ mo adeɛ a na anka mo ne mo agyanom nnim?' Ka sɛ: 'Ɛ*yɛ* Allah.' Ɛnneɛ gyae wɔnom ma wɔnfa agorɔdie ni wɔn ho nkɔmmɔ *hunu* no.

وَمَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖٓ اِذْ قَالُوْا مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ عَلٰى بَشَرٍ مِّنْ شَيْءٍ ؕ قُلْ مَنْ اَنْزَلَ الْكِتٰبَ الَّذِيْ جَآءَ بِهٖ مُوْسٰى نُوْرًا وَّهُدًى لِّلنَّاسِ تَجْعَلُوْنَهٗ قَرَاطِيْسَ تُبْدُوْنَهَا وَتُخْفُوْنَ كَثِيْرًا ۚ وَعُلِّمْتُمْ مَّا لَمْ تَعْلَمُوْٓا اَنْتُمْ وَلَآ اٰبَآؤُكُمْ ؕ قُلِ اللّٰهُ ۙ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِيْ خَوْضِهِمْ يَلْعَبُوْنَ ﴿۹۲﴾

**93.** Na wei yɛ Nwoma a Yɛayi aba a nhyira ahyɛ mu ma, sɛ ɛmɛhyɛ deɛ edii n'anim kan no ma, na ama watumi abɔ nkuro Maame no kɔkɔ, ne *nkuro* a atwa ɛho ahyia no. Na nkurɔfoɔ no a wɔgye Daankwamma to mu no gye *Nwoma* no di, na wɔhwɛ wɔn Asɔreyɔ so yie.

وَهٰذَا كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ مُبٰرَكٌ مُّصَدِّقُ الَّذِيْ بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنْذِرَ اُمَّ الْقُرٰى وَمَنْ حَوْلَهَا ؕ وَالَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ وَهُمْ عَلٰى صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ﴿۹۳﴾

**94·** Na hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a ɔtwa ntorɔ to Allah so, anaasɛ ɔka sɛ, 'Wɔayi yikyerɛ ama me,' wɔ aberɛ a wɔnnyii biribiara mmaa no; ne obi a ɔka sɛ, 'Me *nso* mɛyi adeɛ a Allah ayi aba no nsɛso saa ara aba?' Na sɛ anka worehunu berɛ no a adebɔneyɔfoɔ no wɔ owuo ateetee no mu a, na soro-abɔfoɔ no tene wɔn nsa *ka sɛ,* 'Monyi mo akra no ma. Ɛnnɛ da yi, wɔde

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اَوْ قَالَ اُوْحِيَ اِلَيَّ وَلَمْ يُوْحَ اِلَيْهِ شَيْءٌ وَّمَنْ قَالَ سَاُنْزِلُ مِثْلَ مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ ؕ وَلَوْ تَرٰٓى اِذِ الظّٰلِمُوْنَ فِيْ غَمَرٰتِ الْمَوْتِ وَالْمَلٰٓئِكَةُ بَاسِطُوْٓا اَيْدِيْهِمْ ۚ اَخْرِجُوْٓا اَنْفُسَكُمْ ؕ اَلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ

animguaseε asotwe na εbεtua mo ka εnam deε na moka to Allah so a εnnyε nokorε no nti, εne sε na moyε ahomasoɔ wɔ Ne Nsεnkyerεnneε ahorɔɔ no ho.'

عَذَابَ الْهُوْنِ بِمَا كُنْتُمْ تَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ غَيْرَ الْحَقِّ وَكُنْتُمْ عَنْ اٰيٰتِهٖ تَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٩٤﴾

95. Na esi pi sε, mobεba Yεn nkyεn maako maako te sε deε Yεdii kan bɔɔ mo no ara, *saa mmerε no* na moagya deε Yεde yεε mo adom no *nyinaa* wɔ mo akyi, na Yεnnhunu mo kamafoɔ no a mokaa sε wɔyε ahokafoɔ, a wɔwɔ mo mu, a wɔka *Nyankopɔn ho no* sε wɔka mo ho. Afei wɔatetε mo ntεm afiri mo ho mo ho, na deε mosusuuiε no nyinaa ayera mo.

وَلَقَدْ جِئْتُمُوْنَا فُرَادٰى كَمَا خَلَقْنٰكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍ وَّتَرَكْتُمْ مَّا خَوَّلْنٰكُمْ وَرَآءَ ظُهُوْرِكُمْ ۚ وَمَا نَرٰى مَعَكُمْ شُفَعَآءَكُمُ الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ اَنَّهُمْ فِيْكُمْ شُرَكٰٓؤُا ۚ لَقَدْ تَّقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَضَلَّ عَنْكُمْ مَّا كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٩٥﴾

ع ١١ ١٧

R. 12.

96. Ampa ara sε, εyε Allah na Ɔma aba no ne kyiresua aba no fifire. Ɔyi ateasefoɔ no adi firi awufoɔ no mu, na Ɔno na Ɔma awufoɔ no firi adi firi ateasefoɔ no mu. Wei ne Allah no; εnneε εhen-fa koraa na moredane mo akyi akɔ?

اِنَّ اللّٰهَ فَالِقُ الْحَبِّ وَالنَّوٰى ۚ يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ الْمَيِّتِ مِنَ الْحَيِّ ۚ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿٩٦﴾

97. Ɔno na Ɔma adeε kye; na Ɔno na Ɔyεε anadwo no maa ahomegyeε na Ɔyεε awia no ne bosome no sε wɔnfa nsese *mmerε.* Wei yε Ɔtumfoɔ, Nimdiεfoɔ no ahyεdeε.

فَالِقُ الْاِصْبَاحِ ۚ وَجَعَلَ الَّيْلَ سَكَنًا وَّالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ حُسْبَانًا ۚ ذٰلِكَ تَقْدِيْرُ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ﴿٩٧﴾

98. Na Ɔno ne Nea Wayε nsoroma ahorɔɔ no ama mo sε *monhwε so* ma εnkyerε mo kwan pa fabea wɔ asaase no ani ne εpo no so sum kabisii mu. Yεakyerεkyerε Nsεnkyerεnneε ahorɔɔ no mu yie ama nkurɔfoɔ a wɔwɔ nimdeε.

وَهُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ النُّجُوْمَ لِتَهْتَدُوْا بِهَا فِيْ ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۚ قَدْ فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٩٨﴾

99. Na Ɔno ne Nea Wayi mo afiri ɔkra baako mu, na homegyebea ne tenabea *wɔ hɔ ma mo.* Yεakyerεkyerε Nsεnkyerεnneε ahorɔɔ no mu yie paa ama nkurɔfoɔ a wɔwɔ nteaseε.

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَنْشَاَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَّمُسْتَوْدَعٌ ۚ قَدْ فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّفْقَهُوْنَ ﴿٩٩﴾

100. Na Ɔno ne Nea Ɔma nsuo sane firi εsoro mmurunkum no mu ba fɔm; na Yεnam so ma afifideε nyinaa bi fifiri fi adi; na Yεma nhahan momono puiepuie mu fi, na emu na Yεma nnɔbaeε a abum firi mu fi. Ɛne nkyiresuamma-dua, efiri ne dum mu na saka puie bεsensen so, na εdenden ba fɔm. Na *Yεma* turo ahorɔɔ *firi adi,* εyε bobe, ne ngo-dua, ne granate-akutuo nso - deε εsesε ne n'adane-adane. Monhwε n'aduaba berε a asɔɔ

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ فَاَخْرَجْنَا بِهٖ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَاَخْرَجْنَا مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا ۚ وَمِنَ النَّخْلِ مِنْ طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ وَّجَنّٰتٍ مِّنْ اَعْنَابٍ وَّالزَّيْتُوْنَ وَالرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَّغَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۚ اُنْظُرُوْٓا اِلٰى ثَمَرِهٖٓ اِذَآ اَثْمَرَ وَيَنْعِهٖ ۚ

ne ne mmereɛ. Ampa ara sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔgye die.

إِنَّ فِي ذَٰلِكُمْ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Na wɔayɛ Gyinn ahokafoɔ ama Allah wɔ aberɛ a Ɔno na Ɔbɔɔ wɔn; na wɔyi mma-marimma ne mma-mmaa ma Allah nkontompo kwan so a nimdeɛ mmata ho. Ɔkronkronni ne No, na Ɔkrɔn sene deɛ wɔtwa to Ne soɔ no.

وَجَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ الْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ ۖ وَخَرَقُوا لَهُ بَنِينَ وَبَنَاتٍ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٠١﴾

ع ١٢ ٦ ١٨

R. 13.

**102.** Ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no Mfitiasefoɔ! Ɛbɛyɛ dɛn na Wanya ɔba wɔ aberɛ a Ɔnni yere, na Ɔno na Ɔbɔɔ adeɛ biara na Ɔwɔ adeɛ nyinaa ho nimdeɛ?

بَدِيعُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ وَلَدٌ وَلَمْ تَكُن لَّهُ صَاحِبَةٌ ۖ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Saa na Allah teɛ, mo Awurade no. Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, adeɛ nyinaa Bɔfoɔ no, enti monsom No. Na Ɔno na Ɔyɛ adeɛ nyinaa so Hwɛsofoɔ.

ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ فَاعْبُدُوهُ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ani nntumi nnuru Ne hɔ na Ɔno deɛ Ɔduru ani nyinaa hɔ. Na Ɔyɛ Pɛ-ansɔm a Ɔwɔ baabiara, na ɔyɛ Amanebɔfoɔ wɔ adeɛ nyinaa ho.

لَّا تُدْرِكُهُ الْأَبْصَارُ وَهُوَ يُدْرِكُ الْأَبْصَارَ ۖ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Nsɛnkyerɛmu a ebue ani afiri mo Awurade no hɔ aba; enti obiara a ɔbɛhunu no, ɛyɛ ma ɔno ankasa kra yie-die; na obiara a ɔbɛyɛ anifuraeɛ no, ɔno ankasa *seɛɛ* da ɔno ara so. Na mennyɛ hwɛsofoɔ wɔ mo so.

قَدْ جَاءَكُم بَصَائِرُ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَنْ أَبْصَرَ فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ عَمِيَ فَعَلَيْهَا ۚ وَمَا أَنَا عَلَيْكُم بِحَفِيظٍ ﴿١٠٥﴾

**106.** Na saa kwan yi so na Yɛkyerɛ-kyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu wɔ akwan horɔɔ so *sɛdeɛ ɛbɛyɛ na nokorɛ no bɛtintim,* nanso wɔka sɛ, 'Wasua adeɛ paa', na *Yɛsesa-sesa Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no* ama Yɛayɔ nkyerɛmu ama nnipa a wɔwɔ nimdeɛ.

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ وَلِيَقُولُوا دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهُ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Di yikyerɛ a aba wo so no akyi, a efiri w'Awurade hɔ no; Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nkoaa; na dane wo ho firi abosomsomfoɔ no ho.

اتَّبِعْ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Na sɛ Allah de Ne pɛ *yɛɛ nhyɛ a,* anka wɔnntumi mfa asomnneɛ mmata *Ne ho.* Na Yɛannyɛ wo ɔwɛnfoɔ wɔ wɔn so na ɛnnyɛ wone wɔn so hwɛsofoɔ.

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا أَشْرَكُوا ۗ وَمَا جَعَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Na mma nnidi nkurɔfoɔ no a wɔkwati Allah frɛ ade foforɔ no atɛm, annyɛ saa a, wɔnom nso bɛfiri ahi-yie mu adidi Allah atɛm ɛnam nim a wɔnnim nti. Ɛte saa efirisɛ nnipa-kuo biara Yɛama wɔn nnwuma ayɛ fɛ ama wɔn. Afei ɛno akyi wɔbɛsan aba wɔn Awurade no nkyɛn; na Ɔno na Ɔbɛbɔ wɔn deɛ na wɔyɔ no ho amanneɛ.

وَلَا تَسُبُّوا الَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ فَيَسُبُّوا اللَّهَ عَدْوًا بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِم مَّرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Na wɔde Allah di nse ka wɔn ntam a emu yɛ den sɛ, sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi baa wɔn hɔ a anka sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛgye adi. Ka sɛ, ‘Esi pi sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ wɔ Allah hɔ. Nanso ɛdeɛn na ɛbɛma moate aseɛ ahunu sɛ, sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no ba a wɔnnye nni?’

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِن جَاءَتْهُمْ آيَةٌ لَّيُؤْمِنُنَّ بِهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا الْآيَاتُ عِندَ اللَّهِ ۖ وَمَا يُشْعِرُكُمْ أَنَّهَا إِذَا جَاءَتْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Na Yɛbɛma wɔn akoma atoto, ɛne wɔn ani nso sɛdeɛ mfitiaseɛ no ara wɔannye anni no, na Yɛbɛgyae wɔn wɔ wɔn amumuyɔ mu na wɔakyinkyini wɔ anifuraeɛ so.

وَنُقَلِّبُ أَفْئِدَتَهُمْ وَأَبْصَارَهُمْ كَمَا لَمْ يُؤْمِنُوا بِهِ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَنَذَرُهُمْ فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١١١﴾

Nkyɛmu 8

R. 14.

**112.** Na sɛ mpo Yɛsoma soro-abɔfoɔ no kɔ wɔn nkyɛn, na sɛ awufoɔ no kasa kyerɛ wɔn a, na Yɛboaboa nnoɔma nyinaa ano, anim ne anim ma wɔn koraa mpo a, wɔnnye nni da, gyesɛ Allah yɛ Ne pɛ *nhyɛ*. Nanso wɔnom mu dodoɔ no ara yɔ adeɛ bagyimi so.

وَلَوْ أَنَّنَا نَزَّلْنَا إِلَيْهِمُ الْمَلَائِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ الْمَوْتَىٰ وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ شَيْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ يَجْهَلُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Na saa ara na Yɛma Odiyifoɔ biara nya atamfoɔ a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ a wɔfiri nnipa ne Gyinn mu. Wɔde nnaadaa kasa a wɔde sika kɔkɔɔ adura ho yiyi nsusuiɛ bi adi kyerɛkyerɛ wɔn ho wɔn ho, na sɛ w’Awurade no de Ne pɛ yɛɛ nhyɛ a, anka wɔnntumi nnyɔ saa; enti gyae wɔn ne deɛ wɔbɔ wɔn tiri mu keka no -

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا شَيَاطِينَ الْإِنسِ وَالْجِنِّ يُوحِي بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ زُخْرُفَ الْقَوْلِ غُرُورًا ۚ وَلَوْ شَاءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na nkurɔfoɔ no a wɔnnye Daankwamma nni no akoma bɛtɔ akɔ ho, ɛne sɛdeɛ wɔnom ani bɛgye ho, ɛne sɛ *wɔbɛkɔ so* anya deɛ wɔrenya no ara.

وَلِتَصْغَىٰ إِلَيْهِ أَفْئِدَةُ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا مَا هُم مُّقْتَرِفُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** Enti menkwati Allah nhwehwɛ atemmuafoɔ *foforɔ*, wɔ abere a Ɔno ne Nea Wasane Nwoma no abrɛ mo a ɛkyerɛ nsɛm mu pefee no? Na nkurɔfoɔ no a Yɛmaa wɔn Nwoma no nim sɛ ɛsane firii w’Awurade no hɔ wɔ nokorɛ mu; enti mma nnka nkurɔfoɔ a wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa no ho.

أَفَغَيْرَ اللَّهِ أَبْتَغِي حَكَمًا وَهُوَ الَّذِي أَنزَلَ إِلَيْكُمُ الْكِتَابَ مُفَصَّلًا ۚ وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُ مُنَزَّلٌ مِّن رَّبِّكَ بِالْحَقِّ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** Na w'Awurade asɛm no ahyɛ ma wɔ nokorɛ ne pɛpɛɛpɛyɔ mu. Obiara nni hɔ a ɔbɛtumi asesa Ne nsɛm; na Ɔno na Ɔte biribiara *na* Ɔnim biribiara.

وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدْقًا وَّعَدْلًا ۭ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمٰتِهٖ ۚ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿١١٦﴾

**117.** Na sɛ woyɛ sotie ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ asaase so no mu dodoɔ no a, wɔbɛyera wo afiri Allah kwan so. Wɔnni hwee akyi ka tirimubɔsɛm, na wɔnnyɔ hwee ka sɛ, wɔma *nsusuiɛ* yɛ sɛ nkɔmhyɛ.

وَاِنْ تُطِعْ اَكْثَرَ مَنْ فِي الْاَرْضِ يُضِلُّوْكَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۭ اِنْ يَّتَّبِعُوْنَ اِلَّا الظَّنَّ وَاِنْ هُمْ اِلَّا يَخْرُصُوْنَ ﴿١١٧﴾

**118.** Esi pi sɛ, w'Awurade no nim nkurɔfoɔ a wɔayera afiri Ne kwan ho yie; na Ɔnim wɔnom a wɔanya kwankyerɛ no nso yie.

اِنَّ رَبَّكَ هُوَ اَعْلَمُ مَنْ يَّضِلُّ عَنْ سَبِيْلِهٖ ۚ وَهُوَ اَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِيْنَ ﴿١١٨﴾

**119.** Ɛnneɛ, moni deɛ wɔabɔ Allah din agu soɔ no bi, sɛ Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no na mogye di *ampa a.*

فَكُلُوْا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللّٰهِ عَلَيْهِ اِنْ كُنْتُمْ بِاٰيٰتِهٖ مُؤْمِنِيْنَ ﴿١١٩﴾

**120.** Na ɛdeɛn agyinasoɔ na mowɔ sɛ ɛbɛba sɛ monni adeɛ a wɔabɔ Allah din agu soɔ wɔ aberɛ a Wakyerɛkyerɛ mo deɛ wɔabra mo no dada - gyesɛ deɛ ɛnam nhyɛ so? Na esi pi sɛ, dodoɔ no ara na wɔyera *nkurɔfoɔ,* wɔde wɔn tirimubɔsɛm a nimdeɛ nnka ho. Ampa ara sɛ, w'Awurade no na Ɔnim atuatefoɔ no yie.

وَمَا لَكُمْ اَلَّا تَاْكُلُوْا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللّٰهِ عَلَيْهِ وَقَدْ فَصَّلَ لَكُمْ مَّا حَرَّمَ عَلَيْكُمْ اِلَّا مَا اضْطُرِرْتُمْ اِلَيْهِ ۭ وَاِنَّ كَثِيْرًا لَّيُضِلُّوْنَ بِاَهْوَاۗىِٕهِمْ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۭ اِنَّ رَبَّكَ هُوَ اَعْلَمُ بِالْمُعْتَدِيْنَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Na monyae bɔne, sɛ ɛda adi oo, sɛ esie oo. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔyɔ bɔne no, wɔbɛnya deɛ wɔyɔɔeɛ no ho akatua.

وَذَرُوْا ظَاهِرَ الْاِثْمِ وَبَاطِنَهٗ ۭ اِنَّ الَّذِيْنَ يَكْسِبُوْنَ الْاِثْمَ سَيُجْزَوْنَ بِمَا كَانُوْا يَقْتَرِفُوْنَ ﴿١٢١﴾

**122.** Na mma monni deɛ wɔmmɔɔ Allah din nguu soɔ no, efirisɛ ɛyɛ asoɔden a esi pi. Ampa ara sɛ abɔnefoɔ no kanyane wɔn nnamfonom sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔne mo bɛgye akyinnyeɛ. Na sɛ moyɛ sotie ma wɔnom a, na mode asomnneɛ foforɔ reka *Nyankopɔn ho.*

وَلَا تَاْكُلُوْا مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ اسْمُ اللّٰهِ عَلَيْهِ وَاِنَّهٗ لَفِسْقٌ ۭ وَاِنَّ الشَّيٰطِيْنَ لَيُوْحُوْنَ اِلٰٓى اَوْلِيٰۗـــِٕــهِمْ لِيُجَادِلُوْكُمْ ۚ وَاِنْ اَطَعْتُمُوْهُمْ اِنَّكُمْ لَمُشْرِكُوْنَ ﴿١٢٢﴾

R. 15.

**123.** So obi a na ɔyɛ owufoɔ, na Yɛmaa no nkwa na Yɛyɛɛ hann maa no a ɔde nante nnipa mu no bɛtumi ayɛ te sɛ obi a ne gyinabrɛ ne sɛ ɔwɔ esum tumm mu a ɔnntumi mfiri mu mfiri no? Saa ara na atiafoɔ no wɔama wɔn nnwuma a wɔyɔ no ayɛ fɛ ama wɔn.

اَوَمَنْ كَانَ مَيْتًا فَاَحْيَيْنٰهُ وَجَعَلْنَا لَهٗ نُوْرًا يَّمْشِيْ بِهٖ فِي النَّاسِ كَمَنْ مَّثَلُهٗ فِي الظُّلُمٰتِ لَيْسَ بِخَارِجٍ مِّنْهَا ۭ كَذٰلِكَ زُيِّنَ لِلْكٰفِرِيْنَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Na saa ara na Yɛama kuro biara mu adebɔneyɔfoɔ mu akesefoɔ no yɛ apam *tia nokorɛ no;* na wɔmmɔ ɛpɔ biara gyesɛ deɛ etia wɔnom ankasa akra; hunu mmom na wɔnnhunu.

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنَا فِيْ كُلِّ قَرْيَةٍ اَكٰبِرَ مُجْرِمِيْهَا لِيَمْكُرُوْا فِيْهَا ۗ وَمَا يَمْكُرُوْنَ اِلَّا بِاَنْفُسِهِمْ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Na sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ba wɔn hɔ a, wɔka sɛ, 'Yɛnnye nni kɔpem sɛ wɔbɛma yɛn deɛ wɔde maa Allah Asomafoɔ no bi pɛpɛɛpɛ.' Allah nim bea a ɛsɛ sɛ Ɔde N'Asomasɛm no toɔ yie. Esi pi sɛ, animguaseɛ a ɛbɛbrɛ wɔn ase na wɔbɛnya no wɔ Allah nkyɛn, ɛne asotwe a emu yɛ den na ɛbɛka wɔn ɛnam wɔn pɔbɔ no nti.

وَاِذَا جَآءَتْهُمْ اٰيَةٌ قَالُوْا لَنْ نُّؤْمِنَ حَتّٰى نُؤْتٰى مِثْلَ مَآ اُوْتِيَ رُسُلُ اللّٰهِ ۘ اَللّٰهُ اَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ رِسٰلَتَهٗ ۗ سَيُصِيْبُ الَّذِيْنَ اَجْرَمُوْا صَغَارٌ عِنْدَ اللّٰهِ وَعَذَابٌ شَدِيْدٌۢ بِمَا كَانُوْا يَمْكُرُوْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Enti obiara a Allah pɛ sɛ Ɔkyerɛ no kwan no, Ɔbue n'akoma mu ma no *gye* Islam *tom;* na nea Ɔpɛ sɛ Ɔma no yera no, Ɔma n'akoma no moa te sɛ deɛ ɔreforo bepɔ a egyina hɔ kɔ ɛsoro. Saa na Allah de asotwe twe nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no aso.

فَمَنْ يُّرِدِ اللّٰهُ اَنْ يَّهْدِيَهٗ يَشْرَحْ صَدْرَهٗ لِلْاِسْلَامِ ۚ وَمَنْ يُّرِدْ اَنْ يُّضِلَّهٗ يَجْعَلْ صَدْرَهٗ ضَيِّقًا حَرَجًا كَاَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِي السَّمَآءِ ۗ كَذٰلِكَ يَجْعَلُ اللّٰهُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Na wei ne w'Awurade no kwan tenenee *a ɛkɔ Ne hɔ no.* Ampa ara sɛ, Yɛakyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu ama nnipa a wɔbɛkae afotuo no.

وَهٰذَا صِرَاطُ رَبِّكَ مُسْتَقِيْمًا ۗ قَدْ فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّذَّكَّرُوْنَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Wɔnom na asomdwoeɛ tenabea yɛ wɔn dea wɔ wɔn Awurade no hɔ, na Ɔno ne wɔn Adamfo ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ nti.

لَهُمْ دَارُ السَّلٰمِ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَهُوَ وَلِيُّهُمْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Na ɛda no a Ɔbɛboa wɔn nyinaa ano abɔm no *Ɔbɛka sɛ,* 'O Gyinn kuo! mohwehweɛ sɛ *mobɛyɛ* nnipa fa keseɛ no ara *nkoa ama mo ho!*' Na wɔn nnamfo a wɔfiri nnipa no mu bɛka sɛ, 'Yɛn Awurade! yɛnyaa mfasoɔ firii yɛn ho yɛn ho nanso *seisei,* yɛaduru yɛn mmerɛ no a Wode sii hɔ maa yɛn no ano.' Ɔbɛka sɛ, 'Egya no ne mo tenabea, ɛha na mobɛtena, gyesɛ deɛ Allah pɛ!' Ampa ara sɛ, w'Awurade no yɛ Nyansafoɔ a Ɔnim adeɛ nyinaa.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ۚ يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ قَدِ اسْتَكْثَرْتُمْ مِّنَ الْاِنْسِ ۚ وَقَالَ اَوْلِيٰٓؤُهُمْ مِّنَ الْاِنْسِ رَبَّنَا اسْتَمْتَعَ بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَّبَلَغْنَآ اَجَلَنَا الَّذِيْٓ اَجَّلْتَ لَنَا ۗ قَالَ النَّارُ مَثْوٰىكُمْ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ۗ اِنَّ رَبَّكَ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿١٢٩﴾

**130.** Na saa na Yɛyɛ adebɔneyɔfoɔ binom nnamfoɔ ma ebinom ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ, nyaaeɛ nti.

وَكَذٰلِكَ نُوَلِّيْ بَعْضَ الظّٰلِمِيْنَ بَعْضًاۢ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿١٣٠﴾

R. 16.

131. 'O Gyinn dɔm ne nnipa! Ana Asomafoɔ amfiri mo mu amma mo nkyɛn a wɔkenkan Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no kyerɛɛ mo na wɔbɔɔ mo kɔkɔ ɛfa mo da yi ahyiadie no ho?' Wɔbɛka sɛ, 'Yɛdi adanseɛ tia yɛn ankasa ho.' Na ewiase asetena no daadaa wɔn. Na wɔbɛdi adanseɛ atia wɔn ho sɛ, na wɔyɛ atiafoɔ.

يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اَلَمْ يَاْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنْكُمْ يَقُصُّوْنَ عَلَيْكُمْ اٰيٰتِيْ وَيُنْذِرُوْنَكُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا ۚ قَالُوْا شَهِدْنَا عَلٰٓى اَنْفُسِنَا وَغَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا وَشَهِدُوْا عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ اَنَّهُمْ كَانُوْا كٰفِرِيْنَ ﴿١٣١﴾

132. *Wɔsoma Asomafoɔ no* efirisɛ w'Awurade no nnsɛe nkuro no wɔ bɔne kwan so, wɔ aberɛ a wɔmmɔ emu nkurɔfoɔ kɔkɔ.

ذٰلِكَ اَنْ لَّمْ يَكُنْ رَّبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرٰى بِظُلْمٍ وَّاَهْلُهَا غٰفِلُوْنَ ﴿١٣٢﴾

133. Na obiara wɔ gyinabrɛ - a ebi da bi so - sɛdeɛ adwuma a wɔyɔ no teɛ. Na w'Awurade mmuu N'ani nguu deɛ wɔyɔ so.

وَلِكُلٍّ دَرَجٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوْا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٣٣﴾

134. Na w'Awurade no som bo ma Ne ho, ahummɔborɔ ahyɛ No ma. Sɛ Ɔpɛ a Ɔbɛyi mo *nyinaa* afiri hɔ na Wama afoforɔ a N'ani gye wɔn ho abɛhyɛ mo anan mu, mpo sɛdeɛ Ɔyii mo firii nkurɔfoɔ bi asefoɔ mu no ara.

وَرَبُّكَ الْغَنِيُّ ذُو الرَّحْمَةِ ۚ اِنْ يَّشَاْ يُذْهِبْكُمْ وَيَسْتَخْلِفْ مِنْۢ بَعْدِكُمْ مَّا يَشَآءُ كَمَآ اَنْشَاَكُمْ مِّنْ ذُرِّيَّةِ قَوْمٍ اٰخَرِيْنَ ﴿١٣٤﴾

135. Esi pi sɛ, deɛ wɔde ahyɛ mo bɔ no bɛbam, na monntumi nnsanka no.

اِنَّ مَا تُوْعَدُوْنَ لَاٰتٍ ۙ وَّمَآ اَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿١٣٥﴾

136. Ka sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monyɔ mo nneyɔeɛ sɛdeɛ mo gyinabrɛ bɛtumi ayɔ biara. Me nso mereyɔ me deɛ. Ɛnnkyɛ biara mobɛhunu sɛ hwan na efie no akatua a edi awieɛ no yɛ ne dea. Esi pi sɛ, adebɔneyɔfoɔ no nnya nkɔsoɔ.

قُلْ يٰقَوْمِ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ اِنِّيْ عَامِلٌ ۚ فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ۙ مَنْ تَكُوْنُ لَهٗ عَاقِبَةُ الدَّارِ ۗ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿١٣٦﴾

137. Na wɔama Allah kyɛfa wɔ wɔn nnɔbaeɛ mu, ɛne ntɔte-mmoa no mu, adeɛ a Ɔno na Wayi ama wɔn, na wɔka sɛ, 'Wei yɛ Allah dea, sɛdeɛ wɔbɔ wɔn tirim biara, na wei *nso* yɛ abosom no dea. Nanso aberɛ a deɛ ɛwɔ wɔn abosom no nnuru Allah hɔ no, deɛ ɛwɔ Allah no deɛ ɛduru wɔn abosom no hɔ. Bɔne ne deɛ wɔma *asɛm* no kɔwie.

وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ مِمَّا ذَرَاَ مِنَ الْحَرْثِ وَالْاَنْعَامِ نَصِيْبًا فَقَالُوْا هٰذَا لِلّٰهِ بِزَعْمِهِمْ وَهٰذَا لِشُرَكَآئِنَا ۚ فَمَا كَانَ لِشُرَكَآئِهِمْ فَلَا يَصِلُ اِلَى اللّٰهِ ۚ وَمَا كَانَ لِلّٰهِ فَهُوَ يَصِلُ اِلٰى شُرَكَآئِهِمْ ۗ سَآءَ مَا يَحْكُمُوْنَ ﴿١٣٧﴾

138. Na saa ara na wɔnom abosomfoɔ no ama kum a wɔkum wɔnom mma no ayɛ fɛ ama abosomsomfoɔ no mu dodoɔ no ara, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛsɛe wɔn na wɔama ntotoo aba

وَكَذٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيْرٍ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ قَتْلَ اَوْلَادِهِمْ شُرَكَآؤُهُمْ لِيُرْدُوْهُمْ وَلِيَلْبِسُوْا عَلَيْهِمْ دِيْنَهُمْ ۖ وَلَوْ شَآءَ

wɔn som mu. Na sɛ Allah yɛɛ N'apɛdeɛ *nhyɛ a* anka wɔnntumi nnyɔ saa; enti gyae wɔn saa, wɔn ne deɛ wɔbɔ wɔn tirim hyehyɛ nyinaa.

اللَّهُ مَا فَعَلُوهُ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ١٣٨

139. Na wɔka sɛ, 'Saa ntɔte-mmoa yi ne nnɔbaeɛ yi deɛ wɔabra. Obiara nni bi gyesɛ deɛ yɛpene sɔɔ - sɛdeɛ wɔbɔ wɔn tirim biara - na ntɔte-mmoa no bi wɔ hɔ a wɔayɛ wɔn akyi *nam no* akyiwadeɛ. Na ntɔte-mmoa no *nso* bi wɔ hɔ a wɔmmɔ Allah din nngu so, wɔtwa ntorɔ to Ne so. Ɛnnkyɛ biara, Ɔbɛtua wɔn so ka ɛnam ntwatosoɔ a wɔabɔ wɔn serɛ mu aka nti.

وَقَالُوا هَٰذِهِ أَنْعَامٌ وَحَرْثٌ حِجْرٌ لَا يَطْعَمُهَا إِلَّا مَنْ نَشَاءُ بِزَعْمِهِمْ وَأَنْعَامٌ حُرِّمَتْ ظُهُورُهَا وَأَنْعَامٌ لَا يَذْكُرُونَ اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهَا افْتِرَاءً عَلَيْهِ ۚ سَيَجْزِيهِمْ بِمَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ١٣٩

140. Na wɔka sɛ, 'Deɛ ɛwɔ ntɔte-mmoa weinom awodeɛ mu no wɔayi asi hɔ ama yɛn mmarima nkoaa, na wɔayɛ no akyiwadeɛ ama yɛn yerenom; na sɛ wɔwo no na wawu deɛ a, ɛnneɛ wɔnom *nyinaa* kabom kyɛ *di.* Ɔbɛtua wɔn so ka wɔ deɛ wɔkaaeɛ no ho. Ampa ara sɛ, Ɔyɛ Nyansafoɔ, a Ɔnim biribiara.

وَقَالُوا مَا فِي بُطُونِ هَٰذِهِ الْأَنْعَامِ خَالِصَةٌ لِذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰ أَزْوَاجِنَا ۖ وَإِنْ يَكُنْ مَيْتَةً فَهُمْ فِيهِ شُرَكَاءُ ۚ سَيَجْزِيهِمْ وَصْفَهُمْ ۚ إِنَّهُ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ١٤٠

141. Esi pi sɛ, wɔahwere adeɛ paa, nkurɔfoɔ no a wɔkum wɔn mma gyimi kwan so ɛnam nimdeɛ a wɔnni nti, na adeɛ a Allah de abɔ wɔn akɔnhoma no wɔyɔ no akyiwadeɛ, wɔ aberɛ a ntorɔ na wɔtwa to Allah so. Ampa ara sɛ, wɔwɔ nyeraeɛ mu na wɔnni kwankyerɛ pa biara.

قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ قَتَلُوا أَوْلَادَهُمْ سَفَهًا بِغَيْرِ عِلْمٍ وَحَرَّمُوا مَا رَزَقَهُمُ اللَّهُ افْتِرَاءً عَلَى اللَّهِ ۚ قَدْ ضَلُّوا وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ١٤١ ع

R. 17.

142. Na Ɔno na Wama aturo ahorɔɔ aba, *nnuaba ne nnuadewa ahorɔɔ,* deɛ wɔasi no pam ne deɛ wɔnsii no pam, ɛne nkyiresua-mma, ne aburoo mfuo a wɔn nnuaba yɛ soronko-soronko, ɛne zeituun ngo-dua, ɛne granate-akutuo, deɛ ɛsesɛ ne deɛ ɛnnsesɛ. Moni emu biara aduaba sɛ ɛso a, mmom bubrɛ da no, montua N'asɛdeɛ no, na mma mon-ntra ɛhyeɛ no. Ampa ara sɛ, Allah nnɔ nkurɔfoɔ no a wɔbu ahyɛdeɛ no so no.

وَهُوَ الَّذِي أَنْشَأَ جَنَّاتٍ مَعْرُوشَاتٍ وَغَيْرَ مَعْرُوشَاتٍ وَالنَّخْلَ وَالزَّرْعَ مُخْتَلِفًا أُكُلُهُ وَالزَّيْتُونَ وَالرُّمَّانَ مُتَشَابِهًا وَغَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۚ كُلُوا مِنْ ثَمَرِهِ إِذَا أَثْمَرَ وَآتُوا حَقَّهُ يَوْمَ حَصَادِهِ ۖ وَلَا تُسْرِفُوا ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْرِفِينَ ١٤٢

143. Na ntɔte-mmoa *a Wabɔ no, ebi* wɔ hɔ ma adesoa na *ebi nso* wɔ hɔ ma kum. Moni adeɛ a Allah de abɔ mo akɔnhoma no, na mma monntiatia Satan anammɔn mu. Esi pi sɛ, ɔyɛ ɔtanfoɔ a ɔda adi ma mo.

وَمِنَ الْأَنْعَامِ حَمُولَةً وَفَرْشًا ۚ كُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُبِينٌ ١٤٣

ثَمٰنِيَةَ اَزْوَاجٍ ۚ مِنَ الضَّاْنِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْمَعْزِ اثْنَيْنِ ۗ قُلْ ءٰٓالذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ اَمِ الْاُنْثَيَيْنِ اَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ اَرْحَامُ الْاُنْثَيَيْنِ ۗ نَبِّئُوْنِيْ بِعِلْمٍ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿١٤٤﴾

**144.** *Wabɔ ntɔte-mmoa* ahokafoɔ *mmienu mmienu* a ɛbɔm yɛ nwɔtwe, nnwan mmienu ka ho, na mmirekyie mmienu ka ho. Ka sɛ, 'Ɛyɛ anini mmienu no na Wabra, anaasɛ aberɛɛ mmienu no a, anaasɛ deɛ ɛwɔ aberɛɛ mmienu no awodeɛ mu no a? Monfa nimdeɛ mɔ me amanneɛ sɛ moyɛ nokwafoɔ a.

وَمِنَ الْاِبِلِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْبَقَرِ اثْنَيْنِ ۗ قُلْ ءٰٓالذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ اَمِ الْاُنْثَيَيْنِ اَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ اَرْحَامُ الْاُنْثَيَيْنِ ۗ اَمْ كُنْتُمْ شُهَدَآءَ اِذْ وَصّٰىكُمُ اللّٰهُ بِهٰذَا ۚ فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا لِّيُضِلَّ النَّاسَ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤٥﴾

**145.** Na yoma mmienu ka ho, na anantwie mmienu ka ho. Ka sɛ, 'Ɛyɛ anini mmienu no na Wabra anaasɛ aberɛɛ mmienu no a, anaasɛ deɛ ɛwɔ aberɛɛ mmienu no awodeɛ mu no a? So na mowɔ hɔ wɔ aberɛ a na Allah de wei reyɛ nhyɛ ama mo? Ɛnneɛ hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyen obi a ɔtwa ntorɔ to Allah so sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔbɛyera nnipa no, wɔ aberɛ a nimdeɛ nnka ho? Ampa ara sɛ, Allah deɛ Ɔnnkyerɛ adebɔneyɔfoɔ no kwan.

**R. 18.**

قُلْ لَّآ اَجِدُ فِيْ مَآ اُوْحِيَ اِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلٰى طَاعِمٍ يَّطْعَمُهٗٓ اِلَّآ اَنْ يَّكُوْنَ مَيْتَةً اَوْ دَمًا مَّسْفُوْحًا اَوْ لَحْمَ خِنْزِيْرٍ فَاِنَّهٗ رِجْسٌ اَوْ فِسْقًا اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ بِهٖ ۚ فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَّلَا عَادٍ فَاِنَّ رَبَّكَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٤٦﴾

***146.** Ka sɛ, 'Yikyerɛ a wɔde ama me mu deɛ, mennhunu biribiara a wɔabra ɔdifoɔ no a *ɔpɛ sɛ ɔdi*, gyesɛ ɛyɛ abɔfono *aboa a wawu ne mmogya mu,* anaasɛ mmogya a wɔahwie aguo, anaasɛ prako nam - efirisɛ weinom nyinaa ho nnte - anaasɛ *aboa a* wɔde no ayi mmusuo, a wɔakwati Allah abɔ ade foforɔ din agu soɔ. Nanso obi a *ɛkɔm ahokyerɛ* bi bɛpia no akɔ ho, na ɛnnyɛ asobrakyeɛ, na wannsan annkɔ so no deɛ, ɛnneɛ, esi pi sɛ, w'Awurade no yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

وَعَلَى الَّذِيْنَ هَادُوْا حَرَّمْنَا كُلَّ ذِيْ ظُفُرٍ ۚ وَمِنَ الْبَقَرِ وَالْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ شُحُوْمَهُمَآ اِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُوْرُهُمَآ اَوِ الْحَوَايَآ اَوْ مَا اخْتَلَطَ بِعَظْمٍ ۗ ذٰلِكَ جَزَيْنٰهُمْ بِبَغْيِهِمْ ۖ وَاِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿١٤٧﴾

**147.** Na nkurɔfoɔ a wɔyɛ Yudafoɔ no, Yɛbraa wɔn mmoa nyinaa a wɔwɔ bɔwerɛ; na anantwie, nnwan ne mmirekyie saadeɛ *nso* Yɛbraa wɔn, gyesɛ deɛ ɛwɔ wɔn akyi ne wɔn nsono mu, anaasɛ deɛ afra kasɛɛ mu. Wei ne akatua a Yɛde maa wɔn ɛnam wɔn atuateɛ nti. Na ɛyɛ nokorɛ a esi pi paa sɛ, Yɛn na yɛyɛ Nokwafoɔ.

فَاِنْ كَذَّبُوْكَ فَقُلْ رَّبُّكُمْ ذُوْ رَحْمَةٍ وَّاسِعَةٍ ۚ وَلَا يُرَدُّ بَاْسُهٗ عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٤٨﴾

**148.** Na sɛ wɔbɔ wo trɔ a, ka sɛ, 'Mo Awurade no na Ɔwɔ ahummɔborɔ a ɛterɛ, na N'asotwe no wɔnnane mmfiri nnipa afɔdifoɔ no so.'

---

**146. Nkyeremu:- Idturra (اضطرّ) gyina hɔ ma ɛkɔm denden a ɛdosa obi a ɛboro deɛ ɔbɛtumi agyina ano so.*

**149.** Wɔnom a wɔde biribi bata *Nyankopɔn* ho no bɛka sɛ, 'Sɛ ɛyɛɛ Allah pɛ a, anka yeanntumi amfa biribiara ammata *Ne ho*, anka y'agyanom nso anntumi, nanso anka yeanntumi annyɛ biribiara akyiwadeɛ. Saa ara na wɔnom a wɔdii wɔn anim kan no bɔɔ *Nyankopɔn Asomafoɔ no* trɔ kɔpem sɛ wɔkaa Yɛn asotwe no hwɛɛɛɛ. Ka sɛ, 'Ana mowɔ nimdeɛ bi? Ɛnneɛ monyi ma yɛn. Monni hwee akyi ka tiri-mu-bɔ-sɛm *kɛkɛ*. Na monnyɔ hwee ka nkontompo twa nkoaa.'

سَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا لَوْ شَآءَ اللّٰهُ مَآ اَشْرَكْنَا وَلَآ اٰبَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِنْ شَيْءٍ ؕ كَذٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ حَتّٰى ذَاقُوْا بَاْسَنَا ؕ قُلْ هَلْ عِنْدَكُمْ مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوْهُ لَنَا ؕ اِنْ تَتَّبِعُوْنَ اِلَّا الظَّنَّ وَاِنْ اَنْتُمْ اِلَّا تَخْرُصُوْنَ ﴿۱۴۹﴾

**150.** Ka sɛ, 'Allah na nsɛnkyerɛmu a ɛbɔ pɔ yɛ Ne dea. Sɛ anka Ɔyɛɛ Ne pɛ nhyɛ a anka Wakyerɛ mo nyinaa kwan dadaada.'

قُلْ فَلِلّٰهِ الْحُجَّةُ الْبَالِغَةُ ۚ فَلَوْ شَآءَ لَهَدٰىكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿۱۵۰﴾

**151.** Ka sɛ, 'Monfa mo adansefoɔ mmra, nkurɔfoɔ a wɔbɛtumi adi adanseɛ sɛ Allah abra wei no!' Sɛ wɔdi adanseɛ a, mma wo ne wɔn nni adanseɛ, nanso nkurɔfoɔ no a wɔbɔ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ trɔ no, mma nni wɔn apɛdeɛ bɔne akyi, ɛne nkurɔfoɔ no a wɔnnye Akyire nkwa no nni na wɔde nsɛsoɔ bi bata wɔn Awurade ho *som* no.

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ الَّذِيْنَ يَشْهَدُوْنَ اَنَّ اللّٰهَ حَرَّمَ هٰذَا ۚ فَاِنْ شَهِدُوْا فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ اَهْوَآءَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَالَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ وَهُمْ بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُوْنَ ﴿۱۵۱﴾

R. 19.

**152.** Ka sɛ, 'Mommra, mɛkenkan *akyerɛ mo* adeɛ a mo Awurade no ayɛ no akyiwadeɛ ama mo no: ɛne sɛ, mma momfa ɔhokafoɔ biara mmata Ne ho nnsom no, na afei, monyɛ ayɛmyie kese mfa ma mo awofoɔ, na mma monnkumkum mo mma ɛnam ohia *ho suro* nti - Yɛn na Yɛma mo mo ahiadeɛ *nyinaa* ɛne wɔn nso - na mma mompinkyɛn amumuyɔ nnwuma ho, sɛ ɛda adi o, sɛ esie o; afei mma monnkum ɔkra biara a Allah ayɛ no kronkron ama mo, gyesɛ mo wɔ ho kwan. Wei ne deɛ Wɔayɔ no ahyɛdeɛ ama mo, kyerɛkyerɛ mobɛnya nteaseɛ.

قُلْ تَعَالَوْا اَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْ اَلَّا تُشْرِكُوْا بِهٖ شَيْـًٔا وَّبِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَانًا ۚ وَلَا تَقْتُلُوْٓا اَوْلَادَكُمْ مِّنْ اِمْلَاقٍ ؕ نَحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَاِيَّاهُمْ ۚ وَلَا تَقْرَبُوا الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۚ وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِيْ حَرَّمَ اللّٰهُ اِلَّا بِالْحَقِّ ؕ ذٰلِكُمْ وَصّٰىكُمْ بِهٖ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿۱۵۲﴾

**153.** 'Na mma mommɛn agyanka-ba agyapadeɛ ho, gyesɛ ɛnam *kwan a* ɛyɛ so, kɔpem sɛ ɔbɛwie nyini. Na mosusu na mokari a moma no nhyɛ ma pɛpɛɛpɛ wɔ kwan papa so. Yɛmmfa adesoa biara nnto ɔkra biara so gyesɛ deɛ ɔwɔ ɛho tumi. Na sɛ mokasa a moni nokorɛ, sɛ *onipa a ɛfa ne ho no* yɛ

وَلَا تَقْرَبُوْا مَالَ الْيَتِيْمِ اِلَّا بِالَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ حَتّٰى يَبْلُغَ اَشُدَّهٗ ۚ وَاَوْفُوا الْكَيْلَ وَالْمِيْزَانَ بِالْقِسْطِ ۚ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا اِلَّا وُسْعَهَا ۚ وَاِذَا قُلْتُمْ فَاعْدِلُوْا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبٰى ۚ وَبِعَهْدِ

اللّٰهِ اَوۡفُوۡا ؕ ذٰلِكُمۡ وَصّٰكُمۡ بِهٖ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُوۡنَ ﴿۱۵۳﴾

busuani koraa mpo a, na monhyɛ Allah apam no ma. Wei ne ahyɛdeɛ a Ɔde ma mo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛkae.'

وَاَنَّ هٰذَا صِرَاطِيۡ مُسۡتَقِيۡمًا فَاتَّبِعُوۡهُ ۚ وَلَا تَتَّبِعُوا السُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمۡ عَنۡ سَبِيۡلِهٖ ؕ ذٰلِكُمۡ وَصّٰكُمۡ بِهٖ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُوۡنَ ﴿۱۵۴﴾

**154.** Na *ka sɛ*, 'Wei ne Me kwan a ɛtene no. Enti moni akyire; na mma monni akwan *afoforɔ* bi akyi, annyɛ saa a ɛbɛtwe mo afiri Ne kwan-pa no ho. Wei ne ahyɛdeɛ a Ɔde ma mo, ama mode suro ayɛ ahwɛyie *abɔ mo ho ban afiri bɔne ho.*

ثُمَّ اٰتَيۡنَا مُوۡسَى الۡكِتٰبَ تَمَامًا عَلَى الَّذِيۡۤ اَحۡسَنَ وَتَفۡصِيۡلًا لِّكُلِّ شَيۡءٍ وَّهُدًى وَّرَحۡمَةً لَّعَلَّهُمۡ بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُوۡنَ ﴿۱۵۵﴾ ع

**155.** Bio, Yɛmaa Mose Nwoma no a ɛhyɛ ma, ma obiara a ɔdi mu wɔ yɔbea-pa mu, na ɛpensɛmpensɛm biribiara mu yie: na ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔborɔ nhyira na ɛma wɔgye wɔn Awurade no nhyiaeɛ no di.

**R. 20**

وَهٰذَا كِتٰبٌ اَنۡزَلۡنٰهُ مُبٰرَكٌ فَاتَّبِعُوۡهُ وَاتَّقُوۡا لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُوۡنَ ﴿۱۵۶﴾

**156.** Na wei yɛ Nwoma bi a Yɛasane aba; nhyira ahyɛ mu ma. Enti moni akyire, na momɔ mo ho ban mfiri bɔne ho, ama moanya mmɔborɔhunu.

اَنۡ تَقُوۡلُوۡۤا اِنَّمَاۤ اُنۡزِلَ الۡكِتٰبُ عَلٰى طَآئِفَتَيۡنِ مِنۡ قَبۡلِنَا ۪ وَاِنۡ كُنَّا عَنۡ دِرَاسَتِهِمۡ لَغٰفِلِيۡنَ ﴿۱۵۷﴾

**157.** Annyɛ saa a mobɛka sɛ, 'Wɔsanee Nwoma no maa nnipa-kuo mmienu pɛ a wɔdii yɛn anim kan, na yɛn deɛ yɛnnim n'akenkan-nsɛm no ho hwee;'

اَوۡ تَقُوۡلُوۡا لَوۡ اَنَّاۤ اُنۡزِلَ عَلَيۡنَا الۡكِتٰبُ لَكُنَّاۤ اَهۡدٰى مِنۡهُمۡ ۚ فَقَدۡ جَآءَكُمۡ بَيِّنَةٌ مِّنۡ رَّبِّكُمۡ وَهُدًى وَّرَحۡمَةٌ ۚ فَمَنۡ اَظۡلَمُ مِمَّنۡ كَذَّبَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَصَدَفَ عَنۡهَا ؕ سَنَجۡزِى الَّذِيۡنَ يَصۡدِفُوۡنَ عَنۡ اٰيٰتِنَا سُوۡٓءَ الۡعَذَابِ بِمَا كَانُوۡا يَصۡدِفُوۡنَ ﴿۱۵۸﴾

**158.** Anaasɛ mobɛka sɛ, 'Sɛ wɔyii Nwoma no baeɛ maa yɛn a, anka yɛbɛnya kwankyerɛ a edi mu sene wɔnom koraa.' Seisei deɛ nsɛnkyerɛmu a ɛda adie afiri mo Awurade no hɔ aba ama mo, ɛne kwankyerɛ ne mmɔborɔhunu. Enti, afei, hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a wabɔ Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no torɔ, na ɔdane ne ho firi ho? Yɛde bɔne asotwe bɛyɛ akatua atua nkurɔfoɔ no a wɔdane wɔn ho firi Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ho no kɔ, ɛnam sɛ wɔde *animtia* dane wɔn ho kɔ no nti.

هَلۡ يَنۡظُرُوۡنَ اِلَّاۤ اَنۡ تَاۡتِيَهُمُ الۡمَلٰٓئِكَةُ اَوۡ يَاۡتِيَ رَبُّكَ اَوۡ يَاۡتِيَ بَعۡضُ اٰيٰتِ رَبِّكَ ؕ يَوۡمَ يَاۡتِيۡ بَعۡضُ اٰيٰتِ رَبِّكَ لَا يَنۡفَعُ نَفۡسًا اِيۡمَانُهَا لَمۡ تَكُنۡ اٰمَنَتۡ مِنۡ قَبۡلُ اَوۡ كَسَبَتۡ فِيۡۤ اِيۡمَانِهَا خَيۡرًا ؕ قُلِ انۡتَظِرُوۡۤا اِنَّا مُنۡتَظِرُوۡنَ ﴿۱۵۹﴾

**159.** So deɛ wɔhwɛ kwan ne sɛ anka soro-abɔfoɔ bɛba wɔn nkyɛn, anaasɛ w'Awurade no *ankasa* bɛba, anaasɛ w'Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no bi bɛba. Ɛda no a w'Awurade no Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no bi bɛba no, sɛ *obi* bɛgye adi *saa mmerɛ* no ho mma mfasoɔ mma ɔkra biara a wanni kan annye annie no, nanso ɔnnya papa biara mfiri gye a wagye adie no mu. Ka sɛ, 'Montwɛn, yɛn *nso* yɛretwɛn.'

**160.** Na nkurɔfoɔ no a wɔpaepae wɔn som mu no, na wɔbɛyɛɛ akuo-akuo *a wɔn mu akyekyɛ no,* womfa wɔn ho hwee. Esi pi sɛ, wɔn asɛm no bɛba Allah anim, na Ɔbɛbɔ wɔn deɛ na wɔyɔ no nyinaa ho amanneɛ.

إِنَّ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا لَّسْتَ مِنْهُمْ فِي شَيْءٍ ۚ إِنَّمَا أَمْرُهُمْ إِلَى اللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Obiara a ɔbɛyɔ papa bi no bɛnya ne nsɛso saa ara mmɔho du; nanso obiara a ɔbɛyɔ bɔne no, ɔbɛnya bɔne no ara nsɛso akatua ara; na wɔnnsisi wɔn.

مَن جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا ۖ وَمَن جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَىٰ إِلَّا مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Ka sɛ, ‘Me deɛ, m’Awurade no akyerɛ me kwan akɔ kwan tenenee ho - ɛsom a ewie mudie no, Abraham som no, ɔno a na mmerɛ nyinaa ɔtɔ kɔ kwan tenenee ho no. Na ɔnnka nkurɔfoɔ a wɔde biribi ka *Nyankopɔn* ho no ho.’

قُلْ إِنَّنِي هَدَانِي رَبِّي إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ دِينًا قِيَمًا مِّلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Ka sɛ, ‘M’Asɔreyɔ ne m’afɔrebɔ ne me nkwa ne me wuo nyinaa yɛ Allah dea, ewiase ahoroɔ no Awurade no.

قُلْ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحْيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٣﴾

**164.** ‘Ɔnni ɔhokafoɔ biara. Na saa na wɔde ahyɛ me, na me na medi kan wɔ wɔn a wɔabrɛ wɔn ho ase no mu.’

لَا شَرِيكَ لَهُ ۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا أَوَّلُ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Ka sɛ, ‘Enti menhwehwɛ Awurade bi Allah akyi, wɔ aberɛ a Ɔno ne adeɛ nyinaa Wura no?’ Na ɔkra biara nnyɔ bɔne *mfa ne ho nni,* mmom ɔbɛsoa ɛho adesoa atia ɔno ankasa. Na ɔsoafoɔ biara nnsoa obi foforɔ adesoa. Afei mo Awurade no hɔ na wɔbɛsan mo akɔ, na Ɔno na Ɔbɛbɔ mo deɛ na mobɔ mo ho abira no mu amanneɛ.

قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَبْغِي رَبًّا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ شَيْءٍ ۚ وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Na Ɔno ne Nea Wayɔ mo adedifoɔ *ama ebinom* wɔ asaase yi so, ɛna Wakrɔn ebinom ama wɔaboro ebinom so wɔ gyinabrɛ a *ebi da bi so* ama Ɔde deɛ Ɔde ama mo no ayɛ mo nsɔhwɛ. Esi pi sɛ, w’Awurade no ho yɛ hare wɔ asotwe ho; na esi pi nso sɛ, Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَائِفَ الْأَرْضِ وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِّيَبْلُوَكُمْ فِي مَا آتَاكُمْ ۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ الْعِقَابِ وَإِنَّهُ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٦٦﴾

اٰياتها ٢٠٦ — سُوْرَةُ الْاَعْرَافِ مَكِّيَّةٌ ٧ — رکوعاتها ٢٤

## AL-A'RAAF

*(Mɛkka Yikyerɛ)*

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Alif Laam Mmiim Suaad.*

الٓمّٓصٓ ②

3. Wei yɛ Nwoma a wɔayi ama woɔ - enti mma nkyeresoɔ biara mma w'akoma mu mmfa ho - ama wode abɔ kɔkɔ na ayɛ afotusɛm ama agyidifoɔ no.

كِتٰبٌ اُنْزِلَ اِلَيْكَ فَلَا يَكُنْ فِيْ صَدْرِكَ حَرَجٌ مِّنْهُ لِتُنْذِرَ بِهٖ وَذِكْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ③

4. Moni deɛ asane afiri mo Awurade hɔ aba mo so no akyi. Na mma monnkwati No nni nnamfoɔ biara akyi. Kakraabi ne deɛ mokaekae!

اِتَّبِعُوْا مَآ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَلَا تَتَّبِعُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَذَكَّرُوْنَ ④

5. Na nkuro dodoɔ sɛn na Yɛsɛee wɔn! Na Y'asotwe no baa wɔn so anadwo anaasɛ berɛ a na wɔregye wɔn ahome wɔ awia-berɛ.

وَكَمْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا فَجَآءَهَا بَاْسُنَا بَيَاتًا اَوْ هُمْ قَآئِلُوْنَ ⑤

6. Enti berɛ a Y'asotwe baa wɔn soɔ no wɔnom nkekamu no annyɛ hwee ka sɛ wɔkaa sɛ: 'Na yɛyɛ adebɔneyɔfoɔ ampa!'

فَمَا كَانَ دَعْوٰىهُمْ اِذْ جَآءَهُمْ بَاْسُنَآ اِلَّآ اَنْ قَالُوْٓا اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ⑥

7. Na esi pi sɛ Yɛbɛbisa wɔnom a wɔsomaa *Asomafoɔ no* kɔɔ wɔn nkyɛn no. Na esi pi sɛ Yɛbɛbisa Asomafoɔ no *nso.*

فَلَنَسْـَٔلَنَّ الَّذِيْنَ اُرْسِلَ اِلَيْهِمْ وَلَنَسْـَٔلَنَّ الْمُرْسَلِيْنَ ⑦

8. Afei esi pi sɛ Yɛbɛfiri nimdeɛ mu akenkan *wɔn nnwuma* akyerɛ wɔn efirisɛ mmerɛ *biara amma a* na Yɛnni hɔ.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيْهِمْ بِعِلْمٍ وَّمَا كُنَّا غَآئِبِيْنَ ⑧

9. Na saa da no, kari a wɔbɛkari *nneyɔeɛ* no bɛyɛ nokorɛ. Na nkurɔfoɔ a wɔn nsania mu bɛyɛ duru no deɛ wɔnom ne nkurɔfoɔ no a wɔbɛyɛ nkunimdifoɔ no.

وَالْوَزْنُ يَوْمَئِذِ ِالْحَقُّ ۚ فَمَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ⑨

10. Na nkurɔfoɔ no a wɔn nsania mu bɛyɛ hare no deɛ wɔnom na na wɔaseɛ wɔn akra no. Ɛnam sɛ wɔyɔɔ bɔne tiaa Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ بِمَا كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَظْلِمُوْنَ ⑩

11. Na Y'atintim mo wɔ asaase no mu yie na Yɛde mo nkwa ahiadeɛ nyinaa ama mo wɔ mu. Nnaaseɛ kakraa bi na mode ma.

وَلَقَدْ مَكَّنّٰكُمْ فِي الْاَرْضِ وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيْهَا مَعَايِشَ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ⑪ ع

---

*[2]Mene Allah, Menim na Mekyerɛm.

R. 2.

**12.** Na ampa ara sɛ Yɛbɔɔ mo, na afei Yɛmaa mo honam-su na afei Yɛka kyerɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ; 'Monyɛ ahobraseɛ ma Adam;' Na wɔnom *nyinaa* yɛɛ ahobraseɛ. Mmom Ibliis deɛ *wannyɛ;* ɔno deɛ wammpɛ sɛ ɔbɛka nkurɔfoɔ a wɔyɛ ahobraseɛ no ho.

وَلَقَدْ خَلَقْنَٰكُمْ ثُمَّ صَوَّرْنَٰكُمْ ثُمَّ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ لَمْ يَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ١٢

**13.** *Nyankopɔn* kaa sɛ, 'Ɛdeɛben na esii wo kwan a enti amma wannyɛ ahobraseɛ berɛ a Mehyɛɛ wo *sɛ yɛ saa no?*' Ɔkaa sɛ, 'Meyɛ sene no. Wode egya na abɔ me wɔ aberɛ a Wode dɔteɛ na abɔ no.'

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسْجُدَ إِذْ أَمَرْتُكَ ۖ قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ١٣

**14.** *Nyankopɔn* kaa sɛ, 'Ɛnneɛ firi mu fi na kɔ efirisɛ enni hɔ mma wo sɛ wobɛyɛ ahomasoɔ wɔ ha. Puie *firi ha* kɔ: esi pi sɛ woka nkurɔfoɔ a wɔabrɛ wɔn ase no ho'.

قَالَ فَٱهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَن تَتَكَبَّرَ فِيهَا فَٱخْرُجْ إِنَّكَ مِنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ١٤

15. Ɔkaa sɛ, 'Ma me kɔnkye-berɛ fa twɛn me kɔpem ɛda no a wɔbɛnyane wɔn no.

قَالَ أَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ١٥

**16.** *Nyankopɔn* kaa sɛ, 'Ampa ara sɛ woka nkurɔfoɔ a wɔama wɔn kɔnkye-berɛ atwɛnneɛ no ho.'

قَالَ إِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ١٦

**17.** Ɔkaa sɛ: 'Seisei, ɛnam sɛ, Wayi me atɛn sɛ mayera no nti, sɛ ɛteɛ biara, mɛtena ase atetɛ wɔnom wɔ Wo kwan tenenee no so.

قَالَ فَبِمَآ أَغْوَيْتَنِى لَأَقْعُدَنَّ لَهُمْ صِرَٰطَكَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ١٧

**18.** 'Afei, sɛ ɛteɛ biara, mɛkɔ wɔn so afiri wɔn anim na mafiri wɔn akyi, na mafiri wɔn nifa na mafiri wɔn benkum na Wonnya wɔn mu bebiree mma wɔnnyɛ nnaasefoɔ'.

ثُمَّ لَءَاتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ وَعَنْ أَيْمَٰنِهِمْ وَعَن شَمَآئِلِهِمْ ۖ وَلَا تَجِدُ أَكْثَرَهُمْ شَٰكِرِينَ ١٨

**19.** *Nyankopɔn* kaa sɛ: 'Firi mu fi, wɔasopa wo *na* wɔayi wo adi. Na wɔn mu biara a ɔbɛdi wo akyiri no, sɛ ɛteɛ biara, Mede mo nyinaa bɛhyɛ 'Gyahannam' (Amanehunu-Gya) no ma'.

قَالَ ٱخْرُجْ مِنْهَا مَذْءُومًا مَّدْحُورًا ۖ لَّمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمْ أَجْمَعِينَ ١٩

**20.** 'Na O Adam, wo ne wo yere ntena Turo no mu na monidi mfiri baabiara a mopɛ. Na mma mommpinkyen saa dua yi, annyɛ saa a mobɛkɔ akɔka adebɔneyɔfoɔ no ho.'

وَيَٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ فَكُلَا مِنْ حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٠

**21.** Nanso Satan besebesee *nsusuiɛ bɔne* maa wɔnom, ama wayi wɔn adapaa-bɔ sintɔ no a na asie wɔn mu no adi ama wɔn, na ɔkaa sɛ, 'Mo Awurade no abra mo saa dua yi sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mommɛyɛ soro-abɔfoɔ anaasɛ mommɛyɛ te sɛ *abɔdeɛ a* wɔte nkwa mu afe bɔɔ.'

فَوَسْوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيْطَٰنُ لِيُبْدِىَ لَهُمَا مَا وُۥرِىَ عَنْهُمَا مِن سَوْءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن تَكُونَا مَلَكَيْنِ أَوْ تَكُونَا مِنَ ٱلْخَٰلِدِينَ ٢١

**22.** Na ɔdii nse kyerɛɛ wɔn sɛ, 'Ampa ara sɛ meyɛ ɔfotufoɔ nokwafoɔ ma mo.'

وَقَاسَمَهُمَآ اِنِّيْ لَكُمَا لَمِنَ النّٰصِحِيْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Enti ɔnam nnaadaa so maa wɔhwee ase wɔ asobrakyeɛ mu. Na berɛ a wɔkaa dua no bi hwɛɛɛɛ no, wɔn adapaa firii aseɛ daa adi maa wɔn, na wɔfirii aseɛ de turo no mu nhahan no tetaree so guu wɔn ho so. Na wɔn Awurade frɛɛ wɔn *kaa sɛ,* 'Ana Maammra mo dua no annka annkyerɛ mo sɛ, esi pi sɛ, Satan yɛ tamfo a ɔda adi ma mo?'

فَدَلّٰىهُمَا بِغُرُوْرٍ ۚ فَلَمَّا ذَاقَا الشَّجَرَةَ بَدَتْ لَهُمَا سَوْاٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفٰنِ عَلَيْهِمَا مِنْ وَّرَقِ الْجَنَّةِ ؕ وَنَادٰىهُمَا رَبُّهُمَآ اَلَمْ اَنْهَكُمَا عَنْ تِلْكُمَا الشَّجَرَةِ وَاَقُلْ لَّكُمَآ اِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمَا عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Wɔnom mmienu kaa sɛ, 'Y'Awurade, yeayɔ bɔne atia yɛn akra; na sɛ Wammfa yɛn bɔne annkyɛ yɛn na Wannhu yɛn mmɔbɔ a, sɛ ɛteɛ biara, yɛbɛka wɔnom a wɔahwere adeɛ no ho.'

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمْنَآ اَنْفُسَنَا ٚ وَاِنْ لَّمْ تَغْفِرْ لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Na Ɔkaa sɛ: 'Monkɔ do; mo mu binom yɛ atamfo ma ebinom, na tenabea wɔ asaase no mu ma mo, ɛne mo ahiadeɛ kɔsi mmerɛ bi.'

قَالَ اهْبِطُوْا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۚ وَلَكُمْ فِي الْاَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَّمَتَاعٌ اِلٰى حِيْنٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Ɔkaa sɛ, 'Emu na mobɛtena nkwa mu, na emu na mobɛwuo, na emu na wɔbɛyi mo afiri adi.'

قَالَ فِيْهَا تَحْيَوْنَ وَفِيْهَا تَمُوْتُوْنَ وَمِنْهَا تُخْرَجُوْنَ ﴿٢٦﴾ ع ۲ ۱۵

R. 3.

**27.** O Adam mma! Ampa ara sɛ Yɛama nkatahoasane fɔm ama mo sɛ ɛnkata mo adapaa so, na ɛnyɛ animuonyam ataadeɛ ma mo: nanso teneeyɔ nkataho no - ɛno na ɛyɛ kyɛn biribiara. Wei yɛ Allah Nsɛnkyerɛnneɛ no *mu baako* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛkaekae.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ قَدْ اَنْزَلْنَا عَلَيْكُمْ لِبَاسًا يُّوَارِيْ سَوْاٰتِكُمْ وَرِيْشًا ؕ وَلِبَاسُ التَّقْوٰى ۙ ذٰلِكَ خَيْرٌ ؕ ذٰلِكَ مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** O Adam mma! momma Satan nntoto mo *akwan,* sɛ mpo ɔyɔɔeɛ yii mo awofoɔ firii turo no mu no, ɔyii wɔn nkataho firii wɔn ho sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔde wɔn adapaa akyerɛ wɔn. Ampa ara sɛ ɔno deɛ ɔhu mo, ɔno ne n'abusuakuo, firi baabi a mo deɛ monnhu wɔn. Ampa ara sɛ Yɛayɛ satanfoɔ nnamfoɔ ama nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ لَا يَفْتِنَنَّكُمُ الشَّيْطٰنُ كَمَآ اَخْرَجَ اَبَوَيْكُمْ مِّنَ الْجَنَّةِ يَنْزِعُ عَنْهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوْاٰتِهِمَا ؕ اِنَّهٗ يَرٰىكُمْ هُوَ وَقَبِيْلُهٗ مِنْ حَيْثُ لَا تَرَوْنَهُمْ ؕ اِنَّا جَعَلْنَا الشَّيٰطِيْنَ اَوْلِيَآءَ لِلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Na sɛ wɔyɔ amumuyɔ bi a, wɔka sɛ: 'Yɛbɛtoo yɛn agyanom sɛ na saa ara na wɔyɔ, na Allah na Ɔde ahyɛ yɛn.' Ka sɛ, 'Allah nnyɔ amumuyɔ ahyɛdeɛ da. Ana moka fa Allah ho adeɛ a monnim?'

وَاِذَا فَعَلُوْا فَاحِشَةً قَالُوْا وَجَدْنَا عَلَيْهَآ اٰبَآءَنَا وَاللّٰهُ اَمَرَنَا بِهَا ؕ قُلْ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَاْمُرُ بِالْفَحْشَآءِ ؕ اَتَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٩﴾

قُلْ أَمَرَ رَبِّي بِالْقِسْطِ ۖ وَأَقِيمُوا وُجُوهَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَادْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ ۚ كَمَا بَدَأَكُمْ تَعُودُونَ ﴿٣٠﴾

**30.** Ka sɛ, 'M'Awurade no ahyɛ sɛ wɔmu atɛn tenenee *wɔ adeɛ nyinaa mu.* Na monfa mo adwene nsi bea biara a wɔsom so berɛ biara, na *monfa nkotosrɛ* mfrɛ No *na* moni nokorɛ kann ma No wɔ ɛsom mu. Sɛdeɛ Ɔde mo aba nkwa mu firi ahyɛseɛ no saa ara na mobɛsan akɔ.'

فَرِيقًا هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيْهِمُ الضَّلَالَةُ ۗ إِنَّهُمُ اتَّخَذُوا الشَّيَاطِينَ أَوْلِيَاءَ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ مُهْتَدُونَ ﴿٣١﴾

**31.** Ekuo no bi wɔ hɔ a Wakyerɛ wɔn kwan, na ebinom deɛ nyeraeɛ na afata ama wɔn. Wɔafa mmonsamfoɔ no nnamfoɔ akwati Allah, na wɔsusu sɛ wɔanya kwankyerɛ no.

يَا بَنِي آدَمَ خُذُوا زِينَتَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَكُلُوا وَاشْرَبُوا وَلَا تُسْرِفُوا ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْرِفِينَ ﴿٣٢﴾

**32.** O Adam mma! monfa mo ahosiesie wɔ bea biara *ne berɛ biara* a wɔsom wɔ hɔ, na monidi na monom na momma no mmu so; ampa ara sɛ Ɔno deɛ Ɔnnɔ nkurɔfoɔ no a wɔyɔ ma no bu soɔ no.

R. 4.

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِينَةَ اللَّهِ الَّتِي أَخْرَجَ لِعِبَادِهِ وَالطَّيِّبَاتِ مِنَ الرِّزْقِ ۚ قُلْ هِيَ لِلَّذِينَ آمَنُوا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا خَالِصَةً يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ka sɛ, 'Hwan na wabra Allah ahosiesiedeɛ a Wayi ama Ne nkoa no, ɛne nnepa a ɛwɔ akɔnhomabɔdeɛ *a Ɔde ama* mo mu no?' Ka sɛ, 'Ɛwɔ hɔ ma agyidifoɔ no wɔ ewiase asetena yi mu *na* Owusɔre Da no ɛwɔ hɔ ma wɔnom nkoaa. Saa na Yɛkyerɛkyerɛ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no mu ma nnipa a wɔwɔ nimdeɛ.'

قُلْ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَالْإِثْمَ وَالْبَغْيَ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَأَنْ تُشْرِكُوا بِاللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ سُلْطَانًا وَأَنْ تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾

**34.** Ka sɛ, 'Ampa ara sɛ, deɛ m'Awurade no abra ara ne amumuyɔ ahoroɔ, sɛ ɛda adi anaasɛ asie, ɛne bɔne ne atuateɛ a enni nokorɛ agyinasoɔ, ɛne sɛ mode biribi bɛbata Allah ho asom wɔ aberɛ a Ɔnyii ɛho tumi mmaaeɛ, ɛne sɛ mobɛka afa Allah ho adeɛ a monnim.'

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۖ فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Na nnipa-kuo biara wɔ *wɔn* mmerɛ, na sɛ wɔnom mmerɛ no so a, wɔnntumi ntwentwɛn so dɔnhwere baako koraa, nanso wɔnntumi nni *mmerɛ no* anim.

يَا بَنِي آدَمَ إِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِنْكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ آيَاتِي ۙ فَمَنِ اتَّقَىٰ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٣٦﴾

**36.** O Adam mma! sɛ Asomafoɔ ba mo mu a wɔfiri mo *ankasa* mo mu bɛkenkan Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no kyerɛ mo a, ɛnneɛ obiara a ɔbɛsuro Nyankopɔn na ɔbɛyɔ nneyɔeɛ pa no, suro biara mma wɔn so na wɔnni awerɛhoɔ nso.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَاسْتَكْبَرُوا عَنْهَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٣٧﴾

**37.** Na nkurɔfoɔ no a wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no na wɔyɛ ɛho ahomasoɔ no; weinom ne Egya no nkurɔfoɔ no, emu na wɔbɛtena mmerɛ santene.

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰی عَلَی اللّٰهِ کَذِبًا اَوْ کَذَّبَ بِاٰیٰتِهٖ ؕ اُولٰٓئِکَ یَنَالُهُمْ نَصِیْبُهُمْ مِّنَ الْکِتٰبِ ؕ حَتّٰۤی اِذَا جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا یَتَوَفَّوْنَهُمْ ۙ قَالُوْۤا اَیْنَ مَا کُنْتُمْ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ قَالُوْا ضَلُّوْا عَنَّا وَ شَهِدُوْا عَلٰۤی اَنْفُسِهِمْ اَنَّهُمْ کَانُوْا کٰفِرِیْنَ ﴿۳۸﴾

**38.** Ɛnneɛ, hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a ɔtwa trɔ to Allah so anaasɛ ɔbɔ Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no trɔ? Weinom na wɔbɛnya wɔn kyɛfa sɛdeɛ wɔahyehyɛ ato hɔ wɔ nwoma no mu kɔpem sɛ Yɛn asomafoɔ no bɛba wɔn so abɛyi wɔnom nkwa, wɔbɛbisa wɔn sɛ, 'Ɛhen-fa na deɛ na mokwati Allah frɛ wɔnom no wɔ?' Wɔbɛyi ano sɛ, 'Wɔnom ayera afiri yɛn ho;' na wɔbɛdi adanseɛ atia wɔnom ankasa ho sɛ na wɔyɛ atiafoɔ.

قَالَ ادْخُلُوْا فِیْۤ اُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِکُمْ مِّنَ الْجِنِّ وَ الْاِنْسِ فِی النَّارِ ؕ کُلَّمَا دَخَلَتْ اُمَّةٌ لَّعَنَتْ اُخْتَهَا ؕ حَتّٰۤی اِذَا ادَّارَکُوْا فِیْهَا جَمِیْعًا ۙ قَالَتْ اُخْرٰىهُمْ لِاُوْلٰىهُمْ رَبَّنَا هٰۤؤُلَآءِ اَضَلُّوْنَا فَاٰتِهِمْ عَذَابًا ضِعْفًا مِّنَ النَّارِ ؕ قَالَ لِکُلٍّ ضِعْفٌ وَّ لٰکِنْ لَّا تَعْلَمُوْنَ ﴿۳۹﴾

**39.** Ɔbɛka sɛ, 'Monwura Egya no mu nkɔka Gyinn ne nnipa aman a wɔatwa mu adi mo anim kan no ho.' Berɛ biara a ɛdɔm bi bɛwura mu no, ɛdɔm no bɛdome ne nua *ɛdɔm nkaeɛ no,* kɔpem sɛ wɔnom nyinaa bɛdidi so akɔduru mu, *ɛno na* wɔnom mu akyirikafoɔ no bɛka afa wɔnom mu adikanfoɔ no ho sɛ: 'Y'Awurade, weinom na wɔyeraa yɛn, enti ma wɔn asotwe a ɛbɔ ho mmienu wɔ Egya no mu.' Ɔbɛka sɛ '*Ɛdɔm* biara a ɔ*di kan no* bɛnya *asotwe* mmɔho mmienu, mmom, nim na monnim.'

وَ قَالَتْ اُوْلٰىهُمْ لِاُخْرٰىهُمْ فَمَا کَانَ لَکُمْ عَلَیْنَا مِنْ فَضْلٍ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ بِمَا کُنْتُمْ تَکْسِبُوْنَ ﴿۴۰﴾

**40.** Na wɔnom mu adikanfoɔ no bɛka akyerɛ wɔnom mu akyirikafoɔ no sɛ: 'Na monni adom soronko bi a mode boro yɛn so; enti monka asotwe no nhwɛ ɛnam deɛ moyɔɔeɛ nyaaeɛ no nti.'

R.5

اِنَّ الَّذِیْنَ کَذَّبُوْا بِاٰیٰتِنَا وَ اسْتَکْبَرُوْا عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمْ اَبْوَابُ السَّمَآءِ وَ لَا یَدْخُلُوْنَ الْجَنَّةَ حَتّٰی یَلِجَ الْجَمَلُ فِیْ سَمِّ الْخِیَاطِ ؕ وَ کَذٰلِکَ نَجْزِی الْمُجْرِمِیْنَ ﴿۴۱﴾

**41.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no na wɔyɛ ahomasoɔ wɔ ɛho no, wɔmmue ɛsoro aboboɔ no mma wɔn, nanso wɔnnhyɛne *Aheman* Turo no mu kɔpem sɛ yoma bɛwura panneɛ ani-tokuro mu. Na saa na Yɛtua amumuyɔfoɔ no ka.

لَهُمْ مِّنْ جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَّ مِنْ فَوْقِهِمْ غَوَاشٍ ؕ وَ کَذٰلِکَ نَجْزِی الظّٰلِمِیْنَ ﴿۴۲﴾

**42.** Wɔbɛnya Amanehunu-Gya mpa, na wɔde gyasrama na ɛbɛyɛ nkatasoɔ. Na saa na Yɛtua adebɔneyɔfoɔ no ka.

وَ الَّذِیْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَا نُکَلِّفُ نَفْسًا اِلَّا وُسْعَهَاۤ ۫ اُولٰٓئِکَ اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِیْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۴۳﴾

**43.** Na nkurɔfoɔ no a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no deɛ - Yɛmmfa adesoa nnto ɔkra biara so gyesɛ deɛ ɔwɔ so tumi - weinom ne Aheman Turo nkurɔfoɔ no; ɛhɔ na wɔnom bɛtena afe bɔɔ.

وَ نَزَعْنَا مَا فِیْ صُدُوْرِهِمْ مِّنْ غِلٍّ تَجْرِیْ مِنْ تَحْتِهِمُ الْاَنْهٰرُ ۚ وَ قَالُوا

**44.** Na Yɛbɛyi ayawdie biara a ɛwɔ wɔnom akoma mu afiri hɔ. Wɔnom ase na asutene ahorɔɔ bɛpem. Na wɔbɛka

الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ هَدٰىنَا لِهٰذَا ۟ وَمَا كُنَّا لِنَهْتَدِيَ لَوْلَآ اَنْ هَدٰىنَا اللّٰهُ ۚ لَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ ؕ وَنُوْدُوْٓا اَنْ تِلْكُمُ الْجَنَّةُ اُوْرِثْتُمُوْهَا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٤٤﴾

sɛ, 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah, Ɔno a Wakyerɛ yɛn kwan aba wei ho, na anka *yɛn ara deɛ* yɛnntumi nnhunu kwankyerɛ no, sɛ ɛnnyɛ Allah na Ɔkyerɛɛ yɛn kwan pa no a. Y'Awurade Asomafoɔ no de nokorɛ no na ɛbaaeɛ ampa.' Na wɔbɛtea mu ato dwa ama wɔn sɛ: 'Wei ne Turo Aheman no a wɔde mo adi adeɛ wɔ soɔ no, *sɛ ɛnyɛ* deɛ na moyɔ no ho *akatua.*'

وَنَادٰٓى اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ اَصْحٰبَ النَّارِ اَنْ قَدْ وَجَدْنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقًّا فَهَلْ وَجَدْتُّمْ مَّا وَعَدَ رَبُّكُمْ حَقًّا ؕ قَالُوْا نَعَمْ ۚ فَاَذَّنَ مُؤَذِّنٌۢ بَيْنَهُمْ اَنْ لَّعْنَةُ اللّٰهِ عَلَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤٥﴾

45. Na Turo Aheman no mu nkurɔfoɔ no bɛtea mu afrɛ Egya mu nkurɔfoɔ no sɛ: 'Yɛn nsa aka adeɛ a y'Awurade hyɛɛ yɛn ɛho bɔ no ampa. Ana mo nso mo nsa aka adeɛ a mo Awurade hyɛɛ mo ɛho bɔ no ampa?' Wɔbɛka sɛ: 'Aane'. Ɛno na ɔsɛn bi bɛtea mu wɔ *akuo mmienu yi* ntɛm *aka sɛ,* 'Allah nnome no wɔ adebɔneyɔfoɔ no so -

الَّذِيْنَ يَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَيَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۚ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ كٰفِرُوْنَ ﴿٤٦﴾

46. 'Wɔnom a wɔdane *nnipa* firi Allah kwan ho na wɔhwehwɛ sɛ wɔbɛkyea-kyea no, na wɔyɛ atiafoɔ ma Daankwamma no.'

وَبَيْنَهُمَا حِجَابٌ ۚ وَعَلَى الْاَعْرَافِ رِجَالٌ يَّعْرِفُوْنَ كُلًّاۢ بِسِيْمٰىهُمْ ۚ وَنَادَوْا اَصْحٰبَ الْجَنَّةِ اَنْ سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ ۟ لَمْ يَدْخُلُوْهَا وَهُمْ يَطْمَعُوْنَ ﴿٤٧﴾

47. Na akuo mmienu yi ntɛm ɛban ntwamu *kɛseɛ bi* wɔ hɔ, na mmea a wɔapagya kɔ soro no so hɔ mmarima binom wɔ hɔ a wɔnim obiara ɛnam wɔn ahyɛnsodeɛ nti na wɔbɛtea mu afrɛ Aheman Nkurɔfoɔ no sɛ, 'Asomdwoeɛ nka mo.' Weinom nnya nhyɛnee mu deɛ nanso wɔwɔ akomatɔyɛm.

وَاِذَا صُرِفَتْ اَبْصَارُهُمْ تِلْقَآءَ اَصْحٰبِ النَّارِ ۙ قَالُوْا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا مَعَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤٨﴾

48. Na sɛ wɔdane wɔn ani kɔtɔ Egya nkurɔfoɔ no so a, wɔbɛka sɛ, 'Y'Awurade mmfa yɛn nnkɔka nnipa adebɔneyɔfoɔ no ho.'

R. 6.

وَنَادٰٓى اَصْحٰبُ الْاَعْرَافِ رِجَالًا يَّعْرِفُوْنَهُمْ بِسِيْمٰىهُمْ قَالُوْا مَآ اَغْنٰى عَنْكُمْ جَمْعُكُمْ وَمَا كُنْتُمْ تَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

49. Na wɔnom a wɔwɔ gyinabrɛ a ɛkrɔn no bɛfrɛ nnipa no a wɔnam wɔn ahyɛnso so ahunu wɔn *tebea no* aka sɛ, "Mo dodoɔ no ho amma mo mfasoɔ biara ɛne mo ahantan no nso.

اَهٰٓؤُلَآءِ الَّذِيْنَ اَقْسَمْتُمْ لَا يَنَالُهُمُ اللّٰهُ بِرَحْمَةٍ ؕ اُدْخُلُوا الْجَنَّةَ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمْ وَلَآ اَنْتُمْ تَحْزَنُوْنَ ﴿٥٠﴾

50. "Enti weinom ne nnipa no a modii wɔn ho nse sɛ Allah nntene N'ahummɔborɔ no bi mma no nnuru wɔn so da no? *Wɔnom na wɔase wɔn sɛ* 'Monhyɛne Aheman Turo no mu; suro biara mma mo so na monni awerɛhoɔ nso.'"

وَنَادٰۤى اَصْحٰبُ النَّارِ اَصْحٰبَ الْجَنَّةِ اَنْ اَفِيْضُوْا عَلَيْنَا مِنَ الْمَآءِ اَوْ مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ ؕ قَالُوْۤا اِنَّ اللّٰهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿۵۱﴾

51. Na Egya mu nkurɔfoɔ no bɛtea mu afrɛ Aheman nkurɔfoɔ no sɛ, 'Monhwie nsuo kakra ngu yɛn so anaasɛ moma yɛn deɛ Allah de abɔ mo akɔnhoma no bi.' Wɔnom *nso* bɛka sɛ, 'Ampa ara sɛ Allah ayɛ ne mmienu akyideɛ ama atiafoɔ no -

الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا دِيْنَهُمْ لَهْوًا وَّلَعِبًا وَّغَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ نَنْسٰهُمْ كَمَا نَسُوْا لِقَآءَ يَوْمِهِمْ هٰذَا ۙ وَمَا كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُوْنَ ﴿۵۲﴾

52. 'Wɔnom a wɔfaa wɔn som sɛ ɛfɛwdie ne agorɔdie no, wɔnom a ewiase asetena daadaa wɔnom no.' Enti nnɛ da yi Yɛbɛma Yɛn werɛ afiri wɔn sɛdeɛ wɔnom werɛ firii wɔnom ahyiadie da yi no, na *afei* deɛ na wɔyɔ ara ne sɛ wɔne Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no di asie.

وَلَقَدْ جِئْنٰهُمْ بِكِتٰبٍ فَصَّلْنٰهُ عَلٰى عِلْمٍ هُدًى وَّرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿۵۳﴾

53. Na esi pi sɛ Yɛabrɛ wɔn Nwoma a Yɛde nimdeɛ akyerɛkyerɛ mu yie na ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔborɔ ma nnipa a wɔgye die.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّا تَاْوِيْلَهٗ ؕ يَوْمَ يَاْتِيْ تَاْوِيْلُهٗ يَقُوْلُ الَّذِيْنَ نَسُوْهُ مِنْ قَبْلُ قَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ ۚ فَهَلْ لَّنَا مِنْ شُفَعَآءَ فَيَشْفَعُوْا لَنَاۤ اَوْ نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ الَّذِيْ كُنَّا نَعْمَلُ ؕ قَدْ خَسِرُوْۤا اَنْفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿۵۴﴾ ع ۶ ۱۳

54. Ana wɔnom retwɛn sɛ *deɛ wɔde abɔ wɔn kɔkɔ* no bɛhyɛ ma *sɛdeɛ ebi sii abakɔsɛm mu no?* Ɛda no a ne ma-hyɛ bɛba no, wɔnom a na wɔadi kan ama wɔn werɛ afi no bɛka sɛ, 'Y'Awurade Asomafoɔ no de nokorɛ na ɛbaaeɛ ampa. Enti yɛbɛnya akamafoɔ ama wɔaka bi ama yɛn? Anaasɛ wɔbɛsan yɛn akɔ yɛn akyi sɛdeɛ ɛbɛyɛ na afei yɛayɔ *nneyɔeɛ foforɔ a* ɛnnyɛ deɛ na yɛyɔ no bi? Ampa ara sɛ wɔnom asɛe wɔn akra na deɛ na wɔbɔ wɔn tirim de ba no adi wɔn hwammɔ.

R. 7.

اِنَّ رَبَّكُمُ اللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۟ يُغْشِي الَّيْلَ النَّهَارَ يَطْلُبُهٗ حَثِيْثًا ۙ وَّالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُوْمَ مُسَخَّرٰتٍۭ بِاَمْرِهٖ ؕ اَلَا لَهُ الْخَلْقُ وَالْاَمْرُ ؕ تَبٰرَكَ اللّٰهُ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۵۵﴾

55. Ampa ara sɛ mo Awurade ne Allah, Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no wɔ mmerɛ nsia mu no; afei, Ɔde Ne ho tenaa Ahennwa no so pintinn. Ɔma adesaeɛ kata adekyeɛ so, ɛpam no ahoɔhare so. Na awia ne bosome ne nsoroma ahoroɔ no *Ɔno na Ɔbɔɔeɛ, ne nyinaa* brɛ wɔn ho ase ma N'ahyɛdeɛ. Ampa ara sɛ abɔdeɛ ne ahyɛdeɛ yɛ Ne dea. Nhyira ne Allah, ewiase nyinaa Awurade no.

اُدْعُوْا رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا وَّخُفْيَةً ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِيْنَ ﴿۵۶﴾

56. Monfrɛ mo Awurade no wɔ ahobraseɛ mu wɔ nsumaeɛ mu. Esi pi sɛ Ɔno deɛ Ɔnnɔ atuatefoɔ no.

وَلَا تُفْسِدُوْا فِي الْاَرْضِ بَعْدَ اِصْلَاحِهَا وَادْعُوْهُ خَوْفًا وَّطَمَعًا ؕ اِنَّ رَحْمَتَ اللّٰهِ قَرِيْبٌ مِّنَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۵۷﴾

57. Na mma monnyɔ basabasa wɔ asaase no mu wɔ aberɛ a wɔa-siesie no yie no akyi, na monfrɛ No wɔ suro ne awerɛhyɛm mu. Ampa ara sɛ Allah mmɔborɔhunu no bɛn ma nnipa a wɔyɔ papa.

58. Na Ɔno na Ɔsoma mframa ahorɔɔ a ɛyɛ anigyeɛ nkuranhyɛ-deɛ a Ɔde di N'ahummɔborɔ anim kɔpem sɛ, sɛ mmurunkum a emu yɛ duru hyɛ no ma a Yɛpia no kɔ asaase a awuo so, afei Yɛma no sane ba fɔm sɛ nsuo a ɛtɔ, na Yɛnam so ma nnuaba ahorɔɔ biara firi adi. Saa kwan yi bi so na Yɛnam ma awufoɔ firi adi sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛkae.

وَهُوَ الَّذِيْ يُرْسِلُ الرِّيٰحَ بُشْرًاۢ بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهٖ ۚ حَتّٰىٓ اِذَآ اَقَلَّتْ سَحَابًا ثِقَالًا سُقْنٰهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَاَنْزَلْنَا بِهِ الْمَآءَ فَاَخْرَجْنَا بِهٖ مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ ۚ كَذٰلِكَ نُخْرِجُ الْمَوْتٰى لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٨﴾

59. Na asaase pa no deɛ n'afifideɛ firi adi *bebiree* ɛnam n'Awurade tumi nti; na deɛ ɛnnyɛ no nso *n'afifideɛ* no mmfiri adi gyesɛ kumaa bi. Saa *kwan yi so* na Yɛkyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ no mu ma nnipa a wɔyɛ nnaasefoɔ.

وَالْبَلَدُ الطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهٗ بِاِذْنِ رَبِّهٖ ۚ وَالَّذِيْ خَبُثَ لَا يَخْرُجُ اِلَّا نَكِدًا ۚ كَذٰلِكَ نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّشْكُرُوْنَ ﴿٥٩﴾ ع ٧ ١٤

R. 8.

60. Yɛsomaa Noa kɔɔ ne nkurɔfoɔ hɔ na ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah, monni Onyame foforɔ biara ka Ne ho. ampa ara sɛ me deɛ, mesuro ɛda kɛseɛ no asotwe ma mo.'

لَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖ فَقَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۚ اِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿٦٠﴾

61. Ne nkurɔfoɔ no mu ahenfo no kaa sɛ, 'Ampa ara sɛ, yɛhunu wo sɛ wowɔ nyeraeɛ a ɛda adi mu.'

قَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِهٖٓ اِنَّا لَنَرٰىكَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٦١﴾

62. Ɔkaa sɛ 'O me nkurɔfoɔ nyeraeɛ biara nni me fam, mmom meyɛ Ɔsomafoɔ a mefiri ewiase nyinaa Awurade no hɔ.

قَالَ يٰقَوْمِ لَيْسَ بِيْ ضَلٰلَةٌ وَّلٰكِنِّيْ رَسُوْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٦٢﴾

63. 'M'Awurade asomasɛm na mede aduru mo hɔ ɛne afotusɛm a *nokorɛ wɔ mu* na mede ma mo. Na menim firi Allah hɔ adeɛ a monnim.

اُبَلِّغُكُمْ رِسٰلٰتِ رَبِّيْ وَاَنْصَحُ لَكُمْ وَاَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٦٣﴾

64. 'Anaasɛ ɛyɛ mo nwanwa sɛ afotuo afiri mo Awurade hɔ aba mo nkyɛn a ɛnam onipa a ɔfiri mo ankasa mo mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wabɔ mo kɔkɔ ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔahunu mo mmɔbɔ?'

اَوَعَجِبْتُمْ اَنْ جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَلٰى رَجُلٍ مِّنْكُمْ لِيُنْذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوْا وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. Nanso wɔbɔɔ no trɔ, enti Yɛtwitwagyee no, ɛne nkurɔfoɔ a wɔka ne ho wɔ Hyɛma no mu, na Yɛmaa nkurɔfoɔ no a wɔpoo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no memoo *nsuo mu.* Nokorɛm, na wɔyɛ nnipa anifuraeɛfoɔ.

فَكَذَّبُوْهُ فَاَنْجَيْنٰهُ وَالَّذِيْنَ مَعَهٗ فِي الْفُلْكِ وَاَغْرَقْنَا الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا ۚ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا عَمِيْنَ ﴿٦٥﴾ ع ٨ ١٥

R. 9.

66. Na *Yɛsomaa* wɔn nua Huud kɔɔ 'Aad. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah, monni Onyame foforɔ bi ka Ne ho, enti mommpɛ sɛ mobɛyɛ Nyame-surofoɔ?'

وَاِلٰى عَادٍ اَخَاهُمْ هُوْدًا ۚ قَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۚ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٦٦﴾

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ فِي سَفَاهَةٍ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٦٧﴾

**67.** Ne nkurɔfoɔ no mu ahenfo a wɔnnye nnie no kaa sɛ, 'Yɛn deɛ esi pi sɛ yɛhunu wo sɛ *wayera* wɔ agyimisɛm mu. Na yɛsusu fa wo ho ampa ara sɛ woka nkontompofoɔ no ho.'

قَالَ يَا قَوْمِ لَيْسَ بِي سَفَاهَةٌ وَلَٰكِنِّي رَسُولٌ مِّن رَّبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٨﴾

**68.** Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'O me nkurɔfoɔ agyimisɛm biara nni me mu, mmom meyɛ Ɔsomafoɔ a mefiri ewiase nyinaa Awurade no hɔ.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَالَاتِ رَبِّي وَأَنَا لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِينٌ ﴿٦٩﴾

**69.** 'M'Awurade no asomasɛm na mede aduru mo hɔ na meyɛ ɔfotufoɔ *nokwafoɔ a* mefata sɛ wɔgye me die.

أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَاءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ ۚ وَاذْكُرُوا إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَاءَ مِن بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَزَادَكُمْ فِي الْخَلْقِ بَصْطَةً ۖ فَاذْكُرُوا آلَاءَ اللَّهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٧٠﴾

**70.** 'Anaasɛ ɛyɛ mo nwanwa sɛ afotusɛm afiri mo Awurade hɔ aba mo nkyɛn a ɛnam onipa a ɔfiri mo ankasa mo mu so, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔbɛbɔ mo kɔkɔ? Na monkae *berɛ no a* Ɔyɛɛ mo adedifoɔ *wɔ N'adom ho* wɔ Noa nkurɔfoɔ no akyi, na Ɔyɛɛ mo honam mu nnɔ-mmarima. Enti monkae Allah adom ahoroɔ no sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛnya nkɔsoɔ.'

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ اللَّهَ وَحْدَهُ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُنَا ۖ فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٧١﴾

**71.** Wɔnom kaa sɛ, 'Waba yɛn hɔ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na yɛbɛsom Allah nkoaa na yɛagyae deɛ na y'agyanom som no akyiridie? Ɛnneɛ fa deɛ wode hunahuna yɛn no bra yɛn so, sɛ woka nokwafoɔ no ho ampa a.

قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ رِجْسٌ وَغَضَبٌ ۖ أَتُجَادِلُونَنِي فِي أَسْمَاءٍ سَمَّيْتُمُوهَا أَنتُمْ وَآبَاؤُكُم مَّا نَزَّلَ اللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ ۚ فَانتَظِرُوا إِنِّي مَعَكُم مِّنَ الْمُنتَظِرِينَ ﴿٧٢﴾

**72.** Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Esi pi sɛ, asotwe afiri mo Awurade hɔ aba mo so *dada.* Enti mo ne me gye akyinnyeɛ wɔ adin *hunu* a mode atoto nnoɔma bi so - mo ne mo agyanom - adeɛ a Allah mfaa ɛho tumi biara mmaa mo no? Ɛnneɛ, montwɛn, na meka mo ho wɔ nkurɔfoɔ a wɔte atwɛnneɛ mu no ho.

فَأَنجَيْنَاهُ وَالَّذِينَ مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَقَطَعْنَا دَابِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۖ وَمَا كَانُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٧٣﴾

**73.** Na Yɛtwitwagyee no, ɔne nkurɔfoɔ a wɔka ne ho no, yɛnam Y'ahummɔborɔ so, na Yɛtutuu nkurɔfoɔ no a aka nyinaa a wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no ase firii hɔ. Na na wɔnnyɛ agyidifoɔ.

R. 10.

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا ۗ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ قَدْ جَاءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ هَٰذِهِ نَاقَةُ اللَّهِ لَكُمْ آيَةً ۖ فَذَرُوهَا تَأْكُلْ

**74.** Na *Yɛsomaa* wɔn nua Suaalih kɔɔ Samuud hɔ. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah; monni Nyame foforɔ biara ka Ne ho. Ampa ara sɛ adansedie a ɛda adie afiri mo Awurade hɔ aba mo nkyɛn - saa Allah yoma bereɛ yi yɛ Nsɛnkyerɛn-

neɛ ma mo. Enti monyae no ma no nidi Allah asaase no mu, na mma monni no ɛdɛm biara amma asotwe yaaya ammɛsɔ mo mu.

فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٧٤﴾

75. Na monkae *berɛ no a* Ɔyɛɛ mo adedifoɔ wɔ *N'adom ho* wɔ 'Aad akyi, na Ɔmaa mo tenabea wɔ asaase no mu; mosisi abankɛseɛ ahorɔɔ wɔ ne mpapere so na motutu mmotan no mu yɛ afie. Enti monkae Allah adom ahorɔɔ no, na mma monnyɔ amumuyɔ wɔ asaase no mu na mma monnyɔ basabasa wɔ mu.

وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ عَادٖ وَبَوَّأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ تَتَّخِذُونَ مِن سُهُولِهَا قُصُورٗا وَتَنۡحِتُونَ ٱلۡجِبَالَ بُيُوتٗاۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ﴿٧٥﴾

76. Ne nkurɔfoɔ no mu ahenfo a na wɔyɛ ahomasoɔ no ka kyerɛɛ nkurɔfoɔ no a wɔsusu fa wɔn ho sɛ wɔyɛ mmerɛ no - wɔnom mu nkurɔfoɔ no a wɔgye die no - sɛ, 'Enti monim ampa sɛ Suaalih yɛ obi a n'Awurade asoma no?' Wɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Esi pi sɛ, yɛgye deɛ wɔde asoma no no di.'

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِمَنۡ ءَامَنَ مِنۡهُمۡ أَتَعۡلَمُونَ أَنَّ صَٰلِحٗا مُّرۡسَلٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قَالُوٓاْ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلَ بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ﴿٧٦﴾

77. Nkurɔfoɔ no a wɔyɛ ahomasoɔ no kaa sɛ, 'Ampa ara sɛ yɛn deɛ yɛyɛ atiafoɔ ma deɛ moagye adie no.'

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا بِٱلَّذِيٓ ءَامَنتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٧٧﴾

78. Afei wɔbotaa yoma bereɛ no ntini mu maa no bubui na wɔtee wɔn Awurade ahyɛdeɛ no so atua, na wɔkaa sɛ, 'O Suaalih, deɛ wode hunahuna yɛn no fa bra yɛn so sɛ woyɛ Asomafoɔ no mu baako ampa a.'

فَعَقَرُواْ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوۡاْ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِمۡ وَقَالُواْ يَٰصَٰلِحُ ٱئۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿٧٨﴾

79. Afei asaase-wosoɔ no sɔɔ wɔn mu, enti wɔdane yɛɛ sɛ afunu a ɛdeda hɔ na wɔn anim kyerɛ kyerɛ fɔm wɔ wɔn afie mu.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ﴿٧٩﴾

80. Afei Suaalih danee ne ho firii wɔn ho na ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, mekaa m'Awurade asomasɛm no kyerɛɛ mo na memaa mo afotuo wɔ nokorɛ mu, nanso monnɔ nokorɛ afotufoɔ.'

فَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَٰقَوۡمِ لَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُمۡ رِسَالَةَ رَبِّي وَنَصَحۡتُ لَكُمۡ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٨٠﴾

81. Na *Yɛsomaa* Lot - berɛ a ɔka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ no sɛ: 'Enti mmususɛm amumuyɔsɛm na moyɔ yi, adeɛ a obiara nnyɔɔ bi da wɔ wiase yi mu nnii mo anim kan?

وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنۡ أَحَدٖ مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٨١﴾

82. 'Mode akɔnnɔ-bɔne kɔ mmarima ho gyae mmaa hɔ. Dabida, moyɛ nnipa a moatra ahyeɛ *nyinaa so.*'

إِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهۡوَةٗ مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ مُّسۡرِفُونَ ﴿٨٢﴾

83. Na ne nkurɔfoɔ no mmuaeɛ annyɛ hwee ka sɛ wɔkaa sɛ, 'Montu wɔn mfiri mo kuro mu, efirisɛ wɔyɛ nnipa a wɔpɛ sɛ wɔtena ahoteɛ mu.'

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَخۡرِجُوهُم مِّن قَرۡيَتِكُمۡۖ إِنَّهُمۡ أُنَاسٞ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٣﴾

84. Na Yɛtwitwagyee no ɛne n'abusuafoɔ, gyesɛ ne yere; ɔkɔ kaa nkurɔfoɔ no a wɔgyee wɔn ho kaa akyire no ho.

فَأَنْجَيْنٰهُ وَأَهْلَهٗٓ إِلَّا امْرَأَتَهٗ ۖ كَانَتْ مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٨٤﴾

85. Na Yɛtɔɔ nsutɔreɛ *soronko* bi guu wɔn so. Afei hwɛ, sɛdeɛ adebɔneyɔfoɔ no awieɛ kɔyɛɛɛɛ!

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۖ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٨٥﴾

R. 11

86. Na *Yɛsomaa* wɔn nua Hyu'aib kɔɔ Midian. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah; monni Nyame foforɔ biara ka Ne ho. Nsenkyerɛnneɛ a ɛda adie afiri mo Awurade hɔ aba mo nkyɛn ampa. Enti sɛ mosusu na sɛ mokari a moma no nhyɛ ma na mma monnte adeɛ a ɛyɛ nnipa bi asɛdeɛ so, aberɛ a wɔasiesie biribiara pɛpɛɛpɛ no akyi. Wei na edi mu paa ma mo sɛ moyɛ agyidifoɔ a.

وَإِلٰى مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۗ قَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ إِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۗ قَدْ جَآءَتْكُمْ بَيِّنَةٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ فَأَوْفُوا الْكَيْلَ وَالْمِيْزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوْا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا ۗ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٨٦﴾

87. 'Na mma monntena kwan biara a ɛyɛ hu so, na ɛtwetwe nnipa a wɔgye No die no firi Allah kwan so, na ɛhwehwɛ *sɛ ɛbɛma kwan pa* no ayɛ te sɛ deɛ akyea-kyea. Na monkae berɛ no a na moyɛ ketewaa bi no, na Ɔno na Ɔmaa mo dɔɔso. Na monhwɛ sɛdeɛ basabasayɔfoɔ no awieɛ kɔwieɛɛ!

وَلَا تَقْعُدُوْا بِكُلِّ صِرَاطٍ تُوْعِدُوْنَ وَتَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ بِهٖ وَتَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۚ وَاذْكُرُوْٓا إِذْ كُنْتُمْ قَلِيْلًا فَكَثَّرَكُمْ ۠ وَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٨٧﴾

88. 'Na sɛ mo mu ekuo no bi wɔ hɔ a wɔgye deɛ wɔde asoma me no die, na sɛ ekuo no bi nso nnye nni a, ɛnneɛ monya aboterɛ nkɔpem sɛ Allah bɛbu yɛn ntɛm atɛn. Na Ɔno ne Ɔtemmufoɔ a Ɔdi mu paa no.'

وَإِنْ كَانَ طَآئِفَةٌ مِّنْكُمْ اٰمَنُوْا بِالَّذِيْٓ أُرْسِلْتُ بِهٖ وَطَآئِفَةٌ لَّمْ يُؤْمِنُوْا فَاصْبِرُوْا حَتّٰى يَحْكُمَ اللّٰهُ بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحٰكِمِيْنَ ﴿٨٨﴾

Nkyɛmu 9

89. Na ne nkurɔfoɔ no mu nnipa atitire no a wɔyɛ ahomasoɔ no kaa sɛ, 'Sɛ ɛteɛ biara, yɛbɛtu wo O Hyu'aib, *wo ne* agyidifoɔ no a wɔka wo ho no afiri yɛn kuro yi mu, anaasɛ mobɛsan abɛdɔm yɛn som *dada* no.' Ɔkaa sɛ: 'Enti sɛ yɛmmpene so mpo a?

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْا مِنْ قَوْمِهٖ لَنُخْرِجَنَّكَ يٰشُعَيْبُ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَكَ مِنْ قَرْيَتِنَآ أَوْ لَتَعُوْدُنَّ فِيْ مِلَّتِنَا ۗ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا كَارِهِيْنَ ﴿٨٩﴾

90. 'Anka na nkontompo na yeatwa ato Allah so, sɛ yɛsan ba mo som no mu wɔ aberɛ a Allah atwitwa agye yɛn afiri ho no akyi a. Nanso enni hɔ mma sɛ yɛbɛsan akɔ mu gyesɛ Allah, y'Awurade no pene so. Nimdeɛ mu na

قَدِ افْتَرَيْنَا عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا إِنْ عُدْنَا فِيْ مِلَّتِكُمْ بَعْدَ إِذْ نَجّٰىنَا اللّٰهُ مِنْهَا ۗ وَمَا يَكُوْنُ لَنَآ أَنْ نَّعُوْدَ فِيْهَآ إِلَّآ أَنْ

يَّشَآءَ اللّٰهُ رَبُّنَا وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمًا عَلَى اللّٰهِ تَوَكَّلۡنَا رَبَّنَا افۡتَحۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ قَوۡمِنَا بِالۡحَقِّ وَاَنۡتَ خَيۡرُ الۡفٰتِحِيۡنَ ﴿۹۰﴾

yɛn Awurade *apɛdeɛ* terɛ fa adeɛ nyinaa so. Allah mu na yɛde yɛn werɛ ahyɛ. *Enti* y'Awurade, fa nokorɛ no bu yɛne yɛn nkurɔfoɔ yi ntɛm atɛn, na Wo na Wodi mu paa wɔ atemmufoɔ nyinaa mu.'

وَقَالَ الۡمَلَاُ الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا مِنۡ قَوۡمِهٖ لَئِنِ اتَّبَعۡتُمۡ شُعَيۡبًا اِنَّكُمۡ اِذًا لَّخٰسِرُوۡنَ ﴿۹۱﴾

91. Na ne nkurɔfoɔ no mu nnipa atitire no a wɔyɛ atiafoɔ no kaa sɛ, 'Sɛ mokɔdi Hyu'aib akyi a, esi pi sɛ mobɛyɛ brɛguofoɔ.'

فَاَخَذَتۡهُمُ الرَّجۡفَةُ فَاَصۡبَحُوۡا فِيۡ دَارِهِمۡ جٰثِمِيۡنَ ﴿۹۲﴾

92. Afei asaase-wosoɔ no sɔɔ wɔnom mu, enti wɔdane yɛɛ afunu a ɛdeda hɔ na wɔn anim kyerɛ-kyerɛ fɔm wɔ wɔn afie mu.

الَّذِيۡنَ كَذَّبُوۡا شُعَيۡبًا كَاَنۡ لَّمۡ يَغۡنَوۡا فِيۡهَا ۛۚ اَلَّذِيۡنَ كَذَّبُوۡا شُعَيۡبًا كَانُوۡا هُمُ الۡخٰسِرِيۡنَ ﴿۹۳﴾

93. Nkurɔfoɔ no a wɔbɔɔ Hyu'aib trɔ no bɛyɛɛ te sɛ nkurɔfoɔ a wɔnntenaa asetena pa wɔ hɔ da. Nkurɔfoɔ no a wɔbɔɔ Hyu'aib trɔ no wɔnom na wɔbɛyɛɛ brɛguofoɔ a wɔahwere adeɛ no.

فَتَوَلّٰى عَنۡهُمۡ وَقَالَ يٰقَوۡمِ لَقَدۡ اَبۡلَغۡتُكُمۡ رِسٰلٰتِ رَبِّيۡ وَنَصَحۡتُ لَكُمۡ ۚ فَكَيۡفَ اٰسٰى عَلٰى قَوۡمٍ كٰفِرِيۡنَ ﴿۹۴﴾

94. Afei ɔdanee ne ho firii wɔn ho na ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, ampa ara sɛ, mekaa m'Awurade asomasɛm no kyerɛɛ mo, na memaa mo afotusɛm nokorɛ mu. Adɛn na afei ɛsɛ sɛ medi awerɛhoɔ ma nnipa atiafoɔ no?'

R. 12.

وَمَاۤ اَرۡسَلۡنَا فِيۡ قَرۡيَةٍ مِّنۡ نَّبِيٍّ اِلَّاۤ اَخَذۡنَاۤ اَهۡلَهَا بِالۡبَاۡسَآءِ وَالضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمۡ يَضَّرَّعُوۡنَ ﴿۹۵﴾

95. Na Yɛannsoma Odiyifoɔ bi annkɔ kuro biara so gyesɛ Yɛde atowerɛn-kyɛm ne ateetee sɔ wɔnom mu sɛdeɛ ɛbɛyɔ na wɔbɛbrɛ wɔn ho ase.

ثُمَّ بَدَّلۡنَا مَكَانَ السَّيِّئَةِ الۡحَسَنَةَ حَتّٰى عَفَوۡا وَّقَالُوۡا قَدۡ مَسَّ اٰبَآءَنَا الضَّرَّآءُ وَالسَّرَّآءُ فَاَخَذۡنٰهُمۡ بَغۡتَةً وَّهُمۡ لَا يَشۡعُرُوۡنَ ﴿۹۶﴾

96. Afei Yɛsesa *wɔn* gyinabrɛ bɔne no ma no bɛyɛ papa, *ɛkɔ so saara* kɔpem sɛ wɔbu wɔn ani gu so *ɛnam ahonya ne dodoɔ nti,* na wɔka sɛ ateetee ne ahogono too y'agyanom *nso.* Prɛko ara pɛ na Yɛde *atowerɛnkyɛm bi* sɔɔ wɔnom mu, wɔ aberɛ a wɔammfa wɔn adwene annhunu.

وَلَوۡ اَنَّ اَهۡلَ الۡقُرٰٓى اٰمَنُوۡا وَاتَّقَوۡا لَفَتَحۡنَا عَلَيۡهِمۡ بَرَكٰتٍ مِّنَ السَّمَآءِ وَالۡاَرۡضِ وَلٰكِنۡ كَذَّبُوۡا فَاَخَذۡنٰهُمۡ بِمَا كَانُوۡا يَكۡسِبُوۡنَ ﴿۹۷﴾

97. Na sɛ *saa* nkuro no mu nnipa no gye dii na wɔyɔɔ atenenee-nneɛ a anka Yɛbɛbue nhyira ano ama wɔn afiri ɛsoro ne asaase no mu; nanso wɔpooe enti Yɛde asotwe sɔɔ wɔn mu ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ nyaeɛ nti.

اَفَاَمِنَ اَهۡلُ الۡقُرٰٓى اَنۡ يَّاۡتِيَهُمۡ بَاۡسُنَا بَيَاتًا وَّهُمۡ نَآئِمُوۡنَ ﴿۹۸﴾

98. Enti *saa* nkuro no mu nnipa no anya banbɔ afiri Yɛn asotwe a ɛba wɔn so anadwo wɔ aberɛ a wɔada no ho?

**99.** Anaasɛ *saa* nkuro no mu nnipa anya banbɔ afiri Yɛn asotwe a ɛba wɔn so wɔ anɔpa-wia mmerɛ no wɔ berɛ a wɔgu so di agorɔ no?

أو أمن أهل القرى أن يأتيهم بأسنا ضحى وهم يلعبون ﴿٩٩﴾

**100.** Enti wɔnom anya banbɔ afiri Allah ahyehyɛdeɛ ho? Na obiara nni hɔ a ɔbɛnya atenka sɛ wanya banbɔ afiri Allah ahyehyɛdeɛ ho gyesɛ nnipa no a wɔahwere adeɛ no nkoaa.

أفأمنوا مكر الله فلا يأمن مكر الله إلا القوم الخسرون ﴿١٠٠﴾

R. 13.

**101.** Ana enntumi nnyɛ kwankyerɛ mma nkurɔfoɔ no a wɔayɛ adedifoɔ wɔ asaase no mu a wɔabɛhyɛ *adikanfoɔ no a* wɔtenaa mu no anan mu wɔ wɔn akyi, sɛ, sɛ Yɛpɛ a anka Yɛbɛtwe wɔn aso wɔ wɔn bɔne ho, na Yɛasɔ wɔn akoma ano ama wɔannte?

أولم يهد للذين يرثون الأرض من بعد أهلها أن لو نشاء أصبنهم بذنوبهم ونطبع على قلوبهم فهم لا يسمعون ﴿١٠١﴾

**102.** Weinom ne nkuro no a Yɛka emu bi ho abakɔsɛm kyerɛ woɔ. Na wɔn Asomafoɔ no de Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi baa wɔn mu ampa. Nanso wɔannye deɛ wɔdii kan tiaaeɛ no anni. Saa kwan yi so na Allah de nsɔano sɔ atiafɔ no akoma ano.

تلك القرى نقص عليك من أنبائها ولقد جاءتهم رسلهم بالبينت فما كانوا ليؤمنوا بما كذبوا من قبل كذلك يطبع الله على قلوب الكفرين ﴿١٠٢﴾

**103.** Na Yɛannhunu wɔn mu dodoɔ no ara sɛ wɔwɔ ebuo de ma apam *so die*, na esi pi sɛ Yɛhunuu wɔn mu dodoɔ no ara sɛ wɔyɛ mmra-tofoɔ.

وما وجدنا لأكثرهم من عهد وإن وجدنا أكثرهم لفسقين ﴿١٠٣﴾

**104.** Afei, wɔnom akyi Yɛsomaa Mose ma ɔde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ kɔɔ Farao ne n'ahenfo hɔ nanso wɔyɔɔ bɔne tiaa *asomasɛm* no. Enti hwɛ sɛdeɛ wɔnom a wɔde basabasayɔ ba no awieɛ yɛɛɛ!

ثم بعثنا من بعدهم موسى بآيتنا إلى فرعون وملائه فظلموا بها فانظر كيف كان عاقبة المفسدين ﴿١٠٤﴾

**105.** Na Mose kaa sɛ, 'O Farao, *nokorɛ*, meyɛ Ɔsomafoɔ a mefiri ewiase nyinaa Awurade no hɔ.

وقال موسى يفرعون إني رسول من رب العلمين ﴿١٠٥﴾

**106.** 'Emmfata sɛ mɛka asɛm bi afa Allah ho gyesɛ deɛ ɛyɛ nokorɛ. Maba mo hɔ a mede Nsɛnkyerɛnneɛ a efiri mo Awurade no hɔ; enti ma Israelmma no ne me nkɔ.'

حقيق على أن لا أقول على الله إلا الحق قد جئتكم ببينة من ربكم فأرسل معي بني إسراءيل ﴿١٠٦﴾

**107.** *Farao* maa mmuaeɛ sɛ, 'Sɛ wode Nsɛnkyerɛnneɛ bi aba a, ɛnneɛ yi bra, sɛ woka nokwafoɔ no ho a.'

قال إن كنت جئت بآية فأت بها إن كنت من الصدقين ﴿١٠٧﴾

**108.** Enti ɔtoo ne poma too fɔm, na hwɛ! ɛyɛ ɔwɔ bi a ɔda adi pefee.

فألقى عصاه فإذا هي ثعبان مبين ﴿١٠٨﴾

109. Na ɔtwee ne nsa yii no adi na hwɛ! ɛyɛ fitaa ma wɔnom a wɔhwɛ.

وَّ نَزَعَ يَدَهٗ فَاِذَا هِيَ بَيْضَآءُ لِلنّٰظِرِيْنَ ﴿١٠٩﴾

R. 14.

110. Farao nkurɔfoɔ no mu ahenfo no kaa sɛ, 'Wei deɛ ɔyɛ nkonyaayifoɔ a waben.

قَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِ فِرْعَوْنَ اِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ عَلِيْمٌ ﴿١١٠﴾

111. 'Ɔpɛ sɛ ɔyi mo firi mo asaase mu. Seisei ɛdeɛben na mowɔ ka wɔ ho?'

يُّرِيْدُ اَنْ يُّخْرِجَكُمْ مِّنْ اَرْضِكُمْ ۚ فَمَاذَا تَاْمُرُوْنَ ﴿١١١﴾

112. Wɔnom kaa sɛ, 'Momɔ no nto hɔ *kakra ansa* ɔne ne nua no, na monsoma dɔmfrɛfoɔ nkɔ nkurom,

قَالُوْٓا اَرْجِهْ وَاَخَاهُ وَاَرْسِلْ فِي الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿١١٢﴾

113. 'A wɔde nkonyaayifoɔ biara a waben bɛba w'anim.'

يَاْتُوْكَ بِكُلِّ سٰحِرٍ عَلِيْمٍ ﴿١١٣﴾

114. Na nkonyaayifoɔ no baa Farao anim *na* wɔkaa sɛ: 'Ampa ara sɛ yɛbɛnya akatua sɛ yɛdi nkunim a.'

وَجَآءَ السَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوْٓا اِنَّ لَنَا لَاَجْرًا اِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿١١٤﴾

115. Ɔkaa sɛ, 'Aane, na mo nso mobɛka nkurɔfoɔ a wɔbɛn *me* no ho.'

قَالَ نَعَمْ وَاِنَّكُمْ لَمِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿١١٥﴾

116. Wɔnom kaa sɛ, 'O Mose, sɛ wo *bɛdi kan* ato anaasɛ yɛn na *yɛbɛdi kan atoɔ.*'

قَالُوْا يٰمُوْسٰٓى اِمَّآ اَنْ تُلْقِيَ وَاِمَّآ اَنْ نَّكُوْنَ نَحْنُ الْمُلْقِيْنَ ﴿١١٦﴾

117. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Monto' na berɛ a wɔtooeɛ no, wɔnom birii nnipa no ani so, na wɔbɔɔ wɔn hu na wɔyii nkonyaa akɛseɛ *paa.*

قَالَ اَلْقُوْا ۚ فَلَمَّآ اَلْقَوْا سَحَرُوْٓا اَعْيُنَ النَّاسِ وَاسْتَرْهَبُوْهُمْ وَجَآءُوْ بِسِحْرٍ عَظِيْمٍ ﴿١١٧﴾

118. Na Yɛyi kyerɛɛ Mose sɛ, 'To wo poma no,' na ɛhɔ ara ɛmemenee deɛ wɔnam nnaadaa so yɔɔeɛ no.

وَاَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰٓى اَنْ اَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَاِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَاْفِكُوْنَ ﴿١١٨﴾

119. Enti nokorɛ no tintimiiɛ, na deɛ na wɔyɔ no nkontompo daa adi.

فَوَقَعَ الْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١١٩﴾

120. Enti wɔnyaa nkoguo wɔ hɔ ara na wɔbɛyɛɛ animguasefoɔ.

فَغُلِبُوْا هُنَالِكَ وَانْقَلَبُوْا صٰغِرِيْنَ ﴿١٢٠﴾

121. Na *asɛm no* hyɛɛ nkonyaayifoɔ no maa wɔde wɔn anim butubutuu fɔm.

وَاُلْقِيَ السَّحَرَةُ سٰجِدِيْنَ ﴿١٢١﴾

122. *Na* wɔkaa sɛ, 'Yɛagye ewiase nyinaa Awurade no adi.

قَالُوْٓا اٰمَنَّا بِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٢٢﴾

123. 'Mose ne Aaron Awurade no.'

رَبِّ مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ﴿١٢٣﴾

124. Farao kaa sɛ, 'Moadi kan agye no adi ansaana mama mo kwan. Esi pi sɛ wei yɛ ɛpɔ-bɔ a moabɔ no wɔ kuro no mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛyi emu-tefoɔ no afiri mu akɔ, nanso ɛnnkyɛ biara mobɛhunu *deɛ ɛbɛsie.*

قَالَ فِرْعَوْنُ اٰمَنْتُمْ بِهٖ قَبْلَ اَنْ اٰذَنَ لَكُمْ ۚ اِنَّ هٰذَا لَمَكْرٌ مَّكَرْتُمُوْهُ فِي الْمَدِيْنَةِ لِتُخْرِجُوْا مِنْهَآ اَهْلَهَا ۚ فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٢٤﴾

125. 'Ke, mɛtwitwa mo nsa ne mo nyawa wɔ abira-bɔ fam, na afei mabobɔ mo nyinaa asɛnnua mu.'

لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ مِّنْ خِلَافٍ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِيْنَ ﴿١٢٥﴾

126. Wɔyii ano sɛ, 'Esi pi sɛ, y'Awurade hɔ na yɛbɛsan akɔ.

قَالُوْٓا إِنَّآ إِلٰى رَبِّنَا مُنْقَلِبُوْنَ ﴿١٢٦﴾

127. 'Na wanni yɛn so werɛ ka sɛ yɛgyee y'Awurade no Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ diiɛ berɛ a ɛbaa yɛn hɔ no. Y'Awurade hwie pintinn-yɔ *honhom* gu yɛn so, na ma yɛnwu wɔ aberɛ a yɛayɛ ahobraseɛ *ama Woɔ*.'

وَمَا تَنْقِمُ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ اٰمَنَّا بِاٰيٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتْنَا ۗ رَبَّنَآ أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَّتَوَفَّنَا مُسْلِمِيْنَ ﴿١٢٧﴾

R. 15.

128. Na Farao nkurɔfoɔ no mu ahenfo no kaa sɛ, 'Ana wobɛgyae Mose ne ne nkurɔfoɔ ama wɔapo wo ne wo asomnneɛ no?' Ɔbuae sɛ, 'Yɛbɛkunkum wɔn mma-mmarima *wɔ atirimuɔden so* na yɛama wɔnom mmaa atena nkwa mu. Na esi pi sɛ yɛwɔ tumi a yede bɛdi wɔn so.'

وَقَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِ فِرْعَوْنَ أَتَذَرُ مُوْسٰى وَقَوْمَهٗ لِيُفْسِدُوْا فِي الْأَرْضِ وَيَذَرَكَ وَاٰلِهَتَكَ ۗ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبْنَآءَهُمْ وَنَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ۚ وَإِنَّا فَوْقَهُمْ قٰهِرُوْنَ ﴿١٢٨﴾

129. Mose ka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ no sɛ, 'Monhwehwɛ mmoa mfiri Allah hɔ na monyina pintinn, ampa ara sɛ asaase no yɛ Allah dea; Ɔde yɛ adedie ma nea Ɔpɛ, firi Ne nkoa no mu, na mmom awieɛ no yɛ Nyame-surofoɔ dea.'

قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهِ اسْتَعِيْنُوْا بِاللّٰهِ وَاصْبِرُوْا ۚ إِنَّ الْأَرْضَ لِلّٰهِ ۙ يُوْرِثُهَا مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ۗ وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿١٢٩﴾

130. Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Na wɔteetee yɛn ansaana woreba yɛn nkyɛn, na wobaaeɛ akyi nso saara.' Ɔkaa sɛ, 'Mo Awurade no rebɛsɛe mo tamfo no, na Wama mo ayɛ adedifoɔ wɔ asaase no mu, na afei Wahwɛ sɛdeɛ mobɛsi ayɔ mo nneyɔeɛ.'

قَالُوْٓا أُوْذِيْنَا مِنْ قَبْلِ أَنْ تَأْتِيَنَا وَمِنْ بَعْدِ مَا جِئْتَنَا ۗ قَالَ عَسٰى رَبُّكُمْ أَنْ يُّهْلِكَ عَدُوَّكُمْ وَيَسْتَخْلِفَكُمْ فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٣٠﴾

R. 16.

131. "Ampa ara sɛ yɛtwee Farao nkurɔfoɔ no aso. Yɛde ɔpɛ ne nnuaba a ɛho ayɛ na, sɛ ebia wɔbɛkae na wɔde atu wɔn ho fo a."

وَلَقَدْ أَخَذْنَآ اٰلَ فِرْعَوْنَ بِالسِّنِيْنَ وَنَقْصٍ مِّنَ الثَّمَرٰتِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُوْنَ ﴿١٣١﴾

132. Nanso, sɛ papa ba ma wɔnom a, wɔka sɛ, 'Wei yɛ yɛn dea.' Na sɛ bɔne bɛto wɔnom a, wɔde ti-bɔne no to Mose ne wɔnom a wɔka ne ho no so. Hwɛ, esi pi sɛ wɔn ti-bɔne *asefiri* wɔ Allah hɔ. Nanso wɔnom mu dodoɔ no ara nnim.

فَإِذَا جَآءَتْهُمُ الْحَسَنَةُ قَالُوْا لَنَا هٰذِهٖ ۚ وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَّطَّيَّرُوْا بِمُوْسٰى وَمَنْ مَّعَهٗ ۗ أَلَآ إِنَّمَا طٰٓئِرُهُمْ عِنْدَ اللّٰهِ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٣٢﴾

133. Na wɔkaa sɛ, 'Sɛ Nsɛnkyerɛ-nneɛ no a wɔde bɛba no te sɛn koraa, na ɛyɛ yɛn nwanwa sɛn koraa mpo a yɛnnye wo nni.'

وَقَالُوْا مَهْمَا تَأْتِنَا بِهٖ مِنْ اٰيَةٍ لِّتَسْحَرَنَا بِهَا ۙ فَمَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٣٣﴾

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الطُّوفَانَ وَالْجَرَادَ وَالْقُمَّلَ وَالضَّفَادِعَ وَالدَّمَ آيَاتٍ مُّفَصَّلَاتٍ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿١٣٤﴾

**134.** Afei Yɛsomaa *Nsɛnkyerɛnneɛ* kɔɔ wɔn so, ɛyɛ ahum no, ne mmɛbɛ no, ne edwie no, ne mponkyerɛne no, ne mmogya no - Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a eyi ne ho adi kofee; nanso wɔyɛɛ ahomasoɔ na wɔyɛɛ wɔn ho nnipa amumuyɔfoɔ.

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيْهِمُ الرِّجْزُ قَالُوا يَا مُوسَى ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ ۖ لَئِن كَشَفْتَ عَنَّا الرِّجْزَ لَنُؤْمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرْسِلَنَّ مَعَكَ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٣٥﴾

**135.** Na mmerɛ a asotwe no bɛtɔɔ wɔn soɔ no, wɔkaa sɛ, 'O Mose bɔ w'Awurade no mpaeɛ ma yɛn ɛnam bɔhyɛ a Ɔde ama woɔ no nti. Sɛ woyi asotwe yi firi yɛn so a sɛ ɛteɛ biara yɛbɛgye wo adi, na esi pi nso sɛ yɛbɛma wo ne Israelmma no akɔ.'

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الرِّجْزَ إِلَىٰ أَجَلٍ هُم بَالِغُوهُ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ﴿١٣٦﴾

**136.** Nanso berɛ a Yɛyii asotwe no firii wɔn so kɔsii mmerɛ bi a ɛfata sɛ wɔduru hɔ no, hwɛ, wɔbuu wɔn bɔhyɛ so.

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَافِلِينَ ﴿١٣٧﴾

**137.** Enti Yɛdii wɔn so werɛ, na Yɛmemoo wɔnom wɔ ɛpo mu, efirisɛ wɔbɔɔ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no trɔ na wɔn ani firii so *sɛ adeɛ a ɛho nnhia.*

وَأَوْرَثْنَا الْقَوْمَ الَّذِينَ كَانُوا يُسْتَضْعَفُونَ مَشَارِقَ الْأَرْضِ وَمَغَارِبَهَا الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا ۖ وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ الْحُسْنَىٰ عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ بِمَا صَبَرُوا ۖ وَدَمَّرْنَا مَا كَانَ يَصْنَعُ فِرْعَوْنُ وَقَوْمُهُ وَمَا كَانُوا يَعْرِشُونَ ﴿١٣٨﴾

**138.** Na Yɛmaa nnipa a wɔbu wɔn sɛ wɔyɛ mmerɛyɛfoɔ no dii wɔnom adeɛ wɔ asaase no apuieɛ-fam ne n'atɔeɛ-fam a Yɛhyiraa soɔ no. Na w'Awurade no adom kasa no hyɛɛ ma maa Israelmma no ɛnamsɛ wɔgyinaa pintinn nti; na Yɛsɛɛɛ adeɛ a Farao ne ne nkurɔfoɔ ayɛ nyinaa, ne deɛ wɔasisie nyinaa.

وَجَاوَزْنَا بِبَنِي إِسْرَائِيلَ الْبَحْرَ فَأَتَوْا عَلَىٰ قَوْمٍ يَعْكُفُونَ عَلَىٰ أَصْنَامٍ لَّهُمْ ۚ قَالُوا يَا مُوسَى اجْعَل لَّنَا إِلَٰهًا كَمَا لَهُمْ آلِهَةٌ ۚ قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿١٣٩﴾

**139.** Na Yɛde Israelmma no baae bɛtwaa ɛpo no. Na wɔnom baae bɛtoo nnipa bi a na wɔatu wɔn ho ama wɔn abosom. Wɔnom kaa sɛ, 'O Mose yɛ asomdeɛ bi ma yɛn sɛdeɛ wɔnom nso wɔ asomnneɛ ahorɔɔ no.' Ɔkaa sɛ, 'Ampa ara sɛ moyɛ nnipa a monni nimdiɛ.'

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ مُتَبَّرٌ مَّا هُمْ فِيهِ وَبَاطِلٌ مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٠﴾

**140.** 'Weinom *deɛ* esi pi sɛ, sɛɛɛ na deɛ wɔnom wɔ mu no nyinaa bɛsɛɛɛ na deɛ wɔnom yɔ nyinaa bɛyɛ kwa.'

قَالَ أَغَيْرَ اللَّهِ أَبْغِيكُمْ إِلَٰهًا وَهُوَ فَضَّلَكُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿١٤١﴾

**141.** Ɔkaa sɛ, 'Enti menhwehwɛ asomnneɛ foforɔ bi ma mo nkwati Allah, wɔ aberɛ a Ɔno na Wakrɔn mo aboro nnipa nyinaa so?'

**142.** Na *monkae berɛ no a* Yɛgyee mo firii Farao nkurɔfoɔ nsam no, na wɔde anieyaa kɛse teetee mo no, wɔkunkum mo mma mmarima na wɔgyae mo mmaa ma wɔtena nkwa mu no. Na nsɔhwɛ kɛseɛ wɔ wei mu ma mo firi mo Awurade hɔ.

وَإِذْ أَنْجَيْنٰكُمْ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ يَسُوْمُوْنَكُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِ ۚ يُقَتِّلُوْنَ اَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُوْنَ نِسَآءَكُمْ ؕ وَفِيْ ذٰلِكُمْ بَلَآءٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَظِيْمٌ ﴿١٤٢﴾

R. 17.

**143.** Na Yɛmaa Mose bɔhyɛ bi a anadwo aduasa na ɛwɔ mu na Yɛde edu hyɛɛ no ma. Enti mmerɛ a n'Awurade yi sii hɔ kɔwiee ma-yɔ wɔ anadwo aduanan. Na Mose ka kyerɛɛ ne nua Aaron sɛ, 'Gyina m'anan mu wɔ me nnipa yi mu wɔ m'akyi, na toto *biribiara pɛpɛɛpɛ* na siesie *wɔn* yie. Na mma nni nkurɔfoɔ no a wɔde basabasayɔ ba no kwan no akyi.'

وَوٰعَدْنَا مُوْسٰى ثَلٰثِيْنَ لَيْلَةً وَّاَتْمَمْنٰهَا بِعَشْرٍ فَتَمَّ مِيْقَاتُ رَبِّهٖٓ اَرْبَعِيْنَ لَيْلَةً ۚ وَقَالَ مُوْسٰى لِاَخِيْهِ هٰرُوْنَ اخْلُفْنِيْ فِيْ قَوْمِيْ وَاَصْلِحْ وَلَا تَتَّبِعْ سَبِيْلَ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٤٣﴾

**144.** Na berɛ a Mose baa mmerɛ a Yɛahyɛ ato hɔ no, na n'Awurade kasa kyerɛɛ no no, ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, kyerɛ me ma menhu Wo.' Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Wo *nntumi* nnhu Me, mmom hwɛ ɔbotan no; sɛ egyina ne bea hɔ deɛ a ɛnneɛ ɛnnkyɛ biara wobɛhu Me.' Na berɛ a n'Awurade yii Ne ho adi wɔ ɔbotan no so no, Ɔbubuu no asini asini, na *ɛhɔ ara* Mose twa hweei tɔree mmum. Na berɛ a n'ani so tetee no no, ɔkaa sɛ, 'Ɔkronkronni ne Wo, medane me ho ba Wo nkyɛn, na medi kan wɔ agyidifoɔ no mu.'

وَلَمَّا جَآءَ مُوْسٰى لِمِيْقَاتِنَا وَكَلَّمَهٗ رَبُّهٗ ۙ قَالَ رَبِّ اَرِنِيْٓ اَنْظُرْ اِلَيْكَ ؕ قَالَ لَنْ تَرٰىنِيْ وَلٰكِنِ انْظُرْ اِلَى الْجَبَلِ فَاِنِ اسْتَقَرَّ مَكَانَهٗ فَسَوْفَ تَرٰىنِيْ ۚ فَلَمَّا تَجَلّٰى رَبُّهٗ لِلْجَبَلِ جَعَلَهٗ دَكًّا وَّخَرَّ مُوْسٰى صَعِقًا ۚ فَلَمَّآ اَفَاقَ قَالَ سُبْحٰنَكَ تُبْتُ اِلَيْكَ وَاَنَا اَوَّلُ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٤٤﴾

**145.** *Onyankopɔn* kaa sɛ, 'O Mose, Masa mu Mayi wo wɔ *wo berɛ so* nnipa nyinaa mu. Mede M'asomasɛm ne Me kasa *na asoma woɔ.* Enti deɛ Mede ama woɔ no sɔ mu yie na ka nnaasefoɔ no ho.'

قَالَ يٰمُوْسٰٓى اِنِّي اصْطَفَيْتُكَ عَلَى النَّاسِ بِرِسٰلٰتِيْ وَبِكَلَامِيْ ۖ فَخُذْ مَآ اٰتَيْتُكَ وَكُنْ مِّنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Na Yɛtwerɛɛ biribiara ho asɛm maa no wɔ atwerɛ pono so - afotusɛm ne adeɛ biara mu nkyerɛkyerɛmu. 'Enti sɔ mu den na hyɛ wo nkurɔfoɔ ma wɔni deɛ ɛyɛ paa wɔ mu no akyi. Ɛnnkyɛ biara Mɛkyerɛ mo adebɔneyɔfoɔ no tenabea.'

وَكَتَبْنَا لَهٗ فِي الْاَلْوَاحِ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ مَّوْعِظَةً وَّتَفْصِيْلًا لِّكُلِّ شَيْءٍ ۚ فَخُذْهَا بِقُوَّةٍ وَّاْمُرْ قَوْمَكَ يَاْخُذُوْا بِاَحْسَنِهَا ؕ سَاُورِيْكُمْ دَارَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ɛnnkyɛ biara Meyi me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no afiri nkurɔfoɔ no a wɔyɛ ntɛn wɔ asaase no mu no so, wɔ aberɛ a wɔnni nokorɛ agyinasoɔ biara; na sɛ mpo wɔhunu Nsɛnkyerɛnneɛ no nyinaa koraa a, wɔnnye nni; na sɛ wɔhunu teneneeyɔ kwan a, wɔmmfa bi nnyɛ *wɔn* kwan. Nanso sɛ wɔhunu

سَاَصْرِفُ عَنْ اٰيٰتِيَ الَّذِيْنَ يَتَكَبَّرُوْنَ فِي الْاَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ؕ وَاِنْ يَّرَوْا كُلَّ اٰيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوْا بِهَا ۚ وَاِنْ يَّرَوْا سَبِيْلَ الرُّشْدِ لَا يَتَّخِذُوْهُ سَبِيْلًا ۚ وَاِنْ يَّرَوْا سَبِيْلَ الْغَيِّ يَتَّخِذُوْهُ سَبِيْلًا ؕ ذٰلِكَ

mfomsoɔ kwan deɛ a wɔbɛfa no sɛ *wɔn* kwan. Wei baa saa efirisɛ wɔbuu Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no sɛ ɛyɛ nkontompo na wɔbuu wɔn ani guu so.

بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَافِلِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Na nkurɔfoɔ no a wɔbɔ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no trɔ no na *wɔbɔ* Daankwamma ahyiadie no *trɔ* no - wɔnom nnwuma ayɛ kwa. So *wɔn ani bɛtumi ada kwan sɛ* wɔbɛtua wɔn ka *kwa*? gyesɛ deɛ na wɔyɔ nkoaa.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَلِقَاءِ الْآخِرَةِ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٨﴾

R.18.

**149.** Na Mose nkurɔfoɔ no faa wɔn agudeɛ wɔ n'akyi de yɛɛ nantwie ba bi a dede bɔkɔɔ bi firi mu ba. Enti wɔnom annhunu sɛ ɛnnkasa nnkyerɛ wɔn, anaasɛ ɛnnkyerɛ wɔn kwan biara nso? Wɔfaae *som no,* na wɔyɛɛ adebɔneyɔfoɔ.

وَاتَّخَذَ قَوْمُ مُوسَىٰ مِنْ بَعْدِهِ مِنْ حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَهُ خُوَارٌ ۚ أَلَمْ يَرَوْا أَنَّهُ لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيهِمْ سَبِيلًا ۘ اتَّخَذُوهُ وَكَانُوا ظَالِمِينَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Na berɛ a wɔtɔɔ bosa na wɔhunuu sɛ esi pi sɛ wɔayera no, wɔkaa sɛ, 'Sɛ y'Awurade annhu yɛn mmɔbɔ na Wammfa yɛn bɔne annkyɛ yɛn a yɛbɛkɔ akɔka wɔnom a wɔahwere adeɛ no ho.'

وَلَمَّا سُقِطَ فِي أَيْدِيهِمْ وَرَأَوْا أَنَّهُمْ قَدْ ضَلُّوا قَالُوا لَئِنْ لَمْ يَرْحَمْنَا رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Na berɛ a Mose san baa ne nkurɔfoɔ hɔ no, *na asɛm no* ahyɛ no abufu na ne werɛ aho, ɔkaa sɛ, 'Bɔne ne deɛ mogyinaa m'anan mu yɔɔeɛ wɔ berɛ a menni hɔ no. Adɛn na moperee mo ho *sɛ mobɛfa kwan bi so ayɔ biribi ama mo ho wɔ aberɛ a moanntwɛn* mo Awurade ahyɛdeɛ no?' Na ɔde twerɛ-apono no too hɔ, na ɔsɔɔ ne nua tiri mu a na ɔretwe no ba ne so. (Aaron) kaa sɛ, 'Me na ba, nnipa no buu me sɛ meyɛ mmerɛ na ɛkaa kumaa bi sɛ wɔkum me. Enti mɛmma atamfo no nni me so ahurisie, na mmfa me nnka adebɔneyɔfoɔ no ho.'

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰ إِلَىٰ قَوْمِهِ غَضْبَانَ أَسِفًا قَالَ بِئْسَمَا خَلَفْتُمُونِي مِنْ بَعْدِي ۖ أَعَجِلْتُمْ أَمْرَ رَبِّكُمْ ۖ وَأَلْقَى الْأَلْوَاحَ وَأَخَذَ بِرَأْسِ أَخِيهِ يَجُرُّهُ إِلَيْهِ ۚ قَالَ ابْنَ أُمَّ إِنَّ الْقَوْمَ اسْتَضْعَفُونِي وَكَادُوا يَقْتُلُونَنِي فَلَا تُشْمِتْ بِيَ الْأَعْدَاءَ وَلَا تَجْعَلْنِي مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿١٥١﴾

**152.** (Mose) kaa sɛ, 'M'Awurade fa me bɔne kyɛ me, me ne me nua, na fa yɛn wura W'ahummɔborɔ mu, na Wo na Woyɛ wɔnom a wɔhunu mmɔbɔ nyinaa mu Mmɔborɔhunufoɔ kɛseɛ paa yie no.'

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَلِأَخِي وَأَدْخِلْنَا فِي رَحْمَتِكَ ۖ وَأَنْتَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿١٥٢﴾

R. 19.

**153.** Nkurɔfoɔ no a wɔfaa nantwie ba *som no no* deɛ abufuo a efiri wɔn Awurade hɔ bɛduru wɔn so ɛne animguaseɛ wɔ ewiase asetena yi mu. Na saa na wɔnom a wɔbɔ wɔn tirim yɛ ahyehyɛdeɛ no Yɛtua wɔn ka.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّخَذُوا الْعِجْلَ سَيَنَالُهُمْ غَضَبٌ مِنْ رَبِّهِمْ وَذِلَّةٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُفْتَرِينَ ﴿١٥٣﴾

154. Na nkurɔfoɔ no a wɔyɔɔ bɔne na wɔnuu wɔn ho akyire yi na wɔgye diiɛ no, esi pi sɛ, ɛno akyi w'Awurade yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

وَالَّذِينَ عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ ثُمَّ تَابُوا مِنْ بَعْدِهَا وَآمَنُوا إِنَّ رَبَّكَ مِنْ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٥٤﴾

155. Na berɛ a Mose abufuo no dwooeɛ no, ɔfaa ntwerɛ-apono no, na n'atwerɛnsɛm mu na kwankyerɛ ne ahummɔborɔ wɔ ma nkurɔfoɔ a wɔsuro wɔn Awurade no.

وَلَمَّا سَكَتَ عَنْ مُوسَى الْغَضَبُ أَخَذَ الْأَلْوَاحَ وَفِي نُسْخَتِهَا هُدًى وَرَحْمَةٌ لِلَّذِينَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُونَ ﴿١٥٥﴾

156. Na Mose saa mu yii ne nkurɔfoɔ mu mmarima aduɔson sii hɔ maa Yɛn mmerɛ so dwumadie. Nanso aberɛ a asaase-wosoɔ no kaa wɔnom no, ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, sɛ Wopɛ a anka Wosɛee wɔnom ne me nso ansaana *wei ato yɛn.* Ana Wobɛsɛe yɛn ɛnam deɛ agyimifoɔ a wɔwɔ yɛn mu no yɔɔeɛ no nti? Wei deɛ ɛnnyɛ hwee sɛ nsɔhwɛ a efiri Wo hɔ. Wonam so ma nea Wopɛ no yera na nea Wopɛ nso Wokyerɛ no kwan. Wone yɛn Banbɔfoɔ; ɛnneɛ fa yɛn bɔne kyɛ yɛn na hu yɛn mmɔbɔ efirisɛ Wone Mudifoɔ wɔ bɔnefakyɛfoɔ nyinaa mu.

وَاخْتَارَ مُوسَى قَوْمَهُ سَبْعِينَ رَجُلًا لِمِيقَاتِنَا فَلَمَّا أَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ قَالَ رَبِّ لَوْ شِئْتَ أَهْلَكْتَهُمْ مِنْ قَبْلُ وَإِيَّايَ أَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ السُّفَهَاءُ مِنَّا إِنْ هِيَ إِلَّا فِتْنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَنْ تَشَاءُ وَتَهْدِي مَنْ تَشَاءُ أَنْتَ وَلِيُّنَا فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا وَأَنْتَ خَيْرُ الْغَافِرِينَ ﴿١٥٦﴾

157. 'Na hyehyɛ papa ma yɛn wɔ ewiase yi mu ɛne Daankwamma nso; yɛadane yɛn ho aba Wo nkyɛn *wɔ ahonnuo mu.*' *Onyankopɔn* maa mmuaeɛ sɛ, 'Mede m'asotwe no bɛgu nea Mepɛ so; nanso M'ahummɔborɔ terɛ kata adeɛ nyinaa so; enti Mɛhyehyɛ ama nkurɔfoɔ a wɔyɔ tenenee na wɔtua Zakaat no ɛne wɔnom a wɔgye Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no die -

وَاكْتُبْ لَنَا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ إِنَّا هُدْنَا إِلَيْكَ قَالَ عَذَابِي أُصِيبُ بِهِ مَنْ أَشَاءُ وَرَحْمَتِي وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ فَسَأَكْتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَالَّذِينَ هُمْ بِآيَاتِنَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٧﴾

158. 'Nkurɔfoɔ no a wɔdi Ɔsomafoɔ no akyi, Ɔkɔmhyɛni no a ɔnnim akenkan ne atwerɛ no, nea wɔbɛnya ne *ho nsɛm wɔ* Tora ne Nsɛmpa no a ɛwɔ wɔn hɔ mu no. Ɔkyerɛkyerɛ wɔn papa na ɔbra wɔn bɔne na ɔte nnoɔma papa nyinaa ho ma wɔn na ɔkyiri wɔn atantanneɛ nyinaa. Na ɔyi wɔn adesoa firi wɔn so ɛne mpɔkyerɛ a ɛkyekyere wɔn no. Enti wɔnom a wɔbɛgye no adie na wɔbɛdi no ni *na* wɔatae n'akyi na wɔbɛboa no na wɔbɛdi hann a wɔasane aka ne ho no akyi no - weinom ne nkunimdifoɔ no.

الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الرَّسُولَ النَّبِيَّ الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا عِنْدَهُمْ فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنْجِيلِ يَأْمُرُهُمْ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ عَلَيْهِمْ فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ الَّذِي أُنْزِلَ مَعَهُ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٨﴾

R. 20.

**159.** Ka sɛ, 'O adasamma! nokorɛ mu, meyɛ Ɔsomafoɔ ma mo nyinaa a mefiri Allah hɔ, Nea ɛsoro ahoroɔ ne asaase so ahennie *nyinaa* yɛ Ne dea no. Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno. Ɔno na Ɔma nkwa na Ɔma owuo. Enti monye Allah ne Ne Somafoɔ no ni, Ɔkɔmhyɛni no, a ɔnnim akenkan ne atwerɛ no a ɔgye Allah ne Ne nsɛm die no; na moni n'akyi ama moanya kwankyerɛ.'

قُلْ يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنِّيْ رَسُوْلُ اللّٰهِ اِلَيْكُمْ جَمِيْعًا ۣالَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۠ فَاٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهِ النَّبِيِّ الْاُمِّيِّ الَّذِيْ يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَكَلِمٰتِهٖ وَاتَّبِعُوْهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Na Mose Nkurɔfoɔ no mu, ekuo bi wɔ hɔ a wɔde nokorɛ no kyerɛ *nnipa* kwan na wɔde bua atɛn tenenee.

وَمِنْ قَوْمِ مُوْسٰٓى اُمَّةٌ يَّهْدُوْنَ بِالْحَقِّ وَبِهٖ يَعْدِلُوْنَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Na Yɛkyekyɛɛ wɔn mu abusua-kuo du-mmienu, nnipa-kuo *a wɔda nsow.* Na Yɛyi kyerɛɛ Mose, wɔ berɛ a ne nkurɔfoɔ no bisaa no nsuo no, sɛ, 'Fa w'abaa no bɔ botan no;' na nsuniwa du-mmienu puiepuie firii mu punkum; na abusua-kuo biara hunuu n'anomeɛ. Na Yɛmaa mmurunkum no yɛɛ nwunu wɔ wɔn so, na Yɛdwirii Manna ne Salwaa baa fɔm maa wɔnom:' Na ɛnnyɛ Yɛn na wɔyɔɔ bɔne tiaaeɛ na mmom ɛyɛ wɔnom ankasa na wɔyɔɔ wɔn ho bɔne.

وَقَطَّعْنٰهُمُ اثْنَتَيْ عَشْرَةَ اَسْبَاطًا اُمَمًا ۭ وَاَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰٓى اِذِ اسْتَسْقٰىهُ قَوْمُهٗٓ اَنِ اضْرِبْ بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۚ فَانْۢبَجَسَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۭ قَدْ عَلِمَ كُلُّ اُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۭ وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ الْغَمَامَ وَاَنْزَلْنَا عَلَيْهِمُ الْمَنَّ وَالسَّلْوٰى ۭ كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ مَا رَزَقْنٰكُمْ ۭ وَمَا ظَلَمُوْنَا وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿١٦١﴾

**162.** Na berɛ a wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ, "Montena kuro yi mu na monidi mfiri mu *nkɔ* baabiara a mopɛ, na monka sɛ, 'Nyankopɔn! ma *yɛn* adesoa mu nyɛ hare', na monfa ahobraseɛ nhyɛne aponnwa no mu, Yɛde mo bɔne bɛkyɛ mo, *na* esi pi sɛ, Yɛde bi bɛka ho ama nkurɔfoɔ no a wɔyɔ papa no."

وَاِذْ قِيْلَ لَهُمُ اسْكُنُوْا هٰذِهِ الْقَرْيَةَ وَكُلُوْا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ وَقُوْلُوْا حِطَّةٌ وَّادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطِيْۗـٰٔتِكُمْ ۭ سَنَزِيْدُ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Nanso adebɔneyɔfoɔ a wɔfiri wɔn mu no sesaa *no faa* asɛm foforɔ a ɛnnyɛ deɛ wɔka kyerɛɛ wɔn no. Enti Yɛsomaa asotwe firii soro baa wɔn so, ɛnam wɔn bɔneyɔ nti.

فَبَدَّلَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْهُمْ قَوْلًا غَيْرَ الَّذِيْ قِيْلَ لَهُمْ فَاَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِجْزًا مِّنَ السَّمَاۗءِ بِمَا كَانُوْا يَظْلِمُوْنَ ﴿١٦٣﴾

R. 21.

**164.** Na bisa wɔnom fa kuro bi a na ɛda ɛpo ano no ho. Berɛ a wɔbuu Sabbat animtia no; berɛ a na wɔnom nsuo-mu-nam ba wɔn nkyɛn Sabbat da, na wɔabɛtetɛ *nsuo no* ani, nanso ɛda a wɔnnsie Sabbat no deɛ wɔmma wɔn nkyɛn. Saa na Yɛde sɔɔ wɔnom hwɛɛɛɛ efirisɛ na wɔyɛ mmratofoɔ.

وَسْـَٔــلْهُمْ عَنِ الْقَرْيَةِ الَّتِيْ كَانَتْ حَاضِرَةَ الْبَحْرِ ۘ اِذْ يَعْدُوْنَ فِي السَّبْتِ اِذْ تَاْتِيْهِمْ حِيْتَانُهُمْ يَوْمَ سَبْتِهِمْ شُرَّعًا وَّيَوْمَ لَا يَسْبِتُوْنَ ۙ لَا تَاْتِيْهِمْ ۛ كَذٰلِكَ ۛ نَبْلُوْهُمْ بِمَا كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Na berɛ a wɔn mu nnipa-kuo no bi kaa sɛ, 'Adɛn nti na ɛsɛ sɛ moka nsɛmpa kyerɛ nnipa-dɔm a Allah ahyɛ ato hɔ sɛ Ɔbɛsɛe wɔn anaasɛ Ɔde asotwe a emu yɛ den bɛtwe wɔn aso? Wɔnom kaa sɛ, 'Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na asodie ammɛda *yɛn so* wɔ Allah anim, ɛne sɛ ebia na wɔasuro *Allah.*

وَإِذْ قَالَتْ أُمَّةٌ مِّنْهُمْ لِمَ تَعِظُونَ قَوْمًا ۙ اللَّهُ مُهْلِكُهُمْ أَوْ مُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ قَالُوا مَعْذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Na berɛ a wɔnom werɛ firii nsɛm a wɔde atu wɔn fo no, Yɛtwitwagyee nkurɔfoɔ no a wɔbra bɔne no, na Yɛsɔɔ nkurɔfoɔ no a wɔyɔ bɔne no mu - Yɛde asotwe a emu yɛ den, ɛnam bɔne a na wɔyɔ no nti.

فَلَمَّا نَسُوا مَا ذُكِّرُوا بِهِ أَنجَيْنَا الَّذِينَ يَنْهَوْنَ عَنِ السُّوءِ وَأَخَذْنَا الَّذِينَ ظَلَمُوا بِعَذَابٍ بَئِيسٍ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Na berɛ a wɔtee deɛ wɔabra wɔn no so atua no, Yɛka kyerɛɛ wɔn sɛ, 'Monyɛ nkwakuo a wɔasopa!'

فَلَمَّا عَتَوْا عَن مَّا نُهُوا عَنْهُ قُلْنَا لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ﴿١٦٧﴾

**168.** Na *kae berɛ a* w'Awurade no ka too dwa sɛ, sɛ ɛteɛ biara, Ɔbɛyi *nkurɔfoɔ* atia wɔn, kɔpem Owusɔre Da, nkurɔfoɔ a wɔde aniɛyaa bɔne bɛteetee wɔn. Ampa ara sɛ w'Awurade no ho yɛ hare wɔ awerɛdie ho, na esi pi sɛ Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ *nso.*

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبْعَثَنَّ عَلَيْهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَن يَسُومُهُمْ سُوءَ الْعَذَابِ ۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ الْعِقَابِ ۖ وَإِنَّهُ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٦٨﴾

**169.** Na Yɛkyekyɛɛ wɔn mu maa wɔbɛyɛɛ nnipa a *wɔn mu atetee* wɔ asaase no mu. Wɔn mu binom wɔ hɔ a wɔyɛ ateneneefoɔ, na wɔn mu binom nso wɔ hɔ a wɔnnte saa. Na Yɛde nnepa ne nne-bɔne sɔɔ wɔnom hwɛɛ sɛ ebia wɔbɛsan wɔn akyi a.

وَقَطَّعْنَاهُمْ فِي الْأَرْضِ أُمَمًا ۖ مِّنْهُمُ الصَّالِحُونَ وَمِنْهُمْ دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَبَلَوْنَاهُم بِالْحَسَنَاتِ وَالسَّيِّئَاتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Afei awontoatoasoɔ *bɔne* na wɔaba wɔ wɔn akyi a wɔabedi Nwoma no so adeɛ. Wɔfa *ewiase yi* mu nnoɔma a ɛnnsom bo mma hwee, na wɔka sɛ, 'Wɔde bɛkyɛ yɛn.' Nanso sɛ nnoɔma saa ba bio a na wɔafa. Ana wɔnyee Nwoma no mu apam no mfirii wɔn hɔ, *deɛ ɛka sɛ,* mma wɔnnka *biribiara* mmfa Allah ho gyesɛ deɛ ɛyɛ nokorɛ nkoaa? Na wɔasua deɛ ɛwɔ mu no. Na Daankwamma fie na ɛyɛ paa ma nkurɔfoɔ a wɔyɛ ateneneefoɔ. Ana monnte aseɛ anaa?

فَخَلَفَ مِن بَعْدِهِمْ خَلْفٌ وَرِثُوا الْكِتَابَ يَأْخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا الْأَدْنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغْفَرُ لَنَا وَإِن يَأْتِهِمْ عَرَضٌ مِّثْلُهُ يَأْخُذُوهُ ۚ أَلَمْ يُؤْخَذْ عَلَيْهِم مِّيثَاقُ الْكِتَابِ أَن لَّا يَقُولُوا عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ وَدَرَسُوا مَا فِيهِ ۗ وَالدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Na nkurɔfoɔ no a wɔsɔ Nwoma no mu yie no, na wɔyɔ Asɔre yie no, esi pi sɛ Yɛmma *saa nnipa* ateneeneefoɔ no akatua nnsɛe kwa.

وَالَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِالْكِتَابِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ الْمُصْلِحِينَ ﴿١٧١﴾

وَإِذْ نَتَقْنَا الْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَأَنَّهُ ظُلَّةٌ وَظَنُّوا أَنَّهُ وَاقِعٌ بِهِمْ ۚ خُذُوا مَا آتَيْنَاكُمْ بِقُوَّةٍ وَاذْكُرُوا مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧٢﴾

**172.** Na berɛ a Yɛmaa bepɔ no besensen wɔn so te sɛ deɛ ɛyɛ nkurusoɔ no, na wɔdwenee sɛ ɛrete abɔ wɔn so *ara nie, Yɛkaa sɛ,* 'Monsɔ deɛ Yɛde ama mo no mu den, na monkae deɛ ɛwɔ mu no ama wɔagye mo nkwa.'

R. 22.

وَإِذْ أَخَذَ رَبُّكَ مِنْ بَنِي آدَمَ مِنْ ظُهُورِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَأَشْهَدَهُمْ عَلَىٰ أَنْفُسِهِمْ أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ ۖ قَالُوا بَلَىٰ ۛ شَهِدْنَا ۛ أَنْ تَقُولُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ إِنَّا كُنَّا عَنْ هَٰذَا غَافِلِينَ ﴿١٧٣﴾

**173.** Na berɛ a w'Awurade no yi firi Adam mma *mu* - firi wɔn sisi akyi - wɔn asefoɔ, na Ɔma wɔnom di adanseɛ tia wɔn ankasa ho, *ɛne sɛ, Ɔbisa wɔn sɛ:* 'Ɛnnyɛ Mene mo Awurade?' wɔyi ano sɛ, 'Aane, yɛdi ho adanseɛ *sɛ Wone y'Awurade. Ɔyɔ saa* ama moannka no wɔ Owusɔre Da no sɛ, 'Na yɛnnim no saa.'

أَوْ تَقُولُوا إِنَّمَا أَشْرَكَ آبَاؤُنَا مِنْ قَبْلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِنْ بَعْدِهِمْ ۖ أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ الْمُبْطِلُونَ ﴿١٧٤﴾

**174.** Anaasɛ, mobɛka sɛ, 'Na ɛyɛ yɛn agyanom nkoaa na wɔde mmataho kaa *Onyankopɔn ho* mmerɛ a atwa mu, na yɛn deɛ yɛyɛ awontoatoasoɔ a yɛdii wɔn akyi *kɛkɛ.* So Wobɛsɛe yɛn wɔ adeɛ a wɔnom a wɔtwaa nkontompo no yɔɔeɛ no ho?'

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ وَلَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿١٧٥﴾

**175.** Na saa na Yɛkyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu ma no da adie *sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔde atu wɔn ho fo, ne* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔasan aba *Yɛn hɔ.*

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ الَّذِي آتَيْنَاهُ آيَاتِنَا فَانْسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ الشَّيْطَانُ فَكَانَ مِنَ الْغَاوِينَ ﴿١٧٦﴾

**176.** Na kenkan kyerɛ wɔnom, asɛm a ɛfa nea Yɛde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ maa no, nanso ɔtuu anamɔn firii ho; enti Satan dii n'akyi na ɔbɛyɛɛ wɔnom a wɔayera no mu *baako.*

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَاهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُ أَخْلَدَ إِلَى الْأَرْضِ وَاتَّبَعَ هَوَاهُ ۚ فَمَثَلُهُ كَمَثَلِ الْكَلْبِ إِنْ تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَثْ ۚ ذَٰلِكَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۚ فَاقْصُصِ الْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٧٧﴾

**177.** Na sɛ Yɛpɛ a, anka Yɛbɛtumi afa so akrɔn no; nanso ɔgyee *ne ho* tenaa fɔm na ɔdii n'ahonim nsusuiɛ bɔne akyi. N'asɛm te sɛ kraman a ɔtwe ne tɛkrɛma sensen hɔ wɔ abɛrɛ a wabrɛ *na ɔkɔso pɔ wo,* ɔnnfa ho, sɛ wobɛto ne so boɔ o, sɛ wobɛgyae no o, *deɛ ɔyɔ ara ne sɛ* ɔtwe ne tɛkrɛma sensen hɔ. Saa ara na nnipa no a wɔtia Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no asɛm teɛ. Enti ka abakɔsɛm mu nsɛm *a ɛsisiiɛ kyerɛ wɔn,* sɛ ebia wɔbɛdwendwen ho *na wɔanya adesua bi wɔ mu a.*

سَاءَ مَثَلًا الْقَوْمُ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَأَنْفُسَهُمْ كَانُوا يَظْلِمُونَ ﴿١٧٨﴾

**178.** Nnipa no a wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ na wɔbɔ no trɔ no mfatoho yɛ bɔne. Na wɔn ankasa ho na wɔayɔ bɔne atia.

**179.** Obiara a Allah akyerɛ no kwan no, esi pi sɛ wanya kwan tenenee no. Na wɔnom nso a Allah ayi wɔn atɛn sɛ wɔayera no, ɛyɛ weinom saa na wɔahwere adeɛ *nyinaa* no.

مَنْ يَّهْدِ اللّٰهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِيْ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿۱۷۹﴾

**180.** Ampa ara sɛ Yɛayɛ Gyinnfoɔ ne nnipa no mu pii wɔ hɔ a wɔnom awieɛ bɛwie Amanehunu-Gya no mu! Wɔwɔ akoma nanso wɔmmfa nnya nteaseɛ, wɔwɔ ani nanso wɔmmfa nnhunu adeɛ, wɔwɔ aso nanso wɔmmfa nnte adeɛ. Wɔte sɛ ntɔte-mmoa; mpo wɔayera kyɛn saa. Ampa ara sɛ wɔnom abu wɔn ani agu biribiara so *koraa.*

وَلَقَدْ ذَرَاْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيْرًا مِّنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ ۖ لَهُمْ قُلُوْبٌ لَّا يَفْقَهُوْنَ بِهَا ۫ وَلَهُمْ اَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُوْنَ بِهَا ۫ وَلَهُمْ اٰذَانٌ لَّا يَسْمَعُوْنَ بِهَا ۭ اُولٰٓئِكَ كَالْاَنْعَامِ بَلْ هُمْ اَضَلُّ ۭ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْغٰفِلُوْنَ ﴿۱۸۰﴾

**181.** Na Allah *nkoaa* na abodin a edi mu *nyinaa* yɛ Ne dea. Ɛnti monfa abodin ahoroɔ yi mfrɛ no. Na monnyae nkurɔfoɔ no a wɔamane afiri kwan pa no ho ɛfa N'abodin no ho. Wɔbɛnya wɔn akatua wɔ deɛ na wɔyɔ no ho.

وَلِلّٰهِ الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰى فَادْعُوْهُ بِهَا ۠ وَذَرُوا الَّذِيْنَ يُلْحِدُوْنَ فِيْٓ اَسْمَآئِهٖ ۭ سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿۱۸۱﴾

**182.** Na efiri nkurɔfoɔ a Yɛabɔ wɔn no mu, nnipa-dɔm bi wɔ hɔ a wɔde nokorɛ kyerɛ *nnipa* kwan na wɔde bu atɛn tenenee *nso.*

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ اُمَّةٌ يَّهْدُوْنَ بِالْحَقِّ وَبِهٖ يَعْدِلُوْنَ ﴿۱۸۲﴾

R. 23.

**183.** Na nkurɔfoɔ no a wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ na wɔbɔ no trɔ no, Yɛbɛtwetwe wɔn nkakra nkakra *akɔ ɔsɛɛɛ mu* wɔ kwan a wɔnnim so.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُمْ مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿۱۸۳﴾

**184.** Na Mego ahoma no mu ma wɔn *atiafoɔ no;* esi pi sɛ, Me nhyehyɛɛɛ so paa.

وَاُمْلِيْ لَهُمْ ۭ اِنَّ كَيْدِيْ مَتِيْنٌ ﴿۱۸۴﴾

**185.** Enti wɔnom nnsusuu ho nnhunuu sɛ wɔn adamfo no ɛdambɔ *asɛm* biara nni ne mu? Ɔyɛ Kɔkɔbɔfoɔ a ɔda adi.

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا ۫ مَا بِصَاحِبِهِمْ مِّنْ جِنَّةٍ ۭ اِنْ هُوَ اِلَّا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿۱۸۵﴾

**186.** Ana wɔnom nnsusu ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu ahennie ho, ɛne adeɛ biara a Allah abɔ no ho? Na enti *wɔnom nnhunu sɛ* ebia na wɔnom *ankasa* mmerɛ abɛn? Ɛnneɛ na ɛdeɛn asɛm bio na wɔbɛgye adi wei akyi.

اَوَلَمْ يَنْظُرُوْا فِيْ مَلَكُوْتِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا خَلَقَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ ۙ وَّاَنْ عَسٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ قَدِ اقْتَرَبَ اَجَلُهُمْ ۚ فَبِاَيِّ حَدِيْثٍ ۢ بَعْدَهٗ يُؤْمِنُوْنَ ﴿۱۸۶﴾

**187.** Obiara a Allah ayi no atɛn sɛ wayera no nnya kwankyerɛfoɔ biara. Na Ɔgyae weinom saa wɔ wɔn bɔne mu ma wɔnante-nante asesabɔ mu.

مَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَا هَادِيَ لَهٗ ۭ وَيَذَرُهُمْ فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿۱۸۷﴾

**188.** Wɔbisa wo Dɔnhwere no ho asɛm: 'Berɛ bɛn na ɛbɛba abɛtwa mu?' Ka sɛ, 'Ɛho nimdiɛ deɛ m'Awurade no nkoaa hɔ na ɛwɔ. Obiara nni hɔ a ɔbɛtumi ayi no adi wɔ ne berɛ mu gyesɛ Ɔno nkoaa. Emu-duro hom ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no so. Ɛmma mo so gyesɛ mpofirim.' Wɔbisa wo te sɛ deɛ woyɛ ɛso hwɛsofoɔ. Ka sɛ, 'Ɛho nimdiɛ deɛ Allah nkoaa hɔ na ɛwɔ: mmom nnipa pii nnim no saa.'

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ السَّاعَةِ اَيَّانَ مُرْسٰهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ رَبِّيْ ۚ لَا يُجَلِّيْهَا لِوَقْتِهَاۤ اِلَّا هُوَ ؔ ۘ ثَقُلَتْ فِي السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ لَا تَاْتِيْكُمْ اِلَّا بَغْتَةً ؕ يَسْـَٔلُوْنَكَ كَاَنَّكَ حَفِيٌّ عَنْهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ اللّٰهِ وَ لٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿۱۸۸﴾

**189.** Ka sɛ, 'Menni tumi sɛ mɛyɛ papa bi anaasɛ mede ɔhaw bi bɛma me ho, gyesɛ deɛ Allah pɛ. Na sɛ menim nsumaeɛ mu nimdiɛ a anka maboaboa nnepa pii ano ama me ho, na anka bɔne biara anka me. Meyɛ kɔkɔbɔni ara ne nsɛm-dɛbɔfoɔ ma nnipa a wɔgye die.'

قُلْ لَّاۤ اَمْلِكُ لِنَفْسِيْ نَفْعًا وَّ لَا ضَرًّا اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ؕ وَ لَوْ كُنْتُ اَعْلَمُ الْغَيْبَ لَاسْتَكْثَرْتُ مِنَ الْخَيْرِ ۚۖ وَ مَا مَسَّنِيَ السُّوْٓءُ ۚ اِنْ اَنَا اِلَّا نَذِيْرٌ وَّ بَشِيْرٌ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿۱۸۹﴾

R. 24.

**190.** Ɔno ne Nea Wabɔ mo afiri ɔteasefoɔ baako mu, na Ɔyɛɛ ne hokafoɔ firii ne mu, sɛ ɔnya ahomeka mfiri ne mu. Na berɛ a ɔbɛkata ne so no ɔnyinsɛn na ɔde adesoa hahaaha nante nante. Na berɛ a ne mu bɛyɛ duru no, wɔnom mmienu bɔ Allah, wɔn Awurade no mpaeɛ sɛ: 'Sɛ Woma yɛn ɔba teneneeni a ne ho yɛ den a, ɛnneɛ sɛ ɛteɛ biara yɛbɛka nnaasefoɔ no ho.'

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ وَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ اِلَيْهَا ۚ فَلَمَّا تَغَشّٰىهَا حَمَلَتْ حَمْلًا خَفِيْفًا فَمَرَّتْ بِهٖ ۚ فَلَمَّاۤ اَثْقَلَتْ دَّعَوَا اللّٰهَ رَبَّهُمَا لَئِنْ اٰتَيْتَنَا صَالِحًا لَّنَكُوْنَنَّ مِنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿۱۹۰﴾

**191.** Nanso sɛ Ɔma wɔn *ɔba* papa a na wɔde mmataho bi abata adeɛ a Ɔde ama wɔn mmienu no ho. Nanso Ɔsorosoroni ne Allah, Ɔboro deɛ wɔde bata *Ne* ho no so.

فَلَمَّاۤ اٰتٰىهُمَا صَالِحًا جَعَلَا لَهٗ شُرَكَآءَ فِيْمَاۤ اٰتٰىهُمَا ۚ فَتَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿۱۹۱﴾

**192.** Ana wɔde mmataho bi abata *Ne ho,* wɔnom a wɔammɔ hwee na wɔn mmom na wɔabɔ wɔn no?

اَيُشْرِكُوْنَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْـًٔا وَّ هُمْ يُخْلَقُوْنَ ﴿۱۹۲﴾

**193.** Na wɔnom nntumi mma wɔn mmoa biara nanso wɔnntumi ma wɔn ankasa ho mpo *mmoa biara.*

وَ لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ لَهُمْ نَصْرًا وَّ لَاۤ اَنْفُسَهُمْ يَنْصُرُوْنَ ﴿۱۹۳﴾

**194.** Na sɛ mofrɛ wɔn ba kwankyerɛ so a wɔnni mo akyi. Ɛyɛ adekorɔ ma mo sɛ mofrɛ wɔnom o, sɛ momua mo ano o.

وَ اِنْ تَدْعُوْهُمْ اِلَى الْهُدٰى لَا يَتَّبِعُوْكُمْ ؕ سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ اَدَعَوْتُمُوْهُمْ اَمْ اَنْتُمْ صَامِتُوْنَ ﴿۱۹۴﴾

**195.** Esi pi sɛ nkurɔfoɔ no a mokwati Allah frɛ wɔn no, wɔyɛ nkoa asomfo te sɛ mo ara. Ɛnneɛ monfrɛ wɔn ma wɔnye mo so sɛ moyɛ nokwafoɔ a.

إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ فَادْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا لَكُمْ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٩٥﴾

**196.** So wɔwɔ anan a wɔde nante, anaasɛ wɔwɔ nsa a wɔde sɔ adeɛ mu, anaasɛ wɔwɔ ani a wɔde hunu adeɛ, anaasɛ wɔwɔ aso a wɔde te asɛm? Ka sɛ, 'Monfrɛ mo ahokafoɔ mmatahofoɔ no a mode wɔn bata *Onyankopɔn ho no* na mo *nyinaa monka mmɔm* mpam ntia me, na mma momma me mmerɛ biara.

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَبْطِشُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُبْصِرُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ آذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۗ قُلِ ادْعُوا شُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ﴿١٩٦﴾

**197.** 'Nokorɛ no ne sɛ, me ntwitwagyefoɔ ne Allah, Nea Ɔyii Yikyerɛ Nwoma no. Na Ɔno na Ɔtwitwagye ateneneefoɔ no.

إِنَّ وَلِيِّيَ اللَّهُ الَّذِي نَزَّلَ الْكِتَابَ ۖ وَهُوَ يَتَوَلَّى الصَّالِحِينَ ﴿١٩٧﴾

**198.** 'Na nkurɔfoɔ a mokwati Allah frɛ wɔn no nni tumi biara a wɔde bɛboa mo, nanso wɔnntumi mmoa wɔn ankasa ho.'

وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَا أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٨﴾

**199.** Na sɛ mofrɛ wɔn sɛ mode wɔn bɛba kwan tenenee so a, wɔnnte. Na wohunu wɔnom sɛ wɔhwɛ wo, nanso wɔnnhunu *hwee.*

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا ۖ وَتَرَاهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿١٩٩﴾

**200.** Fa bɔnefakyɛ na kyerɛkyerɛ ayɛmyie na twe wo ho firi wɔnom a wɔnnim de no ho.

خُذِ الْعَفْوَ وَأْمُرْ بِالْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ الْجَاهِلِينَ ﴿٢٠٠﴾

**201.** Na sɛ nsusuiɛ bɔne bi firi Satan hɔ sɛ ɛbɛtwetwe wo *afiri kwan pa no ho a*, ɛnneɛ hwehwɛ dwanekɔbea wɔ Allah nkyɛn; Ampa ara sɛ, Ɔno deɛ Ɔte biribiara na Ɔnim biribiara.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۚ إِنَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٠١﴾

**202.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔyɛ ateneneefoɔ no deɛ, sɛ nsusuiɛ bi firi Satan hɔ bɛduru wɔn hɔ a, wɔkaekae *Nyankopɔn:* na hwɛ!Ɛhɔ ara na wɔahyɛ aseɛ hunu *adeɛ wɔ ne kwan pa so.*

إِنَّ الَّذِينَ اتَّقَوْا إِذَا مَسَّهُمْ طَائِفٌ مِّنَ الشَّيْطَانِ تَذَكَّرُوا فَإِذَا هُم مُّبْصِرُونَ ﴿٢٠٢﴾

**203.** Na wɔnom nuanom na wɔma wɔkɔ so kyerɛ wɔ bɔne mu na wɔnngo wɔn ho koraa.

وَإِخْوَانُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِي الْغَيِّ ثُمَّ لَا يُقْصِرُونَ ﴿٢٠٣﴾

**204.** Na sɛ wannyi Nsɛnkyerɛnneɛ bi amma wɔnom a,wɔka sɛ,'Adɛn nti na wommpatu nnyi bi mma?' Ka sɛ,'Me deɛ, deɛ wɔayi akyerɛ me afiri m'Awurade hɔ nkoaa na medi akyire. Weinom yɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a hann wɔ mu na ebue ani a efiri mo Awurade hɔ, na ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔborɔ ma nnipa a wɔgye die no.

وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِآيَةٍ قَالُوا لَوْلَا اجْتَبَيْتَهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ مِن رَّبِّي ۚ هَٰذَا بَصَائِرُ مِن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠٤﴾

**205.** Na sɛ wɔkenkan Kur'aan no a, monwɛn mo aso ntie na monyɛ dinn, ama moafata ahummɔborɔ.

وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْآنُ فَاسْتَمِعُوا لَهُ وَأَنصِتُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٢٠٥﴾

**206.** Na kaekae w'Awurade wɔ w'adwene mu, fa ahobraseɛ ne suro, na mma mmfa nne kɛseɛ mmobɔ mu wɔ asɛnka mu wɔ anɔpa-hema ne anadwo mmerɛ mu; na mma nnka nkurɔfoɔ a wɔbu wɔn ani gu nsɛm soɔ no ho.

وَاذْكُر رَّبَّكَ فِي نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ الْجَهْرِ مِنَ الْقَوْلِ بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ الْغَافِلِينَ ﴿٢٠٦﴾

**207.** Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ no a wɔbɛn w'Awurade no mmfa ahomasoɔ nnane wɔn ho mmfiri Ne som no ho, mmom wɔtontom No na wɔde wɔn anim butu butu fɔm ahobraseɛ mu.

إِنَّ الَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِ وَيُسَبِّحُونَهُ وَلَهُ يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٠٧﴾

سُوْرَةُ الْاَنْفَالِ مَدَنِيَّةٌ ٨ — اٰياتها ٧٦ — ركوعاتها ١٠

# AL-ANFAAL

## (*Madina Yikyerɛ*)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. Wɔbisa wo *ɛkoo akyi* sadeɛ ho asɛm. Ka sɛ, 'Sadeɛ yɛ Allah ne Ɔsomafoɔ no dea. Enti monsuro Allah na monsiesie mo ntɛm nsɛm nyinaa yie, na monyɛ sotie ma Allah ne Ne Somafoɔ sɛ moyɛ agyidifoɔ deɛ a.'**

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْاَنْفَالِ ؕ قُلِ الْاَنْفَالُ لِلّٰهِ وَ الرَّسُوْلِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَ اَصْلِحُوْا ذَاتَ بَيْنِكُمْ ۪ وَ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗۤ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ②

**3. Agyidifoɔ *nokwafoɔ* no ne nkurɔfoɔ no a sɛ wɔbɔ Allah din a wɔn akoma popo, na sɛ wɔkenkan Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no kyerɛ wɔn a, wɔn gyidie mu to, na wɔn Awurade na wɔde wɔn ho twere.**

اِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ وَ اِذَا تُلِيَتْ عَلَيْهِمْ اٰيٰتُهٗ زَادَتْهُمْ اِيْمَانًا وَّ عَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ③

**4. Nkurɔfoɔ no a wɔyɔ Asɔre no pɛpɛɛpɛ na wɔyi deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no bi ma no.**

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَ مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ④

**5. Weinom ne agyidifoɔ nokwafoɔ no. Wɔwɔ gyinabrɛ ahoroɔ *soronko-soronko* wɔ wɔn Awurade hɔ, ɛne bɔnefakyɛ, ɛne akɔnhomabɔdeɛ a animuonyam wɔ mu.**

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُوْنَ حَقًّا ؕ لَهُمْ دَرَجٰتٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَ مَغْفِرَةٌ وَّ رِزْقٌ كَرِيْمٌ ⑤

**6. Te sɛ deɛ w'Awurade no yii wo firii wo fie wɔ kwan papa so, wɔ abere a na agyidifoɔ no fa bi mmpɛ no saa, *enti Ɔboaa wo wɔ w'atamfoɔ so.***

كَمَاۤ اَخْرَجَكَ رَبُّكَ مِنْۢ بَيْتِكَ بِالْحَقِّ ۪ وَ اِنَّ فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ لَكٰرِهُوْنَ ⑥

**7. Wɔn ne wo gye akyinnyeɛ wɔ nokorɛ no ho wɔ aberɛ a ada adi no akyi te sɛ deɛ wɔreka wɔn akɔ owuo mu wɔ aberɛ a wɔn ani tua.**

يُجَادِلُوْنَكَ فِي الْحَقِّ بَعْدَ مَا تَبَيَّنَ كَاَنَّمَا يُسَاقُوْنَ اِلَى الْمَوْتِ وَ هُمْ يَنْظُرُوْنَ ⑦

**8. Na *kae* berɛ *a* Allah hyɛɛ mo bɔ sɛ akuo mmienu* no mu baako bɛyɛ mo dea, na mopɛɛɛ sɛ deɛ ntitiɛ biara nni ho no na ɛbɛyɛ mo dea. Nanso Allah pɛɛɛ sɛ Ɔnam N'asɛm so bɛtintim nokorɛ no, na Watwitwa atiafoɔ no nhini mu aguo.**

وَ اِذْ يَعِدُكُمُ اللّٰهُ اِحْدَى الطَّآئِفَتَيْنِ اَنَّهَا لَكُمْ وَ تَوَدُّوْنَ اَنَّ غَيْرَ ذَاتِ الشَّوْكَةِ تَكُوْنُ لَكُمْ وَ يُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّحِقَّ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ وَ يَقْطَعَ دَابِرَ الْكٰفِرِيْنَ ⑧

---

**8 Nkyerɛmu:* *Ɛno ne Mɛkkafoɔ asrafo-dɔm a wɔwɔ akodeɛ paa no, ne adwadifoɔ twitwiridie santene a akodeɛ kakraabi na ɛwɔ mu a efiri atifi rekɔ Mɛkka no.*

لِيُحِقَّ الْحَقَّ وَيُبْطِلَ الْبَاطِلَ وَلَوْ كَرِهَ الْمُجْرِمُونَ ﴿٩﴾

**9.** Na Wama nokorɛ no atintim wɔ nokorɛ mu, na Wama nkontompo no ayɛ kwa, sɛ adebɔneyɔfoɔ afɔdifoɔ no mmpene so mpo a.

إِذْ تَسْتَغِيثُونَ رَبَّكُمْ فَاسْتَجَابَ لَكُمْ أَنِّي مُمِدُّكُمْ بِأَلْفٍ مِنَ الْمَلَائِكَةِ مُرْدِفِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Berɛ a mode nkotosrɛ *too mo Awurade anim* hwehwɛɛ mo Awurade hɔ mmoa no, na Ɔmaa mo mmuaeɛ kaa sɛ,'Mede soro-abɔfoɔ apem baako a wɔdidi soɔ bɛboa mo.'

وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ وَلِتَطْمَئِنَّ بِهِ قُلُوبُكُمْ ۚ وَمَا النَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿١١﴾

**11.** Na Allah annyɛ no saa *biribiara nti* ka sɛ ɛbɛyɛ asɛm-dɛ a ɛma nkuranhyɛ na ama mo akoma atɔ mo yɛm. Na mmoa nni baabiara gyesɛ Allah hɔ nkoaa. Esi pi sɛ, Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

R. 2.

إِذْ يُغَشِّيكُمُ النُّعَاسَ أَمَنَةً مِنْهُ وَيُنَزِّلُ عَلَيْكُمْ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً لِيُطَهِّرَكُمْ بِهِ وَيُذْهِبَ عَنْكُمْ رِجْزَ الشَّيْطَانِ وَلِيَرْبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمْ وَيُثَبِّتَ بِهِ الْأَقْدَامَ ﴿١٢﴾

**12.** Berɛ a Ɔmaa nnahɔɔ tɔɔ mo so, sɛ ɛnyɛ banbɔ ho *nsɛnkyerɛnneɛ* a efiri Ne hɔ, na Ɔsanee nsuo firii ɛsoro guu mo so sɛ Ɔnam so bɛte mo ho, ama Wayi Satan ho fi no afiri mo so, na ama Wahyɛ mo akoma den na Wama *mo* anamɔn-tuo no agyina pintinn.

إِذْ يُوحِي رَبُّكَ إِلَى الْمَلَائِكَةِ أَنِّي مَعَكُمْ فَثَبِّتُوا الَّذِينَ آمَنُوا ۚ سَأُلْقِي فِي قُلُوبِ الَّذِينَ كَفَرُوا الرُّعْبَ فَاضْرِبُوا فَوْقَ الْأَعْنَاقِ وَاضْرِبُوا مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ﴿١٣﴾

**13.** Berɛ a w'Awurade yi kyerɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ, 'Meka mo ho; enti moma nkurɔfoɔ a wɔagye adie no gyina-pintinn. Mɛto ehu kɛseɛ ahyɛ atiafoɔ no akoma mu. Enti momɔ *wɔn* kɔn-soro na momobɔ wɔn nsateaa ano nyinaa mfiri hɔ.'

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَاقُّوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ وَمَنْ يُشَاقِقِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَإِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿١٤﴾

**14.** *Ɛbɛba* saa efirisɛ wɔasɔre atia Allah ne Ne Somafoɔ no. Na obiara a ɔbɛsɔre atia Allah ne Ne Somafoɔ no, ɛnneɛ, esi pi sɛ, Allah yɛ den wɔ awerɛdie ho.

ذَٰلِكُمْ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلْكَافِرِينَ عَذَابَ النَّارِ ﴿١٥﴾

**15.** Wei ne *mo asotwe,* monsɔ nhwɛ na *monhunu sɛ* Egya asotwe no da hɔ ma atiafoɔ no.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوهُمُ الْأَدْبَارَ ﴿١٦﴾

**16.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Sɛ mohyia nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no sɛ wɔagye bum wɔ tumi so *reba mo so a,* mma monnane *mo* akyi mma wɔn.

17. Na obiara a ɔbɛdane n'akyi ama wɔn saa da no, gyesɛ *nea* ɔnuku-nuku hwehwɛ ɛkoo agyinaeɛ anaasɛ ɔdane *kɔbɔ* ekuo *foforɔ bi mu, sɛ ɛnnte saa a,* ɛnneɛ esi pi sɛ, ɔtwetwe Allah abufuhyeɛ ba ɔno ankasa so, na Egya no na ɛbɛyɛ ne tenabea. Na ɛyɛ sankɔbea bɔne paa.

وَمَنْ يُّوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ دُبُرَهٗٓ اِلَّا مُتَحَرِّفًا لِّقِتَالٍ اَوْ مُتَحَيِّزًا اِلٰى فِئَةٍ فَقَدْ بَآءَ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَمَاْوٰىهُ جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٧﴾

18. Enti ɛnnyɛ mo na mokum wɔn, mmom ɛyɛ Allah na Ɔkum wɔn. Na ɛnnyɛ wo na woto *guu wɔn soɔ,* berɛ a wotooeɛ no, na ɛyɛ Allah na Ɔtooeɛ, *sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔbɛtu atiafoɔ no adeɛ so,* ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔde nsɔhwɛ ato agyidifoɔ no so afiri Ne hɔ - nsɔhwɛ a ɛyɛ papa - Ampa ara sɛ, Allah yɛ nsɛm nyinaa Tiefoɔ na Ɔnim adeɛ nyinaa.

فَلَمْ تَقْتُلُوْهُمْ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ قَتَلَهُمْ ۪ وَمَا رَمَيْتَ اِذْ رَمَيْتَ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ رَمٰى ۚ وَلِيُبْلِيَ الْمُؤْمِنِيْنَ مِنْهُ بَلَآءً حَسَنًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿١٨﴾

19. Wei *ne deɛ ɛtoo mo;* na *monhunu sɛ,* esi pi sɛ, Allah na Ɔma atiafoɔ no apam no goɔ.

ذٰلِكُمْ وَ اَنَّ اللّٰهَ مُوْهِنُ كَيْدِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٩﴾

20. Sɛ na mohwehwɛ atemmuo a, ɛnneɛ atemmuo na aba mo hɔ pɛseɛ no. Na sɛ mogyae a ɛbɛyɛ papa ama mo; na sɛ nso mosan kɔ ho a*kyire bio* a, Yɛn *nso* Yɛbɛsan akɔ mu. Na mo dɔm no ho mma mo mfasoɔ biara sɛ wɔnom dodoɔ te sɛn koraa a, na *monhunu sɛ* Allah ka agyidifoɔ no ho.

اِنْ تَسْتَفْتِحُوْا فَقَدْ جَآءَكُمُ الْفَتْحُ ۚ وَاِنْ تَنْتَهُوْا فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَاِنْ تَعُوْدُوْا نَعُدْ ۚ وَلَنْ تُغْنِيَ عَنْكُمْ فِئَتُكُمْ شَيْئًا وَّلَوْ كَثُرَتْ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ مَعَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٢٠﴾

R.3.

21. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyɛ sotie ma Allah ne Ne Somafoɔ no, na mma monnane mo ho mfiri ne nkyɛn wɔ aberɛ a mote *sɛ ɔrekasa.*

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَلَا تَوَلَّوْا عَنْهُ وَاَنْتُمْ تَسْمَعُوْنَ ﴿٢١﴾

22. Na mma monnyɛ te sɛ nkurɔfoɔ no a wɔka sɛ, 'Yeate', wɔ aberɛ a wɔnnte.

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ قَالُوْا سَمِعْنَا وَهُمْ لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿٢٢﴾

23. Ampa ara sɛ, mmoadoma nyinaa mu, fota a ɛwɔ mu wɔ Allah anim ne asosifoɔ a wɔyɛ mmum na wɔnni adwene a wɔde te asɛm ase.

اِنَّ شَرَّ الدَّوَآبِّ عِنْدَ اللّٰهِ الصُّمُّ الْبُكْمُ الَّذِيْنَ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. Na sɛ Allah nim papa bi wɔ wɔn mu a anka esi pi sɛ, Wama wɔate adeɛ. Na sɛ *seisei mpo* Ɔma wɔte a, wɔbɛdane wɔn ho akɔ, wɔ ahi so.

وَلَوْ عَلِمَ اللّٰهُ فِيْهِمْ خَيْرًا لَّاَسْمَعَهُمْ ؕ وَلَوْ اَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوْا وَّهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monye Allah frɛ no so na monye Ɔsomafoɔ no so wɔ aberɛ a ɔfrɛ mo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wama mo nkwa nti. Na monhunu sɛ ɛsi pi sɛ, Allah twa onipa

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اسْتَجِيْبُوْا لِلّٰهِ وَلِلرَّسُوْلِ اِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيْكُمْ ۚ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ يَحُوْلُ بَيْنَ الْمَرْءِ وَ

قَلْبِهٖ وَاَنَّهٗۤ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٢٥﴾

ne n'akoma ho hyia, na ampa ara sɛ Ɔno na wɔbɛboaboa mo ano wɔ N'anim.

وَاتَّقُوْا فِتْنَةً لَّا تُصِيْبَنَّ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْكُمْ خَآصَّةً ۚ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿٢٦﴾

**26.** Na monsuro atowerɛnkyɛm a *sɛ ɛba a* ɛnnka mo mu nkurɔfoɔ a wɔayɔ bɔne no nkoaa. Na monhunu sɛ Allah *asotwe* akatua mu yɛ den.

وَاذْكُرُوْۤا اِذْ اَنْتُمْ قَلِيْلٌ مُّسْتَضْعَفُوْنَ فِى الْاَرْضِ تَخَافُوْنَ اَنْ يَّتَخَطَّفَكُمُ النَّاسُ فَاٰوٰىكُمْ وَاَيَّدَكُمْ بِنَصْرِهٖ وَرَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٢٧﴾

**27.** Na monkae berɛ no a na moyɛ ketewaa bi *na* wɔbu mo mmerɛyɛfoɔ wɔ asaase mu no, na mosuro sɛ nnipa bɛte mo afiri hɔ akɔ no, nanso Ɔwowaa mo, na Ɔde nnepa bɔɔ mo akɔnhoma sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛda ase.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَخُوْنُوا اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ وَتَخُوْنُوْۤا اَمٰنٰتِكُمْ وَاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٨﴾

**28.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Mma monni Allah ne Ɔsomafoɔ no hwammɔ wɔ aberɛ a motaa di mo awowasideɛ ahoroɔ ho hwammɔ wɔ aberɛ a monim.

وَاعْلَمُوْۤا اَنَّمَاۤ اَمْوَالُكُمْ وَاَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ ۙ وَّاَنَّ اللّٰهَ عِنْدَهٗۤ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿٢٩﴾

ع ٣ ٩ ١٧

**29.** Na monhunu sɛ mo ahonyadeɛ ne mo mma yɛ nsɔhwɛ na ɛsi pi sɛ, Allah hɔ na akatua a ɛso paa wɔ.

R. 4.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنْ تَتَّقُوا اللّٰهَ يَجْعَلْ لَّكُمْ فُرْقَانًا وَّيُكَفِّرْ عَنْكُمْ سَيِّاٰتِكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ؕ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٣٠﴾

**30.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ mosuro Allah a, Ɔbɛyɛ mo dansowa ama mo ho, na Ɔbɛyi mo bɔne ahoroɔ afiri mo so, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo; na Allah yɛ adom kɛse *Awurade.*

وَاِذْ يَمْكُرُ بِكَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِيُثْبِتُوْكَ اَوْ يَقْتُلُوْكَ اَوْ يُخْرِجُوْكَ ؕ وَيَمْكُرُوْنَ وَيَمْكُرُ اللّٰهُ ؕ وَاللّٰهُ خَيْرُ الْمٰكِرِيْنَ ﴿٣١﴾

**31.** Na *kae* berɛ *a* atiafoɔ no bɔɔ pɔ tiaa wo sɛ wɔde wo bɛto afiase, anaasɛ wɔbɛkum wo, anaasɛ wɔbɛtu wo afiri hɔ. Na wɔbɔɔ pɔ na Allah *nso* bɔɔ pɔ, na Allah na Ɔdi mu wɔ pɔbɔfoɔ nyinaa mu.

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا قَالُوْا قَدْ سَمِعْنَا لَوْ نَشَآءُ لَقُلْنَا مِثْلَ هٰذَاۤ ۙ اِنْ هٰذَاۤ اِلَّاۤ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٣٢﴾

**32.** Na sɛ wɔkenkan Yɛn nsɛm-pɔ no kyerɛ wɔnom a, wɔka sɛ, 'Yɛate, sɛ yɛpɛ a yɛbɛka wei nsɛso ara pɛ. Wei deɛ ɛnnyɛ hwee ka sɛ ɛyɛ tetefoɔ adankoma-sɛm.'

وَاِذْ قَالُوا اللّٰهُمَّ اِنْ كَانَ هٰذَا هُوَ الْحَقَّ مِنْ عِنْدِكَ فَاَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِّنَ السَّمَآءِ اَوِ ائْتِنَا بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٣٣﴾

**33.** Na *kae* berɛ *a* wɔkaa sɛ, 'O Allah sɛ wei yɛ nokorɛ ampa a efiri Wo hɔ deɛ a, ɛnneɛ tɔ aboɔ sɛ nsuo firi ɛsoro bɛgu yɛn so anaasɛ fa asotwe yaaya bi bra yɛn so.'

**34. Nanso Allah nntwe wɔn aso wɔ aberɛ a na wowɔ wɔn mu, na enni hɔ mma Allah sɛ Ɔbɛtwe wɔn aso wɔ aberɛ a wɔsrɛ bɔnefakyɛ.**

وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَاَنْتَ فِيْهِمْ ؕ وَمَا كَانَ اللّٰهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُوْنَ ﴿۳۴﴾

**35. Na *seisei* ɛdeɛn na wɔwɔ *ka* sɛ mma Allah nntwe wɔn aso, wɔ aberɛ a wɔsi *nnipa* kwan firi Asɔredan Kronkron no ho. Na ɛnnyɛ wɔnom ne ɛso ahwɛsofoɔ kann no. Ɛso ahwɛsofoɔ kann ne nkurɔfoɔ no a wɔyɛ ateneneefoɔ no, nanso nnipa no mu bebiree nnim *no saa.***

وَمَا لَهُمْ اَلَّا يُعَذِّبَهُمُ اللّٰهُ وَهُمْ يَصُدُّوْنَ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَمَا كَانُوْٓا اَوْلِيَآءَهٗ ؕ اِنْ اَوْلِيَآؤُهٗٓ اِلَّا الْمُتَّقُوْنَ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿۳۵﴾

**36. Na wɔn asɔreyɔ wɔ Efie no mu nnyɛ hwee ka hwerɛmabɔ ne nsambɔ nkoaa. 'Monsɔ asotwe no nhwɛ ɛnam sɛ na mokɔ so tia.'**

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ عِنْدَ الْبَيْتِ اِلَّا مُكَآءً وَّتَصْدِيَةً ؕ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ﴿۳۶﴾

**37. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔtia no sɛe wɔn ahonyadeɛ sɛ wɔde bɛdane nnipa afiri Allah kwan so, enti wɔbɛkɔ so asɛe wɔn ahonyadeɛ no ampa, nanso deɛ ɛbɛwie ama wɔnom *nnyɛ hwee sɛ* abubuo ne *abambuo* a ɛbɛba wɔn soɔ *ɛnam sɛ ankɔsi wɔn hwee,* na afei wɔbɛdi wɔn so nkunim *koraa.* Na nkurɔfoɔ no a wɔatia no wɔbɛboaboa wɔn ano wɔ Amanehunu-Gya no mu.**

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ لِيَصُدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ فَسَيُنْفِقُوْنَهَا ثُمَّ تَكُوْنُ عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ يُغْلَبُوْنَ ۬ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِلٰى جَهَنَّمَ يُحْشَرُوْنَ ﴿۳۷﴾

**38. Ama Allah ayiyi deɛ ɛnnyɛ no afiri deɛ ɛyɛ no mu, na Ɔde deɛ ɛnnyɛ no atoto bi so ayɛ ne nyinaa ntaataasoɔ mmoano-kuo *na* afei Wato wɔnom agu Egya no mu. Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔahwere adeɛ *nyinaa* no.**

لِيَمِيْزَ اللّٰهُ الْخَبِيْثَ مِنَ الطَّيِّبِ وَيَجْعَلَ الْخَبِيْثَ بَعْضَهٗ عَلٰى بَعْضٍ فَيَرْكُمَهٗ جَمِيْعًا فَيَجْعَلَهٗ فِيْ جَهَنَّمَ ؕ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿۳۸﴾ ع ۹ ۱۸

**R. 5.**

**39. Ka kyerɛ wɔnom a wɔyɛ atiafoɔ no sɛ, sɛ wɔgyae deɛ a, wɔde deɛ atwa mu no bɛkyɛ wɔn, na sɛ wɔsan *kɔ so a,* ɛnneɛ nnipa adikanfoɔ no mfatoho aba atwam dada *adi wɔn anim kan.***

قُلْ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ يَّنْتَهُوْا يُغْفَرْ لَهُمْ مَّا قَدْ سَلَفَ ۚ وَاِنْ يَّعُوْدُوْا فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿۳۹﴾

**40. Na mo ne wɔn ni akoo kɔpem sɛ ateeteɛ biara nni hɔ *mma Nyame-somfoɔ,* na Nyamesom nyinaa *atena hɔ* ama Allah. Na sɛ wɔgyae deɛ a, ɛnneɛ esi pi sɛ, Allah ani tua deɛ wɔyɔ nyinaa.**

وَقَاتِلُوْهُمْ حَتّٰى لَا تَكُوْنَ فِتْنَةٌ وَّيَكُوْنَ الدِّيْنُ كُلُّهٗ لِلّٰهِ ۚ فَاِنِ انْتَهَوْا فَاِنَّ اللّٰهَ بِمَا يَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿۴۰﴾

**41. Na sɛ wɔdane wɔn akyi ma a, ɛnneɛ monhunu sɛ Allah ne mo Banbɔfoɔ. Banbɔfoɔ bɛn na Ɔdi mu sei na Ɔboafoɔ bɛn nso na Ɔdi mu sei!**

وَاِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ مَوْلٰىكُمْ ؕ نِعْمَ الْمَوْلٰى وَنِعْمَ النَّصِيْرُ ﴿۴۱﴾

## Nkyɛmu 10

**42. Na monhunu sɛ biribiara a mobɛfa no sɛ *ɛkoo akyi* sadeɛ no mu abupɛn nnum mu kyɛpɛn baako bɛkɔ Allah ne Ɔsomafoɔ no hɔ ne wɔn a wɔbɛn wɔ mmogya abusua mu, ne nnyanka ne ahiafoɔ ne akwantufoɔ, sɛ mogye Allah di ɛne deɛ Yɛsane baa fɔm maa Y'akoa wɔ Nkyekyɛmu Da no* - ɛda no a asraafo-dɔm mmienu no hyiaaeɛ no - na Allah wɔ tumi sɛ Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ nyinaa.**

وَاعْلَمُوٓا أَنَّمَا غَنِمْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَأَنَّ لِلّٰهِ خُمُسَهُ وَلِلرَّسُوْلِ وَلِذِي الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنِ وَابْنِ السَّبِيْلِ إِنْ كُنْتُمْ اٰمَنْتُمْ بِاللّٰهِ وَمَآ أَنْزَلْنَا عَلٰى عَبْدِنَا يَوْمَ الْفُرْقَانِ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعٰنِ ۗ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٤٢﴾

**43. Berɛ no a na mowɔ *ekuo amena no* agya a ɛbɛn no na wɔnom nso wɔ agya no a ɛwɔ akyiri no, na twitwiridie no wɔ mo ase no. Na sɛ mo akuo mmienu yi a ɛkoo da mo ntɛm no bɔɔ mmerɛ a mode bɛsi ani ho pɔ a anka mobɛbɔ mo ho abira wɔ mmerɛ *a ɛyɛ ma mo ho.* Nanso na wɔahyehyɛ ato hɔ sɛ Allah na Ɔbɛbɔ mmerɛ no pɔ ama deɛ wɔahyehyɛ ato hɔ dada no abam. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na nea wɔahyɛ ato hɔ sɛ ɔbɛsɛe no bɛgyina Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi pefee so aseɛɛ na nea ɔfata sɛ ɔtena nkwa mu no nso bɛgyina Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi pefee so anya nkwa. Na ampa ara sɛ, Allah te adeɛ nyinaa na Ɔnim adeɛ nyinaa nso.**

إِذْ أَنْتُمْ بِالْعُدْوَةِ الدُّنْيَا وَهُمْ بِالْعُدْوَةِ الْقُصْوٰى وَالرَّكْبُ أَسْفَلَ مِنْكُمْ ۗ وَلَوْ تَوَاعَدْتُّمْ لَاخْتَلَفْتُمْ فِي الْمِيْعٰدِ ۙ وَلٰكِنْ لِّيَقْضِيَ اللّٰهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُوْلًا ۙ لِّيَهْلِكَ مَنْ هَلَكَ عَنْ بَيِّنَةٍ وَّيَحْيٰى مَنْ حَيَّ عَنْ بَيِّنَةٍ ۗ وَإِنَّ اللّٰهَ لَسَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٤٣﴾

**44. Aberɛ a Allah de wɔn kyerɛɛ wo wɔ wo daeɛso mu sɛ wɔsua; na sɛ Ɔde wɔn kyerɛɛ wo sɛ wɔdɔɔso a anka sɛ ɛteɛ biara mobɛtɔ baha na nkyinyewa abɛda mo ho mo ho ntɛm wɔ asɛm no ho; nanso Allah twitwagyee *mo.* Ampa ara sɛ, Ɔwɔ nimdeɛ a ewie pe-yɔ wɔ deɛ ɛwɔ *mo* akoma mu nyinaa nso.**

إِذْ يُرِيْكَهُمُ اللّٰهُ فِيْ مَنَامِكَ قَلِيْلًا ۗ وَلَوْ أَرٰىكَهُمْ كَثِيْرًا لَّفَشِلْتُمْ وَلَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ سَلَّمَ ۗ إِنَّهُ عَلِيْمٌ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٤٤﴾

**45. Na berɛ a mohyiaa mu, anim ne anim no Ɔmaa wɔyɛɛ mo ani so ketewaa bi, na Ɔmaa mo nso yɛɛ ketewaa bi wɔ wɔn ani so, ama Allah nam so ama deɛ wɔahyɛ ato hɔ no aba mu. Na Allah hɔ na ahyɛdeɛ nyinaa bɛsan akɔ *akɔgye atemmuo a ɛtwa toɔ.***

وَإِذْ يُرِيْكُمُوْهُمْ إِذِ الْتَقَيْتُمْ فِيٓ أَعْيُنِكُمْ قَلِيْلًا وَّيُقَلِّلُكُمْ فِيٓ أَعْيُنِهِمْ لِيَقْضِيَ اللّٰهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُوْلًا ۗ وَإِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْأُمُوْرُ ﴿٤٥﴾

### R. 6.

**46. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ mokɔhyia asraafo-dɔm a, monyina pintinn na monkaekae Allah bebiree sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛdi nkunim.**

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوٓا إِذَا لَقِيْتُمْ فِئَةً فَاثْبُتُوْا وَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَثِيْرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٤٦﴾

---

**42 Nkyerɛmu: Badar sa no ho asɛm.*

**47.** Na monyɛ sotie ma Allah ne Ne Somafoɔ no na mma monnye mo ho mo ho akyinye, annyɛ saa a mobɛtɔ baha na mo tumi no afiri *mo so.* Na monyina pintinn na ɛsi pi sɛ, Allah ka nkurɔfoɔ a wɔgyina pintinn no ho.

وَأَطِيعُوا اللّٰهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَنَازَعُوا فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ وَاصْبِرُوا إِنَّ اللّٰهَ مَعَ الصّٰبِرِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Na mma monnyɛ te sɛ nkurɔfoɔ no a wɔfirii adi firii wɔn afie mu sɛ wɔrebɛhoahoa wɔn ho *wɔ wɔn nneyɔeɛ ho,* na wɔayɔ yɔkyerɛ akyerɛ nnipa, na wɔnom na wɔsi *nnipa* kwan firi sɛ wɔbɛduru Allah kwan so. Na deɛ wɔyɔ nyinaa Allah atwa ho ahyia.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ خَرَجُوا مِنْ دِيَارِهِمْ بَطَرًا وَرِئَاءَ النَّاسِ وَيَصُدُّونَ عَنْ سَبِيلِ اللّٰهِ وَاللّٰهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Na berɛ a Satan maa wɔn nnwuma yɛɛ fɛ maa wɔn no na ɔkaa sɛ, 'Nnipa biara nni hɔ a ɔbɛtumi adi mo so ɛnnɛ da yi, na mene mo banbɔfoɔ.' Nanso berɛ a asraafo-dɔm akuo mmienu dii nhwɛ-animu no, ɔdanee ne nanti kyerɛɛɛ, na ɔkaa sɛ, 'Esi pi sɛ, me ne mo nni biribiara yɔ; ampa ara sɛ, mehunu adeɛ a monnhunu. Ampa ara sɛ, mesuro Allah; na Allah asotwe mu yɛ den.'

وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ أَعْمَالَهُمْ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ النَّاسِ وَإِنِّي جَارٌ لَّكُمْ فَلَمَّا تَرَاءَتِ الْفِئَتٰنِ نَكَصَ عَلٰى عَقِبَيْهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنْكُمْ إِنِّي أَرٰى مَا لَا تَرَوْنَ إِنِّي أَخَافُ اللّٰهَ وَاللّٰهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٤٩﴾ ع

R. 7.

**50.** Berɛ a nyaatwomfoɔ ne nkurɔfoɔ no a yareɛ wɔ wɔn akoma mu no kaa sɛ, 'Wɔnom som no adaadaa saa *nnipa* yi.' Na obiara a ɔde ne werɛ bɛhyɛ Allah mu no, ɛnneɛ ɛsi pi sɛ, Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

إِذْ يَقُولُ الْمُنٰفِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَّرَضٌ غَرَّ هٰؤُلَاءِ دِينُهُمْ وَمَنْ يَتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ فَإِنَّ اللّٰهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Na sɛ anka worehunu mmerɛ a soro-abɔfoɔ no reyi atiafoɔ no nkwa a, wɔbobɔ wɔn anim ne wɔn akyi *ka sɛ:* 'Monsɔ egya-dɛrɛɛ asotwe no nhwɛ!

وَلَوْ تَرٰى إِذْ يَتَوَفَّى الَّذِينَ كَفَرُوا الْمَلٰئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَارَهُمْ وَذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿٥١﴾

**52.** 'Ɛte saa ɛnam deɛ mo nsa ayɔ adi mo *ankasa* anim kan nti, na *monhunu sɛ* Allah deɛ Ɔnnsisi *Ne* nkoa no koraa.'

ذٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللّٰهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥٢﴾

**53.** *Wɔnom asɛm* te sɛ Farao nkurɔfoɔ no deɛ no bi ne nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no ara: wɔanye Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no anni; enti Allah twee wɔn aso ɛnam wɔn bɔne nti. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Ɔtumfoɔ na Ɔyɛ den wɔ asotwe-ma ho.

كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ وَالَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ كَفَرُوا بِآيٰتِ اللّٰهِ فَأَخَذَهُمُ اللّٰهُ بِذُنُوبِهِمْ إِنَّ اللّٰهَ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٥٣﴾

**54.** Ɛte saa efirisɛ Allah nnsesa N'adom a Ɔde agu nnipa bi so da kɔpem sɛ wɔnom ankasa bɛsesa wɔn tebea no, na *hunu* sɛ Allah te biribiara na Ɔnim biribiara.

ذٰلِكَ بِأَنَّ اللّٰهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً أَنْعَمَهَا عَلٰى قَوْمٍ حَتّٰى يُغَيِّرُوا مَا بِأَنْفُسِهِمْ وَأَنَّ اللّٰهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55.** *Wɔnom asɛm* te sɛ Farao nkurɔfoɔ no deɛ no bi ne nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no ara; wɔpoo wɔn Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, enti Yɛsɛee wɔn ɛnam wɔn bɔne nti. Na Yɛmaa nsuo yiri faa Farao nkurɔfoɔ no efirisɛ na wɔnom nyinaa yɛ amumuyɔfoɔ.

كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ فَأَهْلَكْنَاهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَغْرَقْنَا آلَ فِرْعَوْنَ ۚ وَكُلٌّ كَانُوا ظَالِمِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Esi pi sɛ, abɔdeɛ nyinaa mu, nea ɛyɛ fota wɔ Allah anim ne nkurɔfoɔ a wɔyɛ boniayɛfoɔ. Enti wɔnnye nni.

إِنَّ شَرَّ الدَّوَابِّ عِندَ اللَّهِ الَّذِينَ كَفَرُوا فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Nkurɔfoɔ no a wo ne wɔn hyehyɛɛ apam; na afei wɔbu apam no so berɛ biara, na wɔnnsuro Onyankopɔn.

الَّذِينَ عَاهَدتَّ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهْدَهُمْ فِي كُلِّ مَرَّةٍ وَهُمْ لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Enti sɛ mo ne wɔn hyia ɛkoo mu na mo nsa ka wɔn a *moni wɔn so korakorakora* na moma ehuu nhyɛ wɔnom a wɔdi wɔn akyi no mu, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔatu wɔn ho fo.

فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِي الْحَرْبِ فَشَرِّدْ بِهِم مَّنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Na sɛ wosuro hwammɔ-sɛm firi nnipa bi hɔ a, ɛnneɛ to *wɔnom apam no* san fa ma wɔn wɔ pɛpɛɛpɛ kwan so. Ampa ara sɛ, Allah nnɔ hwammɔdifoɔ no.

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوْمٍ خِيَانَةً فَانبِذْ إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَاءٍ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْخَائِنِينَ ﴿٥٩﴾

R. 8.

**60.** Na mma nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no nnwene sɛ wɔapa *Yɛn* ho. Ɛsi pi sɛ, wɔnntumi nnsanka *Onyankopɔn botaeɛ no*.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا سَبَقُوا ۚ إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Na momoaboa mo ho ntwɛn wɔn wɔ deɛ mobɛtumi biara ho, ɛyɛ *ɛsa mu* ahoɔden, ne apɔnkɔ-so-tefoɔ awɛnfoɔ wɔ ahyeɛ so, a mode bɛbɔ Allah atamfoɔ ne mo atamfoɔ no hu, ɛne afoforɔ binom nso a wɔnnka weinom ho a monnim wɔn, *nanso* Allah nim wɔn. Na biribiara a mobɛyi ama wɔ Allah kwan so no, wɔbɛsan de atua mo ka mua-mua na wɔnnsisi mo.

وَأَعِدُّوا لَهُم مَّا اسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَمِن رِّبَاطِ الْخَيْلِ تُرْهِبُونَ بِهِ عَدُوَّ اللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ وَآخَرِينَ مِن دُونِهِمْ لَا تَعْلَمُونَهُمُ اللَّهُ يَعْلَمُهُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ فِي سَبِيلِ اللَّهِ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Na sɛ wɔtɔkɔ asomdwoeɛ so a mo nso montɔ nkɔ so, na fa wo werɛ hyɛ Allah mu. Esi pi sɛ, Ɔno na Ɔte biribiara na Ɔnim biribiara.

وَإِن جَنَحُوا لِلسَّلْمِ فَاجْنَحْ لَهَا وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٦٢﴾

**63.** Na sɛ wɔbɔ wɔn tiri mu pɔ sɛ wɔbɛdaadaa wo a ɛnneɛ esi pi sɛ, Allah som bo ma wo. Ɔno na Wahyɛ wo ahoɔden, Ɔde Ne mmoa ne agyidifoɔ no.

وَإِن يُرِيدُوا أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ حَسْبَكَ اللَّهُ ۚ هُوَ الَّذِي أَيَّدَكَ بِنَصْرِهِ وَبِالْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٣﴾

**64.** Na Ɔde ɔdɔ atenka ahyɛ wɔn akoma ntɛm. Sɛ wosɛee deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa mpo a anka wonntumi mmfa ɔdɔ atenka nnhyɛ wɔn akoma ntɛm, nanso Allah de ɔdɔ atenka ato wɔn ntɛm. Ampa ara sɛ, Ɔyɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

وَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ ۚ لَوْ أَنْفَقْتَ مَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا مَا أَلَّفْتَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ أَلَّفَ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٤﴾

**65.** O Kɔmhyɛni, Allah som bo ma wo, ɛne nkurɔfoɔ a wɔdi wo akyi firi agyidifoɔ no mu no.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ حَسْبُكَ اللَّهُ وَمَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٥﴾

**R. 9.**

**66.** O Kɔmhyɛni, hyɛ agyidifoɔ no nkuran ma wɔnko. Sɛ mo dodoɔ ano si aduonu a wɔgyina pintinn abotere mu a, wɔbɛdi aha-nu so; na sɛ mo dodoɔ ano si ɔha a, wɔbɛdi *nnipa* apem a wɔyɛ atiafoɔ no so efirisɛ wɔyɛ nnipa a wɔnni nteaseɛ.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ حَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ عَلَى الْقِتَالِ ۚ إِنْ يَكُنْ مِنْكُمْ عِشْرُونَ صَابِرُونَ يَغْلِبُوا مِائَتَيْنِ ۚ وَإِنْ يَكُنْ مِنْكُمْ مِائَةٌ يَغْلِبُوا أَلْفًا مِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Seisei deɛ, Allah ate mo adesoa so, efirisɛ Ɔnim sɛ mmerɛyɛ wɔ mo mu. Enti sɛ mo dodoɔ ano si ɔha a wɔgyina pintinn a wɔbɛdi aha-nu so; na sɛ mo dodoɔ ano si apem a wɔbɛdi mpem mmienu so Allah tumi nti. Na Allah ka nkurɔfoɔ a wɔgyina pintinn wɔ abotere mu no ho.

الْآنَ خَفَّفَ اللَّهُ عَنْكُمْ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمْ ضَعْفًا ۚ فَإِنْ يَكُنْ مِنْكُمْ مِائَةٌ صَابِرَةٌ يَغْلِبُوا مِائَتَيْنِ ۚ وَإِنْ يَكُنْ مِنْكُمْ أَلْفٌ يَغْلِبُوا أَلْفَيْنِ بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ɛmmfata mma sɛ Ɔkɔmhyɛni bi bɛnya nnomum kɔpem sɛ ɔbɛdi akoo wɔ asaase no mu. Mohwehwɛ ewiase yi mu nnepa, wɔ abere a Allah hwehwɛ Daankwamma *ma mo.* Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

مَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَنْ يَكُونَ لَهُ أَسْرَىٰ حَتَّىٰ يُثْخِنَ فِي الْأَرْضِ ۚ تُرِيدُونَ عَرَضَ الدُّنْيَا وَاللَّهُ يُرِيدُ الْآخِرَةَ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Sɛ ɛnnyɛ ahyɛdeɛ a efiri Allah hɔ na adi kan *aba* a, anka ahometeɛ kɛseɛ abɛto mo dada *ɛfa deɛ* mofaaeɛ no *ho.*

لَوْلَا كِتَابٌ مِنَ اللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمْ فِيمَا أَخَذْتُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٦٩﴾

**70.** Enti moni deɛ moadi nim anya no *ɛsa mu no* sɛ adeɛ a ɛho teɛ na ɛyɛ papa, na monsuro Allah. Esi pi sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

فَكُلُوا مِمَّا غَنِمْتُمْ حَلَالًا طَيِّبًا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٧٠﴾

**R. 10.**

**71.** O Kɔmhyɛni, ka kyerɛ wɔn a wɔafa wɔn nnomum a wɔwɔ mo nsam no sɛ, 'Sɛ Allah nim papa bi wɔ mo akoma mu a, Ɔbɛma mo deɛ ɛyɛ papa kyen deɛ wɔagye afiri mo nsam no, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo. Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.'

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِمَنْ فِي أَيْدِيكُمْ مِنَ الْأَسْرَىٰ إِنْ يَعْلَمِ اللَّهُ فِي قُلُوبِكُمْ خَيْرًا يُؤْتِكُمْ خَيْرًا مِمَّا أُخِذَ مِنْكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٧١﴾

**72. Na sɛ wɔbɔ wɔn tiri mu pɔ sɛ wɔbɛdi wo hwammɔ wɔ wo ahotosoɔ no ho a, wɔadi kan adi hwammɔ wɔ Allah deɛ no ho dada. Enti Ɔgyee tumi no firii wɔn hɔ. Na Allah nim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.**

وَإِنْ يُرِيدُوا خِيَانَتَكَ فَقَدْ خَانُوا اللَّهَ مِنْ قَبْلُ فَأَمْكَنَ مِنْهُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٧٢﴾

**73. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔatu amantuo agya wɔn afie no, na wɔde wɔn ahonyadeɛ ne wɔn nnipa-dua adi aperedie wɔ Allah kwan so no, ɛne nkurɔfoɔ no a wɔama wɔn baabi atena ne mmoa no - wɔyɛ nnamfoɔ ma wɔn ho wɔn ho. Na nkurɔfoɔ no a wɔagye adie nanso wɔanntu amfiri wɔn afie no deɛ monni asodie biara wɔ wɔn banbɔ ho kɔpem sɛ wɔbɛfiri wɔn afie. Nanso sɛ wɔhwehwɛ mo mmoa wɔ ɛsom *asɛm* ho a ɛnneɛ ɛyɛ mo adwuma sɛ moboa wɔn, gyesɛ etia nnipa bi a apam nhyehyɛɛɛ da mo ne wɔn ntɛm. Na Allah hunu deɛ moyɔ.**

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَالَّذِينَ آوَوْا وَنَصَرُوا أُولَٰئِكَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَلَمْ يُهَاجِرُوا مَا لَكُمْ مِنْ وَلَايَتِهِمْ مِنْ شَيْءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا ۚ وَإِنِ اسْتَنْصَرُوكُمْ فِي الدِّينِ فَعَلَيْكُمُ النَّصْرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِيثَاقٌ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٧٣﴾

**74. Na nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no - wɔyɛ nnamfoɔ ma wɔn ho wɔn ho. Sɛ moannyɔ *no yie* a ntotoo bɛba asaase no mu, ɛne basabasayɔ kɛseɛ paa.**

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ إِلَّا تَفْعَلُوهُ تَكُنْ فِتْنَةٌ فِي الْأَرْضِ وَفَسَادٌ كَبِيرٌ ﴿٧٤﴾

**75. Na nkurɔfoɔ no a wɔagye adie, na wɔatu amantuo agya wɔn afie no, na wɔadi aperedie wɔ Allah kwan so, ne nkurɔfoɔ no a wɔmaa *wɔn* tenabea ne mmoa no - weinom ne agyidifoɔ paa no. Bɔnefakyɛ ne akɔnhoma-bɔdeɛ a animuonyam wɔ mu wɔ hɔ ma wɔn.**

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَالَّذِينَ آوَوْا وَنَصَرُوا أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُونَ حَقًّا ۚ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٧٥﴾

**76. Ɛne nkurɔfoɔ no a efiri saa mmerɛ no akyi wɔagye adie na wɔatu amantuo agya wɔn afie na wɔne mo adi aperedie *wɔ Allah kwan so no* - weinom deɛ wɔka mo ho; na mmogya mu abusua-bɔ no *ho deɛ* wɔbenben wɔn ho wɔn ho wɔ Allah Nwoma no mu. Esi pi sɛ, Allah nim adeɛ nyinaa yie.**

وَالَّذِينَ آمَنُوا مِنْ بَعْدُ وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا مَعَكُمْ فَأُولَٰئِكَ مِنْكُمْ ۚ وَأُولُو الْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِي كِتَابِ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧٦﴾

سُوْرَةُ التَّوْبَةِ مَدَنِيَّةٌ ٩ — اٰياتها ١٢٩ — ركوعاتها ١٦

# AL-TAWBAH

## (*Madina Yikyerɛ*)

1. *Wei yɛ* ahosan *firi asodie nyinaa ho a ewie mudie* a ɛretɔ dwa afiri Allah ne Ne Somafoɔ hɔ akɔma nkurɔfoɔ a wɔyɛ abosomsomfoɔ no a moahyehyɛ wɔn bɔ no.

بَرَآءَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ۝١

2. Enti monante-nante asaase no mu bosome nnan na monhunu sɛ monntumi nnsanka Allah *ahyehyɛdeɛ* ɛne sɛ Allah bɛgu atiafoɔ no anim ase.

فَسِيْحُوْا فِى الْاَرْضِ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّاعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ مُخْزِى الْكٰفِرِيْنَ ۝٢

3. Na *wei yɛ* amanebɔ a wɔde reto dwa pefee a efiri Allah ne Ne Somafoɔ hɔ akɔma nnipa no wɔ Amantuo Kronkron Kɛseɛ da no, sɛ Allah asan Ne ho afiri abosomsomfoɔ no ho, na saa ara na Ne Somafoɔ nso. Enti sɛ monu mo ho a ɛbɛyɛ ama mo paa; mmom sɛ modane mo ho kɔ a, ɛnneɛ monhunu sɛ monntumi nnsanka Allah *ahyehyɛdeɛ no.* Na fa sɛmmɔ a ɛfa asotwe yaaya no ho amanebɔ bɔ atiafoɔ no.

وَاَذَانٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى النَّاسِ يَوْمَ الْحَجِّ الْاَكْبَرِ اَنَّ اللّٰهَ بَرِىْٓءٌ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ۙ وَرَسُوْلُهٗ ؕ فَاِنْ تُبْتُمْ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ؕ وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ۝٣

4. Gyesɛ abosomsomfoɔ no mu nkurɔfoɔ a mo ne wɔn wɔ apam na wɔnntee mo apam nhyehyɛeɛ asodie no so hwee mfirii soɔ, na wɔmmoaa obiara ntiaa mo da. Enti weinom saa deɛ monhyɛ apam a *mo ne* wɔn ahyehyɛ no ma nkɔpem mmerɛ a ɛda soɔ no. Ampa ara sɛ Allah dɔ ateneneefoɔ no.

اِلَّا الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ثُمَّ لَمْ يَنْقُصُوْكُمْ شَيْـًٔا وَّلَمْ يُظَاهِرُوْا عَلَيْكُمْ اَحَدًا فَاَتِمُّوْٓا اِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ اِلٰى مُدَّتِهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ۝٤

5. Na sɛ bosome ahorɔɔ no a wɔayi asi hɔ *ayɛ no kronkron no twa mu a,* monkunkum abosomsomfoɔ no wɔ baabiara a mobɛhunu wɔn *wɔ ɛsa mmerɛ no mu* na momfa wɔn *nnomum* na monto nhyɛ wɔn so na monpɛ wɔn atwɛnneɛ wɔ ntetɛ-bea biara. Na sɛ mmom wɔnu wɔn ho na wɔyɔ Asɔre no na wɔtua Zakaat no deɛ a, ɛnneɛ monyae wɔnom kwan ma wɔn *kwa.* Ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

فَاِذَا انْسَلَخَ الْاَشْهُرُ الْحُرُمُ فَاقْتُلُوا الْمُشْرِكِيْنَ حَيْثُ وَجَدْتُّمُوْهُمْ وَخُذُوْهُمْ وَاحْصُرُوْهُمْ وَاقْعُدُوْا لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ ۚ فَاِنْ تَابُوْا وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَخَلُّوْا سَبِيْلَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ۝٥

6. Na sɛ abosomsomfoɔ no mu biara bisa wo nkyɛn banbɔ a ma no banbɔ *mmerɛ tenten biara,* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔbɛtie Allah asɛm; afei fa no kɔ ne bea a ɔbɛnya ntwitwagyeɛ. *Yɔ* saa efirisɛ wɔyɛ nnipa a wɔnni nimdeɛ.

وَاِنْ اَحَدٌ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ اسْتَجَارَكَ فَاَجِرْهُ حَتّٰى يَسْمَعَ كَلٰمَ اللّٰهِ ثُمَّ اَبْلِغْهُ مَاْمَنَهٗ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْلَمُوْنَ ۝٦

R. 2.

7. Ɛbɛyɛ dɛn na abosomsomfoɔ *weinom* anya apam wɔ Allah ne Ne Somafoɔ no hɔ, gyesɛ wɔnom a mo ne wɔn hyehyɛɛ apam wɔ Asɔredan Kronkron no ho? Ɛnti mpɛn dodoɔ a wɔbɛgyina hɔ adi nokorɛ ama mo no, *mo nso* monyina hɔ nni nokorɛ ma wɔn. Esi pi sɛ, Allah dɔ ateneneefoɔ no.

كَيْفَ يَكُوْنُ لِلْمُشْرِكِيْنَ عَهْدٌ عِنْدَ اللّٰهِ وَعِنْدَ رَسُوْلِهٖٓ اِلَّا الَّذِيْنَ عَاهَدْتُّمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ فَمَا اسْتَقَامُوْا لَكُمْ فَاسْتَقِيْمُوْا لَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٧﴾

8. Ɛyɛ dɛn yɛ, wɔ aberɛ a sɛ wɔnya mo so nhyɛsoɔ a wɔnni abusua-bɔ anaa apam nhyehyɛɛ biara a ɛfa mo ho so? Wɔde wɔn ano *kɛkɛ* bɛma mo ani agye wɔ aberɛ a wɔnom akoma apoɔ, na wɔn mu dodoɔ no ara yɛ mmratofoɔ nnaadaafoɔ.

كَيْفَ وَاِنْ يَّظْهَرُوْا عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوْا فِيْكُمْ اِلًّا وَّلَا ذِمَّةً ؕ يُرْضُوْنَكُمْ بِاَفْوَاهِهِمْ وَتَاْبٰى قُلُوْبُهُمْ ۚ وَاَكْثَرُهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨﴾

9. Wɔtɔn Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no gye ɛbo ketewaa bi, na wɔdane *nnipa* firi Ne kwan so. Ɛyɛ nokorɛ sɛ bɔne ne deɛ wɔyɔ no.

اِشْتَرَوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا فَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِهٖ ؕ اِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩﴾

10. Wɔnni abusua-bɔ anaa apam nhyehyɛɛɛ so a ɛfa obiara a ɔde gyidie ama *wɔn* no ho. Na wɔnom ne amumuyɔfoɔ mmrasɛɛfoɔ no.

لَا يَرْقُبُوْنَ فِيْ مُؤْمِنٍ اِلًّا وَّلَا ذِمَّةً ؕ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُعْتَدُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Nanso sɛ wɔnu wɔn ho, na wɔyɔ Asɔre no na wɔtua Zakaat no a, ɛnneɛ wɔyɛ mo nuanom wɔ gyidie mu. Na Yɛkyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu ma nnipa a wɔwɔ nimdeɛ.

فَاِنْ تَابُوْا وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَاِخْوَانُكُمْ فِي الدِّيْنِ ؕ وَنُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿١١﴾

12. Na sɛ wɔto wɔn nsedie wɔ aberɛ a wɔahyehyɛ wɔn apam no akyi, na wɔka kasa-yaa fa mo som no ho a, ɛnneɛ mo ne ntiaeɛ mu akandifoɔ *yi* nko - esi pi sɛ wɔnni ebuo biara mma wɔn nsedie - sedeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛgyae *saa yɔ.*

وَاِنْ نَّكَثُوْٓا اَيْمَانَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوْا فِيْ دِيْنِكُمْ فَقَاتِلُوْٓا اَئِمَّةَ الْكُفْرِ ۙ اِنَّهُمْ لَآ اَيْمَانَ لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنْتَهُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Ana mo ne nnipa no a wɔabu wɔn nsedie so no nni akoo wɔ aberɛ a wɔnom na wɔbɔɔ pɔ yeree wɔn ho sɛ wɔbɛtu Ɔsomafoɔ no afiri hɔ, na wɔnom na wɔdii kan firii *anitan* no ase tiaa mo? Ana mosuro wɔnom? *Dabida,* Allah mmom na ɛfata sɛ mosuro No, sɛ moyɛ agyidifoɔ ampa a.

اَلَا تُقَاتِلُوْنَ قَوْمًا نَّكَثُوْٓا اَيْمَانَهُمْ وَهَمُّوْا بِاِخْرَاجِ الرَّسُوْلِ وَهُمْ بَدَءُوْكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍ ؕ اَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ فَاللّٰهُ اَحَقُّ اَنْ تَخْشَوْهُ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٣﴾

14. Mo ne wɔnom nko ama Allah atwe wɔnom aso wɔ mo nsam, na Wagu wɔn anim ase, na Waboa mo *ama mo nkunimdie* wɔ wɔnom so, na Wama nnipa agyidifoɔ no akoma asane wɔn *ahotɔ mu.*

قَاتِلُوْهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللّٰهُ بِاَيْدِيْكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنْصُرْكُمْ عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُوْرَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Ɛne sɛ Ɔbɛyi wɔn akoma mu yaadie ne abufuo no afiri hɔ. Na Allah de mmɔborɔhunu dane Ne ho ma obiara a Ɔpɛ. Na Allah yɛ adeɛ nyinaa mu Nimdeɛfoɔ, Nyansafoɔ.

وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوبِهِمْ ۗ وَيَتُوبُ اللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Ana modwene sɛ wɔbɛgyae mo kwa, wɔ aberɛ a Allah mfaa Ne nimdeɛ so mmaa mo mu nkurɔfoɔ no a wɔdi aperedie *wɔ Allah kwan so* no nnaa adie? Wɔnom a wɔmmfa adamfoɔ *biara* nnkwati Allah ne Ne Somafoɔ no ne agyidifoɔ no. Na Allah nim deɛ moyɔ nyinaa na Ɔbɛbɔ mo ho amanneɛ.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تُتْرَكُوا وَلَمَّا يَعْلَمِ اللَّهُ الَّذِينَ جَاهَدُوا مِنكُمْ وَلَمْ يَتَّخِذُوا مِن دُونِ اللَّهِ وَلَا رَسُولِهِ وَلَا الْمُؤْمِنِينَ وَلِيجَةً ۚ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

R. 3.

**17.** Enni hɔ mma sɛ abosomsomfoɔ no bɛyɛ ahwɛsofoɔ ama botaeɛ a ɛnam so nti wɔsisii Nyame-frɛ Adan maa Allah anaasɛ wɔbɛhwɛ emu asiesie so wɔ aberɛ a wɔdi wɔn ankasa ntiaeɛ ho adanseɛ. Ɛyɛ weinom na wɔn nnwuma bɛyɛ kwa no, na Egya no mu na wɔbɛtena.

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِينَ أَن يَعْمُرُوا مَسَاجِدَ اللَّهِ شَاهِدِينَ عَلَىٰ أَنفُسِهِم بِالْكُفْرِ ۚ أُولَٰئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ وَفِي النَّارِ هُمْ خَالِدُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ampa ara sɛ, ɔno nkoaa na ɔfata sɛ ɔyɛ Allah Asɔre-fie ne ne nsiesieɛ no so hwɛsofoɔ, obi a ɔgye Allah die, ɛne Ɛda a edi Akyire no, na ɔyɔ Asɔre no na ɔtua Zakaat no, na ɔnnsuro obiara ka Allah ho; enti weinom saa na wɔsɛ sɛ *wɔbɛkan wɔn* aka wɔnom a wɔanya kwankyerɛ no ho.

إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَاجِدَ اللَّهِ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا اللَّهَ ۖ فَعَسَىٰ أُولَٰئِكَ أَن يَكُونُوا مِنَ الْمُهْتَدِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Enti mofa amantufoɔ nsu-ma ne Asɔre-Fie Kronkron no nsiesieɛ no sɛ ɛne obi a ɔgye Allah di ne Ɛda a edi Akyire no na ɔdi aperedie wɔ Allah kwan so no *nnwuma no* sɛ ɛyɛ *pɛ?* Ɛnnyɛ pɛ da wɔ Allah ani so. Na Allah nnkyerɛ adebɔneyɔfoɔ no kwan.

أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ الْحَاجِّ وَعِمَارَةَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ كَمَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَجَاهَدَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۚ لَا يَسْتَوُونَ عِندَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔatu amantuo *afiri wɔn afie mu Nyankopɔn nti* na wɔdi aperedie wɔ Allah kwan so, wɔde wɔn ahonyadeɛ ne wɔn nnipadua no, wɔwɔ gyinabrɛ a ɛkrɔn kɛse paa wɔ Allah anim. Na ɛyɛ wɔnom na wɔbɛyɛ nkunimdifoɔ no.

الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِندَ اللَّهِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Wɔn Awurade no ma wɔn sɛmmɔ-dɛ sɛ wɔbɛnya mmɔborɔhunu afiri Ne hɔ, ɛne anigyeɛ, ɛne Aturo a ɛwɔ hɔ ma wɔn a anigyeɛ ne ahomeka a ɛwɔ mu no nnsa da.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَانٍ وَجَنَّاتٍ لَّهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ مُّقِيمٌ ﴿٢١﴾

22. Wɔbɛtena hɔ afe bɔɔ. Ampa ara sɛ, Allah nkyɛn na akatua kɛseɛ wɔ.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ عِنْدَهٗۤ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿٢٢﴾

23. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monnfa mo agyanom ne mo nuammarima nnamfoɔ sɛ wɔpɛ ntiaeɛ no kyɛn gyidie no a. Na obiara a ɔbɛfa wɔn nnamfoɔ wɔ mo mu no, wɔnom saa na wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْۤا اٰبَآءَكُمْ وَ اِخْوَانَكُمْ اَوْلِيَآءَ اِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْاِيْمَانِ ؕ وَ مَنْ يَّتَوَلَّهُمْ مِّنْكُمْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. Ka sɛ, sɛ mo agyanom, ne mo mma-mmarima-nom ne mo nuammarima-nom, ne mo yerenom, ne mo abusuafoɔ, ne ahonyadeɛ a moapɛ agu hɔ, ne edwadie a mosuro sɛ ɛso bɛteɛ no, ɛne mo afie-asetena a mo ani gye ho no, modɔ *weinom* kyɛn Allah ne Ne Somafoɔ ne Ne kwan mu aperedie deɛ a, ɛnneɛ montwen kɔpem sɛ Allah de N'atemmuo bɛba; na Allah nnkyerɛ nnipa asobrakyeɛfoɔ no kwan.

قُلْ اِنْ كَانَ اٰبَآؤُكُمْ وَ اَبْنَآؤُكُمْ وَ اِخْوَانُكُمْ وَ اَزْوَاجُكُمْ وَ عَشِيْرَتُكُمْ وَ اَمْوَالُ ۨاقْتَرَفْتُمُوْهَا وَ تِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَ مَسٰكِنُ تَرْضَوْنَهَاۤ اَحَبَّ اِلَيْكُمْ مِّنَ اللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ جِهَادٍ فِيْ سَبِيْلِهٖ فَتَرَبَّصُوْا حَتّٰى يَاْتِيَ اللّٰهُ بِاَمْرِهٖ ؕ وَ اللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٢٤﴾

R. 4.

25. Ampa ara sɛ, Allah aboa mo ɛsa ano bebiree, ɛne Hunain Da no, berɛ a mo dodoɔ maa moyeɛ ahomasoɔ, nanso ɛho amma mo mfasoɔ biara; na asaase no, ne ne tɛtɛrɛtɛ a ɛyɛ *nyinaa* nkamfua, ɛso kyere maa mo, *na* afei modanee mo akyi pem sanee.

لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللّٰهُ فِيْ مَوَاطِنَ كَثِيْرَةٍ ۙ وَّ يَوْمَ حُنَيْنٍ ۙ اِذْ اَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ فَلَمْ تُغْنِ عَنْكُمْ شَيْـًٔا وَّ ضَاقَتْ عَلَيْكُمُ الْاَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ وَلَّيْتُمْ مُّدْبِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

26. Na Allah maa Ne dinnyɔ sane baa Ne Somafoɔ no so ne agyidifoɔ no so, na Ɔsomaa dɔm akɛseɛ baa fɔm a moannhunu, na Ɔtwee nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no aso. Na wei ne atiafoɔ no akatua.

ثُمَّ اَنْزَلَ اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى رَسُوْلِهٖ وَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَ اَنْزَلَ جُنُوْدًا لَّمْ تَرَوْهَا وَ عَذَّبَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ؕ وَ ذٰلِكَ جَزَآءُ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Afei na, wei akyiri no, Allah de ntimmɔborɔ bɛdane Ne ho ama obiara a Ɔpɛ *biara*; na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

ثُمَّ يَتُوْبُ اللّٰهُ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ اللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٧﴾

28. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! ampa ara sɛ, abosomsomfoɔ no ho nnte. Enti wɔmmpinkyɛn Asɔre-Fie Kronkron no wɔ wɔnom afe wei akyi. Na sɛ mosuro ohia a Allah bɛma mo ayɛ adefoɔ afiri N'adom no mu, sɛ Ɔpɛ a. Ampa ara sɛ, Allah yɛ adeɛ nyinaa so Nimdeɛfoɔ, Nyansafoɔ.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّمَا الْمُشْرِكُوْنَ نَجَسٌ فَلَا يَقْرَبُوا الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ بَعْدَ عَامِهِمْ هٰذَا ۚ وَ اِنْ خِفْتُمْ عَيْلَةً فَسَوْفَ يُغْنِيْكُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖۤ اِنْ شَآءَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Mo ne wɔn nko, nkurɔfoɔ no a wɔfiri Nwoma Nkurɔfoɔ no mu a wɔnnye Allah nnie na wɔnnye Ɛda a edi Akyire no *nso* nnie na adeε a Allah ne Ne Somafoɔ ayε no akyiwadeε no wɔnom deε wɔnnkyiri, nanso wɔnni nokorε som no akyi, kɔpem sε wɔde *wɔn ankasa* nsa bεtua εtoɔ no, na *wɔnam ahobraseε so bεgye* brε a wɔabrε wɔn aseε *no atom.*

قَاتِلُوا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَلَا بِالْيَوْمِ الْآخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ حَتَّىٰ يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَنْ يَدٍ وَهُمْ صَاغِرُونَ ﴿٢٩﴾ ع

R. 5.

**30.** Na Yudafoɔ no ka sε, Esra yε Allah ba, na Akristofoɔ no ka sε, Mesia no yε Allah ba; weinom nnyε hwee sε anomsεm kεkε. Wɔsua-sua nkurɔfoɔ a wɔdii kan na wɔanye annie no nsεm no bi. Allah nnome nka wɔn. Monhwε sεdeε wɔadane wɔn ho akɔ!

وَقَالَتِ الْيَهُودُ عُزَيْرٌ ابْنُ اللَّهِ وَقَالَتِ النَّصَارَى الْمَسِيحُ ابْنُ اللَّهِ ۖ ذَٰلِكَ قَوْلُهُمْ بِأَفْوَاهِهِمْ ۖ يُضَاهِئُونَ قَوْلَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ قَبْلُ ۚ قَاتَلَهُمُ اللَّهُ ۚ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Wɔafa wɔn mu nwoma-nimfoɔ ne wɔn asɔfoɔ a wɔako wɔn ho no de wɔn ayε awurade-nom akwati Allah. Na *saa ara nso na wɔafa* Mesia, Maria ba no. Na wɔannhyε wɔn ka sε wɔnsom Onyankopɔn Baako no. Onyame biara nni hɔ gyesε Ɔno. Ɔyε Kronkron pii boro deε wɔde bata *Ne ho no!*

اتَّخَذُوا أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ أَرْبَابًا مِنْ دُونِ اللَّهِ وَالْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَمَا أُمِرُوا إِلَّا لِيَعْبُدُوا إِلَٰهًا وَاحِدًا ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ سُبْحَانَهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Wɔpε sε wɔde wɔn ano dum Allah kanea no; nanso Allah mmpene biribiara so ka sε Ɔbεma Ne kanea no awie mudie, εwɔm sε atiafoɔ no bεkyiri *saa.*

يُرِيدُونَ أَنْ يُطْفِئُوا نُورَ اللَّهِ بِأَفْوَاهِهِمْ وَيَأْبَى اللَّهُ إِلَّا أَنْ يُتِمَّ نُورَهُ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ɔno ne Nea Wasoma Ne Somafoɔ no, Ɔde kwankyerε ne nokorε som no, sε Ɔbεma no ayi ne ho adi aboro εsom *foforɔ* biara so, εwɔm sε abosomsomfoɔ no bεkyiri *saa.*

هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾ النصف

**34.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! esi pi sε asɔre mu nwoma-nimfoɔ ne akowoho asɔfoɔ no mu dodoɔ no ara na wɔnam kwan bɔne so di nnipa no ahonyadeε na wɔdane *nnipa* firi Allah kwan so. Na nkurɔfoɔ no a wɔaboaboa sika-kɔkɔɔ ne dwetε ano na wɔnnyi mma wɔ Allah kwan so no - fa asotwe yaaya ho sεmmɔ ma wɔn.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ كَثِيرًا مِنَ الْأَحْبَارِ وَالرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ أَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ وَيَصُدُّونَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۗ وَالَّذِينَ يَكْنِزُونَ الذَّهَبَ وَالْفِضَّةَ وَلَا يُنْفِقُونَهَا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٤﴾

35. Ɛda no a wɔbɛyɛ *saa agudeɛ no* hyehyeehye wɔ Amanehunu-Gya no mu, na wɔde bɛhye wɔn moma so, ne wɔn nkyɛm ne wɔn akyiri ahyɛ nsow, *na wɔbɛse wɔn sɛ:* ‘Wei ne agudeɛ a moboaboaa ano guu hɔ maa mo ho no; enti seisei monsɔ agudeɛ a moboaboaa ano no nhwɛ.’

يَّوْمَ يُحْمٰى عَلَيْهَا فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكْوٰى بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوْبُهُمْ وَظُهُوْرُهُمْ ؕ هٰذَا مَا كَنَزْتُمْ لِاَنْفُسِكُمْ فَذُوْقُوْا مَا كُنْتُمْ تَكْنِزُوْنَ ﴿۳۵﴾

36. Bosome ahorоɔ no nsesɛɛ wɔ Allah hɔ no wɔayɛ no bosome dummienu wɔ Allah ahyɛdeɛ mu firi ɛda no a Ɔbɔɔ ɛsoro ahorоɔ no ne asaase no. Wei mu nnan yɛ kronkron. Wei ne ɛsom a ɛtena hɔ. Enti mma monnyɔ bɔne nntia mo ho wɔ emu. Na monkamom fua nko ntia abosomsomfoɔ no, sɛdeɛ wɔkabɔm ne mo di akoo no; na monhunu sɛ Allah ka ateneneefoɔ no ho.

اِنَّ عِدَّةَ الشُّهُوْرِ عِنْدَ اللّٰهِ اثْنَا عَشَرَ شَهْرًا فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ يَوْمَ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ مِنْهَآ اَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ؕ ذٰلِكَ الدِّيْنُ الْقَيِّمُ ۙ فَلَا تَظْلِمُوْا فِيْهِنَّ اَنْفُسَكُمْ وَقَاتِلُوا الْمُشْرِكِيْنَ كَآفَّةً كَمَا يُقَاتِلُوْنَكُمْ كَآفَّةً ؕ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ مَعَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿۳۶﴾

37. Ampa ara sɛ, *Bosome Kronkron* a wɔatu ahyɛ da *foforɔ* yɛ ntiaeɛ ntomu. Nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no nam so yera. Wɔma ho kwan afe baako na wɔabra no afe foforɔ ama wɔapene *bosome no* dodoɔ a Allah ayɛ no kronkron no so ama wɔnam so ayɔ adeɛ a Allah abra no adeɛ a wɔama ho kwan. Wɔnom nnwuma mu bɔne no ayɛ wɔnom ani so fɛ ama wɔnom. Na Allah nnkyerɛ atiafoɔ no kwan.

اِنَّمَا النَّسِيْٓءُ زِيَادَةٌ فِي الْكُفْرِ يُضَلُّ بِهِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يُحِلُّوْنَهٗ عَامًا وَّيُحَرِّمُوْنَهٗ عَامًا لِّيُوَاطِـُٔوْا عِدَّةَ مَا حَرَّمَ اللّٰهُ فَيُحِلُّوْا مَا حَرَّمَ اللّٰهُ ؕ زُيِّنَ لَهُمْ سُوْٓءُ اَعْمَالِهِمْ ؕ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿۳۷﴾ ع ٨ ١١

R. 6.

38. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Ɛdeɛn na aka mo a enti sɛ wɔse mo sɛ monkɔ *di dwuma bi* wɔ Allah kwan so a na moregye mo ho duruduruduru kɔ asaase no mu yi? So mo bo atɔ mo yɛm apene ewiase asetena yi akyɛn Daankwamma no? Nanso ewiase asetena yi mu ahonyadeɛ no sua na wɔmfa nnka asɛm wɔ Daankwamma no.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَا لَكُمْ اِذَا قِيْلَ لَكُمُ انْفِرُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ اثَّاقَلْتُمْ اِلَى الْاَرْضِ ؕ اَرَضِيْتُمْ بِالْحَيٰوةِ الدُّنْيَا مِنَ الْاٰخِرَةِ ۚ فَمَا مَتَاعُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا فِي الْاٰخِرَةِ اِلَّا قَلِيْلٌ ﴿۳۸﴾

39. Gyesɛ mofiri adi *kɔ ko, annyɛ saa a,* Ɔde asotwe yaaya bɛtwe mo aso, na Ɔbɛsa mu ayi nnipa foforɔ a ɛnnyɛ mo ahyɛ mo anan mu, na monntumi mmfa ɔhaw biara nnha No koraa. Na Allah wɔ tumi a ewie pɛ-yɔ wɔ adeɛ nyinaa so.

اِلَّا تَنْفِرُوْا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ وَّيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوْهُ شَيْـًٔا ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿۳۹﴾

40. Gyesɛ moboa no, *sɛ mopɛ Daankwamma adom no bi a, mpo* esi pi sɛ Allah boaa no berɛ a atiafoɔ no pam no no, a na ɔyɛ mmienu no mu baako no, wɔ berɛ a na wɔnom mmienu wɔ

اِلَّا تَنْصُرُوْهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللّٰهُ اِذْ اَخْرَجَهُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ثَانِيَ اثْنَيْنِ اِذْ هُمَا فِي الْغَارِ اِذْ يَقُوْلُ لِصَاحِبِهٖ

bodan no mu no, berɛ a ɔka kyerɛɛ n'adamfo no sɛ, 'Mma nni awerɛhoɔ, efirisɛ Allah ka yɛn ho!' Enti Allah sanee N'asomdwoeɛ baa ne so, na Ɔde ɛdɔm ahoroɔ a moannhunu hyɛɛ no den, na Ɔbrɛɛ nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no asɛm ase, na ɛyɛ Allah asɛm nkoaa na ɛwɔ soro-soro. Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

لَا تَحْزَنْ إِنَّ اللّٰهَ مَعَنَا ۚ فَأَنْزَلَ اللّٰهُ سَكِينَتَهُ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُ بِجُنُودٍ لَّمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِينَ كَفَرُوا السُّفْلَىٰ ۗ وَكَلِمَةُ اللّٰهِ هِيَ الْعُلْيَا ۗ وَاللّٰهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٠﴾

41. Monfiri adi *sɛ ɛdɔm* hahaaha ne duruduruduru, na moni aperedie, monfa mo ahonyadeɛ ne mo nnipa-dua wɔ Allah kwan so. Saa na ɛyɛ ma mo sɛ monim a.

انْفِرُوا خِفَافًا وَّثِقَالًا وَّجَاهِدُوا بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنْفُسِكُمْ فِي سَبِيلِ اللّٰهِ ۚ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾

42. Sɛ ɛyɛɛ mfasodeɛ a ɛbɛn ne kwan tiatia bi a anka esi pi sɛ wɔadi w'akyi dadaada, nanso akwantuo denden no aware ama wɔn. Nanso wɔbɛdi nse sɛ, 'Sɛ na yɛbɛtumi a, sɛ ɛteɛ biara, anka yɛn ne mo na efirii adi kɔɔeɛ.' Wɔnom sɛe wɔn akra, na Allah nim sɛ wɔyɛ atorofoɔ.

لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيبًا وَّسَفَرًا قَاصِدًا لَّاتَّبَعُوكَ وَلٰكِنْ بَعُدَتْ عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ ۚ وَسَيَحْلِفُونَ بِاللّٰهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ ۚ يُهْلِكُونَ أَنْفُسَهُمْ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ إِنَّهُمْ لَكٰذِبُونَ ﴿٤٢﴾

R. 7.

43. Allah de *sintɔ no* akyɛ wo. Adɛn nti na womaa wɔn kwan *maa wɔkaa akyire* kɔpem sɛ wɔnom a wɔka nokorɛ no daa adi maa wohunuu wɔnom, ɛne sɛ *ɛkɔpem sɛ* wohunuu atorofoɔ no.

عَفَا اللّٰهُ عَنْكَ ۚ لِمَ أَذِنْتَ لَهُمْ حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكَ الَّذِينَ صَدَقُوا وَتَعْلَمَ الْكٰذِبِينَ ﴿٤٣﴾

44. Nkurɔfoɔ no a wɔgye Allah ne Ɛda a edi Akyire no die no mmisa wo sɛ ma wɔn kwan ma wɔntena akyire *nyae sɛ* wɔde wɔn ahonyadeɛ ne wɔn nnipa-dua bɛdi aperedie. Na Allah nim ateneneefoɔ no yie.

لَا يَسْتَأْذِنُكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ أَنْ يُّجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾

45. Nkurɔfoɔ a wɔbɛbisa wo sɛ yi wɔn firi mu no ne wɔnom a wɔnnye Allah ne Ɛda a edi Akyire no nnie, na nnaa-yɔ ahyɛ wɔn akoma mu ma, na wɔhinhim wɔ wɔn si a wɔnnsi pi no mu.

إِنَّمَا يَسْتَأْذِنُكَ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَارْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ فَهُمْ فِي رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾

46. Na sɛ wɔbɔɔ wɔn tiri mu pɔ sɛ wɔbɛfiri adi a anka esi pi sɛ wɔayɛ ho ahoboa bi, mmom Allah ampɛ wɔn santene-toɔ adifiri. Enti Ɔmaa wɔkaa akyire, na wɔsee sɛ: 'Montena *fie* nka nkurɔfoɔ a wɔte hɔ no ho.'

وَلَوْ أَرَادُوا الْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا لَهُ عُدَّةً وَّلٰكِنْ كَرِهَ اللّٰهُ انْبِعَاثَهُمْ فَثَبَّطَهُمْ وَقِيلَ اقْعُدُوا مَعَ الْقٰعِدِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Sɛ wɔkaa mo ho ne mo firii adi a, anka wɔmmfa hwee nnka mo ho gyesɛ ɔhaw, na anka wɔbɛpere adi akɔneaba wɔ mo ntɛm ahwehwɛ sɛ *wɔde* ntotoo *bɛba* mo mu. Na ebinom wɔ mo mu a wɔtaa tie wɔn. Na Allah nim adebɔneyɔfoɔ no yie.

لَوْ خَرَجُوا۟ فِيكُم مَّا زَادُوكُمْ إِلَّا خَبَالًا وَلَأَوْضَعُوا۟ خِلَٰلَكُمْ يَبْغُونَكُمُ ٱلْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ سَمَّٰعُونَ لَهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Wɔhwehwɛɛ sɛ wɔde basabasayɔ ba ansaana *wei* reba, na wɔhyehyɛɛ ɛpɔbɔ tiaa wo kɔpem sɛ nokorɛ no baaeɛ na Allah botaeɛ no yii ne ho adi, ewɔm sɛ na wɔmmpɛ no saa.

لَقَدِ ٱبْتَغَوُا۟ ٱلْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا۟ لَكَ ٱلْأُمُورَ حَتَّىٰ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Na obi wɔ wɔnom mu a ɔka sɛ, 'Ma me kwan *ma mentena akyire* na mmfa me nnto nsɔhwɛ mu.' Ɛsi pi sɛ wɔate ahwe nsɔhwɛ mu dada. Na ampa ara sɛ, Gyahannam egya no bɛtwa atiafoɔ no ho ahyia.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ٱئْذَن لِّى وَلَا تَفْتِنِّىٓ ۚ أَلَا فِى ٱلْفِتْنَةِ سَقَطُوا۟ ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Sɛ papa bɛto wo a na ɛyɛ wɔnom ya na sɛ atowerɛnkyɛm bi bɛto wo a deɛ wɔka ne sɛ, 'Yɛadi kan ayɛ ahodasoɔ dada;' na wɔdane wɔn ho di ahurisie.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا۟ قَدْ أَخَذْنَآ أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا۟ وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ka sɛ, 'Biribiara nni hɔ a ɛbɛto yɛn gyesɛ deɛ Allah ahyehyɛ ato hɔ ama yɛn. Ɔno ne yɛn Banbɔfoɔ. Ɛnneɛ na Allah mu na ɛsɛ sɛ agyidifoɔ no de wɔn awerɛhyɛm hyɛ.

قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوْلَىٰنَا ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Ka sɛ, 'Monntwɛn yɛn biribiara ho ka nnoɔma pa mmienu no mu baako ho; wɔ abere a ɛfa mo *nso* mo ho, deɛ yɛretwɛn ne sɛ Allah bɛtwe mo aso, asotwe a efiri Ɔno ankasa hɔ anaasɛ ɛnam yɛn nsa so. Ɛnneɛ montwɛn; yɛn *nso* ne mo wɔ atwɛnneɛ mu.'

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحْدَى ٱلْحُسْنَيَيْنِ ۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِۦٓ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ka sɛ, 'Monfiri mo pɛ mu anaa ekyire mu nyi mo ahonyadeɛ bi mɔ afɔreɛ, wɔnnye nntom mma mo. Ampa ara sɛ moyɛ nnipa a moyɛ asobrakyeɛ-foɔ.'

قُلْ أَنفِقُوا۟ طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Na ɛnnyɛ biribiara na asanka wɔn afɔrebɔ nyetomu ka sɛ wɔnnye Allah ne Ne Somafoɔ no nni. Na wɔmma mmɛyɔ Asɔre gyesɛ akwadworɔ so na wɔmmɔ afɔreɛ gyesɛ wɔtwetwe wɔn ho.

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَٰتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأْتُونَ ٱلصَّلَاةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Enti mma wɔn ahonyadeɛ ne wɔn mma *dodoɔ* nnyɛ wo nwanwa. Deɛ Allah pɛ ara ne sɛ Ɔfa so twe wɔn aso wɔ ewiase asetena yi mu na wɔn akra bɛfiri wɔn mu akɔ wɔ abere a *wɔda so* yɛ atiafoɔ.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَافِرُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Na wɔde Allah di nse sɛ, esi pi sɛ wɔka mo ho wɔ aberɛ a wɔnnka mo ho, mmom wɔyɛ nnipa ahufoɔ a wɔpaepae wɔn ho mu.

وَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلَٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ يَفْرَقُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Sɛ wɔbɛnya dwanekɔbea, anaa ɛbo tokuro anaa *mpo* amena bi a anka sɛ ɛteɛ biara wɔbɛdane wɔn ho akɔ hɔ apere-apereɛ so a wɔnntumi nnsɔ wɔn mu.

لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَأً أَوْ مَغَارَاتٍ أَوْ مُدَّخَلًا لَّوَلَّوْا إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Na wɔnom binom wɔ hɔ a wɔpɛ mfomsoɔ ma wo wɔ afɔrebɔdeɛ *nsɛm ho.* Sɛ wɔma wɔn bi a na wɔn bo adwo; na sɛ wɔamma wɔn bi a, hwɛ! na wɔapae.

وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِي الصَّدَقَاتِ فَإِنْ أُعْطُوا مِنْهَا رَضُوا وَإِن لَّمْ يُعْطَوْا مِنْهَا إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Sɛ wɔmaa wɔn bo dwoo deɛ Allah ne Ne Somafoɔ no de ama wɔn no ho, na wɔkaa sɛ, 'Allah som bo ma yen ɛne Ne Somafoɔ no; Esi pi sɛ Allah bɛfiri N'adom mu ama yen bi; yɛdane yen ho de nkotosrɛ kɔ Allah hɔ,' *anka ɛno na ɛyɛ paa ma wɔn.*

وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا مَا آتَاهُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ سَيُؤْتِينَا اللَّهُ مِن فَضْلِهِ وَرَسُولُهُ إِنَّا إِلَى اللَّهِ رَاغِبُونَ ﴿٥٩﴾

R. 8.

**60.** Afɔrebɔdeɛ no wɔ hɔ ma ahiafoɔ ne mmɔborɔfoɔ a wɔn ho kyere wɔn nkoaa ne wɔnom a wɔafa wɔn adwumayɔ mu wɔ ɛho ne wɔnom a ɛfata sɛ *wɔboa wɔn ma* wɔn akoma saeɛ, ne *sɛ wɔde bɛgye* nnɔnkɔ *ama wɔade wɔn ho,* ne wɔnom a ɛka da wɔn so, ne Allah kwan so *dwumadie biara,* ne akwantufoɔ - ahyɛdeɛ a efiri Allah hɔ, na Allah nim adeɛ nyinaa na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

إِنَّمَا الصَّدَقَاتُ لِلْفُقَرَاءِ وَالْمَسَاكِينِ وَالْعَامِلِينَ عَلَيْهَا وَالْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِي الرِّقَابِ وَالْغَارِمِينَ وَفِي سَبِيلِ اللَّهِ وَابْنِ السَّبِيلِ ۖ فَرِيضَةً مِّنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Na wɔnom mu nkurɔfoɔ no binom wɔ hɔ a wɔka asɛm yaa tia Kɔmhyɛni no, na wɔka sɛ 'Ɔyɛ aso, tie ne nyinaa. Ka sɛ, 'Tie a ɔtie *nnipa* nyinaa asɛm no yɛ ma mo; ɔgye Allah di na ɔwɔ awerɛhyɛm ma agyidifoɔ no, na ɔyɛ ahummɔborɔ ma mo mu nkurɔfoɔ a wɔgye die no. Na nkurɔfoɔ no a wɔka asɛm yaa tia Allah Somafoɔ no bɛnya asotwe yayaaya.

وَمِنْهُمُ الَّذِينَ يُؤْذُونَ النَّبِيَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٌ ۚ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَيُؤْمِنُ لِلْمُؤْمِنِينَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ ۚ وَالَّذِينَ يُؤْذُونَ رَسُولَ اللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦١﴾

**62.** Wɔde Allah di nse kyerɛ mo sɛdeɛ ɛbɛma mo ani agye; nanso Allah ne Ne Somafoɔ no na wɔfata sɛ wɔhwehwɛ n'anigyeɛ sɛ wɔyɛ agyidifoɔ ampa a.

يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ لِيُرْضُوكُمْ وَاللَّهُ وَرَسُولُهُ أَحَقُّ أَنْ يُرْضُوهُ إِنْ كَانُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ana wɔnnim sɛ obiara a ɔbɛsɔre atia Allah ne Ne Somafoɔ no, deɛ ɛwɔ hɔ ma no ne Amanehunu-Gya no, ɛhɔ na ɔbɛtena mmere santene mu? Wei na ɛyɛ animguaseɛ kɛseɛ no.

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّهُ مَنْ يُحَادِدِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَأَنَّ لَهُ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدًا فِيهَا ذَٰلِكَ الْخِزْيُ الْعَظِيمُ ﴿٦٣﴾

**64.** Nyaatwomfoɔ no suro sɛ wɔbɛyi 'Suura' bi atia wɔn a ɛbɛbɔ wɔn deɛ ɛwɔ wɔn akoma mu no ho amanneɛ. Ka sɛ, 'Monsi atwetwe, esi pi sɛ, Allah bɛyi deɛ mosuro no ato dwa.'

يَحْذَرُ الْمُنَافِقُونَ أَنْ تُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ سُورَةٌ تُنَبِّئُهُمْ بِمَا فِي قُلُوبِهِمْ قُلِ اسْتَهْزِئُوا إِنَّ اللَّهَ مُخْرِجٌ مَا تَحْذَرُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Na sɛ wobisa wɔnom a, deɛ wɔbɛka ara ne sɛ, 'Na yɛredi nkɔmmɔ ne agorɔ ara kɛkɛ.' Ka sɛ, 'Enti ɛyɛ Allah ne Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, ne Ne Somafoɔ no na moresi ho atwetwe no?

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلْعَبُ قُلْ أَبِاللَّهِ وَآيَاتِهِ وَرَسُولِهِ كُنْتُمْ تَسْتَهْزِئُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** 'Mma monntutu nngu. Esi pi sɛ moayɛ atiafoɔ wɔ mo gyidie no akyi. Sɛ Yɛde mo mu kyɛfa binom bɔne bɛkyɛ wɔnom a Yɛbɛtwe kyɛfa binom aso efirisɛ wɔadi fɔ.'

لَا تَعْتَذِرُوا قَدْ كَفَرْتُمْ بَعْدَ إِيمَانِكُمْ إِنْ نَعْفُ عَنْ طَائِفَةٍ مِنْكُمْ نُعَذِّبْ طَائِفَةً بِأَنَّهُمْ كَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿٦٦﴾

R. 9.

**67.** Nyaatwomfoɔ mmarima ne nyaatwomfoɔ mmaa, wɔnom nyinaa bɔ awɛ. Wɔkyerɛkyerɛ bɔne na wɔbra papa na wɔka wɔn nsa mua so. Wɔabu wɔn ani agu Allah so, enti Ɔno nso abu N'ani agu wɔn so. Esi pi sɛ, ɛyɛ nyaatwomfoɔ no na wɔayɛ asobrakyeɛ.

الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ بَعْضُهُمْ مِنْ بَعْضٍ يَأْمُرُونَ بِالْمُنْكَرِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمَعْرُوفِ وَيَقْبِضُونَ أَيْدِيَهُمْ نَسُوا اللَّهَ فَنَسِيَهُمْ إِنَّ الْمُنَافِقِينَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Allah ahyɛ nyaatwomfoɔ mmarima ne nyaatwomfoɔ mmaa no ne atiafoɔ no bɔ sɛ wɔbɛnya Amanehunu gya no, emu na wɔbɛtena. Ɛno ara som bo ma wɔn. Na Allah adome wɔn. Na wɔbɛnya asotwe a egyina hɔ ma mmerɛ tententen.

وَعَدَ اللَّهُ الْمُنَافِقِينَ وَالْمُنَافِقَاتِ وَالْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا هِيَ حَسْبُهُمْ وَلَعَنَهُمُ اللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُقِيمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Te sɛ nkurɔfoɔ a wɔdii mo anim kan. Na wɔyɛ akonini kyen mo wɔ tumi mu ne ahonyadeɛ dodoɔ mu, ne

كَالَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ كَانُوا أَشَدَّ مِنْكُمْ قُوَّةً وَأَكْثَرَ أَمْوَالًا وَ

mma dodoɔ mu. Wɔgyee wɔn ani wɔ wɔn kyɛfa a wɔnyaeɛ no mu kɔsii mmerɛ tiaa bi mu. Saa ara na mo nso moagye mo ani wɔ mo kyɛfa a moanya no mu te sɛ wɔn a wɔdii mo anim kan no deɛ no ara. Na moseɛ adaagyeɛ wɔ nkɔmmɔ-hunu-die mu sɛdeɛ wɔseɛe adaagyeɛ wɔ nkɔmmɔ-hunu-die mu no. Weinom na wɔn nnwuma ho mma wɔn mfasoɔ wɔ ewiase asetena yi mu ne Daankwamma no. Na weinom ne nkurɔfoɔ a wɔahwere adeɛ nyinaa no.

أَوۡلَٰدٗاۚ فَٱسۡتَمۡتَعُواْ بِخَلَٰقِهِمۡ
فَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِخَلَٰقِكُمۡ كَمَا ٱسۡتَمۡتَعَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُم بِخَلَٰقِهِمۡ وَ
خُضۡتُمۡ كَٱلَّذِي خَاضُوٓاْۚ أُوْلَٰٓئِكَ
حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ
وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٦٩

70. So nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no ho amanebɔ nnuruu wɔn hɔ - Noa nkurɔfoɔ no, 'Aad ne Samuud, ne Abraham nkurɔfoɔ no ne Midian mu nkurɔfoɔ no, ne nkuro akɛseɛ no a wɔtuu wɔn guuiɛ no? Wɔnom Asomafoɔ de Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi baa wɔn hɔ. Enti enni hɔ sɛ Allah bɛyɔ wɔn bɔne na mmom wɔn ankasa na wɔyɔɔ bɔne tiaa wɔn ho.

أَلَمۡ يَأۡتِهِمۡ نَبَأُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ
قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَقَوۡمِ
إِبۡرَٰهِيمَ وَأَصۡحَٰبِ مَدۡيَنَ وَ
ٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتِۚ أَتَتۡهُمۡ رُسُلُهُم
بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ
وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٧٠

71. Na agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ-mmaa, wɔnom nyinaa bɔ awɛ ma wɔn ho wɔn ho. Wɔkyerɛ-kyerɛ papa na wɔbra bɔne na wɔyɔ Asɔre no na wɔtua Zakaat no na wɔyɛ sotie ma Allah ne Ne Somafoɔ no. Ɛyɛ weinom saa na Allah bɛhunu wɔnom mmɔbɔ. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Ɔtum-foɔ, Nyansafoɔ.

وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بَعۡضُهُمۡ
أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ
وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ
ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ
ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ سَيَرۡحَمُهُمُ
ٱللَّهُۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٧١

72. Allah ahyɛ agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ-mmaa no bɔ sɛ Ɔde Turo ahoroɔ a asutene pem aseɛ bɛma wɔn. Ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ, ɛne ahomeka atenaeɛ a edi mu wɔ Daa mfe-nsaa Turo ahoroɔ mu. Na Allah anigyeɛ no na ɛso kyɛn ne nyinaa. Ɛno ne nkunimdie kɛseɛ no.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ
جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَا وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي
جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ وَرِضۡوَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۚ
ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٧٢

R. 10.

73. O Ɔkɔmhyɛni, wo ne atiafoɔ no ne nyaatwomfoɔ no ni asie. Na yɛ den wɔ wɔn so. Wɔnom tenabea ne Amanehunu-Gya mu, na ɛyɛ sankɔbea bɔne.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلۡكُفَّارَ وَ
ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱغۡلُظۡ عَلَيۡهِمۡۚ وَ
مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٧٣

74. Na wɔde Allah di nse sɛ wɔannka hwee, nanso esi pi sɛ wɔkaa ntiaeɛ kasa, na wɔbɛyeɛ atiafoɔ wɔ wɔn Islam gyidie no akyi. Na adeɛ a wɔnntumi nnya na wɔsusu ho tɔkɔ soɔ. Na wɔbɔ wɔn tiri

يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُواْ وَلَقَدۡ
قَالُواْ كَلِمَةَ ٱلۡكُفۡرِ وَكَفَرُواْ بَعۡدَ
إِسۡلَٰمِهِمۡ وَهَمُّواْ بِمَا لَمۡ يَنَالُواْۚ

mu tan-kusuo *a emmfiri hwee,* ɛnam sɛ Allah ne Ne Somafoɔ no ama wɔanya wɔn ho afiri N'adom no mu. Enti sɛ wɔnu wɔn ho deɛ a ɛbɛyɛ papa ama wɔn mmom sɛ wɔdane wɔn ho kɔ deɛ a Allah bɛtwe wɔn aso, Ɔde asotwe a ɛyɛ ya wɔ ewiase yi mu ne Daankwamma. Na wɔnnya adamfoɔ anaasɛ boafoɔ biara wɔ asaase yi mu.

وَمَا نَقَمُوا إِلَّا أَنْ أَغْنَاهُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ مِنْ فَضْلِهِ ۚ فَإِنْ يَتُوبُوا يَكُ خَيْرًا لَهُمْ ۖ وَإِنْ يَتَوَلَّوْا يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ عَذَابًا أَلِيمًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِي الْأَرْضِ مِنْ وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٧٤﴾

75. Na wɔnom mu binom wɔ hɔ a wɔne Allah hyehyɛɛ apam *kaa* sɛ, 'Sɛ Ɔde N'adom dom yen a, anka esi pi sɛ yɛbɛbɔ afɔreɛ na yeakɔka papayɔfoɔ no ho.'

وَمِنْهُمْ مَنْ عَاهَدَ اللَّهَ لَئِنْ آتَانَا مِنْ فَضْلِهِ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٧٥﴾

76. Nanso berɛ a Ɔfirii N'adom mu maa wɔn bi no wɔyɛɛ ɛho pɛpɛɛ na wɔnam ahi so danee wɔn ho kɔɔe.

فَلَمَّا آتَاهُمْ مِنْ فَضْلِهِ بَخِلُوا بِهِ وَتَوَلَّوْا وَهُمْ مُعْرِضُونَ ﴿٧٦﴾

77. Enti Ɔmaa nyaatwomyɛ bɛtenaa wɔn akoma mu *a ɛbɛtena hɔ* kɔpem ɛda no a wɔne No bɛdi animhyia, efirisɛ wɔtoo wɔn bɔhyɛ a wɔhyɛɛ Allah no, na efirisɛ wɔtwaa nkontompo.

فَأَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِي قُلُوبِهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ يَلْقَوْنَهُ بِمَا أَخْلَفُوا اللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُوا يَكْذِبُونَ ﴿٧٧﴾

78. Ana wɔnnim sɛ Allah nim wɔnom asie-sɛm ne wɔn sum-ase nhyiamu-sɛm no nyinaa, ɛne sɛ Allah na Ɔyɛ Nimdeɛfoɔ wɔ deɛ esie nyinaa mu?

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَاهُمْ وَأَنَّ اللَّهَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿٧٨﴾

79. Nkurɔfoɔ no a wɔkasa tia agyidifoɔ no a wɔfiri wɔn ankasa pɛ mu yi afɔrebɔ ma no, na *wɔkasa tia* nkurɔfoɔ no a wɔnni *dodoɔ biara de ma* gyesɛ wɔn brɛ so adeɛ no. Wɔsere wɔn *bu wɔn animtia.* Allah bɛtwe wɔn aso wɔ wɔn atwetwesie no ho na asotwe yaaya wɔ hɔ ma wɔn.

الَّذِينَ يَلْمِزُونَ الْمُطَّوِّعِينَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ فِي الصَّدَقَاتِ وَالَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ ۙ سَخِرَ اللَّهُ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٩﴾

80. Sɛ wobɛsrɛ bɔnefakyɛ ama wɔnom o, sɛ wonnsrɛ bɔnefakyɛ mma wɔnom o - sɛ wosrɛ bɔnefakyɛ mprɛ aduɔson mpo ma wɔnom a - Allah mmfa wɔn bɔne nnkyɛ wɔn da. Ɛbɛba saa efirisɛ wɔyɛɛ atiafoɔ maa Allah ne Ne Somafoɔ no. Na Allah nnkyerɛ nnipa amumuyɔfoɔ no kwan.

اسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِنْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ مَرَّةً فَلَنْ يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿٨٠﴾

R. 11.

**81. Akyirikafoɔ no a wɔgyee wɔn ho kaa akyire no dii ahurisie wɔ wɔn atenaseɛ a wɔtenaa ase wɔ Allah Somafoɔ no akyi, na wɔkyirii sɛ wɔde wɔn ahonyadeɛ ne wɔn nnipa-dua bɛdi aperedie wɔ Allah kwan so. Na wɔkaa sɛ, 'Mma mommfiri adi wɔ awia-hyehyeɛ no mu.' Ka sɛ, 'Amanehunu-Gya no hyeɛ no na ano yɛ den paa.' Sɛ anka wɔtumi te aseɛ a!**

فَرِحَ الْمُخَلَّفُوْنَ بِمَقْعَدِهِمْ خِلٰفَ رَسُوْلِ اللّٰهِ وَكَرِهُوْٓا اَنْ يُّجَاهِدُوْا بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَقَالُوْا لَا تَنْفِرُوْا فِي الْحَرِّ ؕ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ اَشَدُّ حَرًّا ؕ لَوْ كَانُوْا يَفْقَهُوْنَ ﴿٨١﴾

**82. Ma wɔnsere ketewaa bi na wɔnsu bebiree ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ ho akatua a wɔbɛnya nti.**

فَلْيَضْحَكُوْا قَلِيْلًا وَّلْيَبْكُوْا كَثِيْرًا ۚ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83. Na sɛ Allah san de wo ba *bɛto* wɔn mu kyɛfa no bi a, na sɛ wɔbisa sɛ ma wɔn kwan ma wɔnfiri adi nkɔ *ɛkoo no* bi a, ɛnneɛ ka sɛ, 'Mo ne me mmfiri adi dabiara da na mo ne me mmɔ mu nnko nntia atamfoɔ no. Ampa ara sɛ, mo deɛ, ɛyɛɛ mo anigye sɛ mobɛtena ase *wɔ fie* berɛ a edi kan no enti seisei nso mo ne nkurɔfoɔ a wɔgye wɔn ho ka akyire no ntena.'**

فَاِنْ رَّجَعَكَ اللّٰهُ اِلٰى طَآئِفَةٍ مِّنْهُمْ فَاسْتَاْذَنُوْكَ لِلْخُرُوْجِ فَقُلْ لَّنْ تَخْرُجُوْا مَعِيَ اَبَدًا وَّلَنْ تُقَاتِلُوْا مَعِيَ عَدُوًّا ؕ اِنَّكُمْ رَضِيْتُمْ بِالْقُعُوْدِ اَوَّلَ مَرَّةٍ فَاقْعُدُوْا مَعَ الْخَالِفِيْنَ ﴿٨٣﴾

**84. Mma nnyɔ asɔre nngu wɔn mu biara so sɛ ɔwu a, nanso mma nnyina ne damena ho *mmɔ mpaeɛ;* efirisɛ wɔannye Allah ne Ne Somafoɔ no anni na wɔwui wɔ aberɛ a wɔda so yɛ asobrakyeɛ.**

وَلَا تُصَلِّ عَلٰٓى اَحَدٍ مِّنْهُمْ مَّاتَ اَبَدًا وَّلَا تَقُمْ عَلٰى قَبْرِهٖ ؕ اِنَّهُمْ كَفَرُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَمَاتُوْا وَهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85. Mma wɔn ahonyadeɛ *bebirebe* ne wɔn mma *dodoɔ* no nnyɛ wo nwanwa; deɛ Allah pɛ ara ne sɛ Ɔnam so bɛtwe wɔn aso, ɛne sɛ wɔn akra bɛfiri wɔn mu wɔ aberɛ a wɔda so yɛ atiafoɔ.**

وَلَا تُعْجِبْكَ اَمْوَالُهُمْ وَاَوْلَادُهُمْ ؕ اِنَّمَا يُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّعَذِّبَهُمْ بِهَا فِي الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ اَنْفُسُهُمْ وَهُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86. Na sɛ Suura yikyerɛ bi sane ba *a ɛkyerɛkyerɛ sɛ,* 'Monye Allah ni na monka Ne Somafoɔ ho ni aperedie *wɔ Allah kwan so*' a, wɔnom mu nkurɔfoɔ a wɔyɛ adefoɔ srɛ wo hɔ kwan na wɔka sɛ, 'Gyae yen ma yɛnka nkurɔfoɔ a wɔtena *fie* no ho.'**

وَاِذَآ اُنْزِلَتْ سُوْرَةٌ اَنْ اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَجَاهِدُوْا مَعَ رَسُوْلِهِ اسْتَاْذَنَكَ اُولُوا الطَّوْلِ مِنْهُمْ وَقَالُوْا ذَرْنَا نَكُنْ مَّعَ الْقٰعِدِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87. Wɔn ani gye sɛ wɔbɛka mmaa a wɔaka akyire no ho, na wɔasɔ wɔn akoma ano enti wɔnnte asɛm biara ase.**

رَضُوْا بِاَنْ يَّكُوْنُوْا مَعَ الْخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُوْنَ ﴿٨٧﴾

لَٰكِنِ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ جَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمُ الْخَيْرَاتُ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾

**88.** Mmom Ɔsomafoɔ no ne nkurɔfoɔ no a wɔagye adie ka ne ho no di aperedie *wɔ Allah kwan so,* wɔde wɔn ahonyadeɛ ne wɔn nnipa-dua, na ɛyɛ wɔnom saa na wɔbɛnya nnepa no, na ɛyɛ wɔnom saa na wɔbɛdi nkunim.

أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٨٩﴾

**89.** Allah asiesie Aturo ahorоɔ a nsutene pem aseɛ ama wɔn; ɛhɔ na wɔbɛtena mmere santene mu. Wei ne nkunimdie kɛseɛ no.

R. 12.

وَجَاءَ الْمُعَذِّرُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ الَّذِينَ كَذَبُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ سَيُصِيبُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٠﴾

**90.** Na nkurɔfoɔ no a wɔde nsɛm tutu *ahyɛdeɛ* guo no a wɔfiri ɛserɛ so Arabfoɔ no mu no baae sɛ wɔma wɔn kwan. Saa ara nso na wɔnom a wɔatwa Allah ne Ne Somafoɔ no nkontompo no gyee wɔn ho tenaa *efie.* Asotwe a ɛyɛ ya na ɛbɛka wɔn mu nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no.

لَّيْسَ عَلَى الضُّعَفَاءِ وَلَا عَلَى الْمَرْضَىٰ وَلَا عَلَى الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا لِلَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ مَا عَلَى الْمُحْسِنِينَ مِن سَبِيلٍ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩١﴾

**91.** Bɔne biara nna wɔnom a wɔayɛ mmerɛ no so, ne ayarefoɔ no, ne wɔnom a wɔnnya adeɛ biara a wɔde bɛbɔ afɔreɛ no so, sɛ wɔdi nokorɛ ma Allah ne Ne Somafoɔ no deɛ a. Kwan nni hɔ mma sɛ wɔbɛnununu nkurɔfoɔ no a wɔyɔ papa no; na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

وَلَا عَلَى الَّذِينَ إِذَا مَا أَتَوْكَ لِتَحْمِلَهُمْ قُلْتَ لَا أَجِدُ مَا أَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ تَوَلَّوا وَّأَعْيُنُهُمْ تَفِيضُ مِنَ الدَّمْعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُوا مَا يُنفِقُونَ ﴿٩٢﴾

**92.** Saa ara nso na *bɔne biara nna* nkurɔfoɔ no a wɔbaa wo hɔ sɛ foro wɔn *aboa bi a,* wokaa sɛ, 'Mennya deɛ mɛforo mo wɔ so;' *na* wɔdanee wɔn akyi *sɛ wɔrekɔ a* na nisuo ayiri wɔn ani so ɛnam awerɛhoɔ a wɔdie sɛ wɔannya biribiara a wɔde bɛbɔ afɔreɛ.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ يَسْتَأْذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَاءُ ۚ رَضُوا بِأَن يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَطَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٣﴾

**93.** Ampa ara sɛ wɔn a animka tia wɔn ne nkurɔfoɔ no a wɔsrɛ wo kwan wɔ aberɛ a wɔyɛ adefoɔ. Wɔn akoma tɔ wɔn yɛm sɛ wɔbɛka mmaa a wɔtena akyire no ho. Na Allah de nsɔano asɔ wɔn akoma so ama wɔannya nimdeɛ.

Nkyɛmu 11

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ إِلَيْهِمْ ۚ قُل لَّا تَعْتَذِرُوا لَن نُّؤْمِنَ لَكُمْ قَدْ نَبَّأَنَا اللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْ ۚ

**94.** Wɔbɛka nkotokrannee akyerɛ mo wɔ aberɛ a moakɔ aba wɔn nkyɛn. Ka sɛ, 'Mma monnkeka nkotokrannesɛm; yɛnnye mo nni. Allah abɔ yɛn mo asɛm no mu amane-kan dada. Na Allah

وَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

**bɛhwɛ mo nneyɔeɛ, saa ara na Ne Somafoɔ no nso. Afei wɔde mo bɛsan aba Nea Ɔnim asie nsɛm ne deɛ ɛda adi nyinaa no hɔ, na Ɔbɛka deɛ na moyɔ nyinaa akyerɛ mo.'**

سَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ إِذَا انْقَلَبْتُمْ إِلَيْهِمْ لِتُعْرِضُوا عَنْهُمْ ۖ فَأَعْرِضُوا عَنْهُمْ ۖ إِنَّهُمْ رِجْسٌ ۖ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٥﴾

**95. Wɔde Allah bɛdi nse akyerɛ mo, sɛ mosan mo akyi kɔ wɔn hɔ a, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na moagyae wɔnom asɛm ama wɔn. Ampa ara sɛ, wɔnom yɛ afideɛ na wɔnom tenabea ne Amanehunu-Gya no mu - akatua a *ɛfata wɔn* ɛnam deɛ wɔyɔ nyaaeɛ nti.**

يَحْلِفُونَ لَكُمْ لِتَرْضَوْا عَنْهُمْ ۖ فَإِنْ تَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَرْضَىٰ عَنِ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٩٦﴾

**96. Wɔbɛdi nse akyerɛ mo, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mo ani agye wɔn ho. Nanso sɛ mo ani gye wɔn ho *mpo* a, Allah deɛ N'ani nnye atuatefoɔ no ho.**

الْأَعْرَابُ أَشَدُّ كُفْرًا وَنِفَاقًا وَأَجْدَرُ أَلَّا يَعْلَمُوا حُدُودَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٩٧﴾

**97. Ɛserɛso Arabfoɔ no na wɔnnyɛ koraa wɔ ntiaeɛ ne nyaatwom-yɛ mu na *afei* wɔnntae nnim *Yikyerɛ* ahyɛdeɛ ahorɔɔ no a Allah asane aba fɔm ama Ne Kɔmhyɛni no. Na Allah yɛ adeɛ nyinaa mu Nimdeɛfoɔ *na Ɔyɛ* Nyansafoɔ.**

وَمِنَ الْأَعْرَابِ مَنْ يَتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ مَغْرَمًا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ الدَّوَائِرَ ۚ عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٩٨﴾

**98. Na ɛserɛso Arabfoɔ no mu nkurɔfoɔ no binom wɔ hɔ a wɔsusu deɛ wɔyi ma *wɔ Allah kwan so* no ho sɛ ɛyɛ asotwe, na wɔwɔ mo atwɛnneɛ mu sɛ *ɛkaa wɔnom nko a anka* atowerɛnkyɛm bi abɛto mo. Wɔnom *mmom* na bɔne nka wɔnom. Na Allah na Ɔyɛ Sɛntiefoɔ, Nimdeɛfoɔ.**

وَمِنَ الْأَعْرَابِ مَنْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ قُرُبَاتٍ عِنْدَ اللَّهِ وَصَلَوَاتِ الرَّسُولِ ۚ أَلَا إِنَّهَا قُرْبَةٌ لَهُمْ ۚ سَيُدْخِلُهُمُ اللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٩٩﴾

**99. Na ɛserɛso Arabfoɔ no mu binom *nso* wɔ hɔ a wɔgye Allah die ne Ɛda a edi Akyire no, na wɔfa afɔrebɔ a wɔyi ma *wɔ Allah kwan so* no sɛ wɔnam so twe bɛn Allah na ɛnam so ma wɔnya Ɔsomafoɔ no ho nhyira. Ampa ara! esi pi sɛ ɛyɛ kwan a wɔfa so bɛn *Nyankopɔn*. Ɛnnkyɛ biara Allah bɛgye wɔn ato N'ahummɔbɔrɔ mu. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.**

**R.13.**

وَالسَّابِقُونَ الْأَوَّلُونَ مِنَ الْمُهَاجِرِينَ وَالْأَنْصَارِ وَالَّذِينَ اتَّبَعُوهُمْ بِإِحْسَانٍ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ وَأَعَدَّ لَهُمْ

**100. Na anim-difoɔ no *a wɔwɔ agyidifoɔ no mu,* Amantufoɔ* no mu akandifoɔ no ne Aboafoɔ** no, ne nkurɔfoɔ no a wɔde papayɔ dii wɔn akyi yie no, Allah ani agye wɔn ho yie, na wɔnom *nso* ani agye Ne ho yie; na Wasiesie Aturo a**

*100 *wɔfiri Mɛkka.* **100 *wɔwɔ Madina.*

nsutene pem aseɛ ama wɔn. Wɔbɛtena hɔ nna-mfe-nsaa. Ɛno ne nkunimdie kɛseɛ no.

جَنّٰتٍ تَجْرِيْ تَحْتَهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ (١٠٠)

101. Ɛsereso Arabfoɔ no a wɔatwa mo ho ahyia no, *ebinom* yɛ nyaatwomfoɔ; *saa ara* na Madinafoɔ no mu binom nso. Wɔtɔkɔso wɔ nyaatwomyɛ mu. Wo deɛ wonnim wɔnom; Yɛn deɛ Yɛnim wɔnom. Yɛbɛtwe wɔn aso mprɛnu; afei wɔbɛdane wɔn ama asotwe kɛseɛ bi.

وَمِمَّنْ حَوْلَكُمْ مِّنَ الْاَعْرَابِ مُنٰفِقُوْنَ ۛؕ وَمِنْ اَهْلِ الْمَدِيْنَةِ ۛ مَرَدُوْا عَلَى النِّفَاقِ ۫ لَا تَعْلَمُهُمْ ؕ نَحْنُ نَعْلَمُهُمْ ؕ سَنُعَذِّبُهُمْ مَّرَّتَيْنِ ثُمَّ يُرَدُّوْنَ اِلٰى عَذَابٍ عَظِيْمٍ (١٠١)

102. Na ebinom nso *wɔ hɔ a* wɔahunu wɔn bɔne agye atom. Nneyɔeɛ pa no, wɔde foforɔ *a ɛyɛ* bɔne afrafra mu. Ebia Allah de ntimmɔborɔ bɛdane akɔ wɔn nkyɛn. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔne-fakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa yie.

وَاٰخَرُوْنَ اعْتَرَفُوْا بِذُنُوْبِهِمْ خَلَطُوْا عَمَلًا صَالِحًا وَّاٰخَرَ سَيِّئًا ؕ عَسَى اللّٰهُ اَنْ يَّتُوْبَ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ (١٠٢)

103. Gye afɔrebɔ firi wɔn ahonyadeɛ mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wobɛhohoro wɔn ho na wode ate wɔn ho. Na bɔ mpaeɛ ma wɔn; esi pi sɛ wo mpaebɔ ma wɔnya ahotɔ. Na Allah te adeɛ nyinaa na Ɔnim adeɛ nyinaa.

خُذْ مِنْ اَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيْهِمْ بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ صَلٰوتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ ؕ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ (١٠٣)

104. Ana wɔnnim sɛ Allah Ɔno ne Nea Ɔgye Ne nkoa ahonnuo tom na Ɔpene afɔrebɔ so, na afei *nso* Allah Ɔno ne Nea Ɔde *ntimmɔborɔ* dane Ne ho ma *na Ɔyɛ* Mmɔborɔhunufoɔ no?

اَلَمْ يَعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ هُوَ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهٖ وَيَاْخُذُ الصَّدَقٰتِ وَاَنَّ اللّٰهَ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ (١٠٤)

105. Na ka sɛ, ‘Monyɔ deɛ mobɛyɔ biara, esi pi sɛ, Allah bɛhwɛ mo nneyɔeɛ, saa ara nso na Ne Somafoɔ no ne agyidifoɔ no. Na ɛnnkyɛ biara wɔbɛsan mo akyi akɔ Ɔno a Ɔnim nsumaeɛ ne pefee mu no; afei Ɔbɛbɔ mo deɛ na moyɔ no ho amanneɛ.’

وَقُلِ اعْمَلُوْا فَسَيَرَى اللّٰهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُوْلُهٗ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ؕ وَسَتُرَدُّوْنَ اِلٰى عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ (١٠٥)

106. Na ebinom foforɔ *nso wɔ hɔ a* wɔde wɔn asi atwɛnneɛ mu a wɔretwɛn Allah ahyɛ-sɛm no. Ebia Ɔbɛtwe wɔn aso, ebi nso a Ɔbɛdane Ne ho ntimmɔborɔ mu akɔ wɔn nkyɛn. Na Allah yɛ adeɛ nyinaa so Nimdeɛfoɔ na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

وَاٰخَرُوْنَ مُرْجَوْنَ لِاَمْرِ اللّٰهِ اِمَّا يُعَذِّبُهُمْ وَاِمَّا يَتُوْبُ عَلَيْهِمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ (١٠٦)

107. Na *nyaatwomfoɔ no mu* nkurɔfoɔ bi wɔ hɔ a wɔasi asɔre-fie sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔaha *Islam* na *wɔaboa* ntiaeɛ na wɔde mpaepaemu aba agyidifoɔ no ntɛm, na wɔama

وَالَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مَسْجِدًا ضِرَارًا وَّكُفْرًا وَّتَفْرِيْقًا بَيْنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَاِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ مِنْ

قَبْلُ ۚ وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَا إِلَّا الْحُسْنَىٰ ۖ وَاللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٠٧﴾

nkurɔfoɔ no a wɔatu sa dada atia Allah ne Ne Somafoɔ no sumabea. Na sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛdi nse sɛ: 'Ɛnnyɛ biribiara na yɛrehwehwɛ ka papa nkoaa;' nanso Allah di ho adanseɛ sɛ, wɔyɛ nkontompofoɔ kann.

لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا ۚ لَمَسْجِدٌ أُسِّسَ عَلَى التَّقْوَىٰ مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَنْ تَقُومَ فِيهِ ۚ فِيهِ رِجَالٌ يُحِبُّونَ أَنْ يَتَطَهَّرُوا ۚ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُطَّهِّرِينَ ﴿١٠٨﴾

108. Mma nnyina mu *nnyɔ asɔre* da. Asɔredan a wɔgyinaa ahoteɛ so too n'afapem firi ɛda a edi kan no, ɛno mu na ɛfata paa sɛ wogyina mu *yɔ asɔre.* Emu na mmarima a wɔdɔ sɛ wɔbɛyɛ ahoteefoɔ no wɔ, na Allah dɔ wɔnom a wɔte wɔn ho no.

أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَانَهُ عَلَىٰ تَقْوَىٰ مِنَ اللَّهِ وَرِضْوَانٍ خَيْرٌ أَمْ مَنْ أَسَّسَ بُنْيَانَهُ عَلَىٰ شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَانْهَارَ بِهِ فِي نَارِ جَهَنَّمَ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٩﴾

109. Ɛnneɛ, na hwan na ɔyɛ paa, nea ɔtoo ne fapem wɔ Allah suro ne N'anigyeɛ so na ɔyɛ, anaasɛ nea ɔtoo ne fapem wɔ asuogya a nsuo adidi aseɛ na ɛredwiri, a ɛbɛbu ne no akɔgu Amanehunu-Gya no mu? Na Allah nnkyerɛ nkurɔfoɔ a wɔyɛ adebɔneyɔ-foɔ no kwan.

لَا يَزَالُ بُنْيَانُهُمُ الَّذِي بَنَوْا رِيبَةً فِي قُلُوبِهِمْ إِلَّا أَنْ تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١٠﴾

110. Wɔnom dan a wɔasie yi bɛkɔso ama wɔn akoma mu nnwo da na ɛnnsi pi nso kɔpem sɛ wɔn akoma bɛte na atete nketenkete. Na Allah yɛ adeɛ nyinaa so Nimdeɛfoɔ na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

R. 14.

إِنَّ اللَّهَ اشْتَرَىٰ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ أَنْفُسَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ بِأَنَّ لَهُمُ الْجَنَّةَ ۚ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَيَقْتُلُونَ وَيُقْتَلُونَ ۖ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنْجِيلِ وَالْقُرْآنِ ۚ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِ مِنَ اللَّهِ ۚ فَاسْتَبْشِرُوا بِبَيْعِكُمُ الَّذِي بَايَعْتُمْ بِهِ ۚ وَذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١١١﴾

111. Ampa ara sɛ, Allah atɔ agyidifoɔ no, wɔn nnipa-dua ne wɔn agyapadeɛ. Na deɛ Ɔde bɛyɛ ɛho akatua ama wɔn ne Turo no a wɔbɛnya no; wɔdi akoo wɔ Allah kwan so, na wɔkum binom na ebinom nso kum wɔn - bɔhyɛ bi a *Wahyɛ ato hɔ* na Wayɛ no nhyɛ ama Ne ho wɔ Tora no mu, ɛne Nsɛmpa no mu, ɛne Kur'aan no mu. Na hwan na ɔtumi de nokorɛ hyɛ ne bɔhyɛ ma kyen Allah? Ɛnneɛ, moni ahurisie wɔ mo dwadie no a mo ne No adie no ho; na wei ne nkunimdie kɛseɛ no.

التَّائِبُونَ الْعَابِدُونَ الْحَامِدُونَ السَّائِحُونَ الرَّاكِعُونَ السَّاجِدُونَ الْآمِرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَالنَّاهُونَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَالْحَافِظُونَ لِحُدُودِ اللَّهِ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

112. *Wɔnom ne* nkurɔfoɔ no a wɔdane wɔn ho ma *Nyankopɔn wɔ ahonnuo mu* no, wɔnom a wɔsom *No, wɔnom a* wɔyi *No* ayɛ no, wɔnom a wɔkyinkyin asaase no mu *tontom No,* wɔnom a wɔbɔ wɔn mu ase *ma Nyankopɔn* no, wɔnom a wɔde ahobraseɛ de wɔn anim butu-butu fɔm *wɔ Asɔreyɔ mu* no, wɔnom a

wɔkyerɛkyerɛ papayɔ na wɔbra bɔne no, ne wɔnom a wɔhwɛ ahyeɛ a Allah atoɔ no so no. Na monfa nsɛm-dɛ nhyɛ agyidifoɔ no nkuran.

113. Ɛnni hɔ mma Kɔmhyɛni no, ne nkurɔfoɔ a wɔagye adie no sɛ wɔbɛbisa *Nyankopɔn hɔ* bɔnefakyɛ ama abosomsomfoɔ no, sɛ mpo wɔyɛ abusuafoɔ a, wɔ aberɛ a ada adi ama wɔn sɛ wɔyɛ Egya no nkurɔfoɔ.

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَن يَسْتَغْفِرُوا لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوا أُولِي قُرْبَىٰ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١١٣﴾

114. Na bisa a Abraham bisaa bɔnefakyɛ maa ne papa no nnyɛ hwee sɛ ɛnam bɔhyɛ bi a na wahyɛ no nkoaa nti a, nanso berɛ a ɛdaa adi maa no sɛ ɔyɛ Allah tamfoɔ no, ɔtwee ne ho firii ne ho. Ampa ara sɛ, na Abraham wɔ akoma mmerɛ ne boasetɔ.

وَمَا كَانَ اسْتِغْفَارُ إِبْرَاهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا عَن مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَا إِيَّاهُ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُ أَنَّهُ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنْهُ ۚ إِنَّ إِبْرَاهِيمَ لَأَوَّاهٌ حَلِيمٌ ﴿١١٤﴾

115. Enni hɔ mma sɛ Allah bɛma nnipa bi ayera wɔ aberɛ a Wakyerɛ wɔn kwan awie no akyi kɔpem sɛ Ɔbɛma deɛ ɛwɔ sɛ wɔyɛ ho ahwɛyie no ada adi ama wɔn. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Nimdeɛfoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.

وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُضِلَّ قَوْمًا بَعْدَ إِذْ هَدَاهُمْ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

116. Ampa ara sɛ Allah, Ɔno na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no so ahennie nyinaa yɛ Ne dea. Ɔno na Ɔma nkwa na Ɔma owuo. Na monni adamfoɔ anaa boafoɔ biara nnkwati No.

إِنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۚ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١١٦﴾

117. Esi pi sɛ Allah de ahummɔborɔ adane Ne ho kɔ Odiyifoɔ no ne Amantufoɔ no ne Aboafoɔ no nkyɛn, wɔnom a wɔdii n'akyi wɔ ahokyerɛ dɔnhwere no mu wɔ aberɛ a na ɛkuo no mu kyɛfa bi deɛ na aka kumaa bi sɛ wɔn akoma akyim afa nkyɛn. Bio, Ɔde ahummɔborɔ dane kɔɔ wɔn nkyɛn. Esi pi sɛ Ɔyɛ Ntimmɔborɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ma wɔn.

لَقَد تَّابَ اللَّهُ عَلَى النَّبِيِّ وَالْمُهَاجِرِينَ وَالْأَنصَارِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ فِي سَاعَةِ الْعُسْرَةِ مِن بَعْدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٍ مِّنْهُمْ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّهُ بِهِمْ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٧﴾

118. Na *Ɔde ahummɔborɔ adane kɔ* mmiɛnsa no a wɔnom *gyee wɔn ho* kaa akyire no kɔpem sɛ asaase no yɛɛ sɛdeɛ amia ayɛ ketewaa bi ama wɔn, ne tɛterɛtɛ a ɛyɛ no nkamfua, na wɔnom akra ho kyeree wɔnom na *afei* esii pi maa wɔn wɔ wɔn nsusuiɛ mu sɛ dwanekɔbea biara mmfiri Allah hɔ

وَعَلَى الثَّلَاثَةِ الَّذِينَ خُلِّفُوا حَتَّىٰ إِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ الْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ أَنفُسُهُمْ وَظَنُّوا أَن لَّا مَلْجَأَ مِنَ اللَّهِ إِلَّا إِلَيْهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوبُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ هُوَ

**mma gyesɛ Ɔno ankasa hɔ. Ɛno ansa na Ɔde ahummɔborɔ dane kɔɔ wɔn nkyɛn sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔnom *nso* bɛdane akɔ *Nɛ* hɔ. Ampa ara sɛ, ɛyɛ Allah na Ɔtaa de *ntimmɔborɔ* dane kɔ *Nɛ nkoa hɔ, na Ɔyɛ* Mmɔborɔhunufoɔ.**

التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾

**R. 15.**

**119. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monsuro Allah na monka nokwafoɔ no ho.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَكُونُوا مَعَ الصَّادِقِينَ ﴿١١٩﴾

**120. Na ɛmmfata mma Madinafoɔ ne nkurɔfoɔ no a wɔatwa wɔn ho ahyia no a wɔyɛ ɛserɛso Arabfoɔ no sɛ wɔgyee wɔn ho kaa Allah Somafoɔ no akyi, anaasɛ wɔpɛɛ wɔn ankasa nkwa *ntwitwagyeɛ* kyɛn ne deɛ no. Ɛte saa efirisɛ nsukɔm anaasɛ brɛ biara ammfa wɔn annkɔ ateeteɛ mu, anaasɛ ɛkɔm biara annka wɔn wɔ Allah kwan so, anaasɛ wɔanntiatia anammɔn kwan biara a ɛyɛ atiafoɔ no abufuo so, anaasɛ wɔanni ɔtamfo biara dɛm wɔ kwan biara so, gyesɛ wɔatwerɛ adwuma pa ato hɔ ama wɔn ɛnam ɛno nti. Esi pi sɛ Allah mma nkurɔfoɔ no a wɔyɔ papa no adwuma so akatua nnyera kwa da.**

مَا كَانَ لِأَهْلِ الْمَدِينَةِ وَمَنْ حَوْلَهُمْ مِنَ الْأَعْرَابِ أَنْ يَتَخَلَّفُوا عَنْ رَسُولِ اللَّهِ وَلَا يَرْغَبُوا بِأَنْفُسِهِمْ عَنْ نَفْسِهِ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ لَا يُصِيبُهُمْ ظَمَأٌ وَلَا نَصَبٌ وَلَا مَخْمَصَةٌ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَطَئُونَ مَوْطِئًا يَغِيظُ الْكُفَّارَ وَلَا يَنَالُونَ مِنْ عَدُوٍّ نَيْلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ بِهِ عَمَلٌ صَالِحٌ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢٠﴾

**121. Na wɔmmɔ afɔreɛ biara, ketewaa bi anaasɛ kɛseɛ, na wɔnnante nntwa bɔnhwa biara, gyesɛ wɔatwerɛ ato hɔ ama wɔn. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Allah bɛma akatua a edi mu paa ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ no nti..**

وَلَا يُنْفِقُونَ نَفَقَةً صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً وَلَا يَقْطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ لِيَجْزِيَهُمُ اللَّهُ أَحْسَنَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٢١﴾

**122. Ɛnntumi nnyɛ yie sɛ agyidifoɔ no nyinaa bɛka abom prɛko abɔ apetee. Ɛnneɛ, adɛn nti na ekuo no bi mfiri nkyɛmu biara mu, mfiri adi sɛdeɛ ɛbɛyɛ na *wɔbɛsua na* wɔaweda ɛsom mu nteaseɛ no mu, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛbɔ wɔn nkurɔfoɔ kɔkɔ sɛ wɔsan wɔn akyi ba a, sɛdeɛ ɛbɛma wɔabɔ wɔn ho ban *afiri bɔne ho?***

وَمَا كَانَ الْمُؤْمِنُونَ لِيَنْفِرُوا كَافَّةً ۚ فَلَوْلَا نَفَرَ مِنْ كُلِّ فِرْقَةٍ مِنْهُمْ طَائِفَةٌ لِيَتَفَقَّهُوا فِي الدِّينِ وَلِيُنْذِرُوا قَوْمَهُمْ إِذَا رَجَعُوا إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُونَ ﴿١٢٢﴾

**R. 16.**

**123. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mo ne atiafoɔ no a wɔbɛn mo no ni akoo. Na moma wɔnhunu den-yɔ a wɔnntoto no ase nfiri mo hɔ; na monhunu sɛ Allah ka ateneneefoɔ no ho.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قَاتِلُوا الَّذِينَ يَلُونَكُمْ مِنَ الْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوا فِيكُمْ غِلْظَةً ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿١٢٣﴾

**124. Na berɛ biara a wɔbɛsane Suura bi aba fɔm no, wɔnom binom wɔ hɔ a wɔka sɛ; 'Mo mu hwan na saa *Suura* yi ato ne gyidie mu?' Nanso wɔnom a wɔagye adie no deɛ, ɛto wɔnom gyidie mu na wɔdi ahurisie.**

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ فَمِنْهُم مَّن يَقُولُ أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هَٰذِهِۦٓ إِيمَٰنًا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فَزَادَتْهُمْ إِيمَٰنًا وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿١٢٤﴾

**125. Nanso nkurɔfoɔ no a yareɛ wɔ wɔn akoma mu no deɛ, ɛde efi foforɔ ka wɔn fi a ɛwɔ hɔ seisei no ho, na wɔwu wɔ aberɛ a wɔda so yɛ atiafoɔ.**

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ كَٰفِرُونَ ﴿١٢٥﴾

**126. Ana wɔnnhunu sɛ wɔde wɔn to nsɔhwɛ mu afe biara mu prɛko anaa mprɛnu. Nanso wɔnnu wɔn ho, nanso wɔnntu wɔn ho fo.**

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِى كُلِّ عَامٍ مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

**127. Na berɛ biara a Suura bi bɛsane aba no, wɔhwɛ wɔn ho wɔn ho, *ka sɛ*, 'So obi hunu mo anaa?' Afei wɔdane wɔn ho kɔ. Allah adane wɔn akoma afiri so, efirisɛ wɔyɛ nnipa a wɔnnte asɛm ase.**

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ هَلْ يَرَىٰكُم مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ ٱنصَرَفُوا۟ ۚ صَرَفَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٢٧﴾

**128. Esi pi sɛ, Ɔsomafoɔ bi aba mo mu a ofiri mo ankasa mu; ɛyɛ no ya ma mo sɛ mobɛtɔ ɔhaw mu; mo yie-die na ɔhwehwɛ paa; na agyidifoɔ no *nso* ɔyɛ ntimmɔborɔ ne mmɔborɔhunufoɔ ma wɔn.**

لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

**129. Nanso sɛ wɔdane wɔn ho kɔ a, ka sɛ, 'Allah som bo ma me. Onyame biara nni hɔ ka Ne ho. Ne mu na mede me werɛ ahyɛ. Na Ɔno ne Ahennwa kɛseɛ no Awurade.'**

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَهُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾

سُوْرَةُ يُوْنُسَ مَكِّيَّةٌ ١٠ — اٰيَاتُهَا ١١٠ — رُكُوْعَاتُهَا ١١

# YUUNUS

## (*Mɛkka Yikyerɛ*)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2. Alif Laam Raa*. Weinom yɛ Nwoma no mu nsɛmpɔ a nyansa ahyɛ mu ma.**

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْحَكِيْمِ ٢

**3. So ɛyɛ *asɛm a* ɛyɛ nwanwa ma adasamma sɛ Yɛayi yikyerɛ ama onipa bi a ofiri wɔn mu sɛ, 'Bɔ adasamma kɔkɔ na ka nsɛm-dɛ kyerɛ nkurɔfoɔ a wɔagye adie no sɛ wɔnom wɔ gyinabrɛ a ɛyɛ nokorɛ kann *a animuonyam wɔ mu* wɔ wɔn Awurade no hɔ?' Wɔnom a wɔnnye nnie no ka sɛ, Wei deɛ ɛyɛ nkonyaayie a ɛda adie.**

اَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا اَنْ اَوْحَيْنَآ اِلٰى رَجُلٍ مِّنْهُمْ اَنْ اَنْذِرِ النَّاسَ وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنَّ لَهُمْ قَدَمَ صِدْقٍ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ قَالَ الْكٰفِرُوْنَ اِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ مُّبِيْنٌ ٣

**4. Ampa ara sɛ, mo Awurade ne Allah, Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no wɔ mmerɛ nsia mu, afei Ɔtintimii *Ne ho wɔ* Ahennwa no so; Ɔhyehyɛ adeɛ nyinaa yie. Kamafoɔ biara nni hɔ, *wɔ Ne nkyɛn,* gyesɛ nea Wama *no* kwan dada. Saa na Allah, mo Awurade no teɛ, enti monsom No. Enti monntu mo ho fo anaa?**

اِنَّ رَبَّكُمُ اللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ يُدَبِّرُ الْاَمْرَ ؕ مَا مِنْ شَفِيْعٍ اِلَّا مِنْ بَعْدِ اِذْنِهٖ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ؕ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ٤

**5. Ne hɔ na mo nyinaa mobɛsan akɔ. Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ. Ampa ara sɛ, Ɔno na Ɔhyɛ adebɔ ase; na afei Ɔsan so bɔ bio, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔde aten-tenenee bɛma nkurɔfoɔ no a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no akatua *a ɛfata;* na wɔnom a wɔnnye nnie no deɛ, anomnneɛ a ɛyɛ nsuohyeɛ a erehuru na wɔbɛnya, ɛne asotwe a ɛyɛ ya paa, efirisɛ na wɔyɛ atiafoɔ.**

اِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا ؕ وَعْدَ اللّٰهِ حَقًّا ؕ اِنَّهٗ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ لِيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ بِالْقِسْطِ ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيْمٍ وَّعَذَابٌ اَلِيْمٌۢ بِمَا كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ ٥

**6. Ɔno ne Nea Ɔyɛɛ awia no a ɛsɔ hann hyɛmm, na bosome nso sɔ kanea gonn na Wahyehyɛ gyinabrɛ gyinabrɛ ama no, ama moahunu mfi dodoɔ ne *mmerɛ* nseseɛ. Allah ammɔ weinom *kwa* na mmom gyesɛ wɔ nokorɛ mu. Ɔkyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu ma nnipa no a wɔwɔ nimdeɛ.**

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ الشَّمْسَ ضِيَآءً وَّالْقَمَرَ نُوْرًا وَّقَدَّرَهٗ مَنَازِلَ لِتَعْلَمُوْا عَدَدَ السِّنِيْنَ وَالْحِسَابَ ؕ مَا خَلَقَ اللّٰهُ ذٰلِكَ اِلَّا بِالْحَقِّ ۚ يُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ٦

---

*Mene Allah Nea Ɔhunu adeɛ nyinaa no.

7. Ampa ara sɛ, adesaeɛ ne adekyeɛ asesa-asesa, ne nnoɔma nyinaa a Allah abɔ wɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne asaase no mu, yɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ma nnipa Nyame-surofoɔ.

إِنَّ فِي اخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَا خَلَقَ اللّٰهُ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ لَآيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَّقُوْنَ ﴿٧﴾

8. Esi pi sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔn ani nna kwan sɛ wɔne Yɛn bɛdi ahyia na wɔn ani agye ewiase asetena yi ho na wɔn bo atɔ wɔn wɔ ho no, ɛne nkurɔfoɔ no a wɔabu wɔn ani agu Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ so no -

إِنَّ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا وَرَضُوْا بِالْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَاطْمَاَنُّوْا بِهَا وَالَّذِيْنَ هُمْ عَنْ اٰيٰتِنَا غٰفِلُوْنَ ﴿٨﴾

9. Weinom saa na wɔn tenabea yɛ Egya no, ɛnam deɛ wɔnom yɔɔeɛ nyaaeɛ no nti.

أُولٰٓئِكَ مَأْوٰىهُمُ النَّارُ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٩﴾

10. Na esi pi sɛ nkurɔfoɔ no a wɔagye adie na wɔyɔ nneyɔeɛ pa no *deɛ* - wɔn Awurade bɛkyerɛ wɔn kwan ɛnam wɔn gyidie nti. Asutene ahoroɔ bɛtene wɔn ase wɔ Anigyeɛ Aturo no mu.

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ يَهْدِيْهِمْ رَبُّهُمْ بِإِيْمَانِهِمْ ۚ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهِمُ الْأَنْهٰرُ فِيْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿١٠﴾

11. Wɔnom mpaebɔ a wɔbɛbɔ wɔ mu ne sɛ, 'Ɔkronkronni ne Wo, O Allah!' na wɔnom nkyea wɔ mu *nso* bɛyɛ, 'Asomdwoeɛ'. Na wɔnom mpaebɔ awieɛ bɛyɛ, 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah, ewiase nyinaa Awurade no'.

دَعْوٰىهُمْ فِيْهَا سُبْحٰنَكَ اللّٰهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمْ فِيْهَا سَلٰمٌ ۚ وَاٰخِرُ دَعْوٰىهُمْ أَنِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١١﴾

R. 2.

12. Sɛ Allah repere Ne ho wɔ adasamma bɔne *a wɔayɔ* ho sɛdeɛ wɔpere wɔn ho wɔ ahonyadeɛ-nya ho a, anka wɔnom mmerɛ *awieɛ wɔ asetena yi mu* ho atɛmmuo aba wɔn so dadaada. Nanso Yɛgyae wɔnom a wɔn ani nna Yɛn ahyiaeɛ no kwan no ma wɔnante basabasa wɔ wɔn bɔne mu te sɛ anifuraeɛfoɔ.

وَلَوْ يُعَجِّلُ اللّٰهُ لِلنَّاسِ الشَّرَّ اسْتِعْجَالَهُمْ بِالْخَيْرِ لَقُضِيَ إِلَيْهِمْ أَجَلُهُمْ ۖ فَنَذَرُ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Na sɛ ateeteɛ bi ka onipa a, ɔfrɛ Yɛn, wɔ aberɛ a ɔda ne nkyɛn mu anaasɛ ɔte hɔ anaasɛ ɔgyina hɔ; nanso sɛ Yɛyi ahokyerɛ no firi ne so a, ɔnante twa mu kɔ *ne baabi* te sɛ deɛ ɔnnfrɛɛ Yɛn da sɛ Yɛnhwɛ n'ahohiahia no. Saa na ɛteɛ sɛ adeseɛfoɔ no nnwuma a na wɔyɛ no yɛɛ fɛ wɔ wɔn ani so.

وَإِذَا مَسَّ الْإِنْسَانَ الضُّرُّ دَعَانَا لِجَنْبِهٖٓ أَوْ قَاعِدًا أَوْ قَآئِمًا ۚ فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهٗ مَرَّ كَأَنْ لَّمْ يَدْعُنَآ إِلٰى ضُرٍّ مَّسَّهٗ ۚ كَذٰلِكَ زُيِّنَ لِلْمُسْرِفِيْنَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Na Yɛsɛee awontoatoasoɔ bebiree dii mo anim kan berɛ a wɔyɔɔ bɔne no wɔ aberɛ a na wɔn Asomafoɔ de Nsɛnkyerɛmu a ɛda adi aba wɔn nkyɛn nanso wɔnnye nnie no. Saa ara na Yɛtua nnipa afɔdifoɔ no ka.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا الْقُرُوْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَمَّا ظَلَمُوْا ۙ وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ وَمَا كَانُوْا لِيُؤْمِنُوْا ۚ كَذٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٤﴾

15. Afei, Yɛyɛɛ mo *wɔn* adedifoɔ wɔ asaase no mu wɔ wɔn akyi, ama Yɛahwɛ sɛdeɛ mo nso mobɛyɔ.

ثُمَّ جَعَلْنٰكُمْ خَلٰٓئِفَ فِي الْاَرْضِ مِنْۢ بَعْدِهِمْ لِنَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Na sɛ wɔkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi no kyerɛ wɔnom a, nkurɔfoɔ no a wɔn ani nna Yɛn ahyiadie no kwan no ka sɛ, 'Fa Kur'aan foforɔ a ɛnnyɛ wei bra anaasɛ sesa no'. Ka sɛ, 'Enni hɔ mma me sɛ mefiri m'ankasa me pɛ mu asesa no. Me deɛ, deɛ medi akyire ara ne deɛ wɔayi akyerɛ me. Ampa ara sɛ, mesuro sɛ mɛyɔ asobrakyeɛ ama m'Awurade, Ɛda Kɛseɛ *bi* asotwe no *nti*.'

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيَاتُنَا بَيِّنٰتٍ ۙ قَالَ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا ائْتِ بِقُرْاٰنٍ غَيْرِ هٰذَآ اَوْ بَدِّلْهُ ۗ قُلْ مَا يَكُوْنُ لِيْٓ اَنْ اُبَدِّلَهٗ مِنْ تِلْقَآئِ نَفْسِيْ ۚ اِنْ اَتَّبِعُ اِلَّا مَا يُوْحٰٓى اِلَيَّ ۚ اِنِّيْٓ اَخَافُ اِنْ عَصَيْتُ رَبِّيْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿١٦﴾

17. Ka sɛ, 'Sɛ ɛyɛɛ Allah pɛ a, anka mannkenkan ankyerɛ mo anaasɛ anka Wanna no adi ankyerɛ mo. Esi pi sɛ matena mo mu *me* nkwa-nna *nyinaa* ansaana wei *baeɛ*. Ɛnneɛ na *ɛdeɛbɛn na ɛma* monnte aseɛ koraa?

قُلْ لَّوْ شَآءَ اللّٰهُ مَا تَلَوْتُهٗ عَلَيْكُمْ وَلَآ اَدْرٰىكُمْ بِهٖ ۖ فَقَدْ لَبِثْتُ فِيْكُمْ عُمُرًا مِّنْ قَبْلِهٖ ۗ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿١٧﴾

18. Hwan na ɔsɛe atɛn tenenee pasapasa wɔ kwan bɔne so kyɛn obi a ɔde nkontompo ntwatosoɔ to Allah so anaasɛ ɔbɔ Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no torɔ? Esi pi sɛ, afɔdifoɔ no nnya nkɔsoɔ.

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اَوْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِهٖ ۗ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الْمُجْرِمُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Na wɔkwati Allah som adeɛ a ɛnni wɔn dɛm biara na ɛmma wɔn mfasoɔ biara; na wɔka sɛ, 'Weinom yɛ yɛn kamafoɔ wɔ Allah anim.' Ka sɛ, 'Ana mopɛ sɛ mobɔ Allah amanneɛ wɔ biribi a Ɔnnim wɔ ɛsoro ahoroɔ no mu anaasɛ asaase no mu?' Animuonyam ne Ɔno a Ɔkrɔn boro deɛ wɔde bata *Ne ho* no so.

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنْفَعُهُمْ وَيَقُوْلُوْنَ هٰٓؤُلَآءِ شُفَعَآؤُنَا عِنْدَ اللّٰهِ ۗ قُلْ اَتُنَبِّـُٔوْنَ اللّٰهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِي السَّمٰوٰتِ وَلَا فِي الْاَرْضِ ۗ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿١٩﴾

20. Na adasamma nyinaa nnyɛ hwee sɛ ekuo baako, na afei wɔbobɔɔ wɔn ho abira; na sɛ ɛnnyɛ asɛm bi na afiri w'Awurade no hɔ adi kan a anka wɔabɔ wɔn gyinabrɛ ho pɔ awie dada sɛdeɛ wɔgye wɔn ho nkyinyiwa no ara pɛ.

وَمَا كَانَ النَّاسُ اِلَّآ اُمَّةً وَّاحِدَةً فَاخْتَلَفُوْا ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ فِيْمَا فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٢٠﴾

21. Na wɔka sɛ, 'Adɛn nti na Nsɛnkyerɛnneɛ biara nnsane mfirii n'Awurade hɔ mmaa ne hɔ?' Ka sɛ, 'Allah na nsumaeɛ mu nsɛm yɛ Ne dea. Enti mo deɛ montwɛn; meka mo ho wɔ wɔnom a wɔretwɛn no ho.'

وَيَقُوْلُوْنَ لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ۚ فَقُلْ اِنَّمَا الْغَيْبُ لِلّٰهِ فَانْتَظِرُوْا ۚ اِنِّيْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُنْتَظِرِيْنَ ﴿٢١﴾

R. 3.

**22.** Berɛ biara a Yɛbɛma nnipa binom a atowerɛnkyɛm aka wɔn no asɔ ahummɔborɔ ahwɛ no, na wɔnom afiri aseɛ rebɔ pɔ tia Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no. Ka sɛ, 'Allah ho yɛ hare paa wɔ ɛpɔ bɔ mu.' Ampa ara sɛ Y'Asomafoɔ twerɛ adeɛ biara a mobɔ ɛpɔ wɔ ho no.

وَإِذَآ أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً مِّنْۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُمْ إِذَا لَهُم مَّكْرٌ فِيٓ ءَايَاتِنَا ۚ قُلِ اللَّهُ أَسْرَعُ مَكْرًا ۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكْتُبُونَ مَا تَمْكُرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ɔno ne Nea Ɔma mo tumi ma motu kwan wɔ asaase no ne ɛpo no mu, kɔpem sɛ berɛ a mowɔ hyɛmma ahorɔɔ mu no *na mo ani agye.* Na *ahyɛmma* no de wɔn nante wɔ mframa pa mu na wɔnom ani agyeɛ no *saa mmerɛ no mu* ahum dendenden bɔ ba wɔn so firi afa biara, na wɔsusu sɛ atwa wɔn ho ahyia *amene wɔn awie. Ɛhɔ na* wɔsufrɛ Allah wɔ nokorɛ mu, hyɛ gyidie ho bɔ ma No sɛ: 'Sɛ Woyi yɛn firi wei mu deɛ a, esi pi sɛ, yɛbɛyɛ nnaasefoɔ paa.

هُوَ الَّذِي يُسَيِّرُكُمْ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا كُنتُمْ فِي الْفُلْكِ وَجَرَيْنَ بِهِم بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا بِهَا جَآءَتْهَا رِيحٌ عَاصِفٌ وَجَآءَهُمُ الْمَوْجُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوٓا أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ ۙ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ لَئِنْ أَنجَيْتَنَا مِنْ هَٰذِهِ لَنَكُونَنَّ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Nanso berɛ a Ɔbɛgye wɔnom afiri mu no, hwɛ! wɔhyɛ aseɛ yɔ abusudeɛ wɔ asaase no mu wɔ aberɛ a wɔnni ho kwan. O adasamma, mo abusudeɛ a moyɔ no tia mo ankasa akra - a ɛyɛ ewiase yi mu anigyedeɛ kɛkɛ. Afei Yɛn hɔ *na* mo nkyi-san wɔ; na Yɛbɛbɔ mo amanneɛ afa deɛ na moyɔ no ho.

فَلَمَّآ أَنجَاهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۗ يَآأَيُّهَا النَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَاعَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ewiase yi asetena mfatoho te sɛ nsuo a Yɛsane firi ɛsoro ba no. Na ɛbɛfra asaase no mu nnuadewa mu, a ɛka nnoɔma a nnipa ne mmoadoma die ho. Ɛkɔ so saa kɔpem sɛ asaase no fa n'ahosiesie ma no yɛ fɛfɛɛfɛ. Afei wɔnom a ɛyɛ wɔnom dea no susu sɛ wɔwɔ so tumi. Ɛhɔ na Yɛma Yɛn ahyɛsem ba so anadwo anaasɛ adekyeɛ. Prɛko ara pɛ, na Yɛama no ayɛ te sɛ asaase a ɛso ayɛ kawee a hwee nni soɔ, te sɛ deɛ na hwee nni so dada, ɛda a edii n'anim no. Saa na Yɛkyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu ma nnipa a wɔdwendwen.

إِنَّمَا مَثَلُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَاهُ مِنَ السَّمَآءِ فَاخْتَلَطَ بِهِ نَبَاتُ الْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ النَّاسُ وَالْأَنْعَامُ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذَتِ الْأَرْضُ زُخْرُفَهَا وَازَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ قَادِرُونَ عَلَيْهَآ أَتَاهَآ أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ نَهَارًا فَجَعَلْنَاهَا حَصِيدًا كَأَن لَّمْ تَغْنَ بِالْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Na Allah frɛ (mo) kɔ asomdwoeɛ fie na Ɔkyerɛ nea Ɔpɛ kwan kɔ kwan teneneе so.

وَاللَّهُ يَدْعُوٓا إِلَىٰ دَارِ السَّلَامِ وَيَهْدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Akatua a edi mu wɔ hɔ ma nkurɔfoɔ no a wɔyɔ papa, ɛne *nhyira* ntomu nso. Na ɛsum anaasɛ animguaseɛ nnkata wɔnom anim da. Ɛyɛ weinom na wɔyɛ Aheman Turo no nkurɔfoɔ no; ɛhɔ na wɔbɛtena *mmeresantene mu.*

لِلَّذِيْنَ اَحْسَنُوا الْحُسْنٰى وَزِيَادَةٌ ؕ وَلَا يَرْهَقُ وُجُوْهَهُمْ قَتَرٌ وَّلَا ذِلَّةٌ ؕ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۲۷﴾

**28.** Na nkurɔfoɔ no a wɔyɔ bɔne no bɛnya bɔne no so akatua saa ara pɛ, na animguaseɛ bɛkata wɔn so. Wɔnnya obiara nntwitwa nnye wɔn. *Na wɔbɛyɛ* te sɛ deɛ wɔde adesaeɛ mu sum no bi akata wɔn anim. ɛyɛ weinom na wɔyɛ Egya no mu tefoɔ no; ɛhɔ na wɔbɛtena.

وَالَّذِيْنَ كَسَبُوا السَّيِّاٰتِ جَزَآءُ سَيِّئَةٍ ۭ بِمِثْلِهَا ۙ وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ؕ مَا لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مِنْ عَاصِمٍ ۚ كَاَنَّمَآ اُغْشِيَتْ وُجُوْهُهُمْ قِطَعًا مِّنَ الَّيْلِ مُظْلِمًا ؕ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۲۸﴾

**29.** Monyɛ ahwɛyie wɔ ɛda no ho, berɛ a Yɛbɛboaboa wɔnom nyinaa ano, afei Yɛbɛka akyerɛ wɔnom a wɔde mmataho kaa *Nyankopɔn ho no* sɛ, 'Monyina mo gyinabrɛ hɔ ara - mo ne mo mmataho asomnneɛ no'. Afei Yɛbɛpaepae wɔn mu; na nkurɔfoɔ no a wɔde wɔn yɛɛ mmataho no bɛka sɛ, 'Ɛnnyɛ yɛn na, na mosom'.

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ثُمَّ نَقُوْلُ لِلَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا مَكَانَكُمْ اَنْتُمْ وَشُرَكَآؤُكُمْ ۚ فَزَيَّلْنَا بَيْنَهُمْ وَقَالَ شُرَكَآؤُهُمْ مَّا كُنْتُمْ اِيَّانَا تَعْبُدُوْنَ ﴿۲۹﴾

**30.** 'Enti Allah yɛ Dansefoɔ a Ɔsom bo wɔ yɛn ne mo ntɛm. Yɛn deɛ yɛnnim mo som no ho hwee'.

فَكَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًۢا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ اِنْ كُنَّا عَنْ عِبَادَتِكُمْ لَغٰفِلِيْنَ ﴿۳۰﴾

**31.** Ɛhɔ na ɔkra biara bɛhunu adeɛ a wayɔ adi n'anim kan. Na wɔbɛsan wɔn akyi de wɔn akɔ Allah, wɔn Wura nokorɛ no hɔ, na ntwatosoɔ adeɛ a wɔyɔɔeɛ no *nyinaa* bɛyera wɔn.

هُنَالِكَ تَبْلُوْا كُلُّ نَفْسٍ مَّآ اَسْلَفَتْ وَرُدُّوْٓا اِلَى اللّٰهِ مَوْلٰىهُمُ الْحَقِّ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿۳۱﴾

R. 4

**32.** Ka sɛ, 'Hwan na ɔma mo akɔnhomabɔdeɛ firi ɛsoro ne asaase no mu? Anaasɛ hwan na ɔwɔ tumi wɔ aso ne ani nyinaa so? Na hwan na ɔyi ateasefoɔ firi awufoɔ mu na ɔyi awufoɔ firi ateasefoɔ mu? Na hwan na ɔdi adeɛ nyinaa so?' Wɔnom bɛka sɛ, 'Allah'. Ɛnneɛ ka sɛ, 'Ɛnneɛ monnsuro na monntwe mo ho *mfiri mo akwan bɔne no so?'*

قُلْ مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ اَمَّنْ يَّمْلِكُ السَّمْعَ وَالْاَبْصَارَ وَمَنْ يُّخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَمَنْ يُّدَبِّرُ الْاَمْرَ ؕ فَسَيَقُوْلُوْنَ اللّٰهُ ۚ فَقُلْ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿۳۲﴾

**33.** Saa na Allah teɛ, mo nokorɛ Awurade no. Enti ɛdeɛbɛn na ɛka wɔ nokorɛ no akyi gyesɛ nyeraeɛ a ɛda adie? Ɛnneɛ na mosi sen *na moma ho kwan ma* wɔdane mo *firi nokorɛ no ho?*

فَذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمُ الْحَقُّ ۚ فَمَاذَا بَعْدَ الْحَقِّ اِلَّا الضَّلٰلُ ۚ فَاَنّٰى تُصْرَفُوْنَ ﴿۳۳﴾

**34.** Saa na w'Awurade asɛm no ayɛ nokorɛ atia nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atuatefoɔ no sɛ wɔnom deɛ wɔnnye nni *da.*

كَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِينَ فَسَقُوا أَنَّهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ka sɛ, 'So obi wɔ mo mmataho asomnneɛ no mu a ɔfiri adebɔ ase na ɔsan so bɔ bio?' Ka sɛ, 'Ɛyɛ Allah *nkoaa* na Ɔfiri adebɔ ase na afei Ɔsan so bɔ bio. Ɛnneɛ na ɛhenefa na wɔredane mo akɔ yi?'

قُلْ هَلْ مِن شُرَكَائِكُم مَّن يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۚ قُلِ اللَّهُ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ka sɛ, 'So obi wɔ mo mmataho asomnneɛ no mu a ɔkyerɛ kwan kɔ nokorɛ no ho?' Ka sɛ, 'Ɛyɛ Allah na Ɔkyerɛ kwan kɔ nokorɛ no ho. Enti Nea Ɔkyerɛ kwan kɔ nokorɛ no ho na ɛfata sɛ wɔdi N'akyi nokorɛ mu anaasɛ nea ɔno *ankasa* nnhunu kwan no gyesɛ wɔkyerɛ no? *Mosusu ho sɛ* ɛdeɛn *koraa* na ɛyɛ mo? Sɛn na mosi bu atɛn?

قُلْ هَلْ مِن شُرَكَائِكُم مَّن يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ ۚ قُلِ اللَّهُ يَهْدِي لِلْحَقِّ ۗ أَفَمَن يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ أَحَقُّ أَن يُتَّبَعَ أَمَّن لَّا يَهِدِّي إِلَّا أَن يُهْدَىٰ ۖ فَمَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Na wɔnom mu dodoɔ no ara nni biribiara akyi gyesɛ tirimubɔsɛm nkoaa. Esi pi sɛ, tirimubɔsɛm nntumi nnhyɛ nokorɛ anan mu ketekete mpo. Ampa ara sɛ Allah nim deɛ wɔyɔ no *nyinaa* yie.

وَمَا يَتَّبِعُ أَكْثَرُهُمْ إِلَّا ظَنًّا ۚ إِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Na saa Kur'aan yi nnyɛ adeɛ a obi tumi bɔ ne tiri mu hyehyɛ kwati Allah. Mmom, ɛhyɛ deɛ edii n'anim kan no ma, na ɛyɛ nkerɛkyerɛmu ma *Onyankopɔn* mmera. Akyinnye-sɛm biara nni mu. Efiri wiase nyinaa Awurade no hɔ.

وَمَا كَانَ هَٰذَا الْقُرْآنُ أَن يُفْتَرَىٰ مِن دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ الْكِتَابِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Anaasɛ wɔka sɛ wabɔ ne tiri mu na ayɔ? Ka sɛ, 'Ɛnneɛ monfa 'suura' bi a ɛte saa mmra, na monfrɛ aboafoɔ a mobɛtumi biara nkwati Allah sɛ moyɛ nokwafoɔ a'.

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا بِسُورَةٍ مِّثْلِهِ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Enti saa, mmom, wɔnom apo adeɛ a *wɔn adwene nntumi* mfofare mfa ɛho nimdeɛ, nanso *nokorɛ* agyinasoɔ a wɔde kyerɛ mu no nnya mmaa wɔn hɔ. Saa ara na nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no poo *nokorɛ no.* Nanso hwɛ sɛdeɛ adebɔneyɔfoɔ no awieɛ yɛɛɛɛ!

بَلْ كَذَّبُوا بِمَا لَمْ يُحِيطُوا بِعِلْمِهِ وَلَمَّا يَأْتِهِمْ تَأْوِيلُهُ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الظَّالِمِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Na wɔnom mu bi wɔ hɔ a wɔgye die, na wɔnom mu bi nso wɔ hɔ a wɔnnye nnie, na w'Awurade no nim wɔnom a wɔkanyane basabasayɔ no yie.

وَمِنْهُم مَّن يُؤْمِنُ بِهِ وَمِنْهُم مَّن لَّا يُؤْمِنُ بِهِ ۚ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٤١﴾

R. 5.

**42. Na sɛ wɔbu wo sɛ ɔtorofoɔ a, ka sɛ, 'Me nneyɔeɛ asodie da me so na mo nso mo deɛ da mo so. Deɛ meyɔ ho asodie nna mo so, na deɛ moyɔ ho asodie nna me so.'**

وَإِنْ كَذَّبُوكَ فَقُلْ لِّي عَمَلِي وَلَكُمْ عَمَلُكُمْ ۚ أَنْتُمْ بَرِيْٓـُٔوْنَ مِمَّآ أَعْمَلُ وَأَنَا بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43. Na wɔnom mu binom wɔ hɔ a wɔtie wo. So wobɛtumi ama asosifoɔ no ate asɛm wɔ aberɛ a wɔnnte aseɛ?**

وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّسْتَمِعُوْنَ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنْتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ وَلَوْ كَانُوْا لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44. Na wɔnom mu binom wɔ hɔ a wɔhwɛ wo hann. So wobɛtumi akyerɛ anifuraefoɔ no kwan, sɛ mpo wɔnntumi nnhunu adeɛ a?**

وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّنْظُرُ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنْتَ تَهْدِي الْعُمْيَ وَلَوْ كَانُوْا لَا يُبْصِرُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45. Ampa ara sɛ Allah nnyɔ bɔne nntia adasamma koraa, nanso ɛyɛ nnipa ankasa na wɔyɔ bɔne tia wɔn akra.**

إِنَّ اللّٰهَ لَا يَظْلِمُ النَّاسَ شَيْـًٔا وَّلٰكِنَّ النَّاسَ أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46. Na ɛda a Ɔbɛboaboa wɔn ano no, *ɛbɛyɛ wɔn* sɛ wɔanntena ewiase no mu mmerɛ biara gyesɛ adekyeɛ mu dɔnhwere baako bi. Wɔbɛhunu wɔn ho wɔn ho. Esi pi sɛ nkurɔfoɔ a wɔpoo Allah ahyiadie no na wɔahwere adeɛ, na wɔannya kwankyerɛ.**

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَنْ لَّمْ يَلْبَثُوْٓا إِلَّا سَاعَةً مِّنَ النَّهَارِ يَتَعَارَفُوْنَ بَيْنَهُمْ ۚ قَدْ خَسِرَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِلِقَآءِ اللّٰهِ وَمَا كَانُوْا مُهْتَدِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47. Na sɛ Yɛma wohunu deɛ Yɛde ahyɛ wɔn bɔ no fa bi, anaasɛ Yɛma wowu *ansaana aba mu a,* Yɛn nkyɛn ara na wɔbɛsan aba; ɛno ansaana Allah bɛyɛ Dansefoɔ atia deɛ wɔyɔ no.**

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِيْ نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ اللّٰهُ شَهِيْدٌ عَلٰى مَا يَفْعَلُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48. Na Somafoɔ wɔ hɔ ma nnipa-kuo biara. Enti sɛ wɔn Somafoɔ ba a wɔde pɛpɛɛpɛyɔ bu wɔn ntɛm atɛn na wɔmfom wɔn.**

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُوْلٌ ۚ فَإِذَا جَآءَ رَسُوْلُهُمْ قُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49. Na wɔka sɛ, 'Dabɛn na saa bɔhyɛ yi *bɛhyɛ ma,* sɛ moyɛ nokwafoɔ a?'**

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ إِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٤٩﴾

**50. Ka sɛ, 'Menni me ho so tumi biara, sɛ ɛyɛ ɔhaw anaasɛ mfasodeɛ, gyesɛ deɛ ɛyɛ Allah apɛdeɛ. Mmerɛ da hɔ ma nnipa-kuo biara *a wɔnnye nnie.* Sɛ wɔnom mmerɛ no so a, wɔnntumi ntwentwen so dɔnhwere baako, na wɔnntumi nni *berɛ* no anim *nso.***

قُلْ لَّآ أَمْلِكُ لِنَفْسِيْ ضَرًّا وَّلَا نَفْعًا إِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ۚ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۚ إِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَأْخِرُوْنَ سَاعَةً وَّلَا يَسْتَقْدِمُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51. Ka sɛ, 'Mohunu no sɛn, sɛ N'asotwe no ba mo so anadwo *a moadeda* anaasɛ awiaberɛ a ɛbɛyɛ dɛn na afɔdifoɔ no adwane afiri ho sɛ wɔnom ho yɛ hare sɛn koraa?'**

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَتٰىكُمْ عَذَابُهٗ بَيَاتًا أَوْ نَهَارًا مَّاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ الْمُجْرِمُوْنَ ﴿٥١﴾

**52.** ‘So afei a *asotwe no* aka mo awie no na mobɛgye adie? Ɛdeɛbɛn! Seisei! Wɔ aberɛ a *wei mmaeɛ no* na mohwehwɛ sɛ ɛmra ntɛmtɛm *ma monhwɛ no?*’

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ آمَنْتُمْ بِهِ ۚ آلْآنَ وَقَدْ كُنْتُمْ بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ɛno na wɔbɛka akyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔyɔɔ bɔne no sɛ, ‘Monsɔ asotwe a etim hɔ no nhwɛ. Ɛnnyɛ hwee na wɔderetua mo ka gyesɛ deɛ na moyɔ na monyaaeɛ.’

ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ الْخُلْدِ ۖ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا بِمَا كُنْتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Na wɔhwehwɛ mu firi wo hɔ na wɔbisa sɛ, ‘Enti ɛyɛ nokorɛ?’ Ka sɛ, ‘Aane, meka m’Awurade! Esi pi sɛ, ɛyɛ nokorɛ kann; na monntumi nnsi ano.’

وَيَسْتَنْبِئُونَكَ أَحَقٌّ هُوَ ۖ قُلْ إِي وَرَبِّي إِنَّهُ لَحَقٌّ ۖ وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ ﴿٥٤﴾

R. 6.

**55.** Na sɛ ɔkra biara a ɔyɔ bɔne wɔ deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa a, anka ɔde bɛma sɛ aboadeɛ *de agye ne ho.* Na wɔde *wɔn* aniwuo ne abambuo no bɛsie wɔ berɛ a wɔbɛhunu asotwe no. Na wɔde pɛpɛɛpɛyɔ na ɛbɛbu wɔn ntɛm atɛn, na wɔnnyɔ wɔn bɔne biara.

وَلَوْ أَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِي الْأَرْضِ لَافْتَدَتْ بِهِ ۗ وَأَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ ۖ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ ۚ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Hwɛ! Esi pi sɛ Allah na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mu yɛ Ne dea. Hwɛ! Esi pi sɛ Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ. Nanso wɔnom mu dodoɔ no ara nnim.

أَلَا إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ أَلَا إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ɔno na Ɔma nkwa na Ɔma owuo, na Ne hɔ na wɔbɛsan de mo akɔ.

هُوَ يُحْيِي وَيُمِيتُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** O adasamma! ampa ara sɛ afutusɛm no afiri mo Awurade hɔ aba mo nkyɛn, ɛne *yareɛ* biara a ɛwɔ akoma mu ho ayaresa, ɛne kwankyerɛ ne ahummɔbɔrɔ a ɛwɔ hɔ ma agyidifoɔ no.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَتْكُمْ مَوْعِظَةٌ مِنْ رَبِّكُمْ وَشِفَاءٌ لِمَا فِي الصُّدُورِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ka sɛ, *Wei nyinaa* nam Allah adom so ne N’ahummɔbɔrɔ so. Enti wei mu na ma wɔni ahurisie. Ɛno na ɛyɛ kyɛn deɛ wɔboaboa ano de sie no.’

قُلْ بِفَضْلِ اللَّهِ وَبِرَحْمَتِهِ فَبِذَٰلِكَ فَلْيَفْرَحُوا هُوَ خَيْرٌ مِمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ka sɛ, ‘Ana moasusu ho sɛ Allah na Ɔdwiri akɔnhomabɔdeɛ ma mo, na afei moayɛ bi akyiwadeɛ na moate bi nso ho?’ Ka sɛ, ‘Allah na Wama mo kwan *saa* anaasɛ motwa nkontompo to Allah so?’

قُلْ أَرَأَيْتُمْ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ لَكُمْ مِنْ رِزْقٍ فَجَعَلْتُمْ مِنْهُ حَرَامًا وَحَلَالًا قُلْ آللَّهُ أَذِنَ لَكُمْ ۖ أَمْ عَلَى اللَّهِ تَفْتَرُونَ ﴿٦٠﴾

وَمَا ظَنُّ الَّذِيْنَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۭ اِنَّ اللّٰهَ لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٦١﴾

**61.** Na ɛdeɛn na nkurɔfoɔ no a wɔtwa nkontompo to Allah soɔ no dwene fa Owusɔre Da no ho? Ampa ara sɛ Allah yɛ Ɔdomfoɔ kɛse ma adasamma, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnyɛ nnaasefoɔ.

**R. 7.**

وَمَا تَكُوْنُ فِيْ شَاْنٍ وَّمَا تَتْلُوْا مِنْهُ مِنْ قُرْاٰنٍ وَّلَا تَعْمَلُوْنَ مِنْ عَمَلٍ اِلَّا كُنَّا عَلَيْكُمْ شُهُوْدًا اِذْ تُفِيْضُوْنَ فِيْهِ ۭ وَمَا يَعْزُبُ عَنْ رَّبِّكَ مِنْ مِّثْقَالِ ذَرَّةٍ فِي الْاَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاۗءِ وَلَآ اَصْغَرَ مِنْ ذٰلِكَ وَلَآ اَكْبَرَ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ﴿٦٢﴾

**62.** Na monni adwuma biara mu *a afa mo mmerɛ,* na monnkenkan Kur'aan mu *asɛm biara* mfiri Ne hɔ, na monnyɔ adwuma mu dwumadie biara gyesɛ Yɛn na Yɛyɛ mo so awenfoɔ berɛ a mode mo ho nyinaa ahyɛ mu no. Na biribiara nnsie mo Awurade no adehunu - adeɛ a emu duro sua te sɛ wideɛ aba anaasɛ esua kyɛn saa anaasɛ ɛso wɔ asaase no mu anaasɛ ɛsoro no mu - gyesɛ *wɔatwerɛ ato hɔ* wɔ Nwoma a ɛda adi mu.

اَلَآ اِنَّ اَوْلِيَاۗءَ اللّٰهِ لَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٦٣﴾

**63.** Hwɛ! Allah nnamfonom deɛ esi pi sɛ suro biara mma wɔn so na wɔnni awerɛhoɔ nso -

الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا يَتَّقُوْنَ ﴿٦٤﴾

**64.** Nkurɔfoɔ no a wɔgye die na mmerɛ nyinaa wɔyɔ tenenee no -

لَهُمُ الْبُشْرٰى فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَفِي الْاٰخِرَةِ ۭ لَا تَبْدِيْلَ لِكَلِمٰتِ اللّٰهِ ۭ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿٦٥﴾

**65.** Nkuranhyɛ-sɛm no wɔ hɔ ma wɔnom wɔ ewiase asetena yi mu ne Daankwamma *nso-* nsesaeɛ nni Allah nsɛm mu; wei ne nkunimdie kɛseɛ no.

وَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ اِنَّ الْعِزَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ۭ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٦٦﴾

**66.** Na mma wɔnom nsɛm no nnya wo awerɛhoɔ. Ampa ara sɛ tumi nyinaa wɔ Allah. Ɔno na Ɔte adeɛ nyinaa na Ɔnim adeɛ nyinaa.

اَلَآ اِنَّ لِلّٰهِ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِي الْاَرْضِ ۭ وَمَا يَتَّبِعُ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ شُرَكَاۗءَ ۭ اِنْ يَّتَّبِعُوْنَ اِلَّا الظَّنَّ وَاِنْ هُمْ اِلَّا يَخْرُصُوْنَ ﴿٦٧﴾

**67.** Hwɛ! obiara a ɔwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne asaase no mu yɛ Allah dea. Nkurɔfoɔ no a wɔbɔ mpaeɛ kyerɛ mmataho asomnneɛ kwati Allah no nni wɔn akyi kann. Wɔnni hwee akyi ka etire mu nsusuiɛ ho na ɛnnyɛ hwee na wɔyɔ sɛ wɔbɔ wɔn tiri mu *yɔ deɛ wɔpɛ.*

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۭ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ﴿٦٨﴾

**68.** Ɛyɛ Ɔno na Wayɛ anadwo ama mo sɛdeɛ mobɛgye mo ahome wɔ mu, ɛna adekyeɛ hann ama nhunuiɛ. Ampa ara sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ wei mu ma nnipa a wɔtie nsɛm no.

قَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا سُبْحٰنَهٗ ۭ هُوَ الْغَنِيُّ ۭ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي

**69.** Wɔka sɛ, 'Allah afa ɔba barima ama Ne ho.' Ɔkronkronni ne No! Ɔno deɛ Ɔyɛ Ɔdefoɔ a Ɔde Ne ho. Ɔno na

الْأَرْضِ ۚ إِنْ عِنْدَكُمْ مِنْ سُلْطَانٍ بِهَٰذَا ۚ أَتَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne asaase no mu *nyinaa* yɛ Ne dea. Monni tumi biara wɔ saa *asɛm yi* ho. Ana moka *asɛm yi* tia Allah, adeɛ a monnim?

قُلْ إِنَّ الَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿٧٠﴾

70. Ka sɛ, 'Nkurɔfoɔ no a wɔtwa nkontompo to Allah soɔ no nnya nkɔsoɔ.'

مَتَاعٌ فِي الدُّنْيَا ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ نُذِيقُهُمُ الْعَذَابَ الشَّدِيدَ بِمَا كَانُوا يَكْفُرُونَ ﴿٧١﴾

71. Wɔbɛnya mfasodeɛ ketewaa bi a ɛwɔ hɔ mmere tiaa bi wɔ ewiase mu. Afei Yɛn nkyɛn na wɔbɛsan aba. Afei Yɛbɛma wɔnom asɔ asotwe denden no ahwɛ ɛnamsɛ na wɔnnye nni nti.

R. 8.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ نُوحٍ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ إِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُمْ مَقَامِي وَتَذْكِيرِي بِآيَاتِ اللَّهِ فَعَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْتُ فَأَجْمِعُوا أَمْرَكُمْ وَشُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُنْ أَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ اقْضُوا إِلَيَّ وَلَا تُنْظِرُونِ ﴿٧٢﴾

72. Na kenkan Noa ho abakɔsɛm no kyerɛ wɔn, aberɛ a ɔka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, sɛ me gyinabrɛ a mewɔ wɔ *Onyankopɔn anim* ne kae a mekae mo fa *mo asodie* a ɛnam Allah Nsɛnkyerɛnneɛ so abɛtɔ mo so no ha mo a - na Allah mu na mede m'awerɛhyɛm ahyɛ - momoaboa mo ahyehyɛdeɛ *nyinaa* ano nyɔ apam, *mo* ne mo mmataho asomnneɛ; afei momma mo nnwuma nnsie mma mo ara mo ho; afei monyɔ mo ahyehyɛdeɛ ntia me na mma monntwɛn me.

فَإِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَمَا سَأَلْتُكُمْ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٧٣﴾

73. Na sɛ modane mo akyi a, ɛnneɛ *monkae nhunu sɛ*, memmisaa mo akatua biara. M'akatua deɛ ɛwɔ Allah nkoaa hɔ, na wɔahyɛ me sɛ menka nkurɔfoɔ a wɔabrɛ wɔn ho ase no ho.

فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيْنَاهُ وَمَنْ مَعَهُ فِي الْفُلْكِ وَجَعَلْنَاهُمْ خَلَائِفَ وَأَغْرَقْنَا الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۖ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِينَ ﴿٧٤﴾

74. Nanso wɔnom poo no, enti Yɛtwitwagyee no nkwa ɛne wɔnom a wɔka ne ho wɔ Nhyɛmma Adaka no mu. Na Yɛyɛɛ wɔn adeadifoɔ *wɔ asaase no mu*, wɔ aberɛ a Yɛmaa nsuo faa nkurɔfoɔ a wɔpoo Yɛn Nsɛnkerɛnneɛ ahoroɔ no. Ɛnneɛ hwɛ sɛdeɛ nkurɔfoɔ no a wɔbɔɔ wɔn kɔkɔ no awieɛ yɔɔeɛ!

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْ بَعْدِهِ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا بِمَا كَذَّبُوا بِهِ مِنْ قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ نَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِ الْمُعْتَدِينَ ﴿٧٥﴾

75. Afei Yɛsomaa Asomafoɔ *binom nso* wɔ n'akyi kɔɔ wɔn nkurɔfoɔ hɔ, na wɔde adansedie nkyerɛmu a ɛda adi berɛɛ wɔn. Nanso amma sɛ wɔbɛgye adeɛ a wɔdii kan bɔɔ no trɔ no adi. Saa na Yɛsɔ atuatefoɔ no akoma ano.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ مُوسَىٰ وَهَارُونَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ بِآيَاتِنَا فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا مُجْرِمِينَ ﴿٧٦﴾

76. Afei Yɛde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ somaa Mose ne Aaron wɔ wɔn akyi kɔɔ Farao ne n'ahemfo no hɔ, nanso wɔyɛɛ ahomasoɔ. Na, na wɔyɛ nnipa adebɔneyɔfoɔ.

**77.** Na aberɛ a nokorɛ no firii Yɛn nkyɛn baa wɔn hɔ no, wɔkaa sɛ, 'Ampa ara sɛ wei yɛ nkonyaayie a ɛda adie'.

فَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوْٓا اِنَّ هٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Mose kaa sɛ, 'Na *wei* na moka fa nokorɛ no ho wɔ aberɛ a aba mo nkyɛn? Ana wei yɛ nkonyaa? *Wɔ aberɛ a* nkonyaayifoɔ deɛ wɔnnya nkɔsoɔ'.

قَالَ مُوْسٰٓى اَتَقُوْلُوْنَ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَكُمْ ؕ اَسِحْرٌ هٰذَا ؕ وَلَا يُفْلِحُ السّٰحِرُوْنَ ﴿٧٨﴾

**79.** Wɔnom kaa sɛ, 'Ana woaba sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdane yɛn afiri deɛ yɛbɛtoo y'agyanom sɛ wɔdi akyire no ho, ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mo mmienu mobɛnya kɛseyɔ wɔ asaase yi mu nti? Nanso yɛn deɛ yɛnnye mo mmienu nni *da*'

قَالُوْٓا اَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا وَتَكُوْنَ لَكُمَا الْكِبْرِيَآءُ فِى الْاَرْضِ ؕ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Na Farao kaa sɛ, 'Monfrɛ nkonyaayini a waweda mu biara ma me.'

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ائْتُوْنِيْ بِكُلِّ سٰحِرٍ عَلِيْمٍ ﴿٨٠﴾

**81.** Na aberɛ a nkonyaayifoɔ no baaeɛ no Mose see wɔn sɛ, 'Monto deɛ mowɔ biara ngu hɔ'.

فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالَ لَهُمْ مُّوْسٰٓى اَلْقُوْا مَآ اَنْتُمْ مُّلْقُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Na aberɛ a wɔto guu hɔ no Mose kaa sɛ, 'Deɛ moayi aba yi *nyinaa* yɛ ntafoa *kɛkɛ*. Ampa ara sɛ, Allah mma basabasayɔfoɔ nnwuma nni mu.

فَلَمَّآ اَلْقَوْا قَالَ مُوْسٰى مَا جِئْتُمْ بِهِ ۙ السِّحْرُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَيُبْطِلُهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُصْلِحُ عَمَلَ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** 'Na Allah nam N'asɛm so ma nokorɛ no tintim sɛ adebɔneyɔfoɔ no kyiri *saa mpo a.*'

وَيُحِقُّ اللّٰهُ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ وَلَوْ كَرِهَ الْمُجْرِمُوْنَ ﴿٨٣﴾

R. 9.

**84.** Na obiara annye Mose anni gyesɛ awontoatoasoɔ a wɔfiri ne nkurɔfoɔ no mu bi ɛnam Farao ne wɔn ahemfo no ho suro sɛ ɔbɛteetee wɔn nti. Na nokorɛ nie, na Farao yɛ nhyɛtrasoɔ wɔ asaase no mu. Na esi pi sɛ na ɔka awurukadifoɔ no ho.

فَمَآ اٰمَنَ لِمُوْسٰٓى اِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّنْ قَوْمِهٖ عَلٰى خَوْفٍ مِّنْ فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهِمْ اَنْ يَّفْتِنَهُمْ ؕ وَاِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ فِى الْاَرْضِ ۚ وَاِنَّهٗ لَمِنَ الْمُسْرِفِيْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Na Mose kaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, sɛ moagye Allah adi deɛ a, ɛnneɛ momfa mo awerɛhyɛm nhyɛ Ne mu, sɛ moayɛ ahobrasefoɔ *ama N'apɛdeɛ* ampa a.'

وَقَالَ مُوْسٰى يٰقَوْمِ اِنْ كُنْتُمْ اٰمَنْتُمْ بِاللّٰهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوْٓا اِنْ كُنْتُمْ مُّسْلِمِيْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Enti wɔnom kaa sɛ, 'Allah mu na yɛde y'awerɛhyɛm ahyɛ. Y'Awurade, mfa yɛn nnyɛ nsɔhwɛ mma nnipa adebɔneyɔfoɔ no.

فَقَالُوْا عَلَى اللّٰهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** 'Na fa W'ahummɔborɔ no twitwagye yɛn firi nnipa atiafoɔ no nsam.'

وَنَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Na Yɛkasa kyerɛɛ Mose ne ne nua no sɛ, 'Monsi afie ma mo nkurɔfoɔ, mo mmienu, wɔ kuropɔn no mu na moma mo afie no nhwɛ faako,* na monyɔ Asɔre. Na monfa nsɛm-dɛ no ma agyidifoɔ no.'

وَاَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰى وَاَخِيْهِ اَنْ تَبَوَّاٰ لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوْتًا وَّاجْعَلُوْا بُيُوْتَكُمْ قِبْلَةً وَّاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ ؕ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿۸۸﴾

**89.** Na Mose kaa sɛ, 'Y'Awurade, esi pi sɛ Wo na Wama Farao ne n'ahemfo ahosiesiedeɛ ne ahonyadeɛ wɔ wiase asetena yi mu. Y'Awurade ama wɔayera *nnipa* afiri Wo kwan no so.' Y'Awurade, pepa wɔn ahonyadeɛ no firi hɔ na Yɛ den wɔ wɔn akoma so, efirisɛ *asɛ deɛ* wɔnnye nni kɔpem sɛ wɔbɛhunu asotwe a ɛyɛ ya no.'

وَقَالَ مُوْسٰى رَبَّنَآ اِنَّكَ اٰتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَاَهٗ زِيْنَةً وَّاَمْوَالًا فِى الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۙ رَبَّنَا لِيُضِلُّوْا عَنْ سَبِيْلِكَ ۚ رَبَّنَا اطْمِسْ عَلٰۤى اَمْوَالِهِمْ وَاشْدُدْ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوْا حَتّٰى يَرَوُا الْعَذَابَ الْاَلِيْمَ ﴿۸۹﴾

**90.** *Onyankopɔn* kaa sɛ, 'Wɔagye mo mpaebɔ no atom nti mo mmienu monyina pintinn, na mma monni wɔn a wɔnni nimdeɛ no kwan no akyi.'

قَالَ قَدْ اُجِيْبَتْ دَّعْوَتُكُمَا فَاسْتَقِيْمَا وَلَا تَتَّبِعٰٓنِّ سَبِيْلَ الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿۹۰﴾

**91.** Na Yɛde Israelmma no bɛtwaa ɛpo no; na Farao ne ne dɔm tii wɔnom, wɔde adwen bɔne ne ɛtan, kɔpem bere a nsufa *ahohiahia* bɛtoo no. *Ɛhɔ na* ɔkaa sɛ, 'Megye di sɛ Onyame biara nni hɔ ka Ɔno a Israelmma no gye No die no, na meka nkurɔfoɔ a wɔayɔ ahobraseɛ *ama No no ho*'.

وَجٰوَزْنَا بِبَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ الْبَحْرَ فَاَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ وَجُنُوْدُهٗ بَغْيًا وَّعَدْوًا ؕ حَتّٰۤى اِذَاۤ اَدْرَكَهُ الْغَرَقُ ۙ قَالَ اٰمَنْتُ اَنَّهٗ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا الَّذِيْۤ اٰمَنَتْ بِهٖ بَنُوْۤا اِسْرَآءِيْلَ وَاَنَا مِنَ الْمُسْلِمِيْنَ ﴿۹۱﴾

**92.** Ɛdeɛbɛn! Seisei! wɔ abere a kanee no na woyɛ asobrakyeɛ na afei woka basabasayɔfoɔ no ho.

آٰلْـٰٔنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنْتَ مِنَ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿۹۲﴾

**93.** Enti ɛnnɛ da yi Yɛbɛtwitwa agye wo wɔ wo honam mu *nkoaa* ama woayɛ Nsɛnkerɛnneɛ ama *nkurɔfoɔ a wɔbɛba* w'akyi. Na esi pi sɛ, adasamma no mu bebiree bu wɔn ani gu Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no so.

فَالْيَوْمَ نُنَجِّيْكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُوْنَ لِمَنْ خَلْفَكَ اٰيَةً ؕ وَاِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ عَنْ اٰيٰتِنَا لَغٰفِلُوْنَ ﴿۹۳﴾ ع

**R. 10.**

**94.** Ampa ara sɛ Yɛsoeɛɛ Israelmma no wɔ asoeɛ asetena a edi mu, na Yɛbɔɔ wɔn akɔnhoma firii nne-pa *bebiree* mu, na wɔammɔ wɔn ho abira kɔpem sɛ nimdeɛ no baa wɔn mu. Ampa ara sɛ, W'Awurade bɛbu wɔn ntɛm atɛn

وَلَقَدْ بَوَّاْنَا بَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ مُبَوَّاَ صِدْقٍ وَّرَزَقْنٰهُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ۚ فَمَا اخْتَلَفُوْا حَتّٰى جَآءَهُمُ الْعِلْمُ ؕ اِنَّ رَبَّكَ يَقْضِيْ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ

*88 NKYERƐMU: Hwɛ Nwoma yi akyi

Owusɔre Da no wɔ deɛ na wɔbɔ wɔn ho abira wɔ mu no mu.

فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Na wo (ɔkenkanfoɔ) sɛ w'adwene mu yɛ wo nnaa wɔ deɛ Yɛayi aberɛ woɔ no ho a, ɛnneɛ bisa nkurɔfoɔ a wɔkenkan Nwoma no ansaana wo *rebɛkenkan.* Ampa ara sɛ nokorɛ no afiri wo Awurade hɔ aba wo nkyɛn; enti mma nnkɔka nkurɔfoɔ a wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa no ho.

فَإِنْ كُنْتَ فِي شَكٍّ مِمَّا أَنْزَلْنَا إِلَيْكَ فَسْأَلِ الَّذِينَ يَقْرَءُونَ الْكِتَابَ مِنْ قَبْلِكَ ۚ لَقَدْ جَاءَكَ الْحَقُّ مِنْ رَبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** Na mma nnkɔka nkurɔfoɔ no a wɔpo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no ho, annyɛ saa a wobɛka nkurɔfoɔ a wɔahwere adeɛ no ho.

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِ اللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a w'Awurade asɛm no ahyɛ ma atia wɔn no deɛ wɔnnye nni,

إِنَّ الَّذِينَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Sɛ mpo Nsɛnkyerɛnneɛ biara ba wɔn hɔ a (wɔnnye nni), kɔpem sɛ wɔbɛhunu asotwe yaaya no.

وَلَوْ جَاءَتْهُمْ كُلُّ آيَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٩٨﴾

**99.** Adɛn koraa nti na nnipa-kuo *foforɔ* bi annye annie sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔn gyidie no ho bɛba wɔn mfasoɔ gyesɛ Yona nkurɔfoɔ no *nkoaa*? Berɛ a wɔgye dii no Yɛyii animguaseɛ asotwe no firii wɔn so wɔ ewiase asetena yi mu na Yɛmaa wɔn *wɔn* ahiadeɛ kɔpem mmerɛ bi.

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ آمَنَتْ فَنَفَعَهَا إِيمَانُهَا إِلَّا قَوْمَ يُونُسَ لَمَّا آمَنُوا كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَمَتَّعْنَاهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٩٩﴾

**100.** Na sɛ W'Awurade no yɛɛ N'apɛdeɛ nhyɛ a, anka esi pi sɛ, wɔnom a wɔwɔ asaase yi so nyinaa aka abɔm agye adi. Ɛnneɛ, so wobɛhyɛ nnipa ama wɔayɛ agyidifoɔ anaa?

وَلَوْ شَاءَ رَبُّكَ لَآمَنَ مَنْ فِي الْأَرْضِ كُلُّهُمْ جَمِيعًا ۚ أَفَأَنْتَ تُكْرِهُ النَّاسَ حَتَّىٰ يَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Na ɔkra biara nntumi nnye nni gyesɛ Allah apene so. Na Ɔma N'abufuo *sane* ba nkurɔfoɔ a wɔmmfa wɔn nteaseɛ nnyɛ adwuma no so.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَنْ تُؤْمِنَ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَيَجْعَلُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Ka sɛ, 'Monhwɛ *deɛ esi* wɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu.' Nanso Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ne Akɔkɔbɔfoɔ no ho mma mfasoɔ mma nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie.

قُلِ انْظُرُوا مَاذَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَمَا تُغْنِي الْآيَاتُ وَالنُّذُرُ عَنْ قَوْمٍ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Afei ɛdeɛn na wɔretwɛn ka *asotwe* nna a ɛbaa nkurɔfoɔ a wɔatwam kɔ adi wɔn anim kan no so? Ka sɛ, 'Montwɛn, esi pi sɛ meka mo ho wɔ nkurɔfoɔ a wɔwɔ atwɛnneɛ no mu.'

فَهَلْ يَنْتَظِرُونَ إِلَّا مِثْلَ أَيَّامِ الَّذِينَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ قُلْ فَانْتَظِرُوا إِنِّي مَعَكُمْ مِنَ الْمُنْتَظِرِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Afei Yɛbɛgye Yɛn Asomafoɔ no nkwa ɛne wɔn a wɔgye die no. Saa na ɛteɛ *Yɛayɛ no* nhyɛ ama Yɛn ho sɛ Yɛbɛgye agyidifoɔ no nkwa.

ثُمَّ نُنَجِّي رُسُلَنَا وَالَّذِينَ آمَنُوا كَذَٰلِكَ ۚ حَقًّا عَلَيْنَا نُنْجِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

**R. 11.**

**105.** Ka sɛ, "O Adasamma, sɛ mo adwene mu yɛ mo nnaa wɔ me som no ho a ɛnneɛ *monhunu* sɛ mennsom nkurɔfoɔ a mosom wɔn kwati Allah no, na mmom mesom Allah *nkoaa* Nea Ɔma mo wuo no na wɔahyɛ me sɛ menka agyidifoɔ no ho,

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنْ كُنْتُمْ فِي شَكٍّ مِنْ دِينِي فَلَا أَعْبُدُ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ أَعْبُدُ اللَّهَ الَّذِي يَتَوَفَّاكُمْ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٥﴾

**106.** "Na *wɔahyɛ me nso sɛ menka sɛ:* 'Fa w'anim hwɛ ɛsom no *nkoaa* so te sɛ obi a mmerɛ nyinaa ɔdane ne ho ma *Nyankopɔn*, na mma nnkɔka nkurɔfoɔ a wɔde biribi bata *Ne ho som* no ho.

وَأَنْ أَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** 'Na mma nnkwati Allah mfrɛ adeɛ a enntumi mma wo mfasoɔ anaasɛ enntumi nni wo dɛm biara no. Na woyɔɔ saa a anka wobɛka adebɔneyɔfoɔ no ho.'"

وَلَا تَدْعُ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنْفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَ ۖ فَإِنْ فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذًا مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Na sɛ Allah de ɛhaw bi ka wo a, obiara nni hɔ a ɔbɛtumi ayi afiri hɔ gyesɛ Ɔno. Na sɛ Ɔpene papa bi so ma wo a, ɛnneɛ obiara nni hɔ a ɔbɛtumi asan N'adom no akyi. Ɔde *N'adom* gu obiara a Ɔpɛ so firi Ne nkoa mu. Na Ɔno na Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.

وَإِنْ يَمْسَسْكَ اللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِنْ يُرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَادَّ لِفَضْلِهِ ۚ يُصِيبُ بِهِ مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۚ وَهُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ka sɛ, 'O adasamma, esi pi sɛ *seisei* nokorɛ no afiri mo Awurade hɔ aba mo nkyɛn, enti obiara a ɔbɛdi kwankyerɛ no akyi no, ɔdi akyire ma ɔno ankasa kra yie-die. Na obiara a ɔbɛyera no, ɔyera tia ɔno *ankasa ho.* Na mennyɛ mo so ɔwɛnfoɔ.'

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَكُمُ الْحَقُّ مِنْ رَبِّكُمْ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَا أَنَا عَلَيْكُمْ بِوَكِيلٍ ﴿١٠٩﴾

**110.** Na di deɛ wɔayi akyerɛ wo no akyi na gyina pintinn kɔpem sɛ Allah bɛma N'atɛmmuo. Na Ɔno ne atɛmmufoɔ nyinaa mu Mudifoɔ.

وَاتَّبِعْ مَا يُوحَىٰ إِلَيْكَ وَاصْبِرْ حَتَّىٰ يَحْكُمَ اللَّهُ ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿١١٠﴾

رکوعاتها ١٠ — سورة هود مكية ١١ — آياتها ١٢٤

## HUUD

### (*Mɛkka Yikyerɛ*)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

الٓرٰ ۫ كِتٰبٌ اُحْكِمَتْ اٰيٰتُهٗ ثُمَّ فُصِّلَتْ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ خَبِيْرٍ ۙ﴿٢﴾

**2. Alif Laam Raa*. *Wei yɛ* Nwoma bi a wɔasi emu nsɛmpɔ no so dua na ɛnntɔ sin na ɛnnsesa, afei wɔakyerɛ-kyerɛ mu yie. Ɛfiri Nyansafoɔ, Amanebɔfoɔ no hɔ.**

اَلَّا تَعْبُدُوْٓا اِلَّا اللّٰهَ ؕ اِنَّنِيْ لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ وَّ بَشِيْرٌ ۙ﴿٣﴾

**3. *Ɛkyerɛkyerɛ sɛ* mma monnsom biribiara gyesɛ Allah. Ampa ara sɛ, me deɛ meyɛ Kɔkɔbɔfoɔ ne Sɛmmɔdɛ-bɔfoɔ a mefiri Ne hɔ;**

وَّ اَنِ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا اِلَيْهِ يُمَتِّعْكُمْ مَّتَاعًا حَسَنًا اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى وَّ يُؤْتِ كُلَّ ذِيْ فَضْلٍ فَضْلَهٗ ؕ وَ اِنْ تَوَلَّوْا فَاِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ كَبِيْرٍ ﴿٤﴾

**4. Ɛne sɛ monhwehwɛ bɔnefakyɛ mfiri mo Awurade no hɔ, *na* afei monane mo ho nkɔ Ne nkyɛn. Ɔbɛma mo *mo* ahiadeɛ a edi mu na ɛyɛ paa kɔpem berɛ bi a wɔabɔ din ato hɔ. Na Ɔde obiara a adom bi fata no adom no bɛma no. Na sɛ modane mo ho kɔ a, ɛnneɛ, me deɛ, mesuro ɛda kɛseɛ bi asotwe ma mo.**

اِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ ۚ وَ هُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٥﴾

**5. Allah hɔ na mobɛsan akɔ; na Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.**

اَلَآ اِنَّهُمْ يَثْنُوْنَ صُدُوْرَهُمْ لِيَسْتَخْفُوْا مِنْهُ ؕ اَلَا حِيْنَ يَسْتَغْشُوْنَ ثِيَابَهُمْ ۙ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَ مَا يُعْلِنُوْنَ ۚ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٦﴾

**6. Esi pi sɛ wɔsi wɔn bo so sɛ wɔde wɔn ho resie No. Monhwɛ yie *na* berɛ a wɔde wɔn ntaadeɛ kata wɔn ho *mpo*, Ɔnim deɛ wɔde asie ne deɛ wɔyi no adi nyinaa. Esi pi sɛ Ɔno deɛ Ɔnim deɛ ɛwɔ akoma mu nyinaa.**

**Nkyɛmu 12**

وَ مَا مِنْ دَآبَّةٍ فِي الْاَرْضِ اِلَّا عَلَى اللّٰهِ رِزْقُهَا وَ يَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا وَ مُسْتَوْدَعَهَا ؕ كُلٌّ فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ﴿٧﴾

**7. Na aboa biara nni asaase no mu *a ɔhwɛ ɔno ankasa ho,* gyesɛ ɛyɛ Allah na Ɛda Ne so sɛ Ɔbɔ no akɔnhoma. Na Ɔno na Ɔnim n'asoeɛyɛ ne n'atenaeɛ. Wei nyinaa wɔahyehyɛ no wɔ Nwoma bi a ɛda adi mu.**

وَ هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ وَّ كَانَ عَرْشُهٗ عَلَى الْمَآءِ لِيَبْلُوَكُمْ اَيُّكُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ؕ وَ لَئِنْ قُلْتَ اِنَّكُمْ مَّبْعُوْثُوْنَ مِنْۢ بَعْدِ الْمَوْتِ لَيَقُوْلَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٨﴾

**8. Na Ɔno na Ɔbɔɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no wɔ mmerɛ *ahorɔɔ* nsia mu, na N'ahennwa si nsuo ani, ama Wasɔ mo ahwɛ, sɛ, mo mu hwan-nom na wɔn nneyɔeɛ yɛ. Na sɛ woka sɛ, 'Esi pi sɛ wɔbɛnyane mo, mo wuo akyi a', nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no, sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛka sɛ, 'Wei yɛ nnaadaa a ɛda adie.'**

---

**Mene Allah, Nea Ɔhunu adeɛ nyinaa no.*

**9.** Na sɛ Yɛtwentwɛnee asotwe no so maa no kaa akyire maa wɔnom kɔpem mmerɛ bi a wɔakan ato hɔ a anka ke wɔbɛka sɛ, 'Ɛdeɛbɛn na asanka no?' Mommɔ piriw, ɛda no a ɛbɛba wɔn soɔ no, wɔmmpa mfiri wɔn so, na deɛ na wɔsi ho atwetwe no bɛtwa afa wɔn ho ahyia.

وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِلَىٰ أُمَّةٍ مَّعْدُودَةٍ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحْبِسُهُ ۗ أَلَا يَوْمَ يَأْتِيهِمْ لَيْسَ مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٩﴾

R. 2.

**10.** Na sɛ Yɛma ɔdasani ka ahummɔborɔ a efiri Yɛn hɔ no bi hwɛ, na sɛ afei Yɛyi firi ne so a, ampa ara sɛ, ɔno deɛ, na wapa aba na wayɛ boniayɛ.

وَلَئِنْ أَذَقْنَا الْإِنسَانَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنَاهَا مِنْهُ إِنَّهُ لَيَئُوسٌ كَفُورٌ ﴿١٠﴾

**11.** Na sɛ atowerɛnkyɛm bi ka no, na akyire no, sɛ Yɛma no ka nkɔsoɔ bi hwɛ a *n'asɛm a* ɔbɛka ara ne sɛ, 'Bɔne *a ɛtoo me no* nyinaa afiri me so kɔ'. Hwɛ n'ani gye hoahoa ne ho;

وَلَئِنْ أَذَقْنَاهُ نَعْمَاءَ بَعْدَ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ السَّيِّئَاتُ عَنِّي ۚ إِنَّهُ لَفَرِحٌ فَخُورٌ ﴿١١﴾

**12.** Gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔgyina pintinn na wɔyɔ nneyɔeɛ pa. Weinom saa na wɔbɛnya bɔnefakyɛ ne akatua a ɛso yie.

إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ أُولَٰئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١٢﴾

**13.** *Wɔnom susu sɛ* ebia wobɛgyae yikyerɛ a wɔayi ama woɔ no fa bi *akyiri die*; na ɛnam so ama w'akoma mu akyere wo, efirisɛ wɔka sɛ, 'Adɛn nti na wɔnndwirii agudeɛ bi mmereɛ no, anaasɛ soro-abɔfoɔ bi mmɛkaa ne ho. Esi pi sɛ woyɛ Kɔkɔbɔni kɛkɛ, na Allah yɛ adeɛ nyinaa so Hwɛsofoɔ.

فَلَعَلَّكَ تَارِكٌ بَعْضَ مَا يُوحَىٰ إِلَيْكَ وَضَائِقٌ بِهِ صَدْرُكَ أَن يَقُولُوا لَوْلَا أُنزِلَ عَلَيْهِ كَنزٌ أَوْ جَاءَ مَعَهُ مَلَكٌ ۚ إِنَّمَا أَنتَ نَذِيرٌ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ana wɔka sɛ, 'Ɛyɛ wo atirimubɔ-sɛm?' Ka sɛ, 'Ɛnneɛ *mo nso* monfa asɛm-ti du a ɛte saa bi mmra a ɛyɛ atirimubɔ-sɛm, na monfrɛ wɔnom a mobɛtumi afrɛ wɔn biara *mmɛboa mo*, nkwati Allah, sɛ moyɛ nokwafoɔ a.'

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهِ مُفْتَرَيَاتٍ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Na sɛ wɔnom *anntumi* annye mo so a ɛnneɛ na monhunu sɛ, esi pi sɛ, ɛde Allah nimdiɛ a ahyɛ mu ma na esane baaeɛ, ɛne sɛ Onyame biara nnihɔ gyesɛ Ɔno. Enti afei deɛ mobɛyɛ ahobraseɛ?

فَإِلَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكُمْ فَاعْلَمُوا أَنَّمَا أُنزِلَ بِعِلْمِ اللَّهِ وَأَن لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Obiara a ewiase asetena yi ne n'ahosiesie na ɔpɛ no, Yɛbɛtua wɔn adwuma ho akatua ama wɔn wɔ *ewiase yi ara* mu ama no ahyɛ ma, biribiara so nnte koraa.

مَن كَانَ يُرِيدُ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَالَهُمْ فِيهَا وَهُمْ فِيهَا لَا يُبْخَسُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔnnya hwee Daankwamma gyesɛ Egya no, na deɛ wɔyɔɔeɛ wɔ *ewiase* mu nyinaa bɛyɛ kwa, na deɛ na wɔyɔ nyinaa bɛyɛ adaadaadeɛ.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ إِلَّا النَّارُ ۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُوا فِيهَا وَبَاطِلٌ مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٧﴾

**18. Ɛnneɛ, so ɔbɛtumi ayɛ *ɔdaadaafoɔ,* ɔno a ɔgyina adansedie a ɛda adie a efiri n'Awurade hɔ so, na ɔdanseni a ɔfiri ne mu bɛdi n'akyi *abɛdi ne nokorɛ no ho adanseɛ,* ɔno a Mose Nwoma no dii kan *hyɛɛ ne ho nkɔm no* a ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔborɔ no? Wɔgye no di;* na obiara a ɔfiri akuo-akuo foforɔ no mu a ɔbɛtia *no* no Egya no na ɛbɛyɛ ne tenabea a wɔde ahyɛ no bɔ. Enti mma w'adwene mu nnyɛ wo nnaa wɔ ho. Esi pi sɛ, ɛno ne nokorɛ no a efiri w'Awurade no hɔ; nanso nnipa no mu pii nnye nni.**

أَفَمَنْ كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّهٖ وَيَتْلُوْهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِنْ قَبْلِهٖ كِتٰبُ مُوْسٰى إِمَامًا وَّرَحْمَةً ۚ أُولٰٓئِكَ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ ۚ وَمَنْ يَّكْفُرْ بِهٖ مِنَ الْأَحْزَابِ فَالنَّارُ مَوْعِدُهٗ ۚ فَلَا تَكُ فِيْ مِرْيَةٍ مِّنْهُ ۚ إِنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٨﴾

**19. Na hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a ɔtwa atorɔ to Allah so? Weinom na wɔde wɔn bɛgyina wɔn Awurade no anim, na adansefoɔ no bɛka sɛ, 'Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔtwaa nkontompo too wɔn Awurade so no.' Seisei deɛ esi pi sɛ Allah nnome no da adebɔneyɔfoɔ no so;**

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ۚ أُولٰٓئِكَ يُعْرَضُوْنَ عَلٰى رَبِّهِمْ وَيَقُوْلُ الْأَشْهَادُ هٰٓؤُلَآءِ الَّذِيْنَ كَذَبُوْا عَلٰى رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ اللّٰهِ عَلَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٩﴾

**20. Wɔnom a wɔkyim *nnipa* firi Allah kwan no so na wɔhwehwɛ sɛ wɔma no yɛ *te sɛ deɛ* akyeakyea no. Na wɔnom na wɔyɛ atiafoɔ ma Daankwamma no.**

الَّذِيْنَ يَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَيَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۚ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21. Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔnnya mfasoɔ biara wɔ asaase no mu *wɔ wɔnom apam a wɔpɛ sɛ wɔde sanka Onyankopɔn nhyehyɛeɛ no ho.* Nanso wɔnni ayɔnkofoɔ nnkwati Allah. Wɔbɛbɔ Asotwe no ho mmienu ama wɔn. Na wɔnntumi nnte adeɛ biara na wɔnnhunu adeɛ biara nso.**

أُولٰٓئِكَ لَمْ يَكُوْنُوْا مُعْجِزِيْنَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ۘ يُضٰعَفُ لَهُمُ الْعَذَابُ ۚ مَا كَانُوْا يَسْتَطِيْعُوْنَ السَّمْعَ وَمَا كَانُوْا يُبْصِرُوْنَ ﴿٢١﴾

**22. Weinom ne nkurɔfoɔ a wɔasɛe wɔn akra na ntwatosoɔ a wɔtwaaeɛ nyinaa nso abɔ wɔn.**

أُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا أَنْفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23. Akyinnyeɛ biara nni ho, sɛ wɔnom na wɔbɛhwere *wɔn* adeɛ kɛse Daankwamma no mu.**

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ هُمُ الْأَخْسَرُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ no a wɔgyedi na wɔyɔ nneyɔeɛ pa no, na wɔbrɛ wɔn ho ase wɔ wɔn Awurade anim no; Weinom saa ne Turo no nkurɔfoɔ no; ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.**

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَأَخْبَتُوْٓا إِلٰى رَبِّهِمْ ۙ أُولٰٓئِكَ أَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25. Akuo mmienu no mfatoho te sɛ onifurani ne asosini *na wɔde atoto* obi a ɔhunu adeɛ ne obi a ɔte adeɛ *ho.* Enti sɛ wode toto ho a ɛyɛ pɛ? Ɛnneɛ adɛn na monnte aseɛ.**

مَثَلُ الْفَرِيْقَيْنِ كَالْأَعْمٰى وَالْأَصَمِّ وَالْبَصِيْرِ وَالسَّمِيْعِ ۚ هَلْ يَسْتَوِيٰنِ مَثَلًا ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٥﴾

*18 Nkyeremu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

R. 3.

26. Na Yɛsomaa Noa kɔɔ ne nkurɔfoɔ hɔ, *na ɔkaa sɛ,* 'Nokorɛ, ɛda adi sɛ meyɛ Kɔkɔbɔni ma mo.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

27. 'Sɛ mma monnsom biribiara gyesɛ Allah. Ampa ara sɛ mesuro ɛda yaaya asotwe no ma mo.'

أَن لَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ ۖ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٢٧﴾

28. Ne nkurɔfoɔ no mu ahemfo a wɔnnye nnie no maa mmuaeɛ sɛ, 'Yennhunu wo ho hwee ka sɛ woyɛ nipa te sɛ yen ara, na yɛnnhunu sɛ *atitire bi* di w'akyi gyesɛ nkurɔfoɔ a anisoɔ deɛ wɔyɛ mmɔborɔfoɔ wɔ yen mu. Na yennhunu mo sɛ mowɔ mudie bi kyen yen; ɛnnte saa, mmom, yesusu mo ho sɛ moyɛ nkontompofoɔ.'

فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَرًا مِّثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ اتَّبَعَكَ إِلَّا الَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ الرَّأْيِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَاذِبِينَ ﴿٢٨﴾

29. Ɔkaa sɛ, "O me nkurɔfoɔ, mohunu no sɛn: sɛ megyina adansedie a ɛda adi a efiri m'Awurade hɔ so, na sɛ Ɔnam Ɔno ankasa *adom* so ama me ahummɔborɔ kesɛɛ bi a asie mo a, so yɛbɛtumi de ahyɛ mo wɔ aberɛ a moapo no wɔ ahi so?

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَآتَانِي رَحْمَةً مِّنْ عِندِهِ فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمْ لَهَا كَارِهُونَ ﴿٢٩﴾

30. "Na O me nkurɔfoɔ, memmisa mo ɛho ahonyadeɛ biara. M'akatua deɛ Allah nkoaa so na ɛda, sɛ *ɛyɛ biribi koraa mpo a.* Na mennpam wɔnom a wɔgye die no mfiri hɔ nkɔ. Esi pi sɛ wɔne wɔn Awurade no bedi ahyia. Na mmom mehu mo sɛ moyɛ nnipa a mo adeyɔ nnyina nimdeɛ so.

وَيَا قَوْمِ لَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مَالًا ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ ۚ وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الَّذِينَ آمَنُوا ۚ إِنَّهُم مُّلَاقُو رَبِّهِمْ وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ﴿٣٠﴾

31. "Na O me nkurɔfoɔ, hwan na ɔbɛboa me atia Allah sɛ anka merepam wɔnom akɔ a? Ana monnkae nsusuho?

وَيَا قَوْمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِن طَرَدتُّهُمْ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٣١﴾

32. "Na mennka nkyerɛ mo sɛ, 'Me na Allah ademudeɛ nyinaa yɛ me dea;' nanso mennim nsumaeɛ mu nsɛm, na mennka nso sɛ, 'Meyɛ soro-abɔfoɔ.' Nanso mennka mfa nkurɔfoɔ a mode mo ani asopa wɔn no ho sɛ, 'Allah mfa papa biara mma wɔnom' - Allah na Ɔnim adeɛ biara a ɛwɔ wɔnom adwene mu yie - Esi pi sɛ, *sɛ ɛba saa a,* na anka meka adebɔneyɔfoɔ no ho."

وَلَا أَقُولُ لَكُمْ عِندِي خَزَائِنُ اللَّهِ وَلَا أَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَا أَقُولُ إِنِّي مَلَكٌ وَلَا أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزْدَرِي أَعْيُنُكُمْ لَن يُؤْتِيَهُمُ اللَّهُ خَيْرًا ۖ اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا فِي أَنفُسِهِمْ ۖ إِنِّي إِذًا لَّمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٣٢﴾

33. Wɔnom kaa sɛ, 'O Noa, wo ne yen agye akyinnyeɛ *akyɛ* na wama yɛne wo akyinnye-gyeɛ no adɔɔso; enti *afei deɛ,* ma deɛ wode hunahuna yen no a wasi so asi so no mmra yen so sɛ woka nkurɔfoɔ a wɔka nokorɛ no ho ampa a.'

قَالُوا يَا نُوحُ قَدْ جَادَلْتَنَا فَأَكْثَرْتَ جِدَالَنَا فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٣٣﴾

34. Ɔkaa sɛ, 'Esi pi sɛ Allah nkoaa na Ɔde bɛba mo so, sɛ ɛyɛ Ne pɛ a, na monntumi nnsi *Onyankopɔn botaeɛ* kwan.

قَالَ إِنَّمَا يَأْتِيكُم بِهِ اللَّهُ إِن شَاءَ وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٣٤﴾

35. Na m'afotuo ho mma mo mfasoɔ biara, sɛ mɛpɛ sɛ metu mo fo dodoɔ sɛn koraa mpo a na sɛ Allah pɛ sɛ Ɔsɛe mo a. Ɔno ne mo Awurade na Ne hɔ na wɔbɛma mo asan akɔ'.

وَلَا يَنفَعُكُمْ نُصْحِي إِنْ أَرَدتُّ أَنْ أَنصَحَ لَكُمْ إِن كَانَ اللَّهُ يُرِيدُ أَن يُغْوِيَكُمْ ۚ هُوَ رَبُّكُمْ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٣٥﴾

36. Ana wɔka sɛ, 'Wabɔ ne tirim na wayɔ?' Ka sɛ, 'Sɛ mabɔ me tirim na mayɔ a, ɛnneɛ *anka* me bɔne da me *ankasa* so na mennfa mo bɔne a moyɔ no ho hwee.'

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ إِنِ افْتَرَيْتُهُ فَعَلَيَّ إِجْرَامِي وَأَنَا بَرِيءٌ مِّمَّا تُجْرِمُونَ ﴿٣٦﴾

R. 4.

37. Na wɔyi kyerɛɛ Noa sɛ, 'Wo nkurɔfoɔ no mu biara nni hɔ a ɔbɛgye adie gyesɛ wɔnom a wɔagye adi dada no ara, enti mma enni awerɛhoɔ wɔ deɛ ɛyɛ a wɔyɔ no ho.

وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُ لَن يُؤْمِنَ مِن قَوْمِكَ إِلَّا مَن قَدْ آمَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿٣٧﴾

38. Na pam hyɛmma no wɔ Y'ani so ɛne *sɛdeɛ Yɛnam* Yɛn yikyerɛ so *bɛkyerɛ woɔ*. Na mma ɛne Me nnkasa mfa nkurɔfoɔ a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no ho. Esi pi sɛ nsuyire befa wɔn.

وَاصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَلَا تُخَاطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوا ۚ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٣٨﴾

39. Na ɔrepam Hyɛmma adaka no. Na berɛ biara a ne nkurɔfoɔ no mu ahemfo bɛtwam wɔ ne ho no, wɔsi no atwetwe. Ɔkaa sɛ, 'Sɛ *seisei* moresi yɛn atwetwe a *mmerɛ bi reba a* yɛn nso yɛbesi mo atwetwe sɛdeɛ moresi yɛn atwetwe yi ara.

وَيَصْنَعُ الْفُلْكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ مَلَأٌ مِّن قَوْمِهِ سَخِرُوا مِنْهُ ۚ قَالَ إِن تَسْخَرُوا مِنَّا فَإِنَّا نَسْخَرُ مِنكُمْ كَمَا تَسْخَرُونَ ﴿٣٩﴾

40. 'Enti ɛnnkyɛ biara mobɛhunu nea asotwe a ɛbɛgu n'anim ase bɛba ne so ɛne nea asotwe a ɛtim hɔ na ɛkyɛ bɛto no.'

فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾

41. *Ɛkɔɔ so saa ara* kɔpem sɛ Y'ahyɛdeɛ no baaeɛ na *asaase no mu* nsuniwa puiepuie punkum, Yɛkaa sɛ 'Monforo nkɔ mu na monfa ahoroɔ biara mmienu, onini ne bereɛ, ɛne w'abusuafoɔ gyesɛ wɔnom a asɛm no adi kan ada adi atia wɔn, ɛne wɔnom a wɔgyedie *nyinaa.*' Na wɔannye anni annka ne ho *anntena nkwa mu* gyesɛ *wɔn mu* ketewa bi.

حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ قُلْنَا احْمِلْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ وَمَنْ آمَنَ ۚ وَمَا آمَنَ مَعَهُ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٤١﴾

42. Na ɔkaa sɛ, 'Monforo nkɔ mu wɔ Allah din mu, ne nkɔeɛ ne ne nnurueɛ nyinaa mu. Esi pi sɛ m'Awurade no yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.'

وَقَالَ ارْكَبُوا فِيهَا بِسْمِ اللَّهِ مَجْرَاهَا وَمُرْسَاهَا ۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٤٢﴾

**43. Na ɛde wɔnom nantee asorɔkye *a egyina hɔ* so te sɛ ɔbotan. Na Noa teaa mu frɛɛ ne ba a wate ne ho *gyina baabi* sɛ, 'O me ba foro na ka yɛn ho na mma nnkɔ ka atiafoɔ no ho.**

وَهِيَ تَجْرِي بِهِمْ فِي مَوْجٍ كَالْجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ ابْنَهُ وَكَانَ فِي مَعْزِلٍ يَا بُنَيَّ ارْكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ الْكَافِرِينَ ﴿٤٣﴾

**44. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Ɛnnkyɛ biara *mɛforo* akɔ bepɔ bi so de me ho akɔ sie so, ɛbɛbɔ me ho ban afiri nsuo no ho.' Ɔkaa sɛ, 'Ɛbanbɔ nni hɔ *mma obiara* ɛnnɛ da yi, sɛ ɔbɛnya ntwitwagyeɛ afiri Allah ahyɛdeɛ ho, gyesɛ nkurɔfoɔ a Wahu wɔn mmɔbɔ no.' Na asorɔkye no bɛhyɛnee mmienu no ntɛm; enti ɔkaa wɔnom a nsuyire no faa wɔn no ho.**

قَالَ سَآوِي إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِي مِنَ الْمَاءِ ۚ قَالَ لَا عَاصِمَ الْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ اللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَ ۚ وَحَالَ بَيْنَهُمَا الْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ الْمُغْرَقِينَ ﴿٤٤﴾

**45. Na *asɛm no baa* ka sɛ, 'O asaase mene wo nsuo, na O ɛsoro gyae *nsutɔ.*' Na wɔmaa nsuo no wee kɔɔ aseɛ, na asɛm no ho atemmuo baae bɛwiee *biribiara.* Na hyɛma adaka no bɛsoeɛɛ al-Gyuudii so. Na wɔkaa sɛ, 'Nnome nka nnipa adebɔneyɔfoɔ no.'**

وَقِيلَ يَا أَرْضُ ابْلَعِي مَاءَكِ وَيَا سَمَاءُ أَقْلِعِي وَغِيضَ الْمَاءُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ وَاسْتَوَتْ عَلَى الْجُودِيِّ ۖ وَقِيلَ بُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤٥﴾

**46. Na Noa su frɛɛ n'Awurade sɛ: 'M'Awurade, ampa ara sɛ, me ba no ka m'abusuafoɔ ho; na esi pi sɛ, Wo bɔhyɛ yɛ nokorɛ, na Wo na Woyɛ atɛmmufoɔ nyinaa mu Ɔtɛmmufoɔ a Woyɛ pɛ.'**

وَنَادَىٰ نُوحٌ رَّبَّهُ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ابْنِي مِنْ أَهْلِي وَإِنَّ وَعْدَكَ الْحَقُّ وَأَنتَ أَحْكَمُ الْحَاكِمِينَ ﴿٤٦﴾

**47. Ɔkaa sɛ: 'O Noa, esi pi sɛ ɔnnka w'abusuafoɔ ho; ampa ara sɛ *ɔyɛ onipa a* onni ahoteɛ yɔbea. Enti mma mmisa Me adeɛ a wonni ho nimdeɛ. Metu wo fo ama wannkɔka mmagyimi-mma no ho.'**

قَالَ يَا نُوحُ إِنَّهُ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ ۖ إِنَّهُ عَمَلٌ غَيْرُ صَالِحٍ ۖ فَلَا تَسْأَلْنِ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ ۖ إِنِّي أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٤٧﴾

**48. Ɔkaa sɛ: 'M'Awurade mesrɛ Wo sɛ bɔ me ho ban firi sɛ mɛbisa Wo adeɛ a menni ho nimdeɛ biara. Na gyesɛ Wode Me bɔne kyɛ me na Wohu me mmɔbɔ *annyɛ saa a* mɛka wɔnom a wɔahwere adeɛ nyinaa no ho.'**

قَالَ رَبِّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَسْأَلَكَ مَا لَيْسَ لِي بِهِ عِلْمٌ ۖ وَإِلَّا تَغْفِرْ لِي وَتَرْحَمْنِي أَكُن مِّنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٤٨﴾

**49. Wɔsee sɛ, 'O Noa *seisei deɛ* fa asomdwoeɛ a efiri Yɛn hɔ sane kɔ, na nhyira ahoroɔ nka wo na ɛnka nnipa a *wɔbɛwo wɔn* afiri nkurɔfoɔ a wɔka wo ho no mu. Na nkurɔfoɔ *foforɔ* bi nso wɔ hɔ a Yɛbɛma wɔn ahonyadeɛ *akɔsi mmerɛ bi,* afei asotwe a ɛyɛ ya a efiri Yɛn hɔ bɛka wɔn.'**

قِيلَ يَا نُوحُ اهْبِطْ بِسَلَامٍ مِّنَّا وَبَرَكَاتٍ عَلَيْكَ وَعَلَىٰ أُمَمٍ مِّمَّن مَّعَكَ ۚ وَأُمَمٌ سَنُمَتِّعُهُمْ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Wei yɛ nsumaeɛ mu amanebɔ a Yɛreyi kyerɛ wo. Na wonnim nsɛm no, wo anaasɛ wo nkurɔfoɔ na monnim wei ansaana ɛreba. Enti si abotereɛ na gyina pintinn; efirisɛ awieɛ no yɛ Nyame-surofoɔ no dea.

تِلْكَ مِنْ أَنْبَآءِ الْغَيْبِ نُوْحِيْهَآ إِلَيْكَ ۚ مَا كُنْتَ تَعْلَمُهَآ أَنْتَ وَلَا قَوْمُكَ مِنْ قَبْلِ هٰذَا ۛ فَاصْبِرْ ۛ إِنَّ الْعَاقِبَةَ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿٥٠﴾

R. 5.

**51.** Na *Yɛsoma* kɔɔ 'Aad hɔ wɔn nua Huud. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah *nkoaa.* Monni Nyame *foforɔ* biara a ɛkwati Ɔno akyi. Monnyɔ hwee ka nkontompo ntwatosoɔ ho.

وَإِلٰى عَادٍ أَخَاهُمْ هُوْدًا ۗ قَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ إِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۗ إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا مُفْتَرُوْنَ ﴿٥١﴾

**52.** 'O me nkurɔfoɔ, memmisa mo ɛho akatua biara. M'akatua deɛ gyesɛ Nea Ɔbɔɔ me so na ɛda. Enti monnte aseɛ anaa?

يٰقَوْمِ لَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا ۗ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى الَّذِيْ فَطَرَنِيْ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** 'Na O me nkurɔfoɔ monsrɛ mo Awurade no hɔ bɔnefakyɛ, afei monnane mo ho nkɔ Ne nkyɛn, Ɔbɛsoma ɛsoro mmurunkum aba mo so abɛtɔ nsuo bebiree agu mo so, na Ɔde ahoɔden bɛka mo ahoɔden no ho. Na mma mommpam adebɔneyɔfoɔ no mfiri hɔ nnkɔ.'

وَيٰقَوْمِ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا إِلَيْهِ يُرْسِلِ السَّمَآءَ عَلَيْكُمْ مِّدْرَارًا وَّيَزِدْكُمْ قُوَّةً إِلٰى قُوَّتِكُمْ وَلَا تَتَوَلَّوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Wɔnom kaa sɛ, 'O Huud, womfaa adansedie biara mmrɛɛ yɛn, na yɛnnyae yɛn abosom no akyiridie ɛnam w'asɛnka *kɛkɛ* nti, nanso yɛnnye wo nni.

قَالُوْا يٰهُوْدُ مَا جِئْتَنَا بِبَيِّنَةٍ وَّمَا نَحْنُ بِتَارِكِيْٓ اٰلِهَتِنَا عَنْ قَوْلِكَ وَمَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** 'Deɛ yɛbɛka ara ne sɛ, yɛn abosom no bi na wɔde bɔne aduru woɔ.' Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Mefrɛ Allah di adanseɛ dendenden, na mo nso modi adanseɛ sɛ, esi pi sɛ, me ho san pefee firi deɛ mode ayɛ mmataho *aka Nyankopɔn ho* no ho.

إِنْ نَّقُوْلُ إِلَّا اعْتَرٰىكَ بَعْضُ اٰلِهَتِنَا بِسُوْٓءٍ ۗ قَالَ إِنِّيْٓ أُشْهِدُ اللّٰهَ وَاشْهَدُوْٓا أَنِّيْ بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** Monkwati Ɔno *Nyankopɔn,* na mompam ntia me, mo nyinaa, na mma momma me kɔnkye-berɛ.

مِنْ دُوْنِهٖ فَكِيْدُوْنِيْ جَمِيْعًا ثُمَّ لَا تُنْظِرُوْنِ ﴿٥٦﴾

**57.** Ampa ara sɛ mede me ho atwere Allah m'Awurade ne mo Awurade no so. Abɔdeɛ biara nni hɔ a ɔnam *asaase so kwa* gyesɛ Ɔkura ne mu wɔ ne moma ano nwii no mu. Ampa ara sɛ m'Awurade no gyina kwan tenenee no so.

إِنِّيْ تَوَكَّلْتُ عَلَى اللّٰهِ رَبِّيْ وَرَبِّكُمْ ۗ مَا مِنْ دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ اٰخِذٌۢ بِنَاصِيَتِهَا ۗ إِنَّ رَبِّيْ عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٥٧﴾

**58.** Enti sɛ modane mo ho kɔ a, *me deɛ,* maka asomasɛm a wɔde somaa me mo nkyɛn no dada, na

فَإِنْ تَوَلَّوْا فَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ مَّآ أُرْسِلْتُ بِهٖٓ إِلَيْكُمْ ۗ وَيَسْتَخْلِفُ

m'Awurade bɛma nnipa foforɔ ahyɛ mo anan mu. Na monntumi mfa ɔhaw biara mma No koraa. Esi pi sɛ m'Awurade na Ɔyɛ adeɛ nyinaa so Hwɛsofoɔ.'

رَبِّي قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّونَهُ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَفِيظٌ ﴿٥٨﴾

59. Na berɛ a Yɛn ahyɛdeɛ no baaeɛ no, Yɛtwitwagyee Huud ne nkurɔfoɔ a wɔagye adie ka ne ho no, Yɛnam ahummɔborɔ *soronko so gyee wɔn.* Na Yɛgyee wɔn firii asotwe denden bi ho.

وَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا هُودًا وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَنَجَّيْنَاهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٩﴾

60. Na weinom yɛ 'Aadfoɔ wɔne wɔn Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ dii asie na wɔyɔɔ asobrakyeɛ maa N'Asomafoɔ na wɔdii *nokorɛ* tamfo ahomasofoɔ biara asɛm akyi.

وَتِلْكَ عَادٌ ۖ جَحَدُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَعَصَوْا رُسُلَهُ وَاتَّبَعُوا أَمْرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٦٠﴾

61. Na nnome dii wɔn akyi wɔ ewiase yi mu, na Owusɔre Da no nso *saa ara.* Monhwɛ! Aad *abusuakuo no* yɔɔ boniayɛ maa wɔn Awurade no. Monhwɛ! nnome aka 'Aad, Huud nkurɔfoɔ no.

وَأُتْبِعُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا إِنَّ عَادًا كَفَرُوا رَبَّهُمْ ۗ أَلَا بُعْدًا لِّعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ﴿٦١﴾

R. 6.

62. Na *Yɛsoma* kɔɔ Samuud *abusua hɔ* wɔn nua Suaalih. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah; Monni Nyame *foforɔ* biara a ɛkwati Ɔno. Ɔno na Wayi mo ama mo nkwa afiri asaase no mu na Wama mo asetena wɔ mu. Enti momisa Ne hɔ bɔnefakyɛ, afei monnane *mo ho nyinaa* nkɔ Ne nkyɛn; Esi pi sɛ m'Awurade no bɛn, *na* Ɔgye *mpaebɔ* so.

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ الْأَرْضِ وَاسْتَعْمَرَكُمْ فِيهَا فَاسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوا إِلَيْهِ ۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٌ مُّجِيبٌ ﴿٦٢﴾

63. Wɔnom kaa sɛ, 'O Suaalih, na wowɔ yɛn mu a woyɛ obi a yɛwɔ anidasoɔ wɔ wo mu ansaana *asɛm* wei *reba.* Enti wosi yɛn kwan sɛ yɛbɛsom deɛ na y'agyanom som? Na yɛn deɛ, sɛ ɛteɛ biara, y'adwene mu yɛ yɛn nnaa ɛfa deɛ wofrɛ yɛn kɔ ho no.'

قَالُوا يَا صَالِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَا ۖ أَتَنْهَانَا أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٦٣﴾

64. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, mohunu no sɛn: sɛ megyina adansedie a efiri m'Awurade hɔ, na sɛ Wama me ahummɔborɔ bi afiri Ne hɔ a, hwan paa *na ne nyinaa nkamfua* sɛ meyɛ asobrakyeɛ ma No a ɔbɛboa me atia Allah? Enti monntumi mfa hwee nnka me ho ka ɔsɛeɛ *nkoaa.*

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَآتَانِي مِنْهُ رَحْمَةً فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِنْ عَصَيْتُهُ ۖ فَمَا تَزِيدُونَنِي غَيْرَ تَخْسِيرٍ ﴿٦٤﴾

وَيٰقَوْمِ هٰذِهٖ نَاقَةُ اللّٰهِ لَكُمْ اٰيَةً فَذَرُوْهَا تَاْكُلْ فِيْٓ اَرْضِ اللّٰهِ وَلَا تَمَسُّوْهَا بِسُوْٓءٍ فَيَاْخُذَكُمْ عَذَابٌ قَرِيْبٌ ﴿٦٥﴾

**65.** 'Na O me nkurɔfoɔ, wei yɛ Allah yoma bereɛ, ɛyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ma mo, enti monyae no ma no nidi Allah asaase no mu, na mma monfa ɛdɛmdie biara nnka no, annyɛ saa a asotwe a ɛbɛn bɛsɔ mo mu.'

فَعَقَرُوْهَا فَقَالَ تَمَتَّعُوْا فِيْ دَارِكُمْ ثَلٰثَةَ اَيَّامٍ ؕ ذٰلِكَ وَعْدٌ غَيْرُ مَكْذُوْبٍ ﴿٦٦﴾

**66.** Nanso wɔtwitwaa ne nan kɔkom bubuu no; afei ɔkaa sɛ, 'Monye mo ani wɔ mo afie mu nansa. Wei yɛ bɔhyɛ bi a ɛnnyɛ nkontompo.'

فَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا صٰلِحًا وَّالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ خِزْيِ يَوْمِئِذٍ ؕ اِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيْزُ ﴿٦٧﴾

**67.** Enti bere a Y'ahyɛdeɛ no baaeɛ no Yɛtwitwagyee Suaalih ne nkurɔfoɔ a wɔagye adie ka ne ho no, yɛnam Y'ahummɔborɔ *soronko* so, na *Yɛtwitwagyee* wɔnom firii ɛda no animguaseɛ ho. Esi pi sɛ w'Awurade no Ɔyɛ Hoɔdenfoɔ, Tumfoɔ.

وَاَخَذَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ فَاَصْبَحُوْا فِيْ دِيَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٦٨﴾

**68.** Na aprannaa topaeɛ sɔɔ nkurɔfoɔ a wɔayɔ bɔne no mu, na adeɛkyee wɔnom sɛ wɔbutu-butu wɔn koko so wɔ wɔn afie mu.

كَاَنْ لَّمْ يَغْنَوْا فِيْهَا ؕ اَلَآ اِنَّ ثَمُوْدَاۡ كَفَرُوْا رَبَّهُمْ ؕ اَلَا بُعْدًا لِّثَمُوْدَ ﴿٦٩﴾

**69.** Te sɛ deɛ wɔntenaa mu da. Hwɛ Samuud yɔɔ boniayɛ maa wɔn Awurade ampa; Hwɛ nnome daa hɔ maa Samuud *abusua no.*

R. 7.

وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَآ اِبْرٰهِيْمَ بِالْبُشْرٰى قَالُوْا سَلٰمًا ؕ قَالَ سَلٰمٌ فَمَا لَبِثَ اَنْ جَآءَ بِعِجْلٍ حَنِيْذٍ ﴿٧٠﴾

**70.** Ampa ara sɛ Y'asomafoɔ no de nsɛm-dɛ baa Abraham hɔ. Wɔkaa sɛ, '*Yɛma mo* asomdwoeɛ.' Ɔgyee so sɛ, 'Asomdwoeɛ *nka mo*'. Na wannkyɛ na ɔde nantwi-ba a wɔatoto baaeɛ.

فَلَمَّا رَاٰۤ اَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ اِلَيْهِ نَكِرَهُمْ وَاَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيْفَةً ؕ قَالُوْا لَا تَخَفْ اِنَّآ اُرْسِلْنَآ اِلٰى قَوْمِ لُوْطٍ ﴿٧١﴾

**71.** Nanso berɛ a ɔhunuu sɛ *wɔnnfa* wɔn nsa nnuru ho no, ɔfaa wɔn sɛ wɔyɛ ahɔhoɔ *a wɔnnfra*, na ɔsuroo wɔn wɔ ne nsusuiɛ mu. Wɔnom kaa sɛ, 'Mma nnsuro efirisɛ wɔasoma yɛn a yɛrekɔ Lot nkurɔfoɔ no hɔ.'

وَامْرَاَتُهٗ قَآئِمَةٌ فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنٰهَا بِاِسْحٰقَ ۙ وَمِنْ وَّرَآءِ اِسْحٰقَ يَعْقُوْبَ ﴿٧٢﴾

**72.** Na ne yere gyina nkyɛn, na ɔseree bɔkɔɔ, ɛhɔ na Yɛmaa no nsɛm-dɛ a ɛfa Isak awoɔ ho, ɛne Isak akyi Yakob.

قَالَتْ يٰوَيْلَتٰٓى ءَاَلِدُ وَاَنَا عَجُوْزٌ وَّهٰذَا بَعْلِيْ شَيْخًا ؕ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ عَجِيْبٌ ﴿٧٣﴾

**73.** (*Ne yere no)* Ɔkaa sɛ, 'O mennue! So me mɛwo ɔba wɔ aberɛ a meyɛ aberewa na me kunu yi *nso* yɛ akɔkora? Wei deɛ ɛyɛ anwanwa-sɛm!'

**74. Wɔnom kaa sɛ, 'Ana Allah ahyɛdeɛ yɛ wo nwanwa? Allah mmɔborɔhunu ne Ne nhyira wɔ mo so, O Efie no nkurɔfoɔ. Esi pi sɛ Ɔno ne *Nea* Ɔfata Ayɛyie na Animuonyam yɛ Ne dea.'**

قَالُوٓا۟ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۖ رَحْمَتُ ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ ۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ﴿٧٤﴾

**75. Na berɛ a suro no firii Abraham so kɔɔeɛ na nsɛm-dɛ amanebɔ baa ne hɔ no, ɔhyɛɛ aseɛ ne Yɛn yiyii asɛm a ɛfa Lot nkurɔfoɔ no ho.**

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَٰهِيمَ ٱلرَّوْعُ وَجَآءَتْهُ ٱلْبُشْرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِى قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧٥﴾

**76. Ampa ara sɛ na Abraham yɛ ntimmɔborɔ, akoma-mmerɛ na ɔtaa dane ne ho kɔ *Nyankopɔn hɔ.***

إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٌ مُّنِيبٌ ﴿٧٦﴾

**77. 'O Abraham, twe wo ho firi wei ho. Ampa ara sɛ, w'Awurade no ahyɛdeɛ aba awie, na esi pi sɛ asotwe bi reba wɔn so a wɔnntumi nnane no.'**

يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَآ ۖ إِنَّهُۥ قَدْ جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٧﴾

**78. Na berɛ a Yɛn asomafoɔ no baa Lot hɔ no, ne werɛ hooe maa wɔnom na wɔnom asɛm no ho atenka hyɛɛ no so a ɔnntumi nnyɛ ho hwee, na ɔkaa sɛ, 'Wei yɛ ahokyerɛ da.'**

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا يَوْمٌ عَصِيبٌ ﴿٧٨﴾

**79. Na ne nkurɔfoɔ no de ammirika baa ne hɔ a wɔn ho rewoso *abufuo nti,* na wei ansa no, na wɔgu so yɔ bɔne. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, weinom yɛ me mma-mmaa. Wɔnom ho te paa ma mo.* Enti monsuro Allah na mma monngu m'anim ase ɛfa m'ahɔhoɔ ho. Enti ɔbarima biara nni mo mu a ɔnam n'adwene so kyerɛ kwan-pa?'**

وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن قَبْلُ كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِى ضَيْفِىٓ ۖ أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ﴿٧٩﴾

**80. Wɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Wonim kofee sɛ yɛnni wo mma-mmaa no ho agyedeɛ biara na esi pi sɛ wonim deɛ yɛpɛ.'**

قَالُوا۟ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِى بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٨٠﴾

**81. 'Ɔkaa sɛ, Na anka mewɔ tumi a metumi ne mo adi *sɛdeɛ ɛfata* anaasɛ mɛtwe me ho akɔbata akyitaedeɛ kɛse bi *abɔ me ho adwaa.'***

قَالَ لَوْ أَنَّ لِى بِكُمْ قُوَّةً أَوْ ءَاوِىٓ إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ ﴿٨١﴾

***82. *Asomafoɔ no* kaa sɛ, 'O Lot, yɛyɛ w'Awurade no asomafoɔ. Ɛkwan biara so wɔnntumi nnuru wo ho. Enti te fa ho na ɛne w'abusuafoɔ no nkɔ wɔ anadwo fa bi. Na mma mo mu biara nnhwɛ**

قَالُوا۟ يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓا۟ إِلَيْكَ ۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ ٱلَّيْلِ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ إِلَّا ٱمْرَأَتَكَ ۖ

---

*79 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.

** *82Nkyerɛmu: Nkɔmmɔ a ahɔhoɔ no ne Lot diiɛ no kyerɛ sɛ Lot ne ne nkurɔfoɔ no ano yiyie no baa so wɔ pie bi mu a na wɔne no nni atra-faako. Enti na ne nkurɔfoɔ no nntumi nnuru deɛ ɔwɔ hɔ anaa obiara a ɔwɔ ne fie. Ebia wɔpɛɛ sɛ wɔbɛba bio abɛha Lot nti na wɔtuu ne fo maa ofirii adi anadwo no ara. Ɛkyerɛ bio nso sɛ Lot amfa ne mma-mmaa no amma ne nkurɔfoɔ no sɛ wɔngu wɔn ho fii (Hwɛ nyiyimu 79) sɛdeɛ ebinom repɛ akyerɛ no.*

إِنَّهُ مُصِيبُهَا مَآ أَصَابَهُمْ ۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ الصُّبْحُ ۚ أَلَيْسَ الصُّبْحُ بِقَرِيبٍ ﴿٨٢﴾

n'akyi, gyesɛ wo yere. Esi pi sɛ deɛ ɛbɛka wɔnom no bi bɛka no. Ampa ara sɛ berɛ a wɔahyɛ ato hɔ yɛ anɔpa. So anɔpa no mmɛn anaa?'

فَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا جَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهَا حِجَارَةً مِّنْ سِجِّيلٍ مَّنْضُودٍ ﴿٨٣﴾

83. Enti berɛ a Yɛn ahyɛdeɛ no baaeɛ no Yɛbutuu kuro no sii ne tiri ase. Na Yɛtɔɔ eko abɔɔ guu so ntaataasɔɔ a ebi gu ebi akyi.

مُّسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ ۚ وَمَا هِيَ مِنَ الظّٰلِمِيْنَ بِبَعِيْدٍ ﴿٨٤﴾

84. Ahyɛnsoɔ *wɔ hɔ ma wɔn* wɔ w'Awurade no ahyɛdeɛ mu. Na saa *asotwe no* nni akyiri mma *nnɛ-mma yi mu* adebɔneyɔfoɔ.

R. 8.

وَإِلٰى مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۚ قَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ إِلٰهٍ غَيْرُهُ ۚ وَلَا تَنْقُصُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيْزَانَ إِنِّيْٓ أَرٰىكُمْ بِخَيْرٍ وَّإِنِّيْٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ مُّحِيْطٍ ﴿٨٥﴾

85. Na *Yɛsoma* kɔɔ Midian wɔnom nua Hyu'aib. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah. Monni Nyame *foforɔ* biara nkwati Ɔno. Na mma monnte nsusuiɛ ne nkariɛ so *mfa mma.* Mehu mo sɛ moanya nkɔsoɔ deɛ nanso mesuro ma mo ɔseɛɛ asotwe da no a ɛbɛtwa mo ho ahyia no.

وَيٰقَوْمِ أَوْفُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيْزَانَ بِالْقِسْطِ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿٨٦﴾

86. 'Na O me nkurɔfoɔ, monhyɛ nsusuiɛ ne nkariɛ ma wɔ pɛpɛɛpɛyɔ kwan so, na mma monnkame nnipa wɔ adeɛ a ɛyɛ wɔn asɛdeɛ na ɛyɛ wɔn dea ho hwee, na mma monnyɔ amumuyɔ asaase no mu nnyɔ basabasayɔ biara.

بَقِيَّتُ اللّٰهِ خَيْرٌ لَّكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ۚ وَمَآ أَنَا عَلَيْكُمْ بِحَفِيْظٍ ﴿٨٧﴾

87. 'Deɛ Allah ama no aka *wɔ mo hɔ no* yɛ ma mo, sɛ moyɛ agyidifoɔ ampa a. Na mennyɛ mo so wɛnfoɔ.'

قَالُوْا يٰشُعَيْبُ أَصَلٰوتُكَ تَأْمُرُكَ أَنْ نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ اٰبَآؤُنَآ أَوْ أَنْ نَّفْعَلَ فِيْٓ أَمْوَالِنَا مَا نَشٰٓؤُا ۚ إِنَّكَ لَأَنْتَ الْحَلِيْمُ الرَّشِيْدُ ﴿٨٨﴾

88. Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'O Hyu'aib, ana w'Asɔreyɔ no kyerɛ wo sɛ yɛnnyae deɛ na yɛn agyanom som no, anaasɛ yɛnnyae sɛ yɛde y'agyapadeɛ bɛyɔ deɛ yɛn ara yɛpɛ? Ampa ara sɛ woyɛ onitefoɔ a w'adwene mu da hɔ wɔ wo kwankyerɛ ho.'

قَالَ يٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِنْ كُنْتُ عَلٰى بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّيْ وَرَزَقَنِيْ مِنْهُ رِزْقًا حَسَنًا ۚ وَمَآ أُرِيْدُ أَنْ أُخَالِفَكُمْ إِلٰى مَآ أَنْهٰكُمْ عَنْهُ ۚ إِنْ أُرِيْدُ إِلَّا الْإِصْلَاحَ مَا اسْتَطَعْتُ ۚ وَمَا تَوْفِيْقِيْٓ إِلَّا بِاللّٰهِ ۚ

89. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, mohunu no sɛn: sɛ megyina adansedie a efiri m'Awurade hɔ, na sɛ Wabɔ me akɔnhoma afiri N'adom mu, akɔnhomabɔdeɛ a edi mu a, *ɛdeɛn mmuaeɛ na mode bɛma No?* Na mempɛ sɛ mɛyɔ biribi atia mo, ade-korɔ no ara a mabra mo sɛ mma monnyɔ no *na* mede abɔ mo abira Deɛ mehwehwɛ ara ne

عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿٨٩﴾

nsakra sɛ deɛ mɛtumi biara. Menni tumi biara gyesɛ ɛnam Allah so, na mede me ho ato Ne so na Ne hɔ na medane kɔ.

وَيٰقَوْمِ لَا يَجْرِمَنَّكُمْ شِقَاقِيْٓ اَنْ يُّصِيْبَكُمْ مِّثْلُ مَآ اَصَابَ قَوْمَ نُوْحٍ اَوْ قَوْمَ هُوْدٍ اَوْ قَوْمَ صٰلِحٍ ؕ وَمَا قَوْمُ لُوْطٍ مِّنْكُمْ بِبَعِيْدٍ ﴿٩٠﴾

90. 'Na O me nkurɔfoɔ momma mo tan a mode paepae me ne mo ntɛm no nntwetwe mo nnkɔ *wei ho* sɛ *asotwe a* ɛtoo Noa nkurɔfoɔ no nsɛso bɛto mo, anaasɛ deɛ ɛtoo Huud nkurɔfoɔ no, anaasɛ Suaalih nkurɔfoɔ no; na Lot nkurɔfoɔ no nni akyiri mfiri mo ho.

وَاسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا اِلَيْهِ ؕ اِنَّ رَبِّيْ رَحِيْمٌ وَّدُوْدٌ ﴿٩١﴾

91. 'Na monhwehwɛ bɔnefakyɛ mfiri mo Awurade no hɔ; afei monane mo ho nkɔ Ne hɔ, *monfa mo akoma nyinaa.* Ampa ara sɛ m'Awurade no yɛ Mmɔborɔhunufoɔ na Ɔwɔ ɔdɔ paa.'

قَالُوْا يٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيْرًا مِّمَّا تَقُوْلُ وَاِنَّا لَنَرٰىكَ فِيْنَا ضَعِيْفًا ۚ وَلَوْلَا رَهْطُكَ لَرَجَمْنٰكَ ۫ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْنَا بِعَزِيْزٍ ﴿٩٢﴾

92. Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'O Hyu'aib, yɛnnte deɛ waka no pii ase. Na yɛhu wo sɛ woyɛ mmerɛ wɔ yɛn mu. Na sɛ ɛnnyɛ w'abusuafoɔ nti a, anka yɛasi wo abɔɔ dada. Na wonni tumi biara wɔ yɛn so.

قَالَ يٰقَوْمِ اَرَهْطِيْٓ اَعَزُّ عَلَيْكُمْ مِّنَ اللّٰهِ ؕ وَاتَّخَذْتُمُوْهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّا ؕ اِنَّ رَبِّيْ بِمَا تَعْمَلُوْنَ مُحِيْطٌ ﴿٩٣﴾

93. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, ana m'abusua yɛ tumi ma mo kyɛn Allah? Na moato Ɔno *Nyankopɔn* atwene mo akyi. Esi pi sɛ m'Awurade no twa fa deɛ moyɔ nyinaa ho hyia.

وَيٰقَوْمِ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ اِنِّيْ عَامِلٌ ؕ سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ۙ مَنْ يَّاْتِيْهِ عَذَابٌ يُّخْزِيْهِ وَمَنْ هُوَ كَاذِبٌ ؕ وَارْتَقِبُوْٓا اِنِّيْ مَعَكُمْ رَقِيْبٌ ﴿٩٤﴾

94. 'Na O me nkurɔfoɔ, monyina mo gyinabrɛ na monyɔ mo nnwuma *sɛdeɛ ɛyɛ ma mo,* me *nso* mereyɔ m'adwuma. Ɛnnkyɛ biara, mobɛhunu nea asotwe a egu anim ase bɛba no so, ɛne nea ɔyɛ nkontompofoɔ. Na montwɛn, esi pi sɛ meka mo ho wɔ atwenneɛ mu.'

وَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا شُعَيْبًا وَّالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَاَخَذَتِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ فَاَصْبَحُوْا فِيْ دِيَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٩٥﴾

95. Na berɛ a Y'ahyɛdeɛ no baaeɛ no, Yɛgyee Hyu'aib nkwa ɛne nkurɔfoɔ a wɔagye adie ka ne ho no, Yɛnam Yɛn mmɔborɔhunu *soronko so;* na ateeteɛ asotwe kaa nkurɔfoɔ a wɔayɔ bɔne no maa wɔbutu-butuu hɔ wɔ wɔn afie mu.

كَاَنْ لَّمْ يَغْنَوْا فِيْهَا ؕ اَلَا بُعْدًا لِّمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُوْدُ ﴿٩٦﴾

96. Te sɛ deɛ wɔnntenaa hɔ da. Hwɛ! sɛdeɛ wɔtwaa Midian firii hɔ, sɛ mpo wɔtwaa Samuud firii hɔ no.

R. 9.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَا وَسُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿٩٧﴾

97. Na, ampa ara, Yɛsomaa Mose, ɔde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ne tumi a ɛda adie

**98.** Kɔɔ Farao ne n'ahemfo hɔ; nanso wɔnom dii Farao ahyɛ-sɛm akyi, na Farao ahyɛ-sɛm nso nntene.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِ فَاتَّبَعُوا أَمْرَ فِرْعَوْنَ ۖ وَمَا أَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيدٍ ﴿٩٨﴾

**99.** Ɔbɛnante adi ne nkurɔfoɔ anim Owusɔre Da no, na ɔbedi wɔn anim akɔ Egya *amena ano sɛdeɛ wɔka anantwikuo kɔ anomeɛ no.* Na bɔne ne anomeɛ a wɔbɛduru hɔ no.

يَقْدُمُ قَوْمَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فَأَوْرَدَهُمُ النَّارَ ۖ وَبِئْسَ الْوِرْدُ الْمَوْرُودُ ﴿٩٩﴾

**100.** Wɔmaa nnome dii wɔn akyi wɔ saa *asetena yi mu* ɛne Owusɔre Da no. Bɔne ne akyɛdeɛ no ne wɔnom a wɔde akyɛdeɛ no bɛma wɔn.

وَأُتْبِعُوا فِي هَٰذِهِ لَعْنَةً وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ بِئْسَ الرِّفْدُ الْمَرْفُودُ ﴿١٠٠﴾

**101.** Wei yɛ nkuro akeseɛ a aseɛseɛ no ho amanebɔ. Yɛtoa kyerɛ wo. Ebi wɔ hɔ a egyina hɔ na ebi nso wɔ hɔ a wɔadwiri agu fɔm *te sɛ nnɔbaeɛ a wɔatwa.*

ذَٰلِكَ مِنْ أَنْبَاءِ الْقُرَىٰ نَقُصُّهُ عَلَيْكَ ۖ مِنْهَا قَائِمٌ وَحَصِيدٌ ﴿١٠١﴾

**102.** Na Yɛannyɔ wɔn bɔne biara na wɔnom na wɔyɔɔ wɔn ankasa ho bɔne; na wɔnom asomnneɛ a na wɔkwati Allah frɛ wɔn no ho amma wɔn mfasoɔ biara koraa berɛ a w'Awurade ahyɛdeɛ no baaeɛ no; na wɔammfa hwee anka ho amma wɔnom a ɛkwati ɔseɛɛ pasaa.

وَمَا ظَلَمْنَاهُمْ وَلَٰكِنْ ظَلَمُوا أَنْفُسَهُمْ ۖ فَمَا أَغْنَتْ عَنْهُمْ آلِهَتُهُمُ الَّتِي يَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ لَمَّا جَاءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوهُمْ غَيْرَ تَتْبِيبٍ ﴿١٠٢﴾

**103.** Saa na w'Awurade no nsɔmu teɛ, sɛ Ɔsɔ nkuro-pɔn no mu wɔ aberɛ a wɔgu so yɔ bɔne no a, esi pi sɛ Ne nsɔmu yɛ ya ne awerɛhoɔ na emu yɛ den *nso.*

وَكَذَٰلِكَ أَخْذُ رَبِّكَ إِذَا أَخَذَ الْقُرَىٰ وَهِيَ ظَالِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُ أَلِيمٌ شَدِيدٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ampa ara sɛ wei mu na Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ ma obi a ɔsuro Daankwamma asotwe no. Ɛno ne ɛda bi a wɔbɛboaboa adasamma *nyinaa* ano abɔm, na ɛno ne ɛda no a *obiara* bedi adanseɛ *wɔ deɛ ɛbɛkɔsoɔ* no ho.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِمَنْ خَافَ عَذَابَ الْآخِرَةِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمٌ مَجْمُوعٌ لَهُ النَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَشْهُودٌ ﴿١٠٤﴾

**105.** Na Yɛnntwentwɛn so gyesɛ ɛkɔpem mmerɛ a wɔasese ato hɔ no ano.

وَمَا نُؤَخِّرُهُ إِلَّا لِأَجَلٍ مَعْدُودٍ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ɛda no, sɛ ɛba a, ɔkra biara nnkasa gyesɛ ɛnam N'akwamma so; ɛnneɛ *ebinom* bɛyɛ ti-bɔnefoɔ na *ebinom nso* bɛyɛ ti-papafoɔ.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِيٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Nkurɔfoɔ no a wɔbɛnya ti-bɔne no deɛ, wɔnom na wɔbɛtena Egya no mu, emu na apini-sie ne nisuteɛ wɔ hɔ ma wɔn.

فَأَمَّا الَّذِينَ شَقُوا فَفِي النَّارِ لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٧﴾

**108.** Wɔbɛtena mu wɔ mmerɛ tenten a ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no tim hɔ no, gyesɛ deɛ w'Awurade no bɛpɛ. Ampa ara sɛ w'Awurade no yɔ deɛ Ɔpɛ biara.

خَالِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ إِلَّا مَا شَاءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِمَا يُرِيدُ ﴿١٠٨﴾

**109. Mmom, nkurɔfoɔ no a wɔbɛnya ti-pa no deɛ wɔnom bɛtena Turo Aheman no mu wɔ mmerɛ tenten a ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no tim hɔ no, gyesɛ deɛ w'Awurade no bɛpɛ - akyɛdeɛ a wɔnntwa mfiri hɔ da.**

وَأَمَّا الَّذِينَ سُعِدُوا فَفِي الْجَنَّةِ خَالِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ إِلَّا مَا شَاءَ رَبُّكَ ۖ عَطَاءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٩﴾

**110. Enti mma w'adwene mu nnyɛ wo nnaa mfa deɛ saa nkurɔfoɔ yi som no ho. Wɔsom sɛdeɛ na wɔn agyanom dii kan somoeɛ no. Na esi pi sɛ Yɛde akatua a ɛhyɛ ma bɛma wɔn a ɛyɛ wɔn kyɛfa a wɔnnte biribiara so.**

فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٍ مِمَّا يَعْبُدُ هَٰؤُلَاءِ ۚ مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعْبُدُ آبَاؤُهُمْ مِنْ قَبْلُ ۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ مَنْقُوصٍ ﴿١١٠﴾

**R. 10.**

**111. Na esi pi sɛ Yɛmaa Mose Nwoma no, nanso wɔbɔɔ wɔn ho abira wɔ mu; na sɛ ɛnnyɛ sɛ asɛm bi adi kan afiri w'Awurade hɔ a, anka wɔabua wɔn ntɛm atɛn dadaada; na *seisei* saa *nnipa* yi adwene mu yɛ wɔn nnaa wɔ ehu mu fa asomasɛm no ho.**

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَاخْتُلِفَ فِيهِ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ مِنْهُ مُرِيبٍ ﴿١١١﴾

**112. Na esi pi sɛ weinom mu biara nnwuma ho akatua wɔnnya mfa ntuaa wɔn ka deɛ, nanso, sɛ ɛteɛ biara, w'Awurade bɛtua wɔn ka sɛdeɛ wɔn nnwuma teɛ. Ampa ara sɛ Ɔbɛbɔ wɔn deɛ na wɔyɔ no ho ammaneɛ.**

وَإِنَّ كُلًّا لَمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ أَعْمَالَهُمْ ۚ إِنَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١٢﴾

**113. Enti gyina hɔ pintinn na yɛ pɛ sɛdeɛ wɔde ahyɛ woɔ no, ɛne wɔnom a wɔne wo adane wɔn ho ama *Nyankopɔn no;* na mma mo nnte atua *O mo agyidifoɔ; efirisɛ,* esi pi sɛ, Ɔno deɛ Ɔhunu deɛ moyɔ nyinaa.**

فَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ وَمَنْ تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطْغَوْا ۚ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١٣﴾

**114. Na mma monntɔ nnkɔ nkurɔfoɔ a wɔyɔ bɔne no ho, annyɛ saa a Egya no bɛka mo. Na monnkwati Allah nnya nnamfoɔ biara, nanso monnya mmoa biara.**

وَلَا تَرْكَنُوا إِلَى الَّذِينَ ظَلَمُوا فَتَمَسَّكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَاءَ ثُمَّ لَا تُنْصَرُونَ ﴿١١٤﴾

**115. Na monyɔ Asɔreyɔ no wɔ adekyeɛ ano mmienu no so, ɛne anadwo no fa bi a ɛbɛn adekyeɛ no. Ampa ara sɛ papa ahoroɔ no pam bɔne ahoroɔ no firi hɔ kɔ. Wei yɛ nkaekaeɛ ma wɔnom a wɔyɛ nkaekaefoɔ.**

وَأَقِمِ الصَّلَاةَ طَرَفَيِ النَّهَارِ وَزُلَفًا مِنَ اللَّيْلِ ۚ إِنَّ الْحَسَنَاتِ يُذْهِبْنَ السَّيِّئَاتِ ۚ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّاكِرِينَ ﴿١١٥﴾

**116. Na gyina pintinn efirisɛ, esi pi sɛ, Allah deɛ Ɔmma papayɔfoɔ akatua nnyera.**

وَاصْبِرْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿١١٦﴾

**117.** Ɛnneɛ, adɛn nti na, na nnipa a wɔwɔ nteaseɛ a wɔbɛtumi asi ɔseɛɛ ano kwan wɔ asaase mu no bi nni awontoatoasoɔ a wɔdii mo anim kan no mu - gyesɛ wɔnom a Yɛgyee wɔn nkwa no mu kakraa bi? Atiafoɔ no adeɛ a wɔdii akyire ne deɛ ahogono ne ahomeka wɔ mu *ma wɔn na ɛno* na ɛmaa wɔyɛɛ afɔdifoɔ.

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ الْقُرُوْنِ مِنْ قَبْلِكُمْ أُولُوْا بَقِيَّةٍ يَّنْهَوْنَ عَنِ الْفَسَادِ فِي الْأَرْضِ إِلَّا قَلِيْلًا مِّمَّنْ أَنْجَيْنَا مِنْهُمْ ۚ وَاتَّبَعَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَا أُتْرِفُوْا فِيْهِ وَكَانُوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿١١٧﴾

**118.** Na ɛnni hɔ mma sɛ w'Awurade no bɛsɛɛ nkuro akɛseɛ no wɔ kwan bɔne so wɔ aberɛ a emu nnipa no yɛ ateneneefoɔ.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ الْقُرٰى بِظُلْمٍ وَّأَهْلُهَا مُصْلِحُوْنَ ﴿١١٨﴾

**119.** Na sɛ w'Awurade no reyɛ N'apɛdeɛ nhyɛ a anka Wama adasamma nyinaa ayɛ nnipa-kuo baako; nanso wɔnnyae wɔn ho abirabɔ da,

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ النَّاسَ أُمَّةً وَّاحِدَةً وَّلَا يَزَالُوْنَ مُخْتَلِفِيْنَ ﴿١١٩﴾

**120.** Gyesɛ wɔnom a w'Awurade no ahu wɔn mmɔbɔ, na wei nti na Wabɔ wɔn. Na w'Awurade asɛm no bɛhyɛ ma; 'Sɛ ɛteɛ biara, mɛma Gyahannam-Gya no ayɛ ma; Mede Gyinn ne nnipa *asobrakyeɛfoɔ* no nyinaa bɛhyɛ no ma.'

إِلَّا مَنْ رَّحِمَ رَبُّكَ ۗ وَلِذٰلِكَ خَلَقَهُمْ ۗ وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمْلَئَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِيْنَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Na Asomafoɔ no amanebɔ, a Yɛderema w'akoma agyina pintinn no, ne nyinaa na Yɛrekenkan kyerɛ woɔ yi. Na wei mu na nokorɛ no aba wo hɔ ɛne afotusɛm ne nkaekaeɛ a ɛwɔ hɔ ma agyidifoɔ no.

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنْبَآءِ الرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهٖ فُؤَادَكَ ۚ وَجَآءَكَ فِيْ هٰذِهِ الْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَّذِكْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٢١﴾

**122.** Na ka kyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no sɛ: 'Monyɔ mo nnwuma sɛdeɛ ɛyɛ ma mo na mobɛtumi biara, yɛn nso esi pi sɛ yɛreyɔ yɛn deɛ.

وَقُلْ لِّلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ ۗ إِنَّا عٰمِلُوْنَ ﴿١٢٢﴾

**123.** 'Na montwɛn, esi pi sɛ yɛn nso yɛretwɛn.'

وَانْتَظِرُوْا ۚ إِنَّا مُنْتَظِرُوْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Na Allah na ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mu ahintasɛm nyinaa yɛ Ne dea. Na Ɔno na nsɛm no nyinaa bɛsan akɔ N'anim. Enti som No, na fa wo ho twere No. Na w'Awurade no mmuu N'ani nguu deɛ moyɔ no so.

وَلِلّٰهِ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَإِلَيْهِ يُرْجَعُ الْأَمْرُ كُلُّهٗ فَاعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ ۗ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٤﴾

سُوْرَةُ يُوْسُفَ مَكِّيَّةٌ ١٢ — اٰياتها ١١٢ — ركوعاتها ١٢

# YUUSUF
## (*Mɛkka Yikyerɛ*)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. Alif Laam Raa*. Weinom yɛ Nwoma no a ɛda adie no mu nsɛmpɔ ahorɔɔ no.**

الٓرٰ قف تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ②

**3. Ampa ara sɛ, Yɛasane Kur'aan yikyerɛ no - *Nwoma no a wɔtaa kenkan no* - wɔ Arabek *kasa feren-kyemm mu* - sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛte aseɛ.**

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ③

**4. Yɛn na Yɛnam deɛ Yɛayi akyerɛ wo yi, saa Kur'aan yi so kenkan akenkan-nsɛm a edi mu na ɛyɛ fɛ kyerɛ woɔ, wɔ aberɛ a wei mmaaeɛ no na w'ani nna so.**

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ اَحْسَنَ الْقَصَصِ بِمَآ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ هٰذَا الْقُرْاٰنَ ۖ وَاِنْ كُنْتَ مِنْ قَبْلِهٖ لَمِنَ الْغٰفِلِيْنَ ④

**5. *Kae* berɛ no a Yosef ka kyerɛɛ ne papa sɛ, 'O me papa, mehunuu *no wɔ adaeso mu,* nsoroma du-baako, ɛne awia ne bosome no, mehunuu wɔn sɛ wɔreyɛ *sotie* ahobraseɛ ma me.'**

اِذْ قَالَ يُوْسُفُ لِاَبِيْهِ يٰۤاَبَتِ اِنِّيْ رَاَيْتُ اَحَدَ عَشَرَ كَوْكَبًا وَّالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ رَاَيْتُهُمْ لِيْ سٰجِدِيْنَ ⑤

**6. Ɔkaa sɛ, 'O me dɔ ba, mma nnka wo daeɛ no nnkyerɛ wo nua-mmarimanom, annyɛ saa a wɔbɛpam apam atia wo; efirisɛ Satan yɛ ɔtamfo a ɔda adi ma onipa.**

قَالَ يٰبُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُءْيَاكَ عَلٰۤى اِخْوَتِكَ فَيَكِيْدُوْا لَكَ كَيْدًا ۗ اِنَّ الشَّيْطٰنَ لِلْاِنْسَانِ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ⑥

**7. 'Na saa ara *na ɛbɛyɛ sɛdeɛ woahunu no,* w'Awurade no bɛsa mu ayi wo, na Wakyerɛ wo nsɛm a wɔaka ato hɔ nkyerɛaseɛ, na Wahyɛ N'adom ma wɔ wo so, ɛne Yakob abusua no so sɛdeɛ Ɔhyɛɛ no ma wɔ w'agyanom mmienu bi so kane no - Abraham ne Isaak. Ampa ara sɛ, w'Awurade no Ɔnim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.'**

وَكَذٰلِكَ يَجْتَبِيْكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِنْ تَاْوِيْلِ الْاَحَادِيْثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكَ وَعَلٰۤى اٰلِ يَعْقُوْبَ كَمَآ اَتَمَّهَا عَلٰۤى اَبَوَيْكَ مِنْ قَبْلُ اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْحٰقَ ۗ اِنَّ رَبَّكَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ⑦ ع

**R. 2.**

**8. Esi pi sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ Yosef ne onuanom *asɛm no mu ma* wɔnom a wɔbisa.**

لَقَدْ كَانَ فِيْ يُوْسُفَ وَاِخْوَتِهٖۤ اٰيٰتٌ لِّلسَّآئِلِيْنَ ⑧

**9. Berɛ a wɔnom kaa sɛ, 'Yosef ne onua ho wɔ ɔdɔ ma y'agya sene yɛn wɔ aberɛ a yɛn na yɛyɛ ahoɔdenfoɔ dɔm. Esi pi sɛ y'agya wɔ nfomsoɔ a ɛda adi mu.**

اِذْ قَالُوْا لَيُوْسُفُ وَاَخُوْهُ اَحَبُّ اِلٰۤى اَبِيْنَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ ۗ اِنَّ اَبَانَا لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنِ ۚ ⑨

---

**Mene Allah Nea Ɔhunu adeɛ nyinaa no.*

10. ‘Monkum Yosef anaasɛ monyi no nkɔ to *akyiri-kyiri* asaase bi so, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mo agya anigyeɛ bɛyɛ mo nkoaa mo dea, na ɛno akyi moabɛyɛ nnipa ateneneefoɔ’

اقْتُلُوا يُوسُفَ أَوِ اطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ وَتَكُونُوا مِنْ بَعْدِهِ قَوْمًا صَالِحِينَ ﴿١٠﴾

11. Wɔnom mu baako kaa sɛ, ‘Mma monnkum Yosef, mmom sɛ mobɛyɔ biribi a, monfa no nto abura bi a emu dɔ ase; akwantufoɔ binom a wɔde teaseɛnam retwa mu no bɛyi no *akɔ.’*

قَالَ قَائِلٌ مِنْهُمْ لَا تَقْتُلُوا يُوسُفَ وَأَلْقُوهُ فِي غَيَابَتِ الْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ السَّيَّارَةِ إِنْ كُنْتُمْ فَاعِلِينَ ﴿١١﴾

12. Wɔnom kaa sɛ, ‘O y’agya, adɛn nti na womfa Yosef nnhyɛ yɛn nsa wɔ gyidie mu wɔ aberɛ a yɛpɛ no yie paa?

قَالُوا يَا أَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَنَّا عَلَىٰ يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُ لَنَاصِحُونَ ﴿١٢﴾

13. ‘Soma no ka yɛn ho ɛkyena sɛdeɛ ɔbɛgye n’ani na wadi agorɔ, na esi pi sɛ, yɛbɛyɛ ne so awɛnfoɔ.’

أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ﴿١٣﴾

14. Ɔkaa sɛ, ‘Ɛbɛyɛ me awerɛho, sɛ ɛteɛ biara, sɛ mobɛfa no akɔ, na mesuro sɛ anhwɛ a pataku no bɛkye no awe wɔ aberɛ a moabu mo ani agu ne so.’

قَالَ إِنِّي لَيَحْزُنُنِي أَنْ تَذْهَبُوا بِهِ وَأَخَافُ أَنْ يَأْكُلَهُ الذِّئْبُ وَأَنْتُمْ عَنْهُ غَافِلُونَ ﴿١٤﴾

15. Wɔnom kaa sɛ, ‘Sɛ pataku no bɛkye no we wɔ aberɛ a yɛyɛ ahoɔdenfoɔ-dɔm a, ɛnneɛ na anka, esi pi sɛ, yeahwere ade kɛseɛ paa.’

قَالُوا لَئِنْ أَكَلَهُ الذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّا إِذًا لَخَاسِرُونَ ﴿١٥﴾

16. Enti berɛ a wɔnom de no kɔɔeɛ no, na wɔyeɛ adwene sɛ wɔde no bɛto abura a emu dɔ bi ase no, Yɛyi kyerɛɛ no sɛ, ‘Esi pi sɛ, *da bi* wobɛbɔ wɔnom amanneɛ afa saa wɔn dwumadie yi ho wɔ aberɛ a wɔnnhunu *wo nipa ban*.’

فَلَمَّا ذَهَبُوا بِهِ وَأَجْمَعُوا أَنْ يَجْعَلُوهُ فِي غَيَابَتِ الْجُبِّ ۚ وَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُمْ بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٦﴾

17. Na wɔnom baa wɔn agya nkyɛn anwummerɛ, wɔde esuu.

وَجَاءُوا أَبَاهُمْ عِشَاءً يَبْكُونَ ﴿١٧﴾

18. Wɔnom kaa sɛ, ‘O y’agya, yɛkɔɔe kɔdii yɛn ho apam-apam, na yɛgyaa Yosef wɔ yɛn nnoɔma ho, na pataku no bɛkyeree no wee no, nanso wonnye yɛn nni da sɛ yɛka nokorɛ mpo a.’

قَالُوا يَا أَبَانَا إِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا يُوسُفَ عِنْدَ مَتَاعِنَا فَأَكَلَهُ الذِّئْبُ ۖ وَمَا أَنْتَ بِمُؤْمِنٍ لَنَا وَلَوْ كُنَّا صَادِقِينَ ﴿١٨﴾

19. Na wɔde nkontompo mmogya guu ne soro-ataadeɛ so baae. Ɔkaa sɛ, ‘Mmom, mo adwene ama saa *bɔne* dwumadie yi ayɛ mo ani so fɛ ama mo. Enti *deɛ ɛfata ma me seisei ne* abotɛrɛ wɔ animuonyam kwan so. Na ɛyɛ Allah *nkoaa* na ɛfata sɛ yɛhwehwɛ ne mmoa tia deɛ morepɛ akyerɛ no.’

وَجَاءُوا عَلَىٰ قَمِيصِهِ بِدَمٍ كَذِبٍ ۚ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنْفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ فَصَبْرٌ جَمِيلٌ ۖ وَاللَّهُ الْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Na teaseɛnam bi a akwantufoɔ *wɔ emu* baee, na wɔsomaa wɔn nsu-tofoɔ. Na ogyaee ne nsusa-adeɛ *no too abura no* mu. Ɔkaa sɛ, 'O asɛm pa! Abarimaa bi ni!' Na wɔde no sieɛ sɛ adwadi-deɛ, na Allah nim deɛ wɔyɔ no yie.

وَجَآءَتْ سَيَّارَةٌ فَاَرْسَلُوْا وَارِدَهُمْ فَاَدْلٰى دَلْوَهٗ ؕ قَالَ يٰبُشْرٰى هٰذَا غُلٰمٌ ؕ وَاَسَرُّوْهُ بِضَاعَةً ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِمَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Na wɔtɔn no gyee ɛbo ketewaa bi, *sika* Dirham ketewaa bi *a wɔkan no nsa ano,* na wɔn ani mmere sɛ wɔbɛnya mfasoɔ titiriw biara.

وَشَرَوْهُ بِثَمَنٍۢ بَخْسٍ دَرَاهِمَ مَعْدُوْدَةٍ ۚ وَكَانُوْا فِيْهِ مِنَ الزّٰهِدِيْنَ ﴿٢١﴾

R. 3.

**22.** Na nea ɔtɔɔ no a ɔfiri Misraim no ka kyerɛɛ ne yere sɛ, 'Ma n'asetena nyɛ animuonyam ebia ne ho bɛba yen mfasoɔ anaasɛ yebɛfa no de no ayɛ yen ba barima.' Na saa na *Yɛyɔɔeɛ* maa Yosef tintimiiɛ wɔ asaase no so. Na *Yɛyɔɔ* saa sɛdeɛ Yɛbɛkyerɛ no nsɛm a wɔaka ato hɔ nkyerɛaseɛ. Na *sɛdeɛ ɛteɛ biara* Allah na Ɔyɛ nkunimdifoɔ wɔ N'ahyɛdeɛ so. Na mmom nnipa no mu pii nnim *no saa.*

وَقَالَ الَّذِى اشْتَرٰىهُ مِنْ مِّصْرَ لِامْرَاَتِهٖۤ اَكْرِمِىْ مَثْوٰىهُ عَسٰۤى اَنْ يَّنْفَعَنَاۤ اَوْ نَتَّخِذَهٗ وَلَدًا ؕ وَكَذٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوْسُفَ فِى الْاَرْضِ ۚ وَلِنُعَلِّمَهٗ مِنْ تَاْوِيْلِ الْاَحَادِيْثِ ؕ وَاللّٰهُ غَالِبٌ عَلٰۤى اَمْرِهٖ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Na mmerɛ a ɔnyini duruu n'ahoɔden mmerɛ mu no, Yɛmaa no atɛmmuo ne nimdeɛ. Na saa na Yɛtua apapayɔfoɔ no ka.

وَلَمَّا بَلَغَ اَشُدَّهٗۤ اٰتَيْنٰهُ حُكْمًا وَّعِلْمًا ؕ وَكَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Na ɔno, ɔbaa no a *Yosef* wɔ ne fie no hwehwɛɛ sɛ ɔbɛtwetwe no akɔ akɔnnɔ bɔne mu atia ne pɛ. Na ɔtotoo apono no mu, na ɔkaa sɛ, 'Bra na ɛda hɔ ma wo.' Ɔkaa sɛ, 'Mehwehwɛ dwanekɔbea wɔ Allah nkyɛn. Esi pi sɛ, Ɔno ne m'Awurade. Wama me *ne mo* asetena no ayɛ animuonyam. Ampa ara sɛ, Ɔno deɛ, Ɔmma adebɔneyɔfoɔ nnya nkɔsoɔ da.'

وَرَاوَدَتْهُ الَّتِىْ هُوَ فِىْ بَيْتِهَا عَنْ نَّفْسِهٖ وَغَلَّقَتِ الْاَبْوَابَ وَقَالَتْ هَيْتَ لَكَ ؕ قَالَ مَعَاذَ اللّٰهِ اِنَّهٗ رَبِّىْۤ اَحْسَنَ مَثْوَاىَ ؕ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Na ɔno, ɔbaa no, sii n'adwene pi wɔ *n'akɔnnɔ bɔne a ɔwɔ wɔ* ne ho no ho, na ɔno *barima no,* sii n'adwene pi sɛ *ɔbɛbɔ ne ho ban* afiri ne ho. Sɛ wannhunu Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi a efiri n'Awurade hɔ a, *anka wanntumi antintim* saa. Saa na ɛyɛɛeɛ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na yɛatwe bɔne ne amumuyɔ afiri ne so. Ampa ara sɛ, na ɔka Yɛn nkoa a Yɛasa mu ayi wɔn no ho.

وَلَقَدْ هَمَّتْ بِهٖ ۚ وَهَمَّ بِهَا لَوْلَاۤ اَنْ رَّاٰ بُرْهَانَ رَبِّهٖ ؕ كَذٰلِكَ لِنَصْرِفَ عَنْهُ السُّوْۤءَ وَالْفَحْشَآءَ ؕ اِنَّهٗ مِنْ عِبَادِنَا الْمُخْلَصِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Na wɔnom mmienu tuu ammirika kɔduruu ɛpono no ano, na ɔbaa no, tee ne soro - ataadeɛ mu firii n'akyi, na

وَاسْتَبَقَا الْبَابَ وَقَدَّتْ قَمِيْصَهٗ مِنْ دُبُرٍ وَّاَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا الْبَابِ ؕ قَالَتْ

wɔhunuu ɔbaa no wura wɔ ɛpono no *ano.* Ɔno *ɔbaa no* kaa sɛ, 'Ɛdeɛben na ɛbɛyɛ asotwe ama obi a ɔpɛ sɛ ɔyɛ wo yere bɔne, ka sɛ wɔde no bɛto afiase, anaasɛ *wɔbɛtwe n'aso* asotwe a ɛyɛ ya?'

مَا جَزَآءُ مَنْ اَرَادَ بِاَهْلِكَ سُوْٓءًا اِلَّآ اَنْ يُّسْجَنَ اَوْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٢٦﴾

27. Na ɔno *barima no* kaa sɛ, 'Ɔno na ɔpɛɛ sɛ ɔde akɔnnɔ bɔne bɛtwetwe me atia me pɛ.' Na ɔdanseni a ɔfiri *ɔbaa* no fie hɔ dii adansɛɛ sɛ, 'Sɛ *ɔbarima* no soro-ataadeɛ no ate wɔ n'anim a ɛnneɛ na ɔbaa no aka nokorɛ, na ɔbarima no ka nkontompofoɔ no ho.

قَالَ هِيَ رَاوَدَتْنِيْ عَنْ نَّفْسِيْ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْ اَهْلِهَا ۚ اِنْ كَانَ قَمِيْصُهٗ قُدَّ مِنْ قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٢٧﴾

28. 'Na sɛ *ɔbarima* no soro - ataadeɛ no ate afiri n'akyiri a, ɛnneɛ na ɔbaa no atwa nkontompo, na ɔno barima no ka nokwarefoɔ no ho.'

وَاِنْ كَانَ قَمِيْصُهٗ قُدَّ مِنْ دُبُرٍ فَكَذَبَتْ وَهُوَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Enti abere a ɔno (efie wura no) hunuu sɛ ne soro - ataadeɛ no ate afiri n'akyiri no, ɔkaa sɛ, 'Esi pi sɛ, wei yɛ mo mmaa mo nkotokranee no bia. Ampa ara sɛ, mo nkotokranee no yɛ *adeɛ* kɛseɛ.

فَلَمَّا رَاٰ قَمِيْصَهٗ قُدَّ مِنْ دُبُرٍ قَالَ اِنَّهٗ مِنْ كَيْدِكُنَّ ۗ اِنَّ كَيْدَكُنَّ عَظِيْمٌ ﴿٢٩﴾

30. 'O Yosef, dane wo ho firi wei ho, na *O ɔbaa* hwehwɛ wo bɔne ho bɔnefakyɛ. Esi pi sɛ woka afɔdifoɔ no ho.'

يُوْسُفُ اَعْرِضْ عَنْ هٰذَا ۚ وَاسْتَغْفِرِيْ لِذَنْۢبِكِ ۚ اِنَّكِ كُنْتِ مِنَ الْخٰطِـِٔيْنَ ﴿٣٠﴾ ع ٩/١٣

R. 4.

31. Na mmaa a wɔwɔ kuropɔn no mu kaa sɛ, 'Aziiz yere no hwehwɛ sɛ ɔbɛtwetwe ne dɔnkɔ abarimaa akɔnnɔ bɔne atia ne pɛ. Abarimaa no *ho* dɔ no ahyɛ no ma. Ampa ara sɛ, yɛhunu no sɛ ɔwɔ mfomsoɔ a ɛda adi mu.'

وَقَالَ نِسْوَةٌ فِي الْمَدِيْنَةِ امْرَاَتُ الْعَزِيْزِ تُرَاوِدُ فَتٰىهَا عَنْ نَّفْسِهٖ ۚ قَدْ شَغَفَهَا حُبًّا ۗ اِنَّا لَنَرٰىهَا فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣١﴾

32. Na berɛ a ɔtee wɔn aniteɛ pɔ-bɔ no, ɔsoma maa wɔkɔfrɛɛ wɔnom *baae,* na ɔsiesiee adi-deɛ maa wɔnom na ɔmaa wɔn mu biara sekan na *afei* ɔka *kyerɛɛ Yosef sɛ,* 'Firi adi bra wɔn hɔ.' Na berɛ a wɔhunuu no no wɔhunhon no *wɔ wɔnom adwene mu* maa wɔtwitwaa wɔn nsa,* na wɔkaa sɛ, 'Animuonyam wɔ Allah! Wei nnyɛ onipa dasani; wei deɛ ɔnnyɛ hwee sɛ soro-abɔfoɔ nimuonyamfoɔ.'

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ اَرْسَلَتْ اِلَيْهِنَّ وَاَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَاً وَّاٰتَتْ كُلَّ وَاحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّيْنًا وَّقَالَتِ اخْرُجْ عَلَيْهِنَّ ۚ فَلَمَّا رَاَيْنَهٗٓ اَكْبَرْنَهٗ وَقَطَّعْنَ اَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا هٰذَا بَشَرًا ۗ اِنْ هٰذَآ اِلَّا مَلَكٌ كَرِيْمٌ ﴿٣٢﴾

33. *Ɔbaa no* kaa sɛ, 'Na wei ne nea monunuu me wɔ ne ho no. Na ɛyɛ ampa sɛ me na mepɛɛ sɛ metwetwe no akɔ akɔnnɔ bɔne ho atia ne pɛ, nanso ɔbɔɔ ne ho ban *firii bɔne ho.* Na sɛ

قَالَتْ فَذٰلِكُنَّ الَّذِيْ لُمْتُنَّنِيْ فِيْهِ ۗ وَلَقَدْ رَاوَدْتُّهٗ عَنْ نَّفْسِهٖ فَاسْتَعْصَمَ ۗ وَلَئِنْ لَّمْ يَفْعَلْ مَآ اٰمُرُهٗ لَيُسْجَنَنَّ وَ

*32 Nkyerɛmu: *Hwɛ Nwoma yi akyi.*

wannyɔ adeɛ a mehyɛ no *sɛ ɔnyɔ* no a, esi pi sɛ, wɔde no bɛto afiase na wakɔka wɔn a wɔabrɛ wɔn ase no ho.'

لَيَكُوْنًا مِّنَ الصّٰغِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Ɔkaa sɛ, 'O m'Awurade, *medɔ* afiase-da kyɛn deɛ wɔnom to nsa frɛ me sɛ menkɔ ho no; na gyesɛ *Wo ankasa* yi wɔn nkotokrannee no firi me so annyɛ saa a mɛkom akɔ wɔn nkyɛn na makɔka mma-gyimifoɔ no ho.'

قَالَ رَبِّ السِّجْنُ اَحَبُّ اِلَيَّ مِمَّا يَدْعُوْنَنِيْٓ اِلَيْهِ ۚ وَاِلَّا تَصْرِفْ عَنِّيْ كَيْدَهُنَّ اَصْبُ اِلَيْهِنَّ وَاَكُنْ مِّنَ الْجٰهِلِيْنَ ﴿٣٤﴾

35. Enti n'Awurade no gyee ne mpaebɔ no so, na Ɔyii wɔnom nkotokrannee no firii ne so. Ampa ara sɛ, Ɔno deɛ Ɔte adeɛ nyinaa na Ɔnim adeɛ nyinaa nso.

فَاسْتَجَابَ لَهٗ رَبُّهٗ فَصَرَفَ عَنْهُ كَيْدَهُنَّ ؕ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٣٥﴾

36. Afei (mmarima no) akyire yi a wɔhunuu nsɛnkyerɛnneɛ *ahoroɔ sɛ ɔnni ho fɔ no* wɔn adwene twee wɔn sɛ, *sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔn din-pa bɛtena hɔ nti, ɛwɔ* sɛ wɔde no to afiase kɔpem mmerɛ bi.

ثُمَّ بَدَا لَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَا رَاَوُا الْاٰيٰتِ لَيَسْجُنُنَّهٗ حَتّٰى حِيْنٍ ﴿٣٦﴾ ع

R. 5.

37. Na mmranteɛ mmienu ne no na ɛwuraa afiase hɔ. Wɔn mu baako kaa sɛ, 'Mehunuu me ho *wɔ adaeɛ-so mu* sɛ merekyi bobe-sa.' Na ɔfoforɔ no nso kaa sɛ, 'Mehunuu me ho *wɔ adaeɛ-so mu* sɛ meso paanoo wɔ me tiri so na nnomaa redie. Bɔ yɛn ne nkyerɛaseɛ ho amanneɛ, ampa ara sɛ yɛhunu wo sɛ woka ateneneefoɔ no ho.'

وَدَخَلَ مَعَهُ السِّجْنَ فَتَيٰنِ ؕ قَالَ اَحَدُهُمَآ اِنِّيْٓ اَرٰىنِيْٓ اَعْصِرُ خَمْرًا ۚ وَقَالَ الْاٰخَرُ اِنِّيْٓ اَرٰىنِيْٓ اَحْمِلُ فَوْقَ رَاْسِيْ خُبْزًا تَاْكُلُ الطَّيْرُ مِنْهُ ؕ نَبِّئْنَا بِتَاْوِيْلِهٖ ۚ اِنَّا نَرٰىكَ مِنَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٣٧﴾

38. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Aduane a wɔde bɔ mo akɔnhoma no mma gyesɛ mabɔ mo ne nkyerɛaseɛ no ho amanneɛ ansa na aba mo nkyɛn. Wei *a mereka kyerɛ mo* yi efiri deɛ m'Awurade no de akyerɛ-kyerɛ me no mu. Me deɛ magya nnipa a wɔnnye Allah nnie no som no ato akyire, na wɔyɛ atiafoɔ ma Daankwamma no.

قَالَ لَا يَاْتِيْكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقٰنِهٖٓ اِلَّا نَبَّاْتُكُمَا بِتَاْوِيْلِهٖ قَبْلَ اَنْ يَّاْتِيَكُمَا ؕ ذٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِيْ رَبِّيْ ؕ اِنِّيْ تَرَكْتُ مِلَّةَ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿٣٨﴾

39. 'Na madi m'agyanom som akyi, Abraham ne Isaak ne Yakobo. Enni hɔ mma yɛn sɛ yɛde ade biara bɛyɛ mmataho aka Allah ho. Wei yɛ Allah adom a ɛwɔ yɛn so na ɛwɔ adasamma so, nanso nnipa no mu dodoɔ no ara nnyɛ nnaasefoɔ.

وَاتَّبَعْتُ مِلَّةَ اٰبَآءِيْٓ اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ ؕ مَا كَانَ لَنَآ اَنْ نُّشْرِكَ بِاللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ ؕ ذٰلِكَ مِنْ فَضْلِ اللّٰهِ عَلَيْنَا وَعَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** 'O me nnamfonom mmienu wɔ afiase, ana awuranom ahorоɔ yɛ kyɛn Allah, Ɔbaako no a Ɔyɛ Ɔpumpuni no?

يٰصَاحِبَيِ السِّجْنِ ءَاَرْبَابٌ مُّتَفَرِّقُوْنَ خَيْرٌ اَمِ اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٤٠﴾

**41.** 'Ɛnnyɛ biribiara na mokwati Allah som, ka ɛdin hunu a mode atotoɔ, mo ne mo agyanom; Allah nsanee ɛho tumi biara *mmaae.* Atɛmmuo no da Allah nkoaa so. Wahyɛ sɛ mma monnsom biribiara gyesɛ Ɔno nkoaa. Wei ne ɛsom a ɛtene no *fapem* nanso nnipa no mu fa dodoɔ no nnim.

مَا تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖۤ اِلَّاۤ اَسْمَآءً سَمَّيْتُمُوْهَاۤ اَنْتُمْ وَاٰبَآؤُكُمْ مَّاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ بِهَا مِنْ سُلْطٰنٍ ؕ اِنِ الْحُكْمُ اِلَّا لِلّٰهِ ؕ اَمَرَ اَلَّا تَعْبُدُوْۤا اِلَّاۤ اِيَّاهُ ؕ ذٰلِكَ الدِّيْنُ الْقَيِّمُ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** 'O me nnamfonom mmienu wɔ afiase, mo mu baako deɛ, ɔbɛhwie bobe-sa ama ne wura anom; na baako no deɛ wɔbɛbɔ no asɛnnua mu, na nnomaa adidi afiri ne tiri so. Asɛm a morehwehwɛ emu ahunu no wɔahyehyɛ ato hɔ dada.'

يٰصَاحِبَيِ السِّجْنِ اَمَّاۤ اَحَدُكُمَا فَيَسْقِيْ رَبَّهٗ خَمْرًا ۚ وَاَمَّا الْاٰخَرُ فَيُصْلَبُ فَتَاْكُلُ الطَّيْرُ مِنْ رَّاْسِهٖ ؕ قُضِيَ الْاَمْرُ الَّذِيْ فِيْهِ تَسْتَفْتِيٰنِ ﴿٤٢﴾

**43.** Na wɔnom mmienu no, ɔka kyerɛɛ wɔn mu nea ɔsusu faa ne ho sɛ wɔbɛgye no nkwa no sɛ: 'Kae me kyerɛ wo wura.' Nanso Satan maa ne werɛ firii sɛ ɔbɛkae no akyerɛ ne wura, enti ɔkaa afiase hɔ mfie dodoɔ bi.

وَقَالَ لِلَّذِيْ ظَنَّ اَنَّهٗ نَاجٍ مِّنْهُمَا اذْكُرْنِيْ عِنْدَ رَبِّكَ ۫ فَاَنْسٰهُ الشَّيْطٰنُ ذِكْرَ رَبِّهٖ فَلَبِثَ فِي السِّجْنِ بِضْعَ سِنِيْنَ ﴿٤٣﴾ ع

R. 6.

**44.** Na Ɔhene no kaa sɛ, 'Mehunuu no *adaeɛ-so mu,* anantwi-bereɛ nson a wɔadɔre na anantwie afoforɔ nson a wɔafonfɔn redi wɔn *nam*, ɛne aburoo mmuro-dua nson momono ɛne foforɔ *nson* a awo na atwintwam. O mo ahenfo, monkyerɛkyerɛ me daeɛ yi ase nkyerɛ me sɛ motumi kyerɛkyerɛ daeɛ ase ampa a.'

وَقَالَ الْمَلِكُ اِنِّيْۤ اَرٰى سَبْعَ بَقَرٰتٍ سِمَانٍ يَّاْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَّسَبْعَ سُنْۢبُلٰتٍ خُضْرٍ وَّاُخَرَ يٰبِسٰتٍ ؕ يٰۤاَيُّهَا الْمَلَاُ اَفْتُوْنِيْ فِيْ رُءْيَايَ اِنْ كُنْتُمْ لِلرُّءْيَا تَعْبُرُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Ɛyɛ daeɛ ahorоɔ a ɛtoto, na yɛnnim daeɛ a ɛtoto sɛ wei asekyerɛ.'

قَالُوْۤا اَضْغَاثُ اَحْلَامٍ ۚ وَمَا نَحْنُ بِتَاْوِيْلِ الْاَحْلَامِ بِعٰلِمِيْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Na mmienu no mu baako a wɔgyee no nkwa *firii afiase* no, na afei ɔkae *Yosef* mmerɛ bi akyi no kaa sɛ, 'Mɛma mo anya n'asekyerɛ no, enti monsoma me.'

وَقَالَ الَّذِيْ نَجَا مِنْهُمَا وَادَّكَرَ بَعْدَ اُمَّةٍ اَنَا اُنَبِّئُكُمْ بِتَاْوِيْلِهٖ فَاَرْسِلُوْنِ ﴿٤٦﴾

**47.** 'Yosef! O wo onipa nokwafoɔ, kyerɛkyerɛ yɛn *daeɛ* yi asekyerɛ; anantwi bereɛ nson a wɔadɔre a nson a

يُوْسُفُ اَيُّهَا الصِّدِّيْقُ اَفْتِنَا فِيْ سَبْعِ بَقَرٰتٍ سِمَانٍ يَّاْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ

wɔafonfɔn redi wɔnom nam, ɛne aburoo mmuro-dua momono nson ɛne afoforɔ a awoɔ na *atwintwam* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mɛsan akɔ nnipa no nkyɛn ama wɔahunu.'

وَّسَبْعِ سُنْۢبُلٰتٍ خُضْرٍ وَّاُخَرَ يٰبِسٰتٍ ۙ لَّعَلِّيْٓ اَرْجِعُ اِلَى النَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿۴۷﴾

**48.** Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Mobɛdua mfie nson ayɛ adwuma den ntoatoasoɔ, na monyae deɛ mobɛtwa no wɔ aburodua no so, gyesɛ kakraa bi a mobɛdie.

قَالَ تَزْرَعُوْنَ سَبْعَ سِنِيْنَ دَاَبًا ۚ فَمَا حَصَدْتُّمْ فَذَرُوْهُ فِيْ سُنْۢبُلِهٖٓ اِلَّا قَلِيْلًا مِّمَّا تَاْكُلُوْنَ ﴿۴۸﴾

**49.** 'Afei ɛno akyi no mfie nson a ɛmu yɛ den bɛba abɛdi deɛ mode agu hɔ atwɛn no gyesɛ kakraa bi a mobɛbɔ ho ban.

ثُمَّ يَاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ يَّاْكُلْنَ مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ اِلَّا قَلِيْلًا مِّمَّا تُحْصِنُوْنَ ﴿۴۹﴾

**50.** 'Afei afe bi bɛba ɛno akyi a wɔbɛma nnipa nsutɔeɛ bebiree na ɛno mu na wɔbɛnya *nnuaba bebiree ɛne aba a* wɔbɛkyi *ɛmu nsuo ne anwa.*'

ثُمَّ يَاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ عَامٌ فِيْهِ يُغَاثُ النَّاسُ وَفِيْهِ يَعْصِرُوْنَ ﴿۵۰﴾ ع

**R.7.**

**51.** Na Ɔhene no kaa sɛ, 'Momfa no mmrɛ me.' Nanso aberɛ a ɔsomafoɔ no baa ne hɔ no, ɔkaa sɛ, 'San w'akyi kɔ wo wura hɔ na bisa no sɛ mmaa no a wɔtwitwaa wɔn nsa no* ho asɛm te sɛn: efirisɛ, m'Awurade no nim wɔn *anitɛɛ* nkotokrannee no yie.'

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُوْنِيْ بِهٖ ۚ فَلَمَّا جَآءَهُ الرَّسُوْلُ قَالَ ارْجِعْ اِلٰى رَبِّكَ فَسْـَٔلْهُ مَا بَالُ النِّسْوَةِ الّٰتِيْ قَطَّعْنَ اَيْدِيَهُنَّ ؕ اِنَّ رَبِّيْ بِكَيْدِهِنَّ عَلِيْمٌ ﴿۵۱﴾

**52.** Ɔno (Ɔhene no) ka *kyerɛɛ* mmaa no sɛ, 'Ɛdeɛn na mowɔ ka sɛ mohwehwɛɛ sɛ mobɛtwetwe Yosef akɔ akɔnnɔ bɔne mu atia ne pɛ?' Wɔkaa sɛ, 'Animuonyam wɔ Allah sɛ Wabɔ onipa bi te sɛ wei - Yɛnnhunuu ne ho bɔne biara.' Aziiz yere no kaa sɛ, 'Afei na nokorɛ no ada adi pefee. Ɛyɛ me na mehwehwɛɛ sɛ metwetwe no kɔ akɔnnɔ bɔne mu atia ne pɛ, na esi pi sɛ, ɔno deɛ ɔka nokwarefoɔ no ho.'

قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ اِذْ رَاوَدْتُّنَّ يُوْسُفَ عَنْ نَّفْسِهٖ ؕ قُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا عَلِمْنَا عَلَيْهِ مِنْ سُوْٓءٍ ؕ قَالَتِ امْرَاَتُ الْعَزِيْزِ الْـٰٔنَ حَصْحَصَ الْحَقُّ ز اَنَا رَاوَدْتُّهٗ عَنْ نَّفْسِهٖ وَاِنَّهٗ لَمِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿۵۲﴾

**53.** *Yosef kaa sɛ, 'Mebisaa sɛ wɔnyɔ saa asɛm no mu nhwehwɛmu* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔno (Aziiz no) bɛhunu sɛ manni no hwam-mmɔ wɔ n'akyi na afei sɛ ɛbɛda adi sɛ Allah mma hwammɔdifoɔ nkotokrannee *a* wɔyɔ *tia nnipa* no nni nkunim.

ذٰلِكَ لِيَعْلَمَ اَنِّيْ لَمْ اَخُنْهُ بِالْغَيْبِ وَاَنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ كَيْدَ الْخَآئِنِيْنَ ﴿۵۳﴾

---

*51 Nkyerɛmu: Hwɛ nwoma yi akyi.

## Nkyɛmu 13

54. 'Na mennyi me ho mfiri mmerɛyɔ ho; efirisɛ, esi pi sɛ, ɔkra no ahonim kom kɔ bɔne ho, gye adeɛ a m'Awurade no ayɛ ho ahummɔborɔ. Ampa ara sɛ m'Awurade no yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.'

وَمَآ أُبَرِّئُ نَفْسِيٓ ۚ إِنَّ ٱلنَّفْسَ لَأَمَّارَةٌۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّيٓ ۚ إِنَّ رَبِّي غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٥٤

55. Na Ɔhene no kaa sɛ, 'Monfa no mmrɛ me, mɛyɛ no soronko ama me ho. Na berɛ a ɔkasa kyerɛɛ no no, ɔkaa sɛ, '*Ɛnnɛ da yi* woyɛ *onipa bi* a wowɔ gyinabrɛ ɛne gyidie ahotosoɔ wɔ yɛn hɔ.'

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِي بِهِۦٓ أَسْتَخْلِصْهُ لِنَفْسِي ۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِينٌ أَمِينٌ ٥٥

56. Ɔkaa sɛ, 'Yi me *hwɛsofoɔ* wɔ asaase no agyapadeɛ so, efirisɛ meyɛ ɔhwɛsofoɔ a mewɔ nimdeɛ.'

قَالَ ٱجْعَلْنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلْأَرْضِ ۖ إِنِّي حَفِيظٌ عَلِيمٌ ٥٦

57. Na saa *kwan yi* so na Yɛtintimii Yosef wɔ asaase no mu. Na ɔtenaa mu wɔ baabiara a ɔpɛ biara. Yɛde Y'ahummɔborɔ gu obiara a Yɛpɛ so, na Yɛmma ateneneefoɔ akatua nnyɛ kwa.

وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلْأَرْضِ يَتَبَوَّأُ مِنْهَا حَيْثُ يَشَآءُ ۚ نُصِيبُ بِرَحْمَتِنَا مَن نَّشَآءُ ۖ وَلَا نُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٥٧

58. Na esi pi sɛ, Daankwamma akatua no yɛ papa ma nkurɔfoɔ a wɔgye di na wɔsuro Nyankopɔn no.

وَلَأَجْرُ ٱلْءَاخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ٥٨

R. 8.

59. Na Yosef nnuanom bae na wɔpuiee n'anim; na ɔno deɛ ɔnim wɔn, na wɔnom deɛ wɔfaa no sɛ ɔhɔhoɔ.

وَجَآءَ إِخْوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٩

60. Na aberɛ a ɔde wɔn ahiadeɛ maa wɔn no, ɔkaa sɛ, 'Monfa mo nua no a ɔwɔ mo agya nkyɛn no mmrɛ me. Ana monhunu sɛ mama mo nsusuiɛ a ɛhyɛ ma ɛne sɛ meyɛ ahɔho-somfoɔ a medi mu?

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ قَالَ ٱئْتُونِي بِأَخٍ لَّكُم مِّنْ أَبِيكُمْ ۚ أَلَا تَرَوْنَ أَنِّيٓ أُوفِي ٱلْكَيْلَ وَأَنَا۠ خَيْرُ ٱلْمُنزِلِينَ ٦٠

61. 'Mmom sɛ moannfa no ammrɛ me a, ɛnneɛ monnya *aburoo* nsusuiɛ biara bio mfiri me hɔ nanso mommɛn me.'

فَإِن لَّمْ تَأْتُونِي بِهِۦ فَلَا كَيْلَ لَكُمْ عِندِي وَلَا تَقْرَبُونِ ٦١

62. Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛbɛbɔ mmɔden akrɔkrɔ ne papa ama ɔde no ama, na esi pi sɛ yɛbɛyɔ *no saa.*'

قَالُوا۟ سَنُرَٰوِدُ عَنْهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ٦٢

63. Na ɔka kyerɛɛ ne nkoa no sɛ, 'Monfa wɔnom sika *nso* nhyɛ wɔn bɔtɔ a wɔtena soɔ mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛhunu sɛ wɔsan kɔduru wɔn abusua hɔ a; sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛsan aba bio.'

وَقَالَ لِفِتْيَٰنِهِ ٱجْعَلُوا۟ بِضَٰعَتَهُمْ فِي رِحَالِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَعْرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓا۟ إِلَىٰ أَهْلِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٦٣

**64.** Na berɛ a wɔnom san wɔn akyi kɔɔ wɔn agya hɔ no wɔkaa sɛ, 'O y'agya, wɔasi yɛn kwan sɛ yɛnnya *aburoo* nsusuiɛ *bio,* enti soma yɛn nua no ka yɛn ho sɛdeɛ ɛbɛyɛ na yɛbɛnya nsusuiɛ no bi, na esi pi sɛ yɛbɛhwɛ ne so.'

فَلَمَّا رَجَعُوٓا إِلَىٰٓ أَبِيهِمْ قَالُوا۟ يَـٰٓأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا ٱلْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَآ أَخَانَا نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَـٰفِظُونَ ﴿٦٤﴾

65. Ɔkaa sɛ, 'Menntumi mfa no nnhyɛ mo nsa gyidie mu gyesɛ sɛdeɛ mede ɔnua no hyɛɛ mo nsa kanee no na Allah na Ɔyɛ Ntwitwagyefoɔ a Ɔdi mu na Ɔno ne Nea Ɔyɛ ahummɔborɔ paa wɔ wɔnom a wɔkyerɛ ahummɔborɔ mu.'

قَالَ هَلْ ءَامَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلَّا كَمَآ أَمِنتُكُمْ عَلَىٰٓ أَخِيهِ مِن قَبْلُ ۖ فَٱللَّهُ خَيْرٌ حَـٰفِظًا ۖ وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٦٥﴾

**66.** Na berɛ a wɔbuee wɔn nnoɔma so no wɔhunuu sɛ wɔde wɔn sika asan ama wɔn. Wɔkaa sɛ, 'O y'agya ɛdeɛn bio na yɛpɛ? Yɛn sika a wɔasan de ama yɛn nie. Yɛde *aduane* a yɛhia bɛbrɛ yɛn abusuafoɔ na yɛahwɛ yɛn nua no so na yɛbɛnya yoma *adesoa nso* aka ho. Wei yɛ nsusuiɛ a ɛyɛ mmerɛ sɛ yɛbɛnya'.

وَلَمَّا فَتَحُوا۟ مَتَـٰعَهُمْ وَجَدُوا۟ بِضَـٰعَتَهُمْ رُدَّتْ إِلَيْهِمْ ۖ قَالُوا۟ يَـٰٓأَبَانَا مَا نَبْغِى ۖ هَـٰذِهِۦ بِضَـٰعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا ۖ وَنَمِيرُ أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ۖ ذَٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ﴿٦٦﴾

**67.** Ɔkaa sɛ, 'Mennsoma no nnka mo ho kɔpem sɛ mobɛma me bɔhyɛ pintinn wɔ Allah din mu sɛ, sɛ ɛteɛ biara, mode no bɛbrɛ me gyesɛ *nkyeresoɔ* bi twa mo ho hyia. Na aberɛ a wɔmaa no bɔhyɛ pintinn no, ɔkaa sɛ, 'Allah yɛ deɛ yɛka so Hwɛsofoɔ'.

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُۥ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ مَوْثِقًا مِّنَ ٱللَّهِ لَتَأْتُنَّنِى بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يُحَاطَ بِكُمْ ۖ فَلَمَّآ ءَاتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٦٧﴾

**68.** Ɔkaa sɛ, 'O me mma mmarima, mma monnhyɛne aponwa baako mu mmom monhyɛne aponwa soronko-soronko mu; na menntumi mma mo mfasoɔ biara nntia Allah. Atɛmmuo no yɛ Allah nkoaa dea. Ne mu na mede me werɛ ahyɛ na Ne mu na obiara a ɔpɛ sɛ ɔde n'awerɛhyɛmu ma no mfa nhyɛ.'

وَقَالَ يَـٰبَنِىَّ لَا تَدْخُلُوا۟ مِنۢ بَابٍ وَٰحِدٍ وَٱدْخُلُوا۟ مِنْ أَبْوَٰبٍ مُّتَفَرِّقَةٍ ۖ وَمَآ أُغْنِى عَنكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۖ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَعَلَيْهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Na berɛ a wɔhyɛnee mu wɔ kwan a wɔn agya hyɛɛ wɔn so no anntumi ammoa wɔn antia Allah gyesɛ Yakobo ahwehwɛdeɛ a ɛwɔ ne mu na ɛhyɛɛ ma; na esi pi sɛ ɔwɔ nimdeɛ kɛse efirisɛ Yɛn na Yɛakyerɛ no, nanso nnipa no mu dodoɔ no nnim no saa.

وَلَمَّا دَخَلُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوهُم مَّا كَانَ يُغْنِى عَنْهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ إِلَّا حَاجَةً فِى نَفْسِ يَعْقُوبَ قَضَىٰهَا ۚ وَإِنَّهُۥ لَذُو عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنَـٰهُ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

**R.9.**

**70.** Na berɛ a wɔkɔsraa Yosef na wɔhyɛnee mu no, ɔde ne nua tenaa ne nkyɛn mu. Na ɔkaa sɛ, 'Meyɛ wo nua; enti *seisei deɛ* mma nni awerɛhoɔ wɔ deɛ na wɔde yɔ woɔ no ho.'

وَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَخَاهُ ۖ قَالَ إِنِّىٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٧٠﴾

فَلَمَّا جَهَّزَهُمْ بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ السِّقَايَةَ فِي رَحْلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا الْعِيرُ إِنَّكُمْ لَسَارِقُونَ ﴿٧١﴾

**71.** Na berɛ a ɔde wɔnom aduane ahiadeɛ maa wɔnom no, ɔde sukuruwa no hyɛɛ ne nua no bɔtɔ mu. Afei ɔfrɛfoɔ bi frɛɛɛ, 'O mo teaseɛnam *mmarima*, modi fɔ wɔ korɔnoo ho'.

قَالُوا وَأَقْبَلُوا عَلَيْهِمْ مَاذَا تَفْقِدُونَ ﴿٧٢﴾

**72.** Wɔdanee wɔn ho kyereɛ wɔn kaa sɛ, 'Ɛdeɛn ne deɛ ayera?'

قَالُوا نَفْقِدُ صُوَاعَ الْمَلِكِ وَلِمَنْ جَاءَ بِهِ حِمْلُ بَعِيرٍ وَأَنَا بِهِ زَعِيمٌ ﴿٧٣﴾

**73.** Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛayera Ɔhene no susu-kuruwa, na obiara a ɔde bɛba no bɛnya yoma adesoa baako, na meyɛ ho agyinamudini.'

قَالُوا تَاللَّهِ لَقَدْ عَلِمْتُمْ مَا جِئْنَا لِنُفْسِدَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كُنَّا سَارِقِينَ ﴿٧٤﴾

**74.** Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛka Allah, monim yie sɛ yɛamma sɛ yɛrebɛyɔ basabasa wɔ asaase no mu, na yɛnnyɛ akorɔnfoɔ nso.'

قَالُوا فَمَا جَزَاؤُهُ إِنْ كُنْتُمْ كَاذِبِينَ ﴿٧٥﴾

**75.** Wɔnom kaa sɛ, 'Ɛnneɛ na ɛdeɛbɛn na ɛnyɛ ɛho asotwe, sɛ wɔhunu mo sɛ moatwa nkontompo a?'.

قَالُوا جَزَاؤُهُ مَنْ وُجِدَ فِي رَحْلِهِ فَهُوَ جَزَاؤُهُ كَذَٰلِكَ نَجْزِي الظَّالِمِينَ ﴿٧٦﴾

**76.** Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Ɛho asotwe ne sɛ - ɔnii a wɔbɛhunu no wɔ ne bɔtɔ mu no ɔno ankasa bɛyɛ ho akatua. Saa na yɛtwe adebɔneyɔfoɔ no aso.'

فَبَدَأَ بِأَوْعِيَتِهِمْ قَبْلَ وِعَاءِ أَخِيهِ ثُمَّ اسْتَخْرَجَهَا مِنْ وِعَاءِ أَخِيهِ كَذَٰلِكَ كِدْنَا لِيُوسُفَ مَا كَانَ لِيَأْخُذَ أَخَاهُ فِي دِينِ الْمَلِكِ إِلَّا أَنْ يَشَاءَ اللَّهُ نَرْفَعُ دَرَجَاتٍ مَنْ نَشَاءُ وَفَوْقَ كُلِّ ذِي عِلْمٍ عَلِيمٌ ﴿٧٧﴾

**77.** Enti ɔhyɛɛ aseɛ *hwehwɛɛ* wɔn mmɔtɔ mu ansaana ne nua no bɔtɔ mu; afei ɔyi firii ne nua no bɔtɔ mu. Saa na Yɛpam maa Yosef, anka na ɔnntumi mfa ne nua no wɔ Ɔhene no mmera ase gyesɛ Allah apene so ansa. Yɛkrɔn obiara a Yɛpɛ wɔ gyinabrɛ *soronko-soronko* mu. Na obiara a ɔwɔ nimdeɛ no Nea Ɔboro ne so ne Ɔbaako no a Ɔnim adeɛ nyinaa no.

قَالُوا إِنْ يَسْرِقْ فَقَدْ سَرَقَ أَخٌ لَهُ مِنْ قَبْلُ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي نَفْسِهِ وَلَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ قَالَ أَنْتُمْ شَرٌّ مَكَانًا وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ﴿٧٨﴾

**78.** Wɔnom kaa sɛ, 'Sɛ wawia a ne nua bi nso bɔɔ korɔnoo pɛn'. Mmom Yosef de siee n'akoma mu na wannyi no adi ankyerɛ wɔnom. *Deɛ* ɔkaaeɛ *ara ne sɛ*, '*Asɛ* modaho ara wɔ bɔne a ɛkyɛn gyinabrɛ mu; na Allah na Ɔnim deɛ morepɛ akyerɛ yie.'

قَالُوا يَا أَيُّهَا الْعَزِيزُ إِنَّ لَهُ أَبًا شَيْخًا كَبِيرًا فَخُذْ أَحَدَنَا مَكَانَهُ إِنَّا نَرَاكَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٧٩﴾

**79.** Na wɔnom kaa sɛ, 'O wo a wo krɔn, ɔwɔ agya bi a wabɔ akɔkora kɛse paa, enti fa yɛn mu baako si n'anan mu; efirisɛ yɛhunu wo sɛ woka nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ho'.

قَالَ مَعَاذَ اللَّهِ أَنْ نَأْخُذَ إِلَّا مَنْ وَجَدْنَا مَتَاعَنَا عِنْدَهُ إِنَّا إِذًا لَظَالِمُونَ ﴿٨٠﴾

**80.** Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Allah abra sɛ yɛbɛfa obi *foforɔ* gyesɛ ɔno a yɛhunuu y'agyapadeɛ wɔ ne nkyɛn; annyɛ saa a, ɛnneɛ na esi pi sɛ yɛyɛ amumuyɔfoɔ.'

R. 10.

81. Na abere a wɔnyaa abamubuo wɔ ne ho no wɔtwee wɔn ho kɔɔ baabi kɔtuu wɔn ho agyina wɔ nsumaeɛm. Wɔnom mu panin no kaa sɛ, “Ana monnim sɛ mo agya agye bɔhyɛ pintinn wɔ Allah din mu afiri mo hɔ? Na monnkae amumuyɔ a modii kan de yɔɔ Yosef. Enti memfiri asaase no so kɔpem sɛ m'agya bɛma me kwan anaasɛ Allah de N'atɛmmuo bɛma me na Ɔno na Ɔyɛ atɛmmufoɔ nyinaa mu Mudifoɔ.

فَلَمَّا اسْتَيْـَٔسُوْا مِنْهُ خَلَصُوْا نَجِيًّا ؕ قَالَ كَبِيْرُهُمْ اَلَمْ تَعْلَمُوْۤا اَنَّ اَبَاكُمْ قَدْ اَخَذَ عَلَيْكُمْ مَّوْثِقًا مِّنَ اللّٰهِ وَ مِنْ قَبْلُ مَا فَرَّطْتُّمْ فِيْ يُوْسُفَ ۚ فَلَنْ اَبْرَحَ الْاَرْضَ حَتّٰى يَاْذَنَ لِيْۤ اَبِيْۤ اَوْ يَحْكُمَ اللّٰهُ لِيْ ۚ وَ هُوَ خَيْرُ الْحٰكِمِيْنَ ﴿٨١﴾

82. “Monsan mo akyi nkɔ mo agya nkyɛn na monka sɛ, ‘O y'agya, ampa ara sɛ wo ba no wabɔ korɔnoo na yɛn deɛ, deɛ yenim na yɛdi ho adanseɛ na yɛnntumi nnyɛ nsumaeɛ mu ahwɛsofoɔ.

اِرْجِعُوْۤا اِلٰۤى اَبِيْكُمْ فَقُوْلُوْا يٰۤاَبَانَاۤ اِنَّ ابْنَكَ سَرَقَ ۚ وَ مَا شَهِدْنَاۤ اِلَّا بِمَا عَلِمْنَا وَ مَا كُنَّا لِلْغَيْبِ حٰفِظِيْنَ ﴿٨٢﴾

83. ‘Na bisa *nnipa no a na wɔwɔ* kuro-pɔn no a na yɛwɔ mu no ho asɛm ɛne teaseɛnam dɔm a yɛne wɔn baeɛ no, na esi pi sɛ yɛyɛ nokwafoɔ’.”

وَ سْـَٔلِ الْقَرْيَةَ الَّتِيْ كُنَّا فِيْهَا وَ الْعِيْرَ الَّتِيْۤ اَقْبَلْنَا فِيْهَا ؕ وَ اِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٨٣﴾

84. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, ‘Daabi mmom mo adwene adaadaa mo ayi akyerɛ mo ama no ayɛ te sɛ adeɛ a ɛyɛ. Enti deɛ ɛfata *ma me seisei* ne aboterɛ wɔ animuonyam kwan so. Ebia Allah de wɔnom nyinaa bɛbrɛ me efirisɛ Ɔno na Ɔyɛ adeɛ nyinaa mu Nimdeɛfoɔ, Nyansafoɔ no.’

قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ اَنْفُسُكُمْ اَمْرًا ؕ فَصَبْرٌ جَمِيْلٌ ؕ عَسَى اللّٰهُ اَنْ يَّاْتِيَنِيْ بِهِمْ جَمِيْعًا ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ ﴿٨٤﴾

85. Na ɔdanee ne ho firii wɔn ho na ɔkaa sɛ, ‘O m'awerɛhoɔ a medi no wɔ Yosef ho!’ Na n'ani atetɛ nisuo na ɔhyɛɛ *n'awerɛhoɔ* no so.

وَ تَوَلّٰى عَنْهُمْ وَ قَالَ يٰۤاَسَفٰى عَلٰى يُوْسُفَ وَ ابْيَضَّتْ عَيْنٰهُ مِنَ الْحُزْنِ فَهُوَ كَظِيْمٌ ﴿٨٥﴾

86. Wɔnom kaa sɛ, ‘Yɛka Allah, wonnyae Yosef ho nkaekaeɛ da kɔpem sɛ wobɛyareɛ anaasɛ wobɛwuo mpo.’

قَالُوْا تَاللّٰهِ تَفْتَؤُا تَذْكُرُ يُوْسُفَ حَتّٰى تَكُوْنَ حَرَضًا اَوْ تَكُوْنَ مِنَ الْهٰلِكِيْنَ ﴿٨٦﴾

87. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, ‘Me deɛ, m'aboboo a medie ne m'awerɛhoɔ no Allah na mede to N'anim, na menim firi Allah hɔ adeɛ a monnim.

قَالَ اِنَّمَاۤ اَشْكُوْا بَثِّيْ وَ حُزْنِيْۤ اِلَى اللّٰهِ وَ اَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٧﴾

88. ‘O me mma, monkɔ nkɔhwehwɛ Yosef ne ne nua no na momma mo abam mmu wɔ Allah mmɔborɔhunu no ho; efirisɛ obiara nni hɔ a ɔma n'abam bu firi Allah mmɔborɔhunu no ho gyesɛ wɔnom a wɔyɛ nnipa atiafoɔ no.’

يٰبَنِيَّ اذْهَبُوْا فَتَحَسَّسُوْا مِنْ يُّوْسُفَ وَ اَخِيْهِ وَ لَا تَايْـَٔسُوْا مِنْ رَّوْحِ اللّٰهِ ؕ اِنَّهٗ لَا يَايْـَٔسُ مِنْ رَّوْحِ اللّٰهِ اِلَّا الْقَوْمُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Na, berɛ a wɔnom baa (Yosef) anim no wɔkaa sɛ, 'O wo a wo krɔn, ohia aka yɛn ɛne y'abusuafoɔ na yɛde sika kumaa bi na aba enti ma yɛn nkariɛ a ɛhyɛ ma na yɛ ayɛmyie ma yɛn. Esi pi sɛ, Allah ma ayɛmyɛfoɔ afɔrebɔfoɔ no akatua.'

فَلَمَّا دَخَلُوا عَلَيْهِ قَالُوا يَا أَيُّهَا الْعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهْلَنَا الضُّرُّ وَجِئْنَا بِبِضَاعَةٍ مُزْجَاةٍ فَأَوْفِ لَنَا الْكَيْلَ وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَا ۖ إِنَّ اللَّهَ يَجْزِي الْمُتَصَدِّقِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ɔkaa sɛ, 'Ana monim deɛ mode yɔɔ Yosef ne ne nua no, berɛ a na monnim de no?'

قَالَ هَلْ عَلِمْتُمْ مَا فَعَلْتُمْ بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذْ أَنْتُمْ جَاهِلُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Ɛyɛ paa sɛ wone Yosef?' Ɔkaa sɛ, 'Aane mene Yosef na me nua nie. Na nokorɛ mu Allah ayɛ yɛn *mmienu* adom. Ampa ara sɛ obiara a ɔyɛ ɔteneneeni na ɔgyina pintinn no - Allah mma ho kwan sɛ nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no nnwuma ho akatua bɛyɛ kwa.'

قَالُوا أَإِنَّكَ لَأَنْتَ يُوسُفُ ۖ قَالَ أَنَا يُوسُفُ وَهَٰذَا أَخِي ۖ قَدْ مَنَّ اللَّهُ عَلَيْنَا ۖ إِنَّهُ مَنْ يَتَّقِ وَيَصْبِرْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛka Allah! Esi pi sɛ, Allah apene wo wɔ yɛn so na esi pi nso sɛ, yɛn deɛ, *yɛatoa so* ayɛ adebɔneyɔfoɔ.'

قَالُوا تَاللَّهِ لَقَدْ آثَرَكَ اللَّهُ عَلَيْنَا وَإِنْ كُنَّا لَخَاطِئِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ɔkaa sɛ, 'Asodie biara nna mo so ɛnnɛ da yi; Allah mfa mo bɔne nkyɛ mo! Na Ɔno ne wɔnom a wɔkyerɛ mmɔborɔhunu no mu Mmɔborɔhunufoɔ paa.

قَالَ لَا تَثْرِيبَ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ ۖ يَغْفِرُ اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَهُوَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** 'Monfa me soro-ataadeɛ yi nkɔ na monto ngu m'agya anim: na ɛbɛma wahunu. Na monfa mo abusuafoɔ nyinaa mmra me nkyɛn.'

اذْهَبُوا بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلْقُوهُ عَلَىٰ وَجْهِ أَبِي يَأْتِ بَصِيرًا وَأْتُونِي بِأَهْلِكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٤﴾ ع

R. 11.

**95.** Na berɛ a teaseenam dɔm no tu kɔɔeɛ no, wɔn agya kaa sɛ, 'Esi pi sɛ mete Yosef ho panpan sɛ mosusu fa me ho sɛ onyini ama masesa koraa mpo a.'

وَلَمَّا فَصَلَتِ الْعِيرُ قَالَ أَبُوهُمْ إِنِّي لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَ ۖ لَوْلَا أَنْ تُفَنِّدُونِ ﴿٩٥﴾

**96.** Wɔnom maa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛka Allah, esi pi sɛ woda so ara wɔ wo mfomsoɔ dada no mu'.

قَالُوا تَاللَّهِ إِنَّكَ لَفِي ضَلَالِكَ الْقَدِيمِ ﴿٩٦﴾

**97.** Na berɛ a semmɔdɛ soafoɔ no baaeɛ no ɔto guu n'anim na ɛmaa n'ani firii yie. *Afei* ɔkaa sɛ, 'Ana mannka annkyerɛ mo sɛ menim firi Allah hɔ adeɛ a monnim?'

فَلَمَّا أَنْ جَاءَ الْبَشِيرُ أَلْقَاهُ عَلَىٰ وَجْهِهِ فَارْتَدَّ بَصِيرًا ۖ قَالَ أَلَمْ أَقُلْ لَكُمْ إِنِّي أَعْلَمُ مِنَ اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Wɔnom kaa sɛ, 'O y'agya, srɛ yɛn bɔne ho fakyɛ ma yɛn; ampa ara sɛ, yɛayɛ adebɔneyɔfoɔ.'

قَالُوا يَا أَبَانَا اسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا إِنَّا كُنَّا خَاطِئِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ɔkaa sɛ, 'Afei deɛ mɛsrɛ bɔnefakyɛ ama mo afiri m'Awurade hɔ. Ampa ara sɛ Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.'

قَالَ سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّيْ ۚ إِنَّهٗ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٩٩﴾

**100.** Na berɛ a wɔnom baa Yosef hɔ no, ɔde n'awofoɔ no tenaa ne nkyɛn na ɔkaa sɛ, 'Monwura Misraim wɔ asomdwoeɛ mu sɛ ɛyɛ Allah pɛ a'.

فَلَمَّا دَخَلُوْا عَلٰى يُوْسُفَ اٰوٰۤى إِلَيْهِ أَبَوَيْهِ وَقَالَ ادْخُلُوْا مِصْرَ إِنْ شَآءَ اللّٰهُ اٰمِنِيْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Na ɔpagyaa n'awofoɔ no wɔ ahennwa no so na wɔnom *nyinaa* de wɔn anim butubutuu fɔm *Nyankopɔn anim* maa no. Na ɔkaa sɛ, 'O m'agya wei yɛ me daeɛ dada no na ahyɛ ma no. M'Awurade ama no ayɛ nokorɛ. Na Ɔde adom bi guu me so berɛ a Ɔyii me firii afiase no. Na Ɔde mo firii ɛserɛ asaase so baae berɛ a Satan kanyanee ntotoo wɔ me ne me nuanom ntɛm no akyi. Ampa ara sɛ m'Awurade no yɛ Ayɛmyie ma obiara a Ɔpɛ; efirisɛ Ɔno na Ɔyɛ Nimdeɛfoɔ, Nyansafoɔ no.

وَرَفَعَ أَبَوَيْهِ عَلَى الْعَرْشِ وَخَرُّوْا لَهٗ سُجَّدًا ۚ وَقَالَ يٰۤأَبَتِ هٰذَا تَأْوِيْلُ رُءْيَايَ مِنْ قَبْلُ ۫ قَدْ جَعَلَهَا رَبِّيْ حَقًّا ۖ وَقَدْ أَحْسَنَ بِيْۤ إِذْ أَخْرَجَنِيْ مِنَ السِّجْنِ وَجَآءَ بِكُمْ مِّنَ الْبَدْوِ مِنْ بَعْدِ أَنْ نَّزَغَ الشَّيْطٰنُ بَيْنِيْ وَبَيْنَ إِخْوَتِيْ ۚ إِنَّ رَبِّيْ لَطِيْفٌ لِّمَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهٗ هُوَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ ﴿١٠١﴾

**102.** 'O m'Awurade Wo na Wama me kyɛfa wɔ ahennie mu, na Wakyerɛ me nnoɔma nkyerɛaseɛ. O ɛsoro ne asaase Yɛfoɔ, Wone me Banbɔfoɔ wɔ ewiase yi mu ne Daankwamma. Ma owuo mmra me so berɛ a mayɛ ahobraseɛ *ama Wo pɛ* na fa me bɔ ateneneefoɔ dɔm no mu.'

رَبِّ قَدْ اٰتَيْتَنِيْ مِنَ الْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِيْ مِنْ تَأْوِيْلِ الْأَحَادِيْثِ ۚ فَاطِرَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۟ أَنْتَ وَلِيّٖ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ تَوَفَّنِيْ مُسْلِمًا وَّأَلْحِقْنِيْ بِالصّٰلِحِيْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Wei yɛ asiesɛm no ho amanebɔ a ɛyɛ dɛ a Yɛreyi akyerɛ woɔ. Na, na wonnka wɔn ho mmerɛ no a wɔpenee wɔn apam so berɛ a na wɔrebɔ pɔ no.

ذٰلِكَ مِنْ أَنْۢبَآءِ الْغَيْبِ نُوْحِيْهِ إِلَيْكَ ۚ وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوْۤا أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُوْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Na adasamma no mu dodoɔ no ara nnye nni, sɛ wopɛ ma wɔn sɛ wɔbɛgye adie koraa mpo a.

وَمَاۤ أَكْثَرُ النَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Na wommisa wɔn ɛho akatua biara. Ɛnnyɛ hwee sɛ ɛyɛ afotuo ma adasamma nyinaa.

وَمَا تَسْـَٔلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿١٠٥﴾ ع ١١ ١١ ٥

R. 12.

**106.** Na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ sɛn na ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu a wɔtwam wɔ ho, na wɔdane wɔn ho kɔ wɔ aberɛ a wɔnnsusu ho.

وَكَأَيِّنْ مِّنْ اٰيَةٍ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ يَمُرُّوْنَ عَلَيْهَا وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُوْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Na wɔnom mu dodoɔ no nnye Allah nni, gyesɛ wɔnom de mmataho bata Ne ho.

وَمَا يُؤْمِنُ أَكْثَرُهُمْ بِاللّٰهِ إِلَّا وَهُمْ مُّشْرِكُوْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ana εyε wɔn sε wɔanya banbɔ afiri ho sε asotwe bi a εbεbunkam wɔn bεtumi aba wɔn so afiri Allah hɔ anaasε Dɔnhwere no bεba wɔn so wɔ aberε a wɔn ani nna kwan?

أَفَأَمِنُوٓا أَن تَأْتِيَهُمْ غَاشِيَةٌ مِّنْ عَذَابِ اللّٰهِ أَوْ تَأْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ka sε, 'Wei yε me kwan; Allah na mefrε No. Megyina gyinabrε a nimdeε a εda adi na ebue ani wɔ mu, me ne nkurɔfoɔ a wɔdi m'akyi.' Na Ɔkronkronni ne Allah; na mennka nkurɔfoɔ a wɔde asomnneε bata *Nyankopɔn ho* no ho.'

قُلْ هٰذِهٖ سَبِيلِيٓ أَدْعُوٓا إِلَى اللّٰهِ ۚ عَلٰى بَصِيرَةٍ أَنَا وَمَنِ اتَّبَعَنِي ۖ وَسُبْحٰنَ اللّٰهِ وَمَآ أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Na Yεannsoma Asomafoɔ anni w'anim kan, gyesε mmarima a Yεyii yikyerε maa wɔn a wɔfiri nkuro no nkurɔfoɔ no mu. Ɛnneε aden nti na wɔnntu kwan nnkɔ asaase no mu nnkɔ hwε sε sεn na wɔnom a wɔdii wɔn anim kan no awieε yεεeε? Na esi pi sε Daankwamma fie no yε papa ma nkurɔfoɔ a wɔsuro Onyankopɔn. Ana Monnte aseε anaa?

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِيٓ إِلَيْهِم مِّنْ أَهْلِ الْقُرٰى ۗ أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۗ وَلَدَارُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ اتَّقَوْا ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Kɔpem sε berε a Asomafoɔ no paa aba na wɔsusuui faa wɔnom ankasa ho sε wɔafa wɔn sε atorofoɔ awie no, saa berε no ara na Yεn mmoa no baa wɔn so mpofirim. Enti Yεgye nea Yεpε nkwa. Na wɔmmpa Y'asotwe no mmfiri nnipa amumuyɔfoɔ no so.

حَتّٰىٓ إِذَا اسْتَيْـَٔسَ الرُّسُلُ وَظَنُّوٓا أَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُوا جَآءَهُمْ نَصْرُنَا ۙ فَنُجِّيَ مَن نَّشَآءُ ۖ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِينَ ﴿١١١﴾

**112.** Ampa ara sε wɔnom abakɔsεm yi mu, adesua bi wɔ mu ma nnipa a wɔwɔ nteaseε. Ɛnnyε adeε a obi na wabɔ ne tirim aka, mmom εno na εhyε deε edii n'anim kan no ma, na εyε mpensεm-pensεmu ma adeε biara, εne kwan-kyerε ne ahummɔborɔ ma nnipa a wɔgye die.

لَقَدْ كَانَ فِي قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّأُولِي الْأَلْبَابِ ۗ مَا كَانَ حَدِيثًا يُفْتَرٰى وَلٰكِن تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُدًى وَّرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١١٢﴾

اٰیاتها ٤٤ سُوْرَۃُ الرَّعْدِ مَکِّیَّۃٌ ۱۳ رکوعاتها ٦

# AL-RA'D

## (*Mɛkka Yikyerɛ*)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِیْمِ ﴿۱﴾

2. Alif Laam Miim Raa*. Wei yɛ Nwoma no mu nsɛmpɔ. Na deɛ wɔayi akyerɛ wo firi w'Awurade hɔ no ne nokorɛ no, nanso nnipa no mu dodoɔ no ara nnye nni.

الٓمّٓرٰ ۫ تِلْكَ اٰیٰتُ الْكِتٰبِ ؕ وَ الَّذِیْۤ اُنْزِلَ اِلَیْكَ مِنْ رَّبِّكَ الْحَقُّ وَ لٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا یُؤْمِنُوْنَ ﴿۲﴾

3. Allah, Ɔno ne Nea Wama ɛsoro ahoroɔ no so *asensɛn hɔ* wɔ abɛrɛ a adum agyinasoɔ biara nni hɔ sɛdeɛ mobɛhunu. Afei Ɔtenaa Ahennwa no so. Na Ɔbrɛɛ awia no ne bosome no ase hyɛɛ adwumayɔ *nhyehyɛɛɛ mu;* wɔn mu biara nam ne kwan so kɔsi mmerɛ bi a wɔahyɛ ato hɔ. N'ahyehyɛdeɛ na ɛma adeɛ biara yɔ adwuma yie. Ɔkyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu yie sɛdeɛ ɛbɛma moanya gyidie a emu yɛ den wɔ ahyiadie a mo ne mo Awurade no bɛdie no mu.

اَللّٰهُ الَّذِیْ رَفَعَ السَّمٰوٰتِ بِغَیْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا ثُمَّ اسْتَوٰی عَلَی الْعَرْشِ وَ سَخَّرَ الشَّمْسَ وَ الْقَمَرَ ؕ كُلٌّ یَّجْرِیْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّی ؕ یُدَبِّرُ الْاَمْرَ یُفَصِّلُ الْاٰیٰتِ لَعَلَّكُمْ بِلِقَآءِ رَبِّكُمْ تُوْقِنُوْنَ ﴿۳﴾

4. Na Ɔno ne Nea Ɔtɛrɛtɛrɛɛ asaase no mu na Ɔyɛɛ mmotan wɔ mu ɛne nsutene. Na nnuaba ahoroɔ *nso* Wayɛ emu biara mmienu mmienu, onini ne berɛɛ, Ɔma anadwo kata adekyeɛ so. Ampa ara sɛ, saa adeɛ yi mu wɔ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ma nnipa a wɔdwendwen.

وَ هُوَ الَّذِیْ مَدَّ الْاَرْضَ وَ جَعَلَ فِیْهَا رَوَاسِیَ وَ اَنْهٰرًا ؕ وَ مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ جَعَلَ فِیْهَا زَوْجَیْنِ اثْنَیْنِ یُغْشِی الَّیْلَ النَّهَارَ ؕ اِنَّ فِیْ ذٰلِكَ لَاٰیٰتٍ لِّقَوْمٍ یَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿۴﴾

5. Na akwan ahoroɔ deda asaase no mu a ehyiahyia wɔn ho, ɛne bobe aturo, ne aburoo-mfuo, ne nkyiresuamma nnua a wɔbom nyini firi nhini baako mu, ɛne *afoforɔ nso a* wɔnnyini saa; nsu-korɔ no ara na egugu soɔ, nanso Yɛma ebinom boro afoforɔ so wɔ nnɔbaeɛ a eyie ho. Emu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ ma nnipa a wɔwɔ nteaseɛ.

وَ فِی الْاَرْضِ قِطَعٌ مُّتَجٰوِرٰتٌ وَّ جَنّٰتٌ مِّنْ اَعْنَابٍ وَّ زَرْعٌ وَّ نَخِیْلٌ صِنْوَانٌ وَّ غَیْرُ صِنْوَانٍ یُّسْقٰی بِمَآءٍ وَّاحِدٍ ۫ وَ نُفَضِّلُ بَعْضَهَا عَلٰی بَعْضٍ فِی الْاُكُلِ ؕ اِنَّ فِیْ ذٰلِكَ لَاٰیٰتٍ لِّقَوْمٍ یَّعْقِلُوْنَ ﴿۵﴾

6. Na sɛ ɛyɛ wo nwanwa a, ɛnneɛ deɛ ɛyɛ nwanwa paa ne wɔn asɛm a wɔka sɛ: 'Ɛdeɛbɛn! berɛ a yɛadane dɔteɛ no, ana ɛbɛtumi aba sɛ yɛbɛkɔ abɔdeɛ foforɔ *tebea* mu?' Weinom ne nkurɔfoɔ a wɔatia wɔn Awurade no; na weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔde

وَ اِنْ تَعْجَبْ فَعَجَبٌ قَوْلُهُمْ ءَاِذَا كُنَّا تُرٰبًا ءَاِنَّا لَفِیْ خَلْقٍ جَدِیْدٍ ؕ۬ اُولٰٓئِكَ الَّذِیْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ ۚ وَ اُولٰٓئِكَ الْاَغْلٰلُ فِیْۤ اَعْنَاقِهِمْ ۚ وَ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ

*Mene Allah Menim na Mehunu adeɛ *nyinaa.*

abɔkɔnmu nkɔnsɔnkɔnsɔn bɛbɔ wɔn kɔn mu, na weinom ne egya no nkurɔfoɔ, ɛhɔ na wɔnom bɛtena.

النَّارِ ۚ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٦

7. Na wɔnom repere wɔn ho sɛ wɔbɛbisa wo sɛ ma bɔne no mmra *wɔn so* kyɛn sɛ wɔbɛbisa papa, wɔ aberɛ a asotwe mfatoho adi wɔn anim kan aba *dada.* Na ampa ara sɛ, w'Awurade no, bɔnefakyɛ ahyɛ No ma ama adasamma, wɔn bɔneyɔ nkanfua, na esi pi nso sɛ, wo Awurade no, Ɔyɛ den wɔ asotwe ho.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ الْحَسَنَةِ وَقَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمُ الْمَثُلَٰتُ ۗ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ لِلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلْمِهِمْ ۖ وَإِنَّ رَبَّكَ لَشَدِيدُ الْعِقَابِ ٧

8. Na nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no ka sɛ, 'Ɛdeɛn nti na Nsɛnkyerɛnneɛ bi nnsane mfirii n'Awurade hɔ mmaa ne hɔ?' Esi pi sɛ, woyɛ Kɔkɔbɔni. Na Kwankyerɛfoɔ wɔ hɔ ma nnipa-kuo biara.

وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِنْ رَبِّهِ ۗ إِنَّمَا أَنْتَ مُنْذِرٌ ۖ وَلِكُلِّ قَوْمٍ هَادٍ ٨ ع

R. 2.

9. Allah na Ɔnim deɛ ɔbaa biara soa wɔ *n'awodeɛ mu*, ɛne deɛ awodeɛ no sɛe no yi firi hɔ ɛne deɛ *awodeɛ no* ma no nyini. Na adeɛ biara wɔ nsusuiɛ *a ɛyɛ pɛpɛɛpɛ* wɔ Ne hɔ.

اللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ أُنْثَىٰ وَمَا تَغِيضُ الْأَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُ ۖ وَكُلُّ شَيْءٍ عِنْدَهُ بِمِقْدَارٍ ٩

10. *Ɔno na Ɔyɛ* nsumaeɛ ne pefee mu Nimdeɛfoɔ, Nea Ɔso a wɔmfa biribiara nntoto Ne ho, Nea Ɔkrɔn paa no.

عَٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَٰدَةِ الْكَبِيرُ الْمُتَعَالِ ١٠

11. Mo mu *onipa* biara a ɔde n'asɛm sie, ɛne obi a ɔka ma no puie yɛ pɛ *wɔ N'anim;* na saa ara nso na obi a ɔsie anadwo ɛne nea ɔpuie firi adi adekyeɛ.

سَوَاءٌ مِنْكُمْ مَنْ أَسَرَّ الْقَوْلَ وَمَنْ جَهَرَ بِهِ وَمَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍ بِاللَّيْلِ وَسَارِبٌ بِالنَّهَارِ ١١

12. *Soro-abɔfoɔ* a wɔdidi so wɔ hɔ ma (Ɔsomafoɔ) no; wɔdi n'anim na wɔdi n'akyi; wɔgyina Allah ahyɛdeɛ so wɛn no. Ampa ara sɛ, Allah nnsesa nnipa bi tebea kɔpem sɛ wɔbɛsesa deɛ ɛwɔ wɔn akoma mu. Na sɛ Allah pɛ sɛ Ɔtwe nnipa bi aso a, nsankyire biara nni hɔ, nanso wɔnni boafoɔ biara kwati No.

لَهُ مُعَقِّبَٰتٌ مِنْ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ يَحْفَظُونَهُ مِنْ أَمْرِ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا مَا بِأَنْفُسِهِمْ ۗ وَإِذَا أَرَادَ اللَّهُ بِقَوْمٍ سُوءًا فَلَا مَرَدَّ لَهُ ۚ وَمَا لَهُمْ مِنْ دُونِهِ مِنْ وَالٍ ١٢

13. Ɔno ne Nea Ɔyi ayerɛmoo kyerɛ mo, ɛde ɛhu ne awerɛhyɛm kanyane *mo.* Na Ɔno na Ɔhim mmurunkum a ɛmu yɛ duro kɔ soro.

هُوَ الَّذِي يُرِيكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا وَيُنْشِئُ السَّحَابَ الثِّقَالَ ١٣

14. Na agradaa no de N'ayɛyie tontom No, *saa ara nso* na soro-abɔfoɔ nso, ɛnam Ne ho suro nti; na Ɔsoma agradaa mobɔmu, na Ɔde bɔ obiara a Ɔpɛ, nanso wɔgye Allah ho akyinnyeɛ, wɔ aberɛ a Ɔyɛ den wɔ asotwe ho.

وَيُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهِ وَالْمَلَٰئِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِ وَيُرْسِلُ الصَّوَاعِقَ فَيُصِيبُ بِهَا مَنْ يَشَاءُ وَهُمْ يُجَادِلُونَ فِي اللَّهِ وَهُوَ شَدِيدُ الْمِحَالِ ١٤

**15.** Ɔno na wɔbɔ nokorɛ mpaebɔ kyerɛ No. Na wɔnom a wɔfrɛ wɔn kwati No no nnye wɔn so koraa, gyesɛ ɛte sɛ obi a ɔtene ne nsa mmienu de kyerɛ nsuo *so* sɛ ɛbia ɛbɛduru n'ano nanso ɛnnuru hɔ. Na atiafoɔ no mpaebɔ nnyɛ hwee gyesɛ *ɛte sɛ* adeɛ a ahwere aguo.

لَهُ دَعْوَةُ الْحَقِّ ۖ وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ لَا يَسْتَجِيبُونَ لَهُم بِشَيْءٍ إِلَّا كَبَاسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى الْمَاءِ لِيَبْلُغَ فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَالِغِهِ ۚ وَمَا دُعَاءُ الْكَافِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَالٍ ﴿١٥﴾

**16.** Na Allah na adeɛ a ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mu nyinaa brɛ wɔn ho ase ma No, sɛ wɔpɛ o anaasɛ wɔmpɛ o, na saa ara na wɔn sunsum nso, wɔ anɔpa ne anwumerɛ.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَظِلَالُهُم بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ ۩ ﴿١٦﴾

**17.** Ka sɛ, 'Hwan ne ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no Awurade no?' Ka sɛ, 'Allah'. Ka sɛ, 'Ɛnneɛ, enti moakwati No afa aboafoɔ foforɔ bi a wɔnni tumi sɛ wɔbɛyɔ papa anaasɛ wɔbɛdi dɛm ama wɔn ankasa ho mpo?' Ka sɛ, 'Enti nea n'ani afura ne nea ɔhunu adeɛ yɛ pɛ anaa? Anaasɛ, enti esum ne hann yɛ pɛ? Anaasɛ, wɔde mmataho bi abata Allah ho a wɔnom nso abɔ Allah abɔdeɛ no bi a ɛma abɔdeɛ no mmienu ɛsɛ ma wɔnom anaa?' Ka sɛ, 'Allah *nkoaa* na Ɔyɛ adeɛ nyinaa Bɔfoɔ, na Ɔno ne Ɔbaako no, Ɔpumpuni paa no.'

قُلْ مَن رَّبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ قُلِ اللَّهُ ۚ قُلْ أَفَاتَّخَذْتُم مِّن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ لَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ نَفْعًا وَلَا ضَرًّا ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ أَمْ هَلْ تَسْتَوِي الظُّلُمَاتُ وَالنُّورُ ۗ أَمْ جَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ خَلَقُوا كَخَلْقِهِ فَتَشَابَهَ الْخَلْقُ عَلَيْهِمْ ۚ قُلِ اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ وَهُوَ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿١٧﴾

**18.** Ɔno na Ɔsane nsuo firi soro ba ma subonhwa mu tene nsuo sɛdeɛ wɔasusu ama no pɛpɛɛpɛ, na nsu-yiri no soa dɛnn ma ahuro tetɛ ani. Na efiri adeɛ a wɔto no egya mu, hwehwɛ sɛ *wɔde bɛyɔ* agudeɛ anaasɛ dadesɛn mu na ahuro a ɛte sɛ ɛno *firi ba.* Saa na Allah de nokorɛ ne nkontompo yɛ mfatoho. Na ahuro no deɛ efiri hɔ kɔ sɛ nwura, nanso deɛ ɛho wɔ mfasoɔ ma nnipa no deɛ, ɛka wɔ asaase no mu. Saa na Allah de kasa-bɛbuo yɛ mfatoho.

أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَالَتْ أَوْدِيَةٌ بِقَدَرِهَا فَاحْتَمَلَ السَّيْلُ زَبَدًا رَّابِيًا ۚ وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيْهِ فِي النَّارِ ابْتِغَاءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَاعٍ زَبَدٌ مِّثْلُهُ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ الْحَقَّ وَالْبَاطِلَ ۚ فَأَمَّا الزَّبَدُ فَيَذْهَبُ جُفَاءً ۖ وَأَمَّا مَا يَنفَعُ النَّاسَ فَيَمْكُثُ فِي الْأَرْضِ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ ﴿١٨﴾

**19.** Nkurɔfoɔ no a wɔgye wɔn Awurade so no bɛnya papa *a ɛte hɔ daa.* Na nkurɔfoɔ no a wɔnnye No so no deɛ, sɛ wɔwɔ nnoɔma a ɛwɔ asaase mu nyinaa ne ne nsɛso saa ara bio ka ho sɛ

لِلَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِرَبِّهِمُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَالَّذِينَ لَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُ لَوْ أَنَّ لَهُم مَّا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ

wɔde bɛma ayɛ mpata agye wɔn ho a *anka wɔnnye nntom.* Weinom saa na wɔbɛnya nkontabuo a ɛbɛyɛ bɔne ama *wɔn no*, na wɔn nsankyire ne Amanehunu-Gya no mu. Na ɛdeɛn homegyebea bɔne nnie!

لَافْتَدَوْا بِهٖ ۚ أُولٰٓئِكَ لَهُمْ سُوٓءُ الْحِسَابِ ۙ وَمَأْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩﴾

R. 3.

20. Ɛnneɛ, enti obi a ɔnim sɛ deɛ wɔayi akyerɛ wo firi w'Awurade hɔ no ne nokorɛ no te sɛ obi a ɔyɛ nifuraeɛfoɔ? *Nanso* nkurɔfoɔ a wɔama wɔn nteaseɛ no nkoaa na wɔbɛkaekae adwendwene ho:

أَفَمَنْ يَّعْلَمُ أَنَّمَآ أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ الْحَقُّ كَمَنْ هُوَ أَعْمٰى ۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُولُوا الْأَلْبَابِ ﴿٢٠﴾

21. Nkurɔfoɔ no a wɔhyɛ bɔhyɛ a wɔahyɛ Allah no ma, na wɔmmubu apam no;

الَّذِيْنَ يُوْفُوْنَ بِعَهْدِ اللّٰهِ وَلَا يَنْقُضُوْنَ الْمِيْثَاقَ ﴿٢١﴾

22. Ɛne nkurɔfoɔ no a adeɛ a Allah ahyɛ sɛ wɔnka mmom no wɔkabom, na wɔsuro wɔn Awurade no, na bɔne nkontabuo bɔ wɔnom hu no;

وَالَّذِيْنَ يَصِلُوْنَ مَآ أَمَرَ اللّٰهُ بِهٖٓ أَنْ يُّوْصَلَ وَيَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ وَيَخَافُوْنَ سُوْٓءَ الْحِسَابِ ﴿٢٢﴾

23. Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔgyina pintinn tɔkɔ so hwehwɛ wɔn Awurade adom no, na wɔde Asɔreyɔ gyina hɔ pintinn, na deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no wɔyi bi ma, nsumaeɛ mu ne petee mu, na wɔde papa pia bɔne firi hɔ no. Weinom saa na wɔbɛnya akatua no mu deɛ ɛyɛ paa no wɔ Efie a ɛtwa toɔ no mu -

وَالَّذِيْنَ صَبَرُوا ابْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِمْ وَأَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَأَنْفَقُوْا مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ سِرًّا وَّعَلَانِيَةً وَّيَدْرَءُوْنَ بِالْحَسَنَةِ السَّيِّئَةَ أُولٰٓئِكَ لَهُمْ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٣﴾

24. Daa-nkwa Aturo no. Wɔbɛhyɛne mu, ɛne wɔnom a wɔyɛ ateneneefoɔ a wɔfiri wɔnom agyanom mu, ne wɔnom yerenom mu, ne wɔnom asefoɔ mu. Na soro-abɔfoɔ bɛhyɛne mu akɔ wɔn nkyɛn afiri aponwa biara mu, *aka sɛ:*

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا وَمَنْ صَلَحَ مِنْ اٰبَآئِهِمْ وَأَزْوَاجِهِمْ وَذُرِّيّٰتِهِمْ وَالْمَلٰٓئِكَةُ يَدْخُلُوْنَ عَلَيْهِمْ مِّنْ كُلِّ بَابٍ ﴿٢٤﴾

25. 'Asomdwoeɛ nka mo, ɛnam sɛ mo-gyinaa pintinn; hwɛ adom ne sɛdeɛ Efie *a ɛtwa toɔ no* akatua si di mu fa!'

سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ بِمَا صَبَرْتُمْ فَنِعْمَ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٥﴾

26. Na nkurɔfoɔ a wɔbubu Allah apam berɛ a atintim awie no, na adeɛ a Allah ahyɛ sɛ wɔnka mmɔ mu no wɔtwitwa mu tete ntɛm no, na wɔyɔ basabasa wɔ asaase no mu no - wɔnom saa na nnome da hɔ ma wɔn, na wɔbɛnya bɔne asetena.

وَالَّذِيْنَ يَنْقُضُوْنَ عَهْدَ اللّٰهِ مِنْ بَعْدِ مِيْثَاقِهٖ وَيَقْطَعُوْنَ مَآ أَمَرَ اللّٰهُ بِهٖٓ أَنْ يُّوْصَلَ وَيُفْسِدُوْنَ فِي الْأَرْضِ ۙ أُولٰٓئِكَ لَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوْٓءُ الدَّارِ ﴿٢٦﴾

**27.** Allah tere N'akɔnhomabɔdeɛ mu ma obiara a Ɔpɛ na Ɔma no kyere so *ma obiara a Ɔpɛ.* Na wɔdi ahurusie wɔ ewiase asetena yi mu, wɔ aberɛ a ewiase asetena yi nnyɛ hwee ka sɛ *mmerɛ tiaa* anigyedeɛ kɛkɛ sɛ wɔde toto Daankwamma deɛ no ho a.

اَللّٰهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ وَ يَقْدِرُ ؕ وَ فَرِحُوْا بِالْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ؕ وَ مَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا فِي الْاٰخِرَةِ اِلَّا مَتَاعٌ ﴿۲۷﴾

R. 4.

**28.** Na nkurɔfoɔ a wɔatia no ka sɛ, 'Adɛn nti na Nsɛnkyerɛnneɛ bi mfirii n'Awurade hɔ mmaa ne hɔ?' Ka sɛ, 'Allah ma ho kwan ma nkurɔfoɔ a Ɔpɛ yera na Ɔkyerɛ wɔnom a wɔdane wɔn ho ba *Ne hɔ no* kwan a ɛba Ne hɔ *tee:*

وَ يَقُوْلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْ لَاۤ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ قُلْ اِنَّ اللّٰهَ يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَ يَهْدِيْۤ اِلَيْهِ مَنْ اَنَابَ ﴿۲۸﴾

**29.** 'Nkurɔfoɔ no a wɔgye die na wɔn akoma tɔ wɔn yem wɔ Allah nkaekaeɛ mu no. Monhwɛ yie! ɛnam Allah nkaekaeɛ *nkoaa* so na *onipa* nya akoma-tɔyɛmo;

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ تَطْمَئِنُّ قُلُوْبُهُمْ بِذِكْرِ اللّٰهِ ؕ اَلَا بِذِكْرِ اللّٰهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوْبُ ﴿۲۹﴾

**30.** Nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no, anigyeɛ bɛyɛ wɔnom dea, na sankɔbea a edi mu paa ne no.

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ طُوْبٰى لَهُمْ وَ حُسْنُ مَاٰبٍ ﴿۳۰﴾

**31.** Saa ara na Yɛasoma wo afiri nnipakuo bi mu a nnipa akuo-akuo binom adi kan atwa mu kɔ wɔ wɔn anim, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛkenkan deɛ Yɛayi ama woɔ no akyerɛ wɔn, nanso wɔnnye Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* nni. Ka sɛ, 'Ɔno ne m'Awurade; Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, Ne mu na mede me werɛ ahyɛ na Ne nkyɛn na mesan akɔ.'

كَذٰلِكَ اَرْسَلْنٰكَ فِيْۤ اُمَّةٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهَاۤ اُمَمٌ لِّتَتْلُوَاۡ عَلَيْهِمُ الَّذِيْۤ اَوْحَيْنَاۤ اِلَيْكَ وَ هُمْ يَكْفُرُوْنَ بِالرَّحْمٰنِ ؕ قُلْ هُوَ رَبِّيْ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَ اِلَيْهِ مَتَابِ ﴿۳۱﴾

**32.** Na sɛ Kur'aan bi wɔ hɔ a wɔnam so tutu mmepɔ a, anaasɛ wɔnam so dwidwa asaase mu a, anaasɛ wɔnam so ne awufoɔ kasa koraa a *anka wɔnom nnye nni.* Daabi, mmom, asɛm no nyinaa wɔ Allah hɔ. Enti agyidifoɔ no nnya nhunuu sɛ, sɛ Allah yɔɔ N'apɛdeɛ nhyɛ a anka esi pi sɛ adasamma nyinaa anya kwankyerɛ dada? Na nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no deɛ atowerɛnkyɛm nnyae wɔn so ba da ɛnam deɛ wɔnom ayɔ nti, anaasɛ ɛbɛba abɛn wɔnom afie, kɔpem sɛ Allah bɔhyɛ bɛba mu. Ampa ara sɛ, Allah deɛ Ɔnnto Ne bɔhyɛ da.

وَ لَوْ اَنَّ قُرْاٰنًا سُيِّرَتْ بِهِ الْجِبَالُ اَوْ قُطِّعَتْ بِهِ الْاَرْضُ اَوْ كُلِّمَ بِهِ الْمَوْتٰى ؕ بَلْ لِّلّٰهِ الْاَمْرُ جَمِيْعًا ؕ اَفَلَمْ يَايْـَٔسِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَنْ لَّوْ يَشَآءُ اللّٰهُ لَهَدَى النَّاسَ جَمِيْعًا ؕ وَ لَا يَزَالُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا تُصِيْبُهُمْ بِمَا صَنَعُوْا قَارِعَةٌ اَوْ تَحُلُّ قَرِيْبًا مِّنْ دَارِهِمْ حَتّٰى يَاْتِيَ وَعْدُ اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُخْلِفُ الْمِيْعَادَ ﴿۳۲﴾

**R. 5.**

**33. Na esi pi sɛ, wɔsii Asomafoɔ no atwetwe dii w'anim kan; nanso Memaa nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no ahoma tenten. Afei Mesɔɔ wɔn mu, na hwɛ sɛdeɛ na M'asotwe no teɛ *wɔ awieɛ no mu.***

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّنْ قَبْلِكَ فَأَمْلَيْتُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ﴿٣٣﴾

**34. Enti Ɔno a Ɔgyina ɔkra biara so wɔ deɛ ɔyɔ ho *bɛma wɔnom afa wɔn ho adi?* Nanso, wɔnom yɔ mmataho de ma Allah. Ka sɛ, 'Moma wɔn adin'. Ana mo na mobɛbɔ no amanneɛ ɛfa adeɛ a Ɔnnim wɔ asaase yi mu? Anaasɛ, ɛyɛ asɛm hunu ka kɛkɛ anaa? Ɛnnte saa, mmom, atiafoɔ no apam, ɛna ayɛ wɔn ani so fɛ na wɔasanka wɔn afiri kwan a *ɛtene* no ho. Na obi a Allah ama ho kwan sɛ ɔnyera no kwankyerɛfoɔ biara nni hɔ mma no.**

أَفَمَنْ هُوَ قَائِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ ۗ وَجَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ قُلْ سَمُّوهُمْ ۚ أَمْ تُنَبِّئُونَهُ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِي الْأَرْضِ أَمْ بِظَاهِرٍ مِّنَ الْقَوْلِ ۗ بَلْ زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا عَنِ السَّبِيلِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٤﴾

**35. Asotwe wɔ hɔ ma wɔn wɔ ewiase yi mu; na, esi pi sɛ, Daankwamma asotwe no yɛ den kyɛn no, na wɔnnya banbɔfoɔ biara nntia Allah.**

لَّهُمْ عَذَابٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَشَقُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّنَ اللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٣٥﴾

**36. Turo Aheman no a Yɛde ahyɛ Nyame-surofoɔ bɔ no, *ne* mfatoho te sɛ Turo *bi* a nsutene ahoroɔ pem aseɛ: na nnuaba wɔ hɔ daa, saa ara na ne nwunu. Ɛno ne wɔnom a wɔyɛ atene-neefoɔ no akatua; na atiafoɔ no deɛ wɔnom akatua ne Egya no.**

مَّثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۖ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ أُكُلُهَا دَائِمٌ وَظِلُّهَا ۚ تِلْكَ عُقْبَى الَّذِينَ اتَّقَوا ۖ وَّعُقْبَى الْكَافِرِينَ النَّارُ ﴿٣٦﴾

**37. Na nkurɔfoɔ no a Yɛama wɔn Nwoma no, wɔdi ahurisie wɔ deɛ Yɛasane ama woɔ no ho. Na ɛkuo *afoforɔ* no mu, *ebinom* wɔ hɔ a wɔpo ne fa bi. Ka sɛ, 'Deɛ wɔde akyerɛ-kyerɛ me ne sɛ mensom Allah nkoaa na mma memfa biribiara nnka Ne ho. Ne hɔ na me su-frɛ kɔ, na Ne nkyɛn na mɛsan akɔ.'**

وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَفْرَحُونَ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ ۖ وَمِنَ الْأَحْزَابِ مَن يُنكِرُ بَعْضَهُ ۚ قُلْ إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ وَلَا أُشْرِكَ بِهِ ۚ إِلَيْهِ أَدْعُو وَإِلَيْهِ مَآبِ ﴿٣٧﴾

**38. Na saa na Yɛasane de ama woɔ sɛ ɛnyɛ atemmuo a ɛda adie wɔ Arabik kasa mu. Na sɛ wodi wɔn apɛdeɛ bɔne no akyi wɔ aberɛ a wo nsa aka nimdeɛ no akyi a, *ɛnneɛ* wonnya adamfoɔ anaasɛ banbɔfoɔ biara nntia Allah.**

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَاهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا ۚ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُم بَعْدَمَا جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا وَاقٍ ﴿٣٨﴾ ع ٦ ١١

R. 6.

39. Na, ampa ara sɛ, Yɛsomaa Asomafoɔ dii w'anim kan, na Yɛmaa wɔn yerenom ne mma. Na Ɔsomafoɔ biara nntumi mfa Nsɛnkyerɛnneɛ bi mma gyesɛ ɛnam Allah tumi so. Mmerɛ biara *Nyankopɔn* ahyɛdeɛ da so.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّنْ قَبْلِكَ وَجَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَاجًا وَّذُرِّيَّةً ۚ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَنْ يَّأْتِيَ بِاٰيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللّٰهِ ۗ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ ﴿٣٩﴾

40. Allah pepa deɛ Ɔpɛ biara firi hɔ na Ɔtintim *deɛ* Ɔpɛ biara, na Ne hɔ na ahyɛdeɛ *nyinaa* ti firi.

يَمْحُوا اللّٰهُ مَا يَشَاءُ وَيُثْبِتُ ۖ وَعِنْدَهٗٓ أُمُّ الْكِتٰبِ ﴿٤٠﴾

41. Na sɛ Yɛma wohunu nnoɔma a Yɛde abɔ wɔnom hu no bi *sɛ ahyɛ ma* anaasɛ Yɛma wowu mpo a *nsonsonoeɛ kakraa bi na ɛwɔ mu* efirisɛ deɛ ɛda wo soɔ ara ne sɛ wobɛka Asomasɛm no, na deɛ ɛda Yɛn soɔ ne nkontabuo no.

وَإِنْ مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِيْ نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلٰغُ وَعَلَيْنَا الْحِسَابُ ﴿٤١﴾

42. Ana wɔnom nnhunu sɛ Yɛma Y'ahyehyɛdeɛ ba asaase no so, bɛte *asaase* no so firi n'ahyeɛ so? Na Allah na Ɔbu atɛn; na obiara nni hɔ a ɔbɛtumi asan N'atɛmmuo no akyi. Na Ne ho yɛ hare wɔ nkontabuo ho.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنْقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَا ۚ وَاللّٰهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ لِحُكْمِهٖ ۚ وَهُوَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٤٢﴾

43. Na nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no nso hyehyɛɛ wɔn pɔ-bɔ, nanso nhyehyɛɛɛ nyinaa a *ɛtumi yɔ adwuma no* Allah na Ne dea. Ɔnim deɛ ɔkra biara nya; na ɛnnkyɛ biara atiafoɔ no bɛhunu sɛ hwan na awieɛ fie no ho akatua yɛ ne dea.

وَقَدْ مَكَرَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلِلّٰهِ الْمَكْرُ جَمِيْعًا ۖ يَعْلَمُ مَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ ۗ وَسَيَعْلَمُ الْكُفّٰرُ لِمَنْ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٤٣﴾

44. Na nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no ka sɛ, 'Wonnyɛ Ɔsomafoɔ *biara*'. Ka sɛ, 'Allah som bo sɛ Ɔdansefoɔ wɔ me ne mo ntɛm, saa ara nso na nea ɔwɔ Nwoma no ho nimdeɛ'.

وَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَسْتَ مُرْسَلًا ۚ قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ۙ وَمَنْ عِنْدَهٗ عِلْمُ الْكِتٰبِ ﴿٤٤﴾ ع ٦ ١٢

# IBRAAHIIM

## (*Mɛkka Yikyerɛ*)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Alif Laam Raa*. *Wei yɛ* Nwoma bi a Yɛasane aba wo so sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wode adasamma bɛfiri esum *biara* mu aba hann mu ɛnam w'Awurade tumi nti *na wode wɔn* akɔ Tumfoɔ no a Ɔfata ayɛyie no kwan so -

الٓرٰ ۚ كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ اِلَيْكَ لِتُخْرِجَ النَّاسَ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۙ بِاِذْنِ رَبِّهِمْ اِلٰى صِرَاطِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ﴿٢﴾

3. Allah, Nea deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu nyinaa yɛ Ne dea no. Na atiafoɔ no nnue ɛnam asotwe denden no nti.

اللّٰهِ الَّذِيْ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۗ وَوَيْلٌ لِّلْكٰفِرِيْنَ مِنْ عَذَابٍ شَدِيْدِ ﴿٣﴾

4. Nkurɔfoɔ no a wɔpene ewiase asetena yi kyɛn Daankwamma no, na wɔsi *nnipa* kwan firi Allah kwan so na wɔhwehwɛ sɛ wɔbɛkyeakyea no no. Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔayera kɔ akyiri-kyiri no.

اِلَّذِيْنَ يَسْتَحِبُّوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا عَلَى الْاٰخِرَةِ وَيَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَيَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۗ اُولٰٓئِكَ فِيْ ضَلٰلٍۢ بَعِيْدٍ ﴿٤﴾

5. Na Yɛannsoma Ɔsomafoɔ biara gyesɛ ɔde ne nnipa no ara kasa, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔbɛma *nnoɔma no* ada adi ama wɔn. Afei Allah ma ho kwan ma nea Ɔpɛ no kɔ nyeraeɛ mu, na Ɔkyerɛ nea Ɔpɛ kwan. Na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا بِلِسَانِ قَوْمِهٖ لِيُبَيِّنَ لَهُمْ ۗ فَيُضِلُّ اللّٰهُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٥﴾

6. Na nokorɛ ne sɛ Yɛde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ somaa Mose sɛ, 'Yi wo nkurɔfoɔ no firi esum *biara* mu bra hann mu, na *fa Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no tu wɔn fo* kae wɔn Allah nna no. Ampa ara sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ wei mu ma onipa biara a ɔnya aboterɛ na ɔyɛ nnaasefoɔ.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَآ اَنْ اَخْرِجْ قَوْمَكَ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۙ وَذَكِّرْهُمْ بِاَيّٰىمِ اللّٰهِ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٦﴾

7. Na monkae berɛ a Mose ka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ sɛ, 'Monkae Allah adom a Ɔde agu mo so, berɛ a Ɔtwitwagyee mo firii Farao nkurɔfoɔ no nsɛm, wɔnom a na wɔde ayakayakadeɛ teetee mo, wɔkunkum mo mma-mmarima na wogyae mo mmaa ma wɔtena nkwa mu; na nsɔhwɛ kɛseɛ wɔ saa adeɛ yi mu ma mo firi mo Awurade hɔ.'

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهِ اذْكُرُوْا نِعْمَةَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ اَنْجٰىكُمْ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ يَسُوْمُوْنَكُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِ وَيُذَبِّحُوْنَ اَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُوْنَ نِسَآءَكُمْ ۗ وَفِيْ ذٰلِكُمْ بَلَآءٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَظِيْمٌ ﴿٧﴾ ع ٧/١٣

---

*Mene Allah, Mehunu adeɛ *nyinaa*.

R.2

**8.** Na monkae berɛ a mo Awurade no de too dwa, 'Sɛ moyɛ nnaasefoɔ deɛ a, esi pi sɛ Mede *adom no* bi bɛka mo ho; nanso sɛ moyɛ boniayɛ a *ɛnneɛ monhunu sɛ* M'asotwe no mu yɛ den.'

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكُمْ لَئِنْ شَكَرْتُمْ لَأَزِيدَنَّكُمْ وَلَئِنْ كَفَرْتُمْ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٌ ﴿٨﴾

**9.** Na Mose kaa sɛ, 'Sɛ motia *asɛm no* a, mo ne nkurɔfoɔ a wɔwɔ asaase mu nyinaa bom tia a *monntumi mfa ɛhaw biara mma Nyankopɔn;* efirisɛ, esi pi sɛ Allah deɛ Ɔyɛ Ɔdefoɔ a Ɔdi Ne ho so *na* Ɔfata ayɛyie.'

وَقَالَ مُوسَىٰ إِنْ تَكْفُرُوا أَنْتُمْ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا فَإِنَّ اللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٩﴾

**10.** Ana amanebɔ no mmaa mo hɔ ɛfa nkurɔfoɔ a wɔdii mo anim kan no ho, Noa nkurɔfoɔ no ne 'Aad *abusua-kuo no,* ɛne Samuud, ɛne wɔnom a wɔdii wɔn akyi no? *Seisei deɛ* obiara nnim wɔn gyesɛ Allah. Wɔnom Asomafoɔ no de Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adi baa wɔn nkyɛn nanso wɔdanee wɔn nsa too wɔn ano so,* na wɔkaa sɛ, 'Yɛatia deɛ wɔde asoma mo no, na esi pi sɛ yɛwɔ akyinnyeɛ a ɛha adwene wɔ deɛ mofrɛ yɛn kɔ ho no.'

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَؤُا الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ ۛ وَالَّذِينَ مِنْ بَعْدِهِمْ ۛ لَا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا اللَّهُ ۚ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَرَدُّوا أَيْدِيَهُمْ فِي أَفْوَاهِهِمْ وَقَالُوا إِنَّا كَفَرْنَا بِمَا أُرْسِلْتُمْ بِهِ وَإِنَّا لَفِي شَكٍّ مِمَّا تَدْعُونَنَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿١٠﴾

**11.** Wɔnom Asomafoɔ no kaa sɛ, 'Ana mogye akyinnyeɛ wɔ Allah ho, ɛsoro ahorɔɔ ne asaase Yɛfoɔ no? Ɔfrɛ mo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔde mo bɔne akyɛ mo, na Wama mo kɔnkye-mmerɛ berɛ bi a wɔahyɛ ato hɔ'. Wɔnom kaa sɛ, 'Moyɛ nnipa te sɛ yɛn ara; mopɛ sɛ modane yɛn firi adeɛ a na y'agyanom som no ho. Ɛnneɛ momfa *ɛho* adansedie a ɛda adie pefee ma yɛn'

قَالَتْ رُسُلُهُمْ أَفِي اللَّهِ شَكٌّ فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يَدْعُوكُمْ لِيَغْفِرَ لَكُمْ مِنْ ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرَكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى ۚ قَالُوا إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا تُرِيدُونَ أَنْ تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُنَا فَأْتُونَا بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿١١﴾

**12.** Wɔnom Asomafoɔ no kaa sɛ, 'Yɛyɛ nnipa te sɛ mo ampa, nanso Allah de N'adom gu obiara a Ɔpɛ so firi Ne nkoa no mu. Na yɛn ara yɛnntumi mfa adansedie bi mma mo, gyesɛ ɛnam Allah tumi so. Na Allah nkoaa mu na ɛfata sɛ agyidifoɔ no de wɔn werɛ hyɛ.

قَالَتْ لَهُمْ رُسُلُهُمْ إِنْ نَحْنُ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُكُمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۖ وَمَا كَانَ لَنَا أَنْ نَأْتِيَكُمْ بِسُلْطَانٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

---

**10Nkyerɛmu:* *Kasa-koa "wɔdanee wɔn nsa too wɔn ano so no" kyerɛ sɛ Atiafoɔ no amma Asomafoɔ no kwan sɛ wɔne wɔn bɛyiyi asɛm no apɛ emu nokorɛ, anaasɛ wɔamma wɔn kwan amma wɔannka asɛm no yie. Ɛkyerɛ bio nso sɛ atiafoɔ no annya mmuaeɛ biara a etia Asomafoɔ no nsɛm no.*

وَ مَا لَنَآ اَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى اللّٰهِ وَ قَدْ هَدٰىنَا سُبُلَنَا ؕ وَ لَنَصْبِرَنَّ عَلٰى مَاۤ اٰذَيْتُمُوْنَا ؕ وَ عَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُوْنَ ﴿۱۳﴾

**13. Na adɛn nti na enni sɛ yɛde yɛn werɛ hyɛ Allah mu wɔ aberɛ a Ɔno na Wakyerɛ yɛn akwan *a ɛfata sɛ yɛfa so wɔ adeɛ nyinaa mu*? Na sɛ ɛteɛ biara yɛbɛsi aboterɛ agyina pintinn wɔ ateeteɛ *nyinaa* a mode yɛ yɛn no ho. Na Allah nkoaa mu na wɔnom a wɔpɛ biribi de wɔn werɛ ahyɛ mu no, ɛwɔ sɛ wɔde wɔn awerɛhyɛmu hyɛ Ne mu.**

**R. 3.**

وَ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِرُسُلِهِمْ لَنُخْرِجَنَّكُمْ مِّنْ اَرْضِنَاۤ اَوْ لَتَعُوْدُنَّ فِيْ مِلَّتِنَا ؕ فَاَوْحٰۤى اِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿۱۴﴾

**14. Na atiafoɔ no ka kyerɛɛ wɔn Asomafoɔ no sɛ, 'Sɛ ɛteɛ biara, yɛbɛtu mo afiri y'asaase yi mu anaasɛ mobɛsan mo akyi aba yɛn som mu.' Ɛna wɔn Awurade no yii yikyerɛ kyerɛɛ wɔnom sɛ, 'Esi pi sɛ Yɛbɛsɛe adebɔneyɔfoɔ no *pasaa.***

وَ لَنُسْكِنَنَّكُمُ الْاَرْضَ مِنْۢ بَعْدِهِمْ ؕ ذٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِيْ وَ خَافَ وَعِيْدِ ﴿۱۵﴾

**15. 'Na esi pi sɛ Yɛbɛma mo atena asaase no so, wɔnom akyi. Wei da hɔ ma obi a ɔgyina hɔ wɔ suro mu, Me gyinabrɛ no ho, na ɔyɛ ahwɛyie wɔ Me kɔkɔbɔ ho.'**

وَ اسْتَفْتَحُوْا وَ خَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيْدٍ ﴿۱۶﴾

**16. Na wɔbɔɔ mpaeɛ hwehweɛ nkunimdie na ɛnam so maa *nokorɛ* tamfo biara a ɔyɛ ahomasoɔ no sɛeɛ.**

مِّنْ وَّرَآئِهٖ جَهَنَّمُ وَ يُسْقٰى مِنْ مَّآءٍ صَدِيْدٍ ﴿۱۷﴾

**17. Gyahannam-Egya no wɔ n'anim; na wɔbɛma no anom nsuo a ɛrehuro.**

يَّتَجَرَّعُهٗ وَ لَا يَكَادُ يُسِيْغُهٗ وَ يَاْتِيْهِ الْمَوْتُ مِنْ كُلِّ مَكَانٍ وَّ مَا هُوَ بِمَيِّتٍ ؕ وَ مِنْ وَّرَآئِهٖ عَذَابٌ غَلِيْظٌ ﴿۱۸﴾

**18. Ɔbɛnom no nkakra-nkakra, te sɛ deɛ ɔmpɛ, ɔnntumi nnom no gona-gona. Na ewuo bɛfiri baabiara aba ne so, nanso ɔnnwu. Na wei akyiri no ateeteɛ a ɛmu yɛ den bɛwɔ hɔ *ama no.***

مَثَلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ اَعْمَالُهُمْ كَرَمَادِ ࣙاشْتَدَّتْ بِهِ الرِّيْحُ فِيْ يَوْمٍ عَاصِفٍ ؕ لَا يَقْدِرُوْنَ مِمَّا كَسَبُوْا عَلٰى شَيْءٍ ؕ ذٰلِكَ هُوَ الضَّلٰلُ الْبَعِيْدُ ﴿۱۹﴾

**19. Nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no asɛm wɔ wɔn Awurade anim ne sɛ wɔn nnwuma te sɛ nsow a mframa denden bɔ fa so wɔ ahumtuo da. Wɔnom nnya tumi biara wɔ deɛ wɔyɔɔeɛ, nyaaeɛ no ho. Ɛno ne ɔsɛeɛ pasa-pasa no.**

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ بِالْحَقِّ ؕ اِنْ يَّشَاْ يُذْهِبْكُمْ وَ يَاْتِ بِخَلْقٍ جَدِيْدٍ ﴿۲۰﴾

**20. Ana wonnhunu sɛ Allah de Nokorɛ na bɔɔ soro ahorɔɔ no ne asaase no. Sɛ Ɔpɛ a Ɔbɛyi mo *nyinaa* afiri hɔ na Ɔde abɔdeɛ foforɔ aba.**

وَّ مَا ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ بِعَزِيْزٍ ﴿۲۱﴾

**21. Na ɛno nnyɛ den mma Allah *koraa.***

22. Wɔnom nyinaa bɛpuie Allah anim, ɛno na mmerɛ-yɛfoɔ no bɛka akyerɛ wɔnom a na wɔyɛ ahomasoɔ no: 'Esi pi sɛ na yɛyɛ mo akyidifoɔ; enti monntumi nnyɛ yɛn mmoa ketewaa bi nntia Allah asotwe no?' Wɔbɛka sɛ, 'Sɛ Allah kyerɛɛ yɛn kwan a anka esi pi sɛ yɛakyerɛ mo nso kwan dada. Nanso seisei deɛ ɛyɛ adekorɔ ma yɛn sɛ yɛannsi aboterɛ o, sɛ yɛsi aboterɛ o, dwane-kɔbea biara nni hɔ mma yɛn.'

وَبَرَزُوا لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ الضُّعَفَاءُ لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنْتُمْ مُغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ ۚ قَالُوا لَوْ هَدَانَا اللَّهُ لَهَدَيْنَاكُمْ ۖ سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَجَزِعْنَا أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِنْ مَحِيصٍ ﴿٢٢﴾

R. 4.

23. Na aberɛ a asɛm no ho atɛmmuo no bɛba no Satan bɛka sɛ, 'Allah hyɛɛ mo ɛbɔ a ɛyɛ nokorɛ, na me deɛ mehyɛɛ mo ɛbɔ na mebuu so. Na na menni tumi biara wɔ mo so ka sɛ mɛfrɛɛ mo na moyɛɛ sotie maa me enti mma monnunu me na monunu mo ankasa mo ho. Menntumi mmoa mo na mo nso monntumi mmoa me. Na mapo me a mode me bataa Nyankopɔn ho dada. Esi pi sɛ adebɔneyɔfoɔ no deɛ asotwe a ɛyɛ ya wɔ hɔ ma wɔn.'

وَقَالَ الشَّيْطَانُ لَمَّا قُضِيَ الْأَمْرُ إِنَّ اللَّهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ الْحَقِّ وَوَعَدْتُكُمْ فَأَخْلَفْتُكُمْ ۖ وَمَا كَانَ لِيَ عَلَيْكُمْ مِنْ سُلْطَانٍ إِلَّا أَنْ دَعَوْتُكُمْ فَاسْتَجَبْتُمْ لِي ۖ فَلَا تَلُومُونِي وَلُومُوا أَنْفُسَكُمْ ۖ مَا أَنَا بِمُصْرِخِكُمْ وَمَا أَنْتُمْ بِمُصْرِخِيَّ ۖ إِنِّي كَفَرْتُ بِمَا أَشْرَكْتُمُونِ مِنْ قَبْلُ ۗ إِنَّ الظَّالِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٣﴾

24. Na nkurɔfoɔ a wɔgye di na wɔyɔ nnwuma pa no wɔde wɔn bɛhyɛne Turo a asutene pem aseɛ no, ɛmu na wɔbɛtena ɛnam wɔn Awurade no tumi nti. Wɔnom nkyea wɔ mu bɛyɛ 'Asomdwoeɛ.'

وَأُدْخِلَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۖ تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَامٌ ﴿٢٤﴾

25. Ana wonnhunu sɛdeɛ Allah de asɛm papa yɛ mfatoho. Ɛte sɛ dua papa a ne nhini no tintim na ne mman *duru* ɛsoro.

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِي السَّمَاءِ ﴿٢٥﴾

26. Ɛyi n'aduaba mmerɛ nyinaa ɛnam n'Awurade tumi nti. Na Allah yɛ mfatoho yi ma nnipa sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdwendwen ɛho.

تُؤْتِي أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍ بِإِذْنِ رَبِّهَا ۗ وَيَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٦﴾

27. Na asɛm bɔne nso mfatoho te sɛ dua bɔne, a wɔfiri soro tutu ne nhini firi asaase yi ani na ɛnni agyinaeɛ pintinn.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ اجْتُثَّتْ مِنْ فَوْقِ الْأَرْضِ مَا لَهَا مِنْ قَرَارٍ ﴿٢٧﴾

**28. Allah nam asɛm no a Watintim no den no so hyɛ agyidifoɔ no den wɔ ewiase asetena yi mu ne Daankwamma na Allah ma adebɔneyɔfoɔ no yera kwan no. Na Allah yɔ deɛ Ɔpɛ.**

يُثَبِّتُ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا بِالْقَوْلِ الثَّابِتِ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ ۚ وَيُضِلُّ اللَّهُ الظّٰلِمِينَ ۚ وَيَفْعَلُ اللَّهُ مَا يَشَاءُ ﴿٢٨﴾

**R. 5.**

**29. Ana wonnhunu wɔnom a wɔde Allah adom sesaa ntiaeɛ na wɔde wɔn nkurɔfoɔ kɔwiee ɔsɛeɛ fie no *mu* -**

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ بَدَّلُوا نِعْمَتَ اللَّهِ كُفْرًا وَأَحَلُّوا قَوْمَهُمْ دَارَ الْبَوَارِ ﴿٢٩﴾

**30. *A ɛyɛ* Egya Amanehunu? Wɔbɛhye wɔ mu; na ɛyɛ ahomegyebea bɔne.**

جَهَنَّمَ ۚ يَصْلَوْنَهَا ۖ وَبِئْسَ الْقَرَارُ ﴿٣٠﴾

**31. Na wɔde asomnneɛ abata Allah ho sedeɛ ɛbɛyɛ na wɔayera *nnipa* afiri Allah kwan so. Ka sɛ, 'Monye mo ani wɔ mmerɛ kakraa bi mu, ɛnneɛ, esi pi ampa sɛ, mo *akyi-san* akwantuo kyerɛ Egya no'.**

وَجَعَلُوا لِلَّهِ أَنْدَادًا لِيُضِلُّوا عَنْ سَبِيلِهِ ۗ قُلْ تَمَتَّعُوا فَإِنَّ مَصِيرَكُمْ إِلَى النَّارِ ﴿٣١﴾

**32. Ka kyerɛ Me nkoa no a wɔagye adie sɛ, wɔnyɔ Asɔre no na wɔnyi deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no bi ma, wɔ kokoa mu ne petee mu, ansaana ɛda a edwadie nni mu anaa nnamfo-fa nni hɔ aba.**

قُلْ لِعِبَادِيَ الَّذِينَ آمَنُوا يُقِيمُوا الصَّلٰوةَ وَيُنْفِقُوا مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خِلٰلٌ ﴿٣٢﴾

**33. Allah ne Nea Wabɔ ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no na Wasane nsuo afiri mmurunkum no mu aba fɔm, na Ɔnam so de nnuaba aba ama mo akɔnhoma-bɔ; na Wama nhyɛma ahyɛ mo ase sedeɛ ɛbɛdi ahyɛmfire wɔ ɛpo no mu wɔ Ne tumi nti, na Ɔde nsu-bɔnten *nso* ahyɛ mo ase.**

اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ وَأَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجَ بِهِ مِنَ الثَّمَرٰتِ رِزْقًا لَكُمْ ۚ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْفُلْكَ لِتَجْرِيَ فِي الْبَحْرِ بِأَمْرِهِ ۚ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْأَنْهٰرَ ﴿٣٣﴾

**34. Na wabrɛ awia no ne bosome no ase ahyɛ mo ase *sɛ ɛnyɔ adwuma ma mo na* ɛkɔ so yɔ adwuma daa nyinaa. Na Wabrɛ anadwo no ne adekyeɛ no nso ahyɛ mo ase *sɛ ɛnsom mo.***

وَسَخَّرَ لَكُمُ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ دَآئِبَيْنِ ۚ وَسَخَّرَ لَكُمُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ ﴿٣٤﴾

**35. Na Ɔde biribiara a mobisa firii Ne hɔ ama mo; na sɛ *mobɔ mmɔden* sɛ mobɛkan Allah adom a, monnhunu ano. Ampa ara sɛ onipa yɛ mimdifoɔ, boniayɛfoɔ.**

وَآتٰكُمْ مِنْ كُلِّ مَا سَأَلْتُمُوهُ ۗ وَإِنْ تَعُدُّوا نِعْمَتَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ الْإِنْسَانَ لَظَلُومٌ كَفَّارٌ ﴿٣٥﴾

**R. 6.**

**36. Na *kae* berɛ a Abraham kaa sɛ, 'M'Awurade ma saa kuropɔn yi nyɛ asomdwoeɛ *kuro,* na wowaa me ne me mma firi abosom-som ho.**

وَإِذْ قَالَ إِبْرٰهِيمُ رَبِّ اجْعَلْ هٰذَا الْبَلَدَ آمِنًا وَاجْنُبْنِي وَبَنِيَّ أَنْ نَعْبُدَ الْأَصْنَامَ ﴿٣٦﴾

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضْلَلْنَ كَثِيرًا مِّنَ النَّاسِ ۚ فَمَنْ تَبِعَنِي فَإِنَّهُ مِنِّي ۚ وَمَنْ عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٧﴾

37. 'M'Awurade, esi pi sɛ wɔnom ayera adasamma mu bebiree. Enti obiara a ɔbɛdi m'akyi no, esi pi sɛ ɔka me ho; na obiara a ɔbɛyɛ asobrakyeɛ ama me no - esi pi sɛ Wo na Woyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

رَبَّنَا إِنِّي أَسْكَنْتُ مِنْ ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيْرِ ذِي زَرْعٍ عِنْدَ بَيْتِكَ الْمُحَرَّمِ ۙ رَبَّنَا لِيُقِيمُوا الصَّلٰوةَ فَاجْعَلْ أَفْئِدَةً مِّنَ النَّاسِ تَهْوِي إِلَيْهِمْ وَارْزُقْهُمْ مِّنَ الثَّمَرَاتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُونَ ﴿٣٨﴾

38. 'Y'Awurade, ampa ara sɛ mede me mma no bi atena bonhwa a wɔdua so adeɛ a ɛnnyɛ yie a ɛbɛn Wo Fie Kronkron no - y'Awurade - sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛgyina Asɔreyɔ pintinn. Enti ma nnipa akoma nnane nkɔ wɔn hɔ, na fa nnuaba ahoroɔ yɛ akɔnhoma-bɔdeɛ ma wɔn, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛyɛ nnaasefoɔ.

رَبَّنَا إِنَّكَ تَعْلَمُ مَا نُخْفِي وَمَا نُعْلِنُ ۗ وَمَا يَخْفَىٰ عَلَى اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ ﴿٣٩﴾

39. 'Y'Awurade, esi pi sɛ, Wo na Wonim adeɛ a yɛde sie ɛne adeɛ a yɛde to dwa yie. Na adeɛ biara nni hɔ a esie Allah, sɛ ɛwɔ asaase mu anaasɛ ɛsoro.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِي وَهَبَ لِي عَلَى الْكِبَرِ إِسْمٰعِيلَ وَإِسْحٰقَ ۚ إِنَّ رَبِّي لَسَمِيعُ الدُّعَاءِ ﴿٤٠﴾

40. 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah, Nea Wama me, m'akɔkorabɔ mmerɛ yi mu *mma,* Ismael ne Isaak. Esi pi sɛ, m'Awurade yɛ Mpaebɔ-Tiefoɔ.

رَبِّ اجْعَلْنِي مُقِيمَ الصَّلٰوةِ وَمِنْ ذُرِّيَّتِي ۖ رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَاءِ ﴿٤١﴾

41. 'M'Awurade, yɛ me ma mentumi nyina *m'*Asɔreyɔ, ɛne me mma *nso.* Y'Awurade gye *me* mpaebɔ yi tom.

رَبَّنَا اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ الْحِسَابُ ﴿٤٢﴾

ع ٧/١٨

42. 'Y'Awurade fa me bɔne kyɛ me, ɛne m'awofoɔ, ɛne agyidifoɔ no, wɔ ɛda no a nkontabuo bɛba soɔ no.'

R. 7.

وَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ غَافِلًا عَمَّا يَعْمَلُ الظّٰلِمُونَ ۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ تَشْخَصُ فِيهِ الْأَبْصَارُ ﴿٤٣﴾

43. Na mma nnsusu sɛ Allah abu N'ani agu deɛ adebɔneyɔfoɔ no yɔ no so. Deɛ Ɔyɔ ara ne sɛ Ɔtwentwɛn so ma wɔn kɔpem ɛda no a ani bɛhwɛ nhwɛ hann no,

مُهْطِعِينَ مُقْنِعِي رُءُوسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ إِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ ۖ وَأَفْئِدَتُهُمْ هَوَاءٌ ﴿٤٤﴾

44. Wɔrepɛ ntɛm wɔ ehu mu, wɔamema wɔn tiri so a wɔhwɛ nhwɛ hann ma wɔn ani tɔ esa na wɔn akoma nnsɔ biribiara mu.

وَأَنْذِرِ النَّاسَ يَوْمَ يَأْتِيهِمُ الْعَذَابُ فَيَقُولُ الَّذِينَ ظَلَمُوا رَبَّنَا أَخِّرْنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۙ نُجِبْ دَعْوَتَكَ وَنَتَّبِعِ الرُّسُلَ ۗ أَوَلَمْ تَكُونُوا أَقْسَمْتُمْ مِّنْ قَبْلُ مَا لَكُمْ مِّنْ زَوَالٍ ﴿٤٥﴾

45. Na bɔ adasamma kɔkɔ ɛda no a asotwe *a wɔahyɛ ho bɔ no* bɛba wɔn so no, na adebɔneyɔfoɔ no bɛka sɛ, 'Y'Awurade twentwɛn so kakra ma yɛn na ma yɛn berɛ kakra. *Afei* yɛbɛgye Wo frɛ no so na yɛbɛdi Asomafoɔ no akyi.' Ana moanni nse kane no *sɛ* mo deɛ monnhwe ase da?

**46.** Na motenaa nkurɔfoɔ a wɔayɔ bɔne atia wɔn ankasa ho no tenabea, na ada adi ama moahunu sɛdeɛ Yɛde wɔn yɔɔeɛ; na Yɛaka kasa-tɔmmɛ *a ani da hɔ* de ayɛ mfatoho ama mo.

وَسَكَنتُمْ فِي مَسَٰكِنِ الَّذِينَ ظَلَمُوٓا أَنفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ وَضَرَبْنَا لَكُمُ الْأَمْثَالَ ﴿٤٦﴾

**47.** Na wɔnam nnaadaa kwan biara ne ɛpɔ-bɔ so yɛɛ wɔn nhyehyɛɛ sɛdeɛ wɔbɛtumi biara nanso wɔn nnaadaa no *awiekyire* wɔ Allah hɔ, sɛ wɔn nnaadaa mu wɔ tumi a ɛbɛtumi adwiri mmepɔ koraa mpo a.

وَقَدْ مَكَرُوا مَكْرَهُمْ وَعِندَ اللَّهِ مَكْرُهُمْ وَإِن كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُولَ مِنْهُ الْجِبَالُ ﴿٤٧﴾

**48.** Mma monnsusu mo tiri mu sɛ Allah bɛto Ne bɔhyɛ a Ɔde ahyɛ N'Asomafoɔ no. Esi pi sɛ Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Awerɛdie Awurade no.

فَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ مُخْلِفَ وَعْدِهِۦ رُسُلَهُۥٓ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ ذُو انتِقَامٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Ɛda no a saa asaase yi bɛsesa ayɛ foforɔ no a ɛnnyɛ asaase yi, ɛne ɛsoro ahorɔɔ no nso; na wɔn *nyinaa* bɛpuie Allah anim, Ɔbaako no, Tumi-difoɔ Hene no;

يَوْمَ تُبَدَّلُ الْأَرْضُ غَيْرَ الْأَرْضِ وَالسَّمَٰوَٰتُ وَبَرَزُوا لِلَّهِ الْوَٰحِدِ الْقَهَّارِ ﴿٤٩﴾

**50.** Na wɔbɛhunu afɔdifoɔ no saa da no sɛ wɔde nnadeɛ nkɔnsɔnkɔnsɔn akyekyere wɔn.

وَتَرَى الْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ مُّقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٥٠﴾

**51.** Wɔnom ntaadeɛ bɛyɛ akraa-biri na egya bɛdura wɔn anim.

سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٍ وَتَغْشَىٰ وُجُوهَهُمُ النَّارُ ﴿٥١﴾

**52.** *Ɛbɛyɛ saa* ama Allah atua ɔkra biara ka wɔ deɛ ɔyɔɔeɛ ho. Ampa ara sɛ Allah ho yɛ hare wɔ nkontabuo ho.

لِيَجْزِيَ اللَّهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٥٢﴾

**53.** Wei yɛ asomasɛm bi a wɔde ato dwa pefee ama adasamma yie-die, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔanya kɔkɔbɔ na wɔahunu sɛ Ɔno ne Onyankopɔn Baako no, na ama wɔnom a wɔwɔ nteaseɛ no adwendwen ho.

هَٰذَا بَلَٰغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُوا بِهِۦ وَلِيَعْلَمُوٓا أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ وَلِيَذَّكَّرَ أُولُوا الْأَلْبَٰبِ ﴿٥٣﴾

ع ٧ ١١ ١٩

سُوْرَةُ الْحِجْرِ مَكِّيَّةٌ ١٥ — اٰياتها ١٠٠ — ركوعاتها ٦

# AL-HIGYR

**(*Mɛkka Yikyerɛ*)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2. Alif Laam Raa*. Wei yɛ Nwoma no mu nsɛmpɔ ɛne Kur'aan a ɛma hann a ɛda adie no.**

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ وَ قُرْاٰنٍ مُّبِيْنٍ ٢

**Nkyɛmu 14**

الجزء ١٤

**3. Mpɛn bebiree na atiafoɔ no anya pɛ sɛ, sɛ wɔyɛ Muslimfoɔ a anka wɔpɛ.**

رُبَمَا يَوَدُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْ كَانُوْا مُسْلِمِيْنَ ٣

**4. Gyae wɔnom ma wɔne wɔn ho sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdidi na wɔagye wɔn ho ani na wɔn awerɛhyɛm huhuo no adaadaa wɔn; nanso ɛnnkyɛ biara wɔbɛhunu.**

ذَرْهُمْ يَاْكُلُوْا وَ يَتَمَتَّعُوْا وَ يُلْهِهِمُ الْاَمَلُ فَسَوْفَ يَعْلَمُوْنَ ٤

**5. Na Yɛannsɛe kuro biara da gyesɛ na ahyɛdeɛ a wɔnim wɔ hɔ ma wɔn.**

وَ مَاۤ اَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍ اِلَّا وَ لَهَا كِتَابٌ مَّعْلُوْمٌ ٥

**6. Na nnipa-kuo biara nni hɔ a wɔbɛtumi adi wɔn mmerɛ anim anaasɛ wɔbɛka akyi.**

مَا تَسْبِقُ مِنْ اُمَّةٍ اَجَلَهَا وَ مَا يَسْتَاْخِرُوْنَ ٦

**7. Na wɔkaa sɛ, 'O wo a wɔde saa Afotusɛm yi asane abrɛ woɔ, esi pi sɛ, woyɛ ɔdamfoɔ.**

وَ قَالُوْا يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْ نُزِّلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ اِنَّكَ لَمَجْنُوْنٌ ٧

**8. 'Adɛn nti na womma soro-abɔfoɔ no mma yɛn so sɛ woyɛ nokwafoɔ a?'**

لَوْ مَا تَاْتِيْنَا بِالْمَلٰٓئِكَةِ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ٨

**9. Yɛnnsoma soro-abɔfoɔ no gyesɛ ɛwɔ agyinasoɔ, na ɛba saa a wɔmma wɔn homegyebrɛ.**

مَا نُنَزِّلُ الْمَلٰٓئِكَةَ اِلَّا بِالْحَقِّ وَ مَا كَانُوْۤا اِذًا مُّنْظَرِيْنَ ٩

**10. Esi pi sɛ, Yɛn ara na Yɛasane Afotusɛm yi aba fɔm, na esi pi sɛ, Yɛn ara na Yɛbɛbɔ ho ban.**

اِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَ اِنَّا لَهٗ لَحٰفِظُوْنَ ١٠

**11. Na Yɛsomaa *Asomafoɔ* dii w'anim kan a wɔfiri nnipa adikanfoɔ no mu akuo-akuo ahoroɔ no mu.**

وَ لَقَدْ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ فِيْ شِيَعِ الْاَوَّلِيْنَ ١١

**Mene Allah Nea Ɔhunu adeɛ nyinaa no.*

**12.** Na Ɔsomafoɔ biara amma wɔnom mu gyesɛ wɔkɔ so si no atwetwe.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Saa na Yɛama *atwetwesie suban* no awura nnipa adebɔneyɔfoɔ no akoma mu;

كَذَٰلِكَ نَسْلُكُهُ فِي قُلُوبِ الْمُجْرِمِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Wɔnom nnye nni, nso ɛwom sɛ nnipa adikanfoɔ no mfatoho adi wɔn anim kan.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ ۖ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Na sɛ Yɛbuee abobɔɔ wɔ ɛsoro maa wɔnom, ɛna sɛ wɔhyɛɛ aseɛ foro faa mu kɔɔɛɛ mpo a,

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا مِّنَ السَّمَاءِ فَظَلُّوا فِيهِ يَعْرُجُونَ ﴿١٥﴾

**16.** *Anka deɛ* esi pi sɛ wɔbɛka ne sɛ, 'y'ani so na atan yɛn kɛkɛ; daabi mmom yɛyɛ nkurɔfoɔ a wɔde nkonyaa na ayɛ yɛn'.

لَقَالُوا إِنَّمَا سُكِّرَتْ أَبْصَارُنَا بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَّسْحُورُونَ ﴿١٦﴾ ع

R. 2.

**17.** Na ampa ara sɛ, Yɛayɔ *nsoroma* a abɔ kyɛnku-kyɛnku wɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu, na Yɛasiesie wɔn *fɛɛfɛɛfɛ* ama wɔnom a wɔhwɛ no.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي السَّمَاءِ بُرُوجًا وَزَيَّنَّاهَا لِلنَّاظِرِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Na Yɛabɔ ho ban afiri satan a wɔapo no biara ho.

وَحَفِظْنَاهَا مِن كُلِّ شَيْطَانٍ رَّجِيمٍ ﴿١٨﴾

**19.** Na sɛ obi wia ne ho tie a, egya-derɛɛ a ɛhyerɛn pam no di n'akyi.

إِلَّا مَنِ اسْتَرَقَ السَّمْعَ فَأَتْبَعَهُ شِهَابٌ مُّبِينٌ ﴿١٩﴾

**20.** Na asaase no Yɛaterɛterɛ mu ato hɔ, na Yɛde mmepɔ abobɔ mu pintinn, na Yɛama biribiara *bi* afifiri mu wɔ nsusuiɛ a *ɛfata pɛpɛɛpɛ mu.*

وَالْأَرْضَ مَدَدْنَاهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَاسِيَ وَأَنبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُونٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Na deɛ ɛboa mo asetena nyinaa no Yɛayɔ bi wɔ mu, ɛne *deɛ ɛhia ma* wɔnom a ɛnnyɛ mo na mobɔ wɔn akɔnhoma.

وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَايِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُ بِرَازِقِينَ ﴿٢١﴾

**22.** Na biribiara nni hɔ *kwa* gyesɛ Yɛn hɔ na n'ademudeɛ wɔ na Yɛmma no nnsane mma fɔm gyesɛ wɔ nsusuiɛ a wɔnim mu.

وَإِن مِّن شَيْءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَائِنُهُ وَمَا نُنَزِّلُهُ إِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Na Yɛsoma mframa a ahyɛ ma twom no, na afei Yɛsane nsuo firi mmurunkum no mu, na afei Yɛde ma mo sɛ nsuo ma monom; na ɛnnyɛ mo na mokora.

وَأَرْسَلْنَا الرِّيَاحَ لَوَاقِحَ فَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَسْقَيْنَاكُمُوهُ وَمَا أَنتُمْ لَهُ بِخَازِنِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Na esi pi sɛ, ɛyɛ Yɛn na Yɛma nkwa, na ɛyɛ Yɛn *nkoaa* na Yɛma owuo; na ɛyɛ Yɛn *nkoaa* ne Adedifoɔ no.

وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَنَحْنُ الْوَارِثُونَ ﴿٢٤﴾

25. Na Yɛnim nkurɔfoɔ a wɔbɛdi kan wɔ mo mu na Yɛnim wɔn a wɔbɛka akyire.

وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَقْدِمِيْنَ مِنْكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَأْخِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

26. Na, ampa ara sɛ, ɛyɛ w'Awurade no ne Nea Ɔbɛboaboa wɔn nyinaa ano abom. Esi pi sɛ, Ɔyɛ Nyansafoɔ, na Ɔnim adeɛ nyinaa.

وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ ۚ إِنَّهُ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٦﴾

R. 3.

27. Na esi pi sɛ, Yɛn na Yɛbɔɔ onipa firii eko a ɛsɔ na awo kyirebenn mu, na Yɛnwonoo no firii atɛkyɛ tenkɔnn mu.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٧﴾

28. Na Yɛdii kan bɔɔ Gyinn no *ansa,* firii egya-frama a ayerɛ mu.

وَالْجَآنَّ خَلَقْنٰهُ مِنْ قَبْلُ مِنْ نَّارِ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

29. Na *kae* berɛ a w'Awurade ka kyerɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ, 'Merebɛbɔ ɔdasani afiri ɛko a ɛsɔ na awo kyirebenn, a efiri atɛkyɛ tenkɔnn mu a wɔayi no akwaa-su *nyinaa;*

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ إِنِّيْ خَالِقٌۢ بَشَرًا مِّنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٩﴾

30. 'Enti berɛ a Manwono no *awie wɔ pɛ-yɔ mu* na Mahome afiri Me Honhom mu agu ne mu no, monhwe ase nyɛ ahobrasefoɔ ma no'

فَإِذَا سَوَّيْتُهٗ وَنَفَخْتُ فِيْهِ مِنْ رُّوْحِيْ فَقَعُوْا لَهٗ سٰجِدِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Enti soro-abɔfoɔ no nyinaa ka bɔɔ mu yɛɛ ahobraseɛ *maa no,*

فَسَجَدَ الْمَلٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Gyesɛ Ibliis; Ɔpooe sɛ ɔbɛka nkurɔfoɔ a wɔbrɛ wɔn ho ase no ho.

إِلَّآ إِبْلِيْسَ ۗ أَبٰٓى أَنْ يَّكُوْنَ مَعَ السّٰجِدِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. *Nyankopɔn* kaa sɛ, 'O Ibliis, ɛdeɛn na ɛyɛ woɔ a enti wompɛ sɛ wɔbɛka nkurɔfoɔ a wɔbrɛ wɔn ho ase no ho?'

قَالَ يٰٓإِبْلِيْسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُوْنَ مَعَ السّٰجِدِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Ɔyii ano sɛ, 'Memmrɛ me ho ase mma onipa a Wabɔ no afiri ɛko a ɛsɔ na awo kyirebenn a efiri atɛkyɛ tenkɔnn mu a wɔayi no akwaa-su no.'

قَالَ لَمْ أَكُنْ لِّأَسْجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقْتَهٗ مِنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٣٤﴾

35. *Nyankopɔn* kaa sɛ, 'Ɛnneɛ firi ha kɔ, efirisɛ esi pi sɛ, woyɛ obi a wɔapo no.

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيْمٌ ﴿٣٥﴾

36. 'Na esi pi sɛ, wo so na *Me* nnomee bɛba kɔpem Atɛmmuda.'

وَّإِنَّ عَلَيْكَ اللَّعْنَةَ إِلٰى يَوْمِ الدِّيْنِ ﴿٣٦﴾

37. Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, ɛnneɛ ma me kɔnkye-berɛ kɔpem ɛda no a wɔbɛnyane wɔn.'

قَالَ رَبِّ فَأَنْظِرْنِيْٓ إِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. *Nyankopɔn* kaa sɛ, 'Woka nkurɔfoɔ no a wɔama wɔn mmerɛ no ho,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ الْمُنْظَرِيْنَ ﴿٣٨﴾

39.'Kɔpem ɛda no a wɔahyɛ ne mmerɛ ato hɔ no'

إِلٰى يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُوْمِ ﴿٣٩﴾



**40.** Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'M'Awurade, seisei a Wayi me so atɛn sɛ mayera yi deɛ, *ɛnneɛ sɛ ɛteɛ biara,* mɛma bɔne aye wɔn *ani so* fɛ wɔ asaase no mu, na sɛ ɛteɛ biara, mɛdi wɔn nyinaa anim akɔ nyeraeɛ mu,

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغْوَيْتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِي الْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** 'Gyesɛ Wo nkoa a Wasa mu ayi wɔn afiri wɔn mu no.'

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ ﴿٤١﴾

**42.** *Nyankopɔn* kaa sɛ, 'Wei ne kwan no a ɛdi so tee ba Me hɔ no.

قَالَ هَٰذَا صِرَاطٌ عَلَيَّ مُسْتَقِيمٌ ﴿٤٢﴾

**43.** 'Esi pi sɛ, wonnya tumi biara wɔ Me nkoa no so, gyesɛ wɔn mu atuatefoɔ no a wɔbɛdi w'akyi no'.

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ إِلَّا مَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْغَاوِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Na ampa ara sɛ, Gyahannam Egya no ne bea a wɔde ahyɛ wɔn nyinaa bɔ.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ɛwɔ aponwa nson; na aponwa biara wɔ kyɛfa bi a wɔakyɛ ato hɔ ama no.

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَابٍ لِكُلِّ بَابٍ مِنْهُمْ جُزْءٌ مَقْسُومٌ ﴿٤٥﴾

R. 4.

**46.** Ampa ara sɛ, ateneneefoɔ no bɛtena aturo ahoroɔ a nsuniwa deda mu mu.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٦﴾

**47.** 'Monfa asomdwoeɛ ne ahosan nwura mu'.

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ آمِنِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Na Yɛbɛyi nkɔntɔnkye-sɛm biara a ɛwɔ wɔn akoma mu *sɛdeɛ ɛbɛyɛ a wɔbɛyɛ* te sɛ anuanom a wɔatena ase agyegye ada mu wɔ abrempɔn-nwa mu, a wɔhwɛ wɔn ho anim.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِمْ مِنْ غِلٍّ إِخْوَانًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ɛbrɛ paa nnka wɔn wɔ emu, na wɔnntu wɔn mfiri hɔ da.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُمْ مِنْهَا بِمُخْرَجِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Bɔ Me nkoa no amanneɛ sɛ, esi pi sɛ, Mene Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa no;

نَبِّئْ عِبَادِي أَنِّي أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥٠﴾

**51.** Na *bɔ wɔn amanneɛ* sɛ, M'asotwe *nso* yɛ asotwe a ɛyɛ ya paa.

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ الْعَذَابُ الْأَلِيمُ ﴿٥١﴾

**52.** Na bɔ wɔn amanneɛ fa Abraham ahɔhoɔ no ho.

وَنَبِّئْهُمْ عَنْ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ ﴿٥٢﴾

**53.** Berɛ a wɔwuraa mu *kɔɔ* ne nkyɛn na wɔkaa sɛ, 'Asomdwoeɛ', ɔkaa sɛ, 'Ampa ara sɛ, yɛwɔ suro atenka a efiri mo hɔ.'

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ إِنَّا مِنْكُمْ وَجِلُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Wɔnom kaa sɛ, 'Mma nnsuro, yɛde ɔba-barima a wɔbɛdom no nimdeɛ hyɛ wo nkuran.'

قَالُوا لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَامٍ عَلِيمٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Ɔkaa sɛ, 'Ana mohyɛ me nkuran wɔ aberɛ a enyini aka me *awie?* Ɛnneɛ na ɛdeɛn *koraa* na mode hyɛ me nkuran?'

قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِي عَلَىٰ أَنْ مَسَّنِيَ الْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Wɔnom kaa sɛ, 'Yɛama wo nsɛm-dɛ a egyina nokorɛ so *nkoaa*; enti mma ɛnnyɛ nkurɔfoɔ no a wɔwɔ abambuo no bi.'

قَالُوْا بَشَّرْنٰكَ بِالْحَقِّ فَلَا تَكُنْ مِّنَ الْقٰنِطِيْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ɔkaa sɛ, 'Na hwan na n'aba mu buo firi Allah ahummɔborɔ no ho ka ayerafoɔ no?'

قَالَ وَمَنْ يَّقْنَطُ مِنْ رَّحْمَةِ رَبِّهٖٓ اِلَّا الضَّآلُّوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ɔkaa sɛ, '*Seisei* ɛdeɛbɛn ne mo amanneɛ, O *mo* asomafoɔ?'

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ اَيُّهَا الْمُرْسَلُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Wɔnom kaa sɛ, 'Wɔasoma yɛn wɔ nnipa afɔdifoɔ bi hɔ.

قَالُوْٓا اِنَّآ اُرْسِلْنَآ اِلٰى قَوْمٍ مُّجْرِمِيْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** 'Gyesɛ Lot abusua no. Esi pi sɛ yɛbɛgye wɔnom nyinaa nkwa,

اِلَّآ اٰلَ لُوْطٍ ؕ اِنَّا لَمُنَجُّوْهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** 'Gyesɛ ne yere. Yɛsusu sɛ ɔbɛka nkurɔfoɔ a wɔka akyire no ho'.

اِلَّا امْرَاَتَهٗ قَدَّرْنَآ ۙ اِنَّهَا لَمِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٦١﴾

R. 5.

**62.** Na berɛ a asomafoɔ no baa Lot abusua hɔ no,

فَلَمَّا جَآءَ اٰلَ لُوْطِ ِۨالْمُرْسَلُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ɔkaa sɛ, 'Ampa ara sɛ, moyɛ nkurɔfoɔ ananafoɔ'.

قَالَ اِنَّكُمْ قَوْمٌ مُّنْكَرُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Wɔnom kaa sɛ, 'Daabi, mmom yɛde deɛ wɔn adwene yɛ wɔn nnaa wɔ mu no aba wo hɔ.

قَالُوْا بَلْ جِئْنٰكَ بِمَا كَانُوْا فِيْهِ يَمْتَرُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** 'Na yɛde nokorɛ no na aba wo hɔ, na esi pi sɛ yɛyɛ nokwafoɔ.

وَاَتَيْنٰكَ بِالْحَقِّ وَاِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** 'Enti firi kɔ, wo ne w'abusua, wɔ anadwo no kyɛfa a *edi akyire* no mu, na di wɔn akyi. Na mma mo mu biara nnhwɛ n'akyi, na *seisei* mompuie nkɔ bea a wɔahyɛ mo no.'

فَاَسْرِ بِاَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ الَّيْلِ وَاتَّبِعْ اَدْبَارَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنْكُمْ اَحَدٌ وَّامْضُوْا حَيْثُ تُؤْمَرُوْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** Na Yɛde saa ahyɛdeɛ yi yii no asotire sɛ wɔbɛtwitwa wɔn nhini mu wɔ anɔpa no *ara*.

وَقَضَيْنَآ اِلَيْهِ ذٰلِكَ الْاَمْرَ اَنَّ دَابِرَ هٰٓؤُلَآءِ مَقْطُوْعٌ مُّصْبِحِيْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Na kuropɔn no nkurɔfoɔ no baa *hɔ* wɔ ahurisie mu.

وَجَآءَ اَهْلُ الْمَدِيْنَةِ يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ɔkaa sɛ, 'Weinom yɛ m'ahɔhoɔ, enti mma momma m'ani nnto;

قَالَ اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ ضَيْفِيْ فَلَا تَفْضَحُوْنِ ﴿٦٩﴾

**70.** 'Na monsuro Allah na mma monngu m'anim ase.'

وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَلَا تُخْزُوْنِ ﴿٧٠﴾

**71.** Wɔnom kaa sɛ, 'Ana yɛammra wo *sɛ wobɛgye* nnipa *ahorɔɔ* nyinaa *ani?*'

قَالُوْٓا اَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧١﴾

72. Ɔkaa sɛ, 'Me mma-mmaa *nso gyina* ha. *Monwene wei ho* sɛ pɛ ara na mopɛ sɛ moyɛ biribi a.'

قَالَ هٰٓؤُلَآءِ بَنٰتِيْٓ اِنْ كُنْتُمْ فٰعِلِيْنَ ﴿٧٢﴾

73. *Mede* wo nkwa di nse, ampa ara sɛ nkurɔfoɔ weinom *nso* nenam asesabɔ mu wɔ *dam* ntentan a wɔatɔ mu mu.

لَعَمْرُكَ اِنَّهُمْ لَفِيْ سَكْرَتِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Na asotwe no sɔɔ wɔn mu wɔ owi-puieɛ *mmerɛ mu.*

فَاَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُشْرِقِيْنَ ﴿٧٤﴾

75. Na Yɛbutuu *wɔn afie* ani, na Yɛtɔɔ eko mmoba guu wɔn so.

فَجَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَاَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّنْ سِجِّيْلٍ ﴿٧٥﴾

76. Esi pi sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔkenkan *nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ* no.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِيْنَ ﴿٧٦﴾

77. Na ampa ara sɛ ɛwɔ ɛkwan bi a ɛda so da hɔ so.

وَاِنَّهَا لَبِسَبِيْلٍ مُّقِيْمٍ ﴿٧٧﴾

78. Esi pi sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ wɔ wei mu ma agyidifoɔ no.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٧٨﴾

79. Na esi pi sɛ Nkyɛkyerɛ Nkurɔfoɔ no *nso* na wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ.

وَاِنْ كَانَ اَصْحٰبُ الْاَيْكَةِ لَظٰلِمِيْنَ ﴿٧٩﴾

80. Enti Yɛtwee wɔn aso. Na ampa ara sɛ *wɔasie* wɔnom mmienu wɔ kwantenpɔn a ɛda adi *so.*

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۘ وَاِنَّهُمَا لَبِاِمَامٍ مُّبِيْنٍ ﴿٨٠﴾

R. 6.

81. Na esi pi sɛ Higyr Nkurɔfoɔ no *nso* wɔbɔɔ Asomafoɔ no trɔ.

وَلَقَدْ كَذَّبَ اَصْحٰبُ الْحِجْرِ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٨١﴾

82. Na Yɛmaa wɔn Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ, nanso wɔdanee wɔn ho firii ho.

وَاٰتَيْنٰهُمْ اٰيٰتِنَا فَكَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ ﴿٨٢﴾

83. Na wɔde *adwuma den* nwene afie wɔ mmepɔ mu, wɔ banbɔ mu.

وَكَانُوْا يَنْحِتُوْنَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوْتًا اٰمِنِيْنَ ﴿٨٣﴾

84. Na mframa-topaeɛ mpɔnsee no sɔɔ wɔn mu wɔ anɔpa,

فَاَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُصْبِحِيْنَ ﴿٨٤﴾

85. Na deɛ na wɔayɔ anya nyinaa anntumi annyɛ mfasodeɛ annye wɔn.

فَمَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٨٥﴾

86. Na Yɛammɔ ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no ɛne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm gyesɛ wɔ nokorɛ mu; na Dɔnhwere no esi pi sɛ ɛbɛba. Enti dane wo ho *firi wɔn ho*, ahodane no a adom wɔ mu no.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَاِنَّ السَّاعَةَ لَاٰتِيَةٌ فَاصْفَحِ الصَّفْحَ الْجَمِيْلَ ﴿٨٦﴾

**87.** **Ampa ara sɛ, w'Awurade no Ɔno ne Ɔbɔfoɔ paa no a Ɔnim adeɛ nyinaa no.**

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْخَلَّاقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٧﴾

**88.** **Na esi pi sɛ, Yɛama wo *nsɛmpɔ* nson a wɔsan kenkan no mpɛn bebiree no, ɛne Kur'aan Kɛseɛ no.**

وَلَقَدْ آتَيْنَاكَ سَبْعًا مِّنَ الْمَثَانِي وَالْقُرْآنَ الْعَظِيمَ ﴿٨٨﴾

**89.** **Na mma w'ani nterɛ *wɔ adefurupɛ mu* nnkyerɛ anigyeɛ a ɛtwa mu no a Yɛde adom kyɛfa binom a wɔfiri wɔn mu, na mma nni awerɛhoɔ wɔ wɔn ho; na brɛ wo *ahummɔborɔ* ataban ase ma agyidifoɔ no.**

لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّنْهُمْ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** **Na ka sɛ, 'Meyɛ Kɔkɔbɔfoɔ a ɔda adie ampa ara.'**

وَقُلْ إِنِّي أَنَا النَّذِيرُ الْمُبِينُ ﴿٩٠﴾

**91.** **Mpɛn biara, sɛdeɛ ɛteɛ no, 'Yɛbɛsoma *asotwe* akɔ nkurɔfoɔ no a wɔbɛpaepae wɔn mu akuo-akuo no so,**

كَمَا أَنزَلْنَا عَلَى الْمُقْتَسِمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** **Wɔnom a wɔbɛpaepae Kur'aan no mu ayiyi no asini-asini.***

الَّذِينَ جَعَلُوا الْقُرْآنَ عِضِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** **Enti *Yɛde* w'Awurade no di nse, esi pi sɛ, Yɛbɛbisa wɔn nyinaa**

فَوَرَبِّكَ لَنَسْأَلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** **Afa deɛ na wɔyɔ ho.**

عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** **Enti pae mu ka to dwa wɔ deɛ wɔde ahyɛ woɔ no ho na dane wo ho firi nkurɔfoɔ no a wɔde biribi bata *Nyankopɔn* ho no ho.**

فَاصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** **Esi pi sɛ, Yɛbɛsom bo ama wo atia atwetwesifoɔ no:**

إِنَّا كَفَيْنَاكَ الْمُسْتَهْزِئِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** **Nkurɔfoɔ no a wɔde asomnneɛ foforɔ bata Allah ho no, nanso wɔbɛhunu no mprenpren.**

الَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** **Na, esi pi sɛ, Yɛnim sɛ w'akoma twontwom ɛnam deɛ wɔka nti.**

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** **Nanso fa w'Awurade no ayɛyie tontom No, na ka nkurɔfoɔ a wɔde wɔn anim butubutu fɔm *wɔ N'anim* no ho.**

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ السَّاجِدِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** **Na toa so som w'Awurade, kɔpem sɛ owuo no a esi pi no bɛba wo so.**

وَاعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ الْيَقِينُ ﴿١٠٠﴾

---

**92* *Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

آياتها ١٢٩ سُوْرَةُ النَّحْلِ مَكِّيَّةٌ ١٦ رکوعاتها ١٦

# AL-NAHL
## (Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

اَتٰۤى اَمْرُ اللّٰهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوْهُ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٢﴾

**2.** Allah ahyɛdeɛ no reba, enti mma monnhwehwɛ sɛ mobɛpre *ne mmaeɛ no* ho. Ɔkronkronni ne No, na Ɔkrɔn boro deɛ wɔde bata *Ne ho* nyinaa so.

يُنَزِّلُ الْمَلٰٓئِكَةَ بِالرُّوْحِ مِنْ اَمْرِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖۤ اَنْ اَنْذِرُوْۤا اَنَّهٗ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّاۤ اَنَا فَاتَّقُوْنِ ﴿٣﴾

**3.** Ɔde yikyerɛ soma soro-abɔfoɔ, ɛnam Ne tumi nti, kɔ obiara a Ɔpɛ so firi Ne nkoa mu sɛ, 'Momɔ *nnipa* kɔkɔ sɛ Onyame biara nni hɔ gyesɛ Me, enti monsuro Me nkoaa.'

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ ؕ تَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٤﴾

**4.** Ɔde nokorɛ *nyansa* na ɛbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no. Ɔkrɔn boro deɛ wɔde bata *Ne ho* nyinaa so.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ فَاِذَا هُوَ خَصِيْمٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥﴾

**5.** Ɔbɔɔ onipa firii awoɔ-nsuo mu, nanso hwɛ! ɔyɛ ɔkyinnyefoɔ a ɔda adie.

وَالْاَنْعَامَ خَلَقَهَا ۚ لَكُمْ فِيْهَا دِفْءٌ وَّمَنَافِعُ وَمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿٦﴾

**6.** Na ntɔte-mmoa nso *Ɔno na* Ɔbɔɔeɛ; monya hyeehyeɛ *a ɛma ahomka* wɔ emu ɛne mfasodeɛ afoforɔ bebiree; na mowe ebinom.

وَلَكُمْ فِيْهَا جَمَالٌ حِيْنَ تُرِيْحُوْنَ وَحِيْنَ تَسْرَحُوْنَ ﴿٧﴾

**7.** Na ahoɔfɛ wɔ emu ma mo berɛ a mode *wɔn* reba fie anwummerɛ no, ɛne berɛ a moreka *wɔn* afiri adi akɔ adidie anɔpa no.

وَتَحْمِلُ اَثْقَالَكُمْ اِلٰى بَلَدٍ لَّمْ تَكُوْنُوْا بٰلِغِيْهِ اِلَّا بِشِقِّ الْاَنْفُسِ ؕ اِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٨﴾

**8.** Na wɔsoa mo nnesoa kɔ asaase a anka monntumi nnuru hɔ gyesɛ brɛ kɛseɛ aka mo ankasa ansa. Esi pi sɛ, mo Awurade no yɛ Ntimmɔborɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

وَّالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ وَالْحَمِيْرَ لِتَرْكَبُوْهَا وَزِيْنَةً ؕ وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٩﴾

**9.** Na *Wabɔ* mpɔnkɔ ɛne mfunumu ɛne mfunumu-pɔnkɔ sɛdeɛ mobɛtena wɔn so, ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ ahosiesie-deɛ *ama mo.* Na Ɔbɛbɔ adeɛ *foforɔ a seisei ara deɛ* monnim.

وَعَلَى اللّٰهِ قَصْدُ السَّبِيْلِ وَمِنْهَا جَآئِرٌ ؕ وَلَوْ شَآءَ لَهَدٰىكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٠﴾

**10.** Na kwan-pa-kyerɛ yɛ Allah asodie, na akwan bi wɔ hɔ a ɛmane *firi kwan pa no so.* Na sɛ Allah yɛɛ Ne pɛ *nhyɛ a,* anka esi pi sɛ Wakyerɛ mo nyinaa kwan.

R. 2.

**11. Ɔno ne Nea Ɔsane nsuo ba fɔm ma mo firi mmurunkum no mu; emu na *monya mo* anomnneɛ, na emu na nnua a moma *mo ntɔte-mmoa* didi firi mu *nyini firi.***

هُوَ الَّذِيٓ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً لَّكُمْ مِّنْهُ شَرَابٌ وَّ مِنْهُ شَجَرٌ فِيْهِ تُسِيْمُوْنَ ﴿١١﴾

**12. Ɔnam so ma nnuadewa *ahorɔɔ nyinaa* nyini ma mo, ɛne Zɛituun ngo-dua ɛne nkyiresua-aba dua ɛne bobe-dua ɛne nnuaba ahorɔɔ nyinaa. Esi pi sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔdwendwene no.**

يُنْۢبِتُ لَكُمْ بِهِ الزَّرْعَ وَالزَّيْتُوْنَ وَ النَّخِيْلَ وَالْاَعْنَابَ وَمِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿١٢﴾

**13. Na Wabrɛ adesaeɛ no ɛne adekyeɛ no ase ama mo, ɛne awia no ɛne bosome no; na nsoroma no *nso* wɔabrɛ no ase *sɛ ɛnyɛ adwuma ma mo* ɛnam Ne tumi nti. Esi pi sɛ, ɛmu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ nteaseɛ.**

وَسَخَّرَ لَكُمُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ ۙ وَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۗ وَالنُّجُوْمُ مُسَخَّرٰتٌۢ بِاَمْرِهٖ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿١٣﴾

**14. Na deɛ Wama afifiri wɔ asaase no mu, a wɔn su gu ahorɔɔ nyinaa no Ɔde ama mo. Esi pi sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔtu wɔn ho fo no.**

وَمَا ذَرَاَ لَكُمْ فِي الْاَرْضِ مُخْتَلِفًا اَلْوَانُهٗ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّذَّكَّرُوْنَ ﴿١٤﴾

**15. Na Ɔno ne Nea Wabrɛ ɛpo no ase *ama mo* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛdi *nsuo mu* nam mono afiri mu, ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛyi ahosiesiedeɛ a mode siesie mo ho afiri emu. Na wohunu nhyɛma sɛ ɛrepem fa *ɛpo no mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mode bɛtu kwan,* ɛne sɛdeɛ mode bɛhwehwɛ N'adom ɛne sɛdeɛ mobɛyɛ nnaasefoɔ.**

وَهُوَ الَّذِيْ سَخَّرَ الْبَحْرَ لِتَاْكُلُوْا مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَّ تَسْتَخْرِجُوْا مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُوْنَهَا ۚ وَ تَرَى الْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيْهِ وَ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ وَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿١٥﴾

**16. Na Ɔde mmepɔ atintim asaase no mu, ama mo nkwa asetena agyina pintinn,* ɛne asutene, ɛne akwan sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛfa kwan pa no so.**

وَاَلْقٰى فِي الْاَرْضِ رَوَاسِيَ اَنْ تَمِيْدَ بِكُمْ وَ اَنْهٰرًا وَّ سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١٦﴾

**17. Ɛne ahyɛnsodeɛ *afoforɔ nso; ɛno* ne nsoroma na wɔhwɛ so nya kwankyerɛ.**

وَعَلٰمٰتٍ ۗ وَ بِالنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿١٧﴾

**18. Ana Ɔno a Ɔbɔ adeɛ no te sɛ nea ɔmmɔ *hwee?* Ana monnkaekae?**

اَفَمَنْ يَّخْلُقُ كَمَنْ لَّا يَخْلُقُ ۗ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿١٨﴾

**19. Na sɛ *mobɔ mmɔden sɛ* mobesese Allah adom ahorɔɔ no a, monntumi nnhunu ano. Esi pi sɛ, Allah yɛ Bɔne-fakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.**

وَاِنْ تَعُدُّوْا نِعْمَةَ اللّٰهِ لَا تُحْصُوْهَا ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٩﴾

**20. Na Allah nim deɛ mode sie ne deɛ moda no adie.**

وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّوْنَ وَمَا تُعْلِنُوْنَ ﴿٢٠﴾

---

**16 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**21.** Na nkurɔfoɔ a wɔkwati Allah frɛ *wɔn* no, wɔmmɔ biribiara, mmom wɔn ankasa na wɔabɔ wɔn.

وَالَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ لَا يَخْلُقُوْنَ شَيْـًٔا وَّهُمْ يُخْلَقُوْنَ ﴿٢١﴾

**22.** *Wɔyɛ* awufoɔ; wɔnnyɛ ateasefoɔ; na wɔnnim berɛ korɔ a wɔbɛnyane wɔn.

اَمْوَاتٌ غَيْرُ اَحْيَآءٍ ۚ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ۙ اَيَّانَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٢٢﴾

**R. 3.**

**23.** Mo Nyankopɔn yɛ Onyankopɔn Baako. Na nkurɔfoɔ no a wɔnnye Daankwamma nnie no deɛ wɔn akoma yɛ ahɔhoɔ *ma nokorɛ,* na wɔnom yɛ ahomasoɔ.

اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَالَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ قُلُوْبُهُمْ مُّنْكِرَةٌ وَّهُمْ مُّسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Akyinnyeɛ biara nni ho, esi pi sɛ, Allah nim deɛ wɔde sie ne deɛ wɔda no adie nyinaa. Ampa ara sɛ, Ɔno deɛ Ɔnnɔ wɔnom a wɔyɛ ahomasoɔ no.

لَا جَرَمَ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Na sɛ wɔbisa wɔn sɛ m*osusu ho sɛ,* 'Ɛdeɛbɛn na mo Awurade no asane aba no a?' wɔka sɛ, 'Ɛyɛ tete adankomasɛm,'

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ مَّاذَآ اَنْزَلَ رَبُّكُمْ ۙ قَالُوْٓا اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ama wɔasoa wɔn adesoa nyinaa pɛsɛɛ wɔ Owusɔre Da no, ɛne nkurɔfoɔ a wɔyeraa wɔn, aberɛ a wɔnni nimdeɛ no, adesoa no bi. Hwɛ! bɔne ne adesoa a ɛso wɔn no.

لِيَحْمِلُوْٓا اَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ۙ وَمِنْ اَوْزَارِ الَّذِيْنَ يُضِلُّوْنَهُمْ بِغَيْرِ عِلْمٍ ؕ اَلَا سَآءَ مَا يَزِرُوْنَ ﴿٢٦﴾

**R. 4.**

**27.** Nkurɔfoɔ no a wɔdii wɔn anim kan no *nso* bɔɔ ɛpɔ yereketee. Nanso Allah baa wɔnom dan a wɔasie no so firii n'agyinasoɔ fapem no ase maa ne nkurusoɔ no dwiri bɛguu wɔn atifi so; na asotwe no baa wɔn so firii bea a wɔnnim.

قَدْ مَكَرَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَاَتَى اللّٰهُ بُنْيَانَهُمْ مِّنَ الْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ السَّقْفُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَاَتٰىهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** Afei Owusɔre Da no Ɔbɛgu wɔn anim ase na Ɔbɛbisa sɛ, 'M'ahokafoɔ' *a mode wɔn bataa Me ho* no wɔ hen, wɔnom a wɔn nti na mopo *Nkɔmhyɛfoɔ no*?' Nkurɔfoɔ no a wɔama wɔn nimdeɛ no bɛka sɛ, 'Ɛnnɛ da yi animguaseɛ ne ateeteɛ bɔne bɛba atiafoɔ no so paa,'

ثُمَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ يُخْزِيْهِمْ وَيَقُوْلُ اَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تُشَآقُّوْنَ فِيْهِمْ ؕ قَالَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ اِنَّ الْخِزْيَ الْيَوْمَ وَالسُّوْٓءَ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Nkurɔfoɔ no a soro-abɔfoɔ yi wɔn nkwa berɛ a wɔda so yɔ wɔn *ankasa* akra bɔne no. Na wɔn asomdwoeɛ adesrɛ *a wɔbɛka ne sɛ,* 'Na yɛnnyɔ bɔne mu dwumadie biara.' Dabi, mmom, Allah nim deɛ na moyɔ no nyinaa yie.

الَّذِيْنَ تَتَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ظَالِمِيْٓ اَنْفُسِهِمْ ۪ فَاَلْقَوُا السَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِنْ سُوْٓءٍ ؕ بَلٰٓى اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Enti monwura Amanehunu-Gya no aponwa no mu na montena hɔ mmerɛ santene mu. Bɔne ne ahomasofoɔ no atenaeɛ ampa.

فَادْخُلُوْٓا اَبْوَابَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۖ فَلَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Na *berɛ* a wɔbɛbisa ateneneefoɔ no sɛ, *mosusu ho sɛ* 'Ɛdeɛbɛn na mo Awurade no asane aba a?' Wɔbɛka sɛ, 'Ɛno ne deɛ ɛyɛ paa no.' Nkurɔfoɔ no a wɔyɔ papa no bɛnya papa wɔ ewiase yi mu. Na Daankwamma fie no mpo na deɛ edi mu paa wɔ. Adom a ahyɛ ma paa ne ateneneefoɔ no fie -

وَقِيْلَ لِلَّذِيْنَ اتَّقَوْا مَاذَآ اَنْزَلَ رَبُّكُمْ ۚ قَالُوْا خَيْرًا ۗ لِلَّذِيْنَ اَحْسَنُوْا فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ وَلَدَارُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ ۚ وَلَنِعْمَ دَارُ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Daa-nkwa Aturo na wɔbɛhyɛne mu; asutene ahorɔɔ nenam aseɛ. Wɔbɛnya biribiara a wɔpɛ wɔ mu. Saa na Allah ma ateneneefoɔ no akatua,

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ لَهُمْ فِيْهَا مَا يَشَآءُوْنَ ۚ كَذٰلِكَ يَجْزِى اللّٰهُ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Nkurɔfoɔ no a soro-abɔfoɔ bɛyi wɔnom nkwa berɛ a wɔn ho teɛ no. Wɔnom ka sɛ: 'Asomdwoeɛ nka mo! Monhyɛne Aheman Turo no mu ɛnam deɛ na moyɔ no nti.'

الَّذِيْنَ تَتَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ طَيِّبِيْنَ ۙ يَقُوْلُوْنَ سَلٰمٌ عَلَيْكُمُ ۙ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ɛdeɛn na wɔnom retwɛn *apɛ*, gyesɛ soro-abɔfoɔ ba wɔn so anaasɛ w'Awurade no ahyɛdeɛ hyɛ ma? Saa ara na nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no yɔɔeɛ. Allah annyɔ wɔn bɔne biara, mmom wɔnom ankasa na, na wɔyɔ wɔn ho bɔne.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّآ اَنْ تَاْتِيَهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ اَوْ يَاْتِيَ اَمْرُ رَبِّكَ ۚ كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللّٰهُ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Enti bɔne a na wɔyɔ no nsunsuansoɔ kaa wɔnom, na deɛ na wɔsi no atwetwe no *dii wɔn so* twaa wɔn ho hyiaae.

فَاَصَابَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوْا وَحَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٣٥﴾ ع

R. 5.

**36.** Nkurɔfoɔ no a wɔde biribi abata *Nyankopɔn ho asom no* ka sɛ: 'Sɛ Allah pɛ a anka yɛannsom biribiara ankwati No, yɛn ne y'agyanom, na anka yɛannyɔ biribiara nso akyiwadeɛ wɔ aberɛ a ɛnnyɛ *ahyɛdeɛ a efiri* Ne hɔ.' Saa ara na nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no yɔɔeɛ. Nanso, so Asomafoɔ no di so *foforɔ* bi ka sɛ wɔde Asomasɛm a ɛda adi no bɛto dwa?

وَقَالَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا لَوْ شَآءَ اللّٰهُ مَا عَبَدْنَا مِنْ دُوْنِهٖ مِنْ شَيْءٍ نَّحْنُ وَلَآ اٰبَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِنْ دُوْنِهٖ مِنْ شَيْءٍ ۚ كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ فَهَلْ عَلَى الرُّسُلِ اِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿٣٦﴾

**37.** Na Yɛyii Ɔsomafoɔ wɔ nnipa-kuo biara mu, *a ɔka nsɛmpa sɛ:* 'Monsom Allah na mompo Ɔbɔnefoɔ no.' Na wɔnom mu *binom* wɔ hɔ a Allah kyerɛɛ wɔn kwan, na wɔnom mu

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِيْ كُلِّ اُمَّةٍ رَّسُوْلًا اَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوْتَ ۚ فَمِنْهُمْ مَّنْ هَدَى اللّٰهُ وَمِنْهُمْ مَّنْ

binom nso wɔ hɔ a wɔfataa ɔsɛɛɛ. Enti montu kwan mfa asaase no mu na monhwɛ sɛ sɛn na wɔnom a wɔbɔɔ *Nkɔmhyɛfoɔ* trɔ no awieɛ yɛɛɛɛ!

حَقَّتْ عَلَيْهِ الضَّلٰلَةُ ؕ فَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٣٧﴾

38. Na sɛ wosrɛ ma wɔn sɛ wɔbenya kwankyerɛ a, ɛnneɛ *hunu sɛ,* esi pi sɛ, Allah deɛ Ɔnnkyerɛ nkurɔfoɔ a wɔyera *ebinom* no kwan. Na aboafoɔ biara nni hɔ mma wɔn.

اِنْ تَحْرِصْ عَلٰى هُدٰىهُمْ فَاِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ يُّضِلُّ وَ مَا لَهُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿٣٨﴾

39. Na wɔde Allah di nse ka wɔnom ntam denden sɛ Allah nnyane wɔnom a wɔawuwuo no. Dabi, mmom *esi pi sɛ Ɔbɛnyane wɔn* - ɛyɛ bɔhyɛ a *Wahyɛ* ayɛ no nhyɛ ama Ɔno ankasa ho, nanso nnipa no bebiree nnim no saa.

وَ اَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ ۙ لَا يَبْعَثُ اللّٰهُ مَنْ يَّمُوْتُ ؕ بَلٰى وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا وَّ لٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٩﴾

40. *Ɔbɛnyane wɔnom* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔbɛma deɛ wɔnom gye ho akyinnyeɛ no bɛda adi ama wɔn, ne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no bɛhunu sɛ wɔyɛ atorofoɔ.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِيْ يَخْتَلِفُوْنَ فِيْهِ وَ لِيَعْلَمَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اَنَّهُمْ كَانُوْا كٰذِبِيْنَ ﴿٤٠﴾

41. Ampa ara sɛ, asɛm a Yɛka wɔ biribiara a Yɛpɛ *sɛ ɛba* ara ne sɛ Yɛka sɛ, ‘Ɛnyɛ,’ na ayɛ.

اِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَيْءٍ اِذَاۤ اَرَدْنٰهُ اَنْ نَّقُوْلَ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿٤١﴾

R. 6.

42. Na nkurɔfoɔ a wɔafiri wɔn afie ɛnam Allah nti wɔ *berɛ* a wɔayɔ wɔn bɔne akyiri no, esi pi sɛ Yɛbɛma wɔn tenabea a edi mu wɔ ewiase yi mu; na ɛyɛ nokorɛ sɛ Daankwamma akatua no so sene saa *mpo,* sɛ anka wɔnim a -

وَ الَّذِيْنَ هَاجَرُوْا فِي اللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ مَا ظُلِمُوْا لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً ؕ وَ لَاَجْرُ الْاٰخِرَةِ اَكْبَرُ ۘ لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Nkurɔfoɔ no a wɔgyina pintinn na wɔde wɔn werɛ hyɛ wɔn Awurade mu no.

الَّذِيْنَ صَبَرُوْا وَ عَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Na Yɛannsoma *Asomafoɔ* anni w’anim kan gyesɛ mmarima a Yɛyii yikyerɛ maa wɔn, enti momisa nkurɔfoɔ no a wɔyɛ Nyamesɛm atwerɛnsɛm no so ahwɛsofoɔ no, sɛ monnim a.

وَ مَاۤ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ اِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْۤ اِلَيْهِمْ فَسْـَٔلُوْۤا اَهْلَ الذِّكْرِ اِنْ كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Yɛde Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adie ne Ntwerɛnsɛm somaa wɔn. Na Yɛasane nkaebɔ no aba fɔm ama wo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wobɛkyerɛkyerɛ mu ama adasamma adeɛ a wɔasane aba fɔm ama wɔn, ɛne sɛ ebia wɔbɛsusu ho.

بِالْبَيِّنٰتِ وَ الزُّبُرِ ؕ وَ اَنْزَلْنَاۤ اِلَيْكَ الذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ اِلَيْهِمْ وَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Ana, nkurɔfoɔ a wɔbɔ pɔ bɔne no wɔ ahosan sɛ Allah mma wɔmmem asaase no mu, anaasɛ asotwe no mma wɔn so mfiri bea a wɔnnim?

أَفَأَمِنَ الَّذِيْنَ مَكَرُوا السَّيِّاٰتِ أَنْ يَّخْسِفَ اللّٰهُ بِهِمُ الْأَرْضَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Anaasɛ Ɔnnsɔ wɔn mu *wɔ asotwe mu* wɔ wɔn akɔneaba mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔnntumi nnsɛe *Nyankopɔn nhyehyɛɛɛ?*

أَوْ يَأْخُذَهُمْ فِيْ تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٤٧﴾

48. Anaasɛ Ɔnnsɔ wɔn mu wɔ ɔsɛɛɛ nkakra-nkakra *kwan* so? Ɛnneɛ, esi pi sɛ, mo Awurade no yɛ Ntimmɔborɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلٰى تَخَوُّفٍ فَإِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٤٨﴾

49. Ana wɔnom nnhunuiɛ sɛ adeɛ biara a Allah abɔ sunsum sesa firi nifa ne benkum de wɔn anim butubutu fɔm yɛ ahobraseɛ ma Allah, wɔ aberɛ a wɔrebrɛ wɔn ase no?

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلٰى مَا خَلَقَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ يَّتَفَيَّؤُا ظِلٰلُهٗ عَنِ الْيَمِيْنِ وَالشَّمَآئِلِ سُجَّدًا لِّلّٰهِ وَهُمْ دٰخِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ɛne abɔdeɛ biara a ɛwɔ asaase no mu brɛ *wɔn* ho ase *buroburoburo* ma Allah, ɛna soro-abɔfoɔ no *nso,* na wɔnnyɛ ntɛn.

وَلِلّٰهِ يَسْجُدُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مِنْ دَآبَّةٍ وَّالْمَلٰٓئِكَةُ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٥٠﴾

51. Wɔsuro wɔn Awurade no a Ɔboro wɔn soɔ no, na wɔyɔ deɛ wɔahyɛ wɔn no.

يَخَافُوْنَ رَبَّهُمْ مِّنْ فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُوْنَ مَا يُؤْمَرُوْنَ ۩ ﴿٥١﴾

R. 7.

52. Na Allah aka sɛ, 'Mma momfa asomnneɛ mmienu *nsom.* Ampa ara sɛ Onyame Baako na Ɔwɔ hɔ. Enti monsuro Me nkoaa.'

وَقَالَ اللّٰهُ لَا تَتَّخِذُوْٓا إِلٰهَيْنِ اثْنَيْنِ ۚ إِنَّمَا هُوَ إِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَإِيَّايَ فَارْهَبُوْنِ ﴿٥٢﴾

53. Na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ɛne asaase no mu yɛ Ne dea, na kwan pa *kyerɛ asɛdeɛ no* yɛ Ne dea daa. Ana mobɛkwati Allah asuro obi foforɔ?

وَلَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَلَهُ الدِّيْنُ وَاصِبًا ۗ أَفَغَيْرَ اللّٰهِ تَتَّقُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Na nhyira biara a mowɔ no, efiri Allah hɔ. Afei berɛ *biara* a ahokyerɛ bɛka mo no, ɛyɛ Ɔno na mosu kyerɛ No *srɛ mmoa.*

وَمَا بِكُمْ مِّنْ نِّعْمَةٍ فَمِنَ اللّٰهِ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْـَٔرُوْنَ ﴿٥٤﴾

55. Na berɛ a Wayi ahokyerɛ no afiri mo soɔ no, hwɛ! berɛ no ara, mo mu kyɛfa bi *hyɛ aseɛ* de mmataho bata wɔn Awurade no ho,

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ الضُّرَّ عَنْكُمْ إِذَا فَرِيْقٌ مِّنْكُمْ بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُوْنَ ﴿٥٥﴾

56. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔnnye deɛ Yɛde ama wɔn no nntom. Saa, ɛnneɛ monye mo ani nkɔpem mmerɛ tiaa bi; mmom mobɛhunu mprenpren.

لِيَكْفُرُوْا بِمَآ اٰتَيْنٰهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوْا ۫ فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Na wɔyi kyɛfa bi si hɔ ma *nkontompo asomnneɛ no a* wɔnnim ho hwee, firi deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no mu. Mede Allah di nse sɛ, esi pi sɛ, wɔbɛbisa mo ama moabɛbu *ntwatosoɔ* nyinaa a motwa no ho nkonta.

وَيَجْعَلُونَ لِمَا لَا يَعْلَمُونَ نَصِيبًا مِّمَّا رَزَقْنَاهُمْ ۗ تَاللَّهِ لَتُسْأَلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَفْتَرُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Na wɔyɛ mma-mmaa ma Allah - Ɔkronkronni ne Ɔno! - wɔ aberɛ a wɔnom *ankasa* wɔ deɛ wɔpɛ.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ الْبَنَاتِ سُبْحَانَهُ ۙ وَلَهُم مَّا يَشْتَهُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Na berɛ a wɔabɔ wɔn mu baako amanneɛ sɛ *wɔawo* ɔbaa *ama no* no, n'anim yɛ sum tumm, *nyinya, berɛ a* na ɔka ne *mu* awerɛhoɔ hyɛ.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِالْأُنثَىٰ ظَلَّ وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿٥٩﴾

**60.** Ɔde ne ho suma nkurɔfoɔ enam bɔne a wɔabɔ no ho amanneɛ no nti: 'Ana ɔnsɔ mu *mfa no* saa, animguaseɛ no nka nfua, anaasɛ ɔnsie no wɔ dɔteɛ mu?' Esi pi sɛ, bɔne ne deɛ wɔbu ho atɛmmuo.

يَتَوَارَىٰ مِنَ الْقَوْمِ مِن سُوءِ مَا بُشِّرَ بِهِ ۚ أَيُمْسِكُهُ عَلَىٰ هُونٍ أَمْ يَدُسُّهُ فِي التُّرَابِ ۗ أَلَا سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Nkurɔfoɔ a wɔnnye Daankwamma no nnie no mfatoho na ɛnnyɛ koraa; wɔ aberɛ a Allah na abɔdin a ɛkrɔn paa yɛ Ne dea na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ مَثَلُ السَّوْءِ ۖ وَلِلَّهِ الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٦١﴾

R. 8.

**62.** Na sɛ Allah yɛɛ sɛ Ɔbɛtwe nnipa aso wɔ wɔn bɔne ho a, anka Ɔnnyae abɔdeɛ biara a ɛwɔ nkwa wɔ *asaase no* so, mmom Ɔtwentwɛn wɔn so kɔpem mmerɛ bi a wɔabɔ din ato hɔ; na sɛ mmerɛ a wɔde ama wɔn no so deɛ a, ɛnneɛ wɔnntumi nntwe nnka akyire dɔnhwere baako bi mpo, nanso wɔnntumi nni anim.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِظُلْمِهِم مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِن دَابَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Na adeɛ a *wɔnom ankasa mpɛ na* wɔpoɔ no, ɛno na wɔde ma Allah, na wɔn tɛkrɛma ka atorɔ-sɛm sɛ, wɔnom na wɔbɛnya *biribiara mu* papa paa no. Akyinnyeɛ biara nni ho sɛ Egya no na ɛbɛyɛ wɔnom dea. Na *ɛmu* na wɔbɛgyae wɔn aguo.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ الْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ الْحُسْنَىٰ ۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ النَّارَ وَأَنَّهُم مُّفْرَطُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Allah di nse sɛ, Yɛsomaa *Asomafoɔ* kɔɔ nnipa-kuo *ahoroɔ* hɔ dii w'anim kan; nanso Satan maa wɔn nnwuma yɛɛ fɛ maa wɔn *wɔ wɔn ani so.* Enti ɔno ne wɔnom adamfo panin ɛnnɛ da yi, na asotwe a ɛyɛ ya bɛyɛ wɔn dea.

تَاللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَا إِلَىٰ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ الْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٤﴾

**65.** Na Yɛannsane Nwoma no amma wo *hwee ho* ka sɛ wobɛkyerɛkyerɛ deɛ wɔbɔ wɔn ho abira wɔ mu no mu, ɛne sɛ ɛbɛyɛ kwankyerɛ ne mmɔborɔhunu ama nnipa a wɔgye die no.

وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِى اخْتَلَفُوْا فِيْهِ ۙ وَهُدًى وَّرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Na Allah na Wasane nsuo afiri soro aba ama no anyane asaase no ne wuo akyi ama no anya nkwa. Esi pi sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu ma nnipa a wɔbɛtie.

وَاللّٰهُ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ﴿٦٦﴾

R. 9.

**67.** Na ɛyɛ ampa sɛ adesua wɔ ntɔte-mmoa nso mu ma mo. Yɛde deɛ ɛwɔ wɔn afuru mu no ma monom, deɛ ɛwɔ efuro ne mmogya ntɛm no a ɛyɛ nufusuo no a ɛho teɛ no *na* ɛtere anomu ma nkurɔfoɔ a wɔnom no.

وَإِنَّ لَكُمْ فِى الْأَنْعَامِ لَعِبْرَةً ۚ نُسْقِيْكُمْ مِّمَّا فِيْ بُطُوْنِهِ مِنْ بَيْنِ فَرْثٍ وَّدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا لِّلشّٰرِبِيْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Na *saa ara na* nnuaba ahorɔɔ, ɛyɛ nkyirensua-mma, ne bobe-mma a moyi bobe-sa firi mu ne akɔnhomabɔdeɛ a edi mu. Ɛyɛ ampa sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ mu ma nnipa a wɔde wɔn adwendwene yɔ adwuma.

وَمِنْ ثَمَرٰتِ النَّخِيْلِ وَالْأَعْنَابِ تَتَّخِذُوْنَ مِنْهُ سَكَرًا وَّرِزْقًا حَسَنًا ۚ إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Na w'Awurade no na Wakanyane wowa *ase no sɛ,* 'Yɛ wo afie wɔ mmepɔ mu ne nnua mu ne trabea ahorɔɔ a wɔasie no mu.

وَأَوْحٰى رَبُّكَ إِلَى النَّحْلِ أَنِ اتَّخِذِيْ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوْتًا وَّمِنَ الشَّجَرِ وَمِمَّا يَعْرِشُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** 'Afei di aduaba nsɛso biara bi na afei fa kwan ahorɔɔ a w'Awurade akyerɛ no so ahobraseɛ mu'. Deɛ efiri wɔn yɛfono mu ba, *ɛno akyi,* yɛ anom-deɛ a etu hwa soronko-soronko. Emu na ayaresa wɔ ma nnipa. Esi pi sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ mu ma nnipa a wɔdwendwene.

ثُمَّ كُلِيْ مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ فَاسْلُكِيْ سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنْ بُطُوْنِهَا شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ فِيْهِ شِفَآءٌ لِّلنَّاسِ ۚ إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Na Allah na Wabɔ mo, afei Ɔno na Ɔbɛma mo awuwuo; na mo mu *binom* wɔ hɔ a wɔduru mfie dodoɔ mu, mmerɛyɔ berɛ mu, *ma no ba sɛ* nimdeɛ *a wɔnyaaeɛ nyinaa akyi no* na wɔnnim hwee bio. Esi pi sɛ, Allah ne adeɛ nyinaa mu Nimdeɛfoɔ, Tumfoɔ no.

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفّٰكُمْ ۙ وَمِنْكُمْ مَّنْ يُّرَدُّ إِلٰى أَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ قَدِيْرٌ ﴿٧١﴾

R. 10.

**72.** Na Allah ayɛ mo mu binom adom akyɛn ebinom *wɔ ewiase* adom-akyɛdeɛ mu. Nanso nkurɔfoɔ no a wɔama wɔn akɔnhomabɔdeɛ ne *adom akyɛdeɛ ahorɔɔ no* nnane akyire mfa bi

وَاللّٰهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلٰى بَعْضٍ فِى الرِّزْقِ ۚ فَمَا الَّذِيْنَ فُضِّلُوْا بِرَآدِّيْ رِزْقِهِمْ عَلٰى مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ

mma nkurɔfoɔ a wɔhyɛ wɔn nsa nifa tumi ase mma wɔn nyinaa nnyɛ akyɛfoɔ *pɛ* wɔ mu. So Allah adom na wɔnom apo no *saa no?*

فَهُمْ فِيهِ سَوَاءٌ ۚ أَفَبِنِعْمَةِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Na Allah ayɛ ahokafoɔ afiri mo ankasa mo mu ama mo, na Wayɛ mma ne nananom afiri mo ahokafoɔ mu ama mo, na Wabɔ mo akɔnhoma afiri nnepa mu. Ana wɔbɛgye nnoɔma hunu adi na wɔayɛ boniayɛ atia Allah adom no?

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَجَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُمْ مِنَ الطَّيِّبَاتِ ۚ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ اللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Na wɔkwati Allah som deɛ ɛnni tumi sɛ ɛbɛdom wɔn akɔnhomabɔdeɛ bi a efiri ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu, na wɔnntumi nnya saa tumi no *da.*

وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَهُمْ رِزْقًا مِنَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ شَيْئًا وَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Enti mma monnyɛ nsɛsoɔ mma Allah. Esi pi sɛ, Allah nim na monnim.

فَلَا تَضْرِبُوا لِلَّهِ الْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ وَأَنْتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Allah ma mo abɛbuo fa akoa bi a wɔde no, a ɔnni tumi wɔ biribiara soɔ; ɛne *onipa bi a ɔde ne ho* a Yɛama no ahiadeɛ a ɛsɔ ani afiri Yɛn ankasa hɔ, na ɔyi bi ma wɔ petee mu ɛne kokoa mu. Ana wɔyɛ pɛ? Ayɛyie nyinaa wɔ Allah! Nanso wɔnom mu bebiree nnim.

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا عَبْدًا مَمْلُوكًا لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَمَنْ رَزَقْنَاهُ مِنَّا رِزْقًا حَسَنًا فَهُوَ يُنْفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَجَهْرًا ۖ هَلْ يَسْتَوُونَ ۚ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Na Allah ma abɛbuo *foforɔ* a ɛfa mmarima mmienu ho: wɔn mu baako yɛ mmum, a ɔnni tumi wɔ biribiara soɔ, na ɔyɛ kwahweabaa ma ne wura; bea biara a ɔbɛsoma no no, ɔmmfa papa biara mma. Ana ɔno ne nea ɔkyerɛkyerɛ pɛpɛɛpɛ-yɔ na ɔno ankasa wɔ kwan tenenee soɔ no yɛ pɛ?

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَجُلَيْنِ أَحَدُهُمَا أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوْلَاهُ أَيْنَمَا يُوَجِّهْهُ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ ۖ هَلْ يَسْتَوِي هُوَ وَمَنْ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ ۙ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٧٧﴾

R. 11.

**78.** Na deɛ ahinta wɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu yɛ Allah dea; na Dɔnhwere no asɛm no *nnte sɛ* hwee ka ani pre-bɔ, anaasɛ, ɛbɛn sene saa. Esi pi sɛ, Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

وَلِلَّهِ غَيْبُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَمَا أَمْرُ السَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ الْبَصَرِ أَوْ هُوَ أَقْرَبُ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Na Allah yii mo firii mo nanom awodeɛ mu wɔ aberɛ a monnim hwee, na Ɔyɛɛ aso ne ani ne akoma maa mo, sɛdeɛ ebia mobɛyɛ nnaasefoɔ.

وَاللَّهُ أَخْرَجَكُمْ مِنْ بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ لَا تَعْلَمُونَ شَيْئًا ۙ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۙ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Ana wɔnom nnhwɛ nnomaa no a wɔtu fa ewiem a wɔda mframa so wɔ soro mfinimfini? Ɛnnyɛ obiara na ɔsɔ wɔn mu ma *wɔsensen* ɛsoro gyesɛ Allah. Ɛyɛ nokorɛ sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔgye die.

أَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ مُسَخَّرَاتٍ فِي جَوِّ السَّمَاءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا اللَّهُ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Na Allah ayɛ mo afie homegyebea ama mo ɛna Wayɛ afiri ntɔteboa nnwoma mu tenabea a emu yɛ hare ma mo wɔ berɛ a motu kwan ne berɛ a mosoeɛ *wɔ akwantuo mu;* ɛne *nnasoɔ ne nkatasoɔ* a ɛfiri nwi motoo ɛne nwi duruduro ɛne nwi hare-hare mu. *Na Wama mo* afi-tena mu nnoɔma ɛne nnoɔma a ɛho wɔ mfasoɔ kɔpem mmerɛ bi.

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمْ مِنْ بُيُوتِكُمْ سَكَنًا وَجَعَلَ لَكُمْ مِنْ جُلُودِ الْأَنْعَامِ بُيُوتًا تَسْتَخِفُّونَهَا يَوْمَ ظَعْنِكُمْ وَيَوْمَ إِقَامَتِكُمْ وَمِنْ أَصْوَافِهَا وَأَوْبَارِهَا وَأَشْعَارِهَا أَثَاثًا وَمَتَاعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٨١﴾

**82.** Na Allah ayɛ nnoɔma ahorɔɔ ama mo afiri deɛ Wabɔ mu, *nnoɔma a ɛma mo* nnwunu; na Wayɛ atenaeɛ ama mo wɔ mmotan mu; na Wayɛ nkataho ama mo a ɛbɔ mo ho ban firi ahuhuro ho ɛne akokyem a ɛbɔ mo ho ban wɔ mo akodie mu. Saa na Ɔhyɛ N'adom ma ma mo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛbrɛ mo ho ase *ama No.*

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمْ مِمَّا خَلَقَ ظِلَالًا وَجَعَلَ لَكُمْ مِنَ الْجِبَالِ أَكْنَانًا وَجَعَلَ لَكُمْ سَرَابِيلَ تَقِيكُمُ الْحَرَّ وَسَرَابِيلَ تَقِيكُمْ بَأْسَكُمْ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Nanso sɛ wɔdane wɔn ho kɔ a, ɛnneɛ, deɛ wodi ho so ara ne sɛ wobɛka Asomasɛm no ama ada adie.

فَإِنْ تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٨٣﴾

**84.** Wɔnom nim Allah adom no yie *sɛdeɛ wɔhunu no ara* nanso wɔpo; na wɔnom mu dodoɔ no ara yɛ boniayɛfoɔ.

يَعْرِفُونَ نِعْمَتَ اللَّهِ ثُمَّ يُنْكِرُونَهَا وَأَكْثَرُهُمُ الْكَافِرُونَ ﴿٨٤﴾

R. 12.

**85.** Na *kae* ɛda no a Yɛbɛpagya danseni afiri nnipa-kuo biara mu, afei wɔmma ho kwan sɛ atiafoɔ no bɛbue wɔn ano aka biribi, na mpo, wɔnntie wɔn adesrɛ biara.

وَيَوْمَ نَبْعَثُ مِنْ كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا ثُمَّ لَا يُؤْذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Na berɛ a nkurɔfoɔ a wɔyɔɔ bɔne no bɛhunu asotwe *paa* no, wɔmma emu nnyɛ hare mma wɔn, nanso wɔmma wɔn kɔnkye-berɛ.

وَإِذَا رَأَى الَّذِينَ ظَلَمُوا الْعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمْ وَلَا هُمْ يُنْظَرُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Na berɛ a nkurɔfoɔ no a wɔde mmataho *kaa Nyankopɔn ho* bɛhunu wɔn mmataho asomnneɛ, wɔnom bɛka sɛ, 'Y'Awurade, weinom ne asomnneɛ a na yɛkwati Wo frɛ wɔn no.' Ɛhɔ na wɔnom *nso* bɛto asɛm no amane wɔnom sɛ, 'Esi pi sɛ moyɛ nkontompo-foɔ.'

وَإِذَا رَأَى الَّذِينَ أَشْرَكُوا شُرَكَاءَهُمْ قَالُوا رَبَّنَا هَٰؤُلَاءِ شُرَكَاؤُنَا الَّذِينَ كُنَّا نَدْعُو مِنْ دُونِكَ فَأَلْقَوْا إِلَيْهِمُ الْقَوْلَ إِنَّكُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Na saa da no wɔde wɔn asomdwoeɛ abisadeɛ bɛto Allah anim na deɛ na wɔbɔ wɔn tiri mu yɔ no nyinaa bɛyera wɔn.

وَأَلْقَوْا إِلَى اللَّهِ يَوْمَئِذٍ السَّلَمَ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Nkurɔfoɔ no a wɔtiaeɛ na wɔdanee *nnipa* firii Allah kwan soɔ no Yɛde asotwe bɛka *wɔn* asotwe no ho efirisɛ na wɔyɔ adesɛeɛ *nsɛm.*

الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ زِدْنَاهُمْ عَذَابًا فَوْقَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يُفْسِدُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Na *kae* ɛda no, *berɛ* a Yɛbɛyi ɔdanseni wɔ nnipa-kuo biara mu afiri wɔn ankasa mu ama wɔadi adanseɛ atia wɔn no, na Yɛbɛyi wo *nso* sɛ ɔdanseni atia weinom nyinaa. Na Yɛasane Nwoma no aba fɔm ama wo a ɛkyerɛkyerɛ biribiara mu na ɛyɛ kwan-kyerɛ ne ahummɔborɔ ne nsɛm-dɛ a ɛhyɛ nkuran ma nkurɔfoɔ a wɔbrɛ wɔn ho aseɛ ma *Nyankopɔn.*

وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِم مِّنْ أَنفُسِهِمْ وَجِئْنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰؤُلَاءِ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ تِبْيَانًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿٩٠﴾ ع ١٢ ١٨

R. 13.

**91.** Esi pi sɛ, Allah hwehwɛ sɛ mobɛyɛ pɛ daa, ɛne adɔyɛ, ɛne sɛ mode obusuani *asɛdeɛ* bɛma no sɛdeɛ ɛfata obusuani no; na Ɔbra mo yɔbea bɔne a ɛmfata, ɛne bɔne a ɛda adie, ɛne amumuyɔ. Ɔtu mo fo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛkaekae.

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ وَإِيتَاءِ ذِي الْقُرْبَىٰ وَيَنْهَىٰ عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ وَالْبَغْيِ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Na monhyɛ Allah apam no ma berɛ a moahyehyɛ; na mma mo mmu ntam no so *berɛ a* moaka ahyehyɛ no den akyi, *wɔ aberɛ a* esi pi sɛ Allah na mode No ayɛ mo agyinamu. Esi pi sɛ, Allah nim deɛ moyɔ.

وَأَوْفُوا بِعَهْدِ اللَّهِ إِذَا عَاهَدتُّمْ وَلَا تَنقُضُوا الْأَيْمَانَ بَعْدَ تَوْكِيدِهَا وَقَدْ جَعَلْتُمُ اللَّهَ عَلَيْكُمْ كَفِيلًا إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Na mma monnyɛ te sɛ nea ɔtete ne nwen-toma ahoma mu nkete-nkete, berɛ a wayɛ mu den akyi. Moyɛ mo ntam nnaadaa wɔ mo mu, *suro nti,* sɛ nnipa-kuo bi bɛnya tumi wɔ nnipa-kuo *foforɔ* bi so. Esi pi sɛ, Allah de sɔ mo hwɛ, na Owusɔre Da no Ɔbɛma deɛ na mobɔ mu abira no ada adi ama mo.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّتِي نَقَضَتْ غَزْلَهَا مِن بَعْدِ قُوَّةٍ أَنكَاثًا تَتَّخِذُونَ أَيْمَانَكُمْ دَخَلًا بَيْنَكُمْ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِيَ أَرْبَىٰ مِنْ أُمَّةٍ إِنَّمَا يَبْلُوكُمُ اللَّهُ بِهِ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ مَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Na sɛ Allah yɛɛ N'apɛdeɛ *nhyɛ* a, anka esi pi sɛ Ɔbɛyɛ mo *nyinaa* nnipakuo baako; nanso Ɔma nea Ɔpɛ yera, na Ɔkyerɛ nea Ɔpɛ no kwan; na esi pi sɛ wɔbɛbisa mo deɛ na moyɔ no ho asɛm.

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي مَن يَشَاءُ وَلَتُسْأَلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Na mma momfa mo nsedie nnyɛ nnaadaa adeɛ wɔ mo ntɛm; annyɛ saa a *mo* anan atintim akyi no mobɛpatre *ahwe ase,* na mobɛka bɔne ahwɛ efirisɛ modanee *nnipa* firii Allah kwan so, na asotwe kɛse wɔ hɔ ma mo.

وَلَا تَتَّخِذُوْٓا اَيْمَانَكُمْ دَخَلًا بَيْنَكُمْ فَتَزِلَّ قَدَمٌۢ بَعْدَ ثُبُوْتِهَا وَتَذُوْقُوا السُّوْٓءَ بِمَا صَدَدْتُّمْ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ وَلَكُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٩٥﴾

**96.** Na mma monntɔn Allah apam no nnye ɛbo ketewaa bi. Esi pi sɛ, deɛ ɛwɔ Allah hɔ no na ɛyɛ papa ma mo sɛ anka monim a.

وَلَا تَشْتَرُوْا بِعَهْدِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۗ اِنَّمَا عِنْدَ اللّٰهِ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Deɛ mowɔ no *nyinaa* bɛyɛ kwa, na deɛ ɛwɔ Allah hɔ biara na ɛbɛka *na atena hɔ mmerɛ a ɛnnsa da.* Na esi pi sɛ nkurɔfoɔ a wɔnya abotereɛ gyina pintinn no Yɛde wɔnom akatua bɛma wɔn sɛdeɛ papa a na wɔyɔ no di mu fa no ara.

مَا عِنْدَكُمْ يَنْفَدُ وَمَا عِنْدَ اللّٰهِ بَاقٍ ۗ وَلَنَجْزِيَنَّ الَّذِيْنَ صَبَرُوْٓا اَجْرَهُمْ بِاَحْسَنِ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Obiara a ɔbɛyɔ nneyɔeɛ pa no, sɛ ɔyɛ ɔbarima anaasɛ ɔbaa, na sɛ ɔyɛ ogyidini a, ɛnneɛ esi pi sɛ Yɛbɛma no asetena a ɛho teɛ; na sɛ ɛteɛ biara Yɛde wɔnom akatua bɛma wɔn sɛdeɛ papa a na wɔyɔ no di mu fa no ara.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهٗ حَيٰوةً طَيِّبَةً ۚ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَجْرَهُمْ بِاَحْسَنِ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٨﴾

**99.** Na sɛ wokenkan Kur'aan no a hwehwɛ dwane-kɔ-bea wɔ Allah hɔ firi Satan no a wɔapae no no ho.

فَاِذَا قَرَاْتَ الْقُرْاٰنَ فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ مِنَ الشَّيْطٰنِ الرَّجِيْمِ ﴿٩٩﴾

**100.** Esi pi sɛ ɔnni tumi *biara* wɔ nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔde wɔn werɛ hyɛ wɔn Awurade mu no so.

اِنَّهٗ لَيْسَ لَهٗ سُلْطٰنٌ عَلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ne tumi no wɔ nkurɔfoɔ a wɔne no fa yɔnkoɔ no nkoaa so, ɛne nkurɔfoɔ a wɔde no yɛ mmataho ka *Onyankopɔn* ho no.

اِنَّمَا سُلْطٰنُهٗ عَلَى الَّذِيْنَ يَتَوَلَّوْنَهٗ وَالَّذِيْنَ هُمْ بِهٖ مُشْرِكُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع ١٣ ١١ ١٩

R. 14.

**102.** Na sɛ Yɛsesa Nsɛnkyerɛnneɛ bi bɛhyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ *foforɔ* bi anan mu a - na Allah na Ɔnim deɛ Ɔyi kyerɛ - wɔka sɛ, 'Wonnyɛ biribiara ka sɛ woyɛ ntwatosofoɔ.' Ɛnnte saa, mmom wɔn mu dodoɔ no ara na wɔnnim.

وَاِذَا بَدَّلْنَآ اٰيَةً مَّكَانَ اٰيَةٍ ۙ وَّاللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوْٓا اِنَّمَآ اَنْتَ مُفْتَرٍ ۗ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Ka sɛ, 'Honhom Kronkron no na ɔde nokorɛ no asane aba firi w'Awurade no hɔ, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔbɛhyɛ nkurɔfoɔ a wɔagye adie no den, na afei ayɛ kwankyerɛ ne asɛm-dɛ nkuranhyɛ-sɛm ama Muslimfoɔ.'

قُلْ نَزَّلَهٗ رُوْحُ الْقُدُسِ مِنْ رَّبِّكَ بِالْحَقِّ لِيُثَبِّتَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَهُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُسْلِمِيْنَ ﴿١٠٣﴾

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُ بَشَرٌ ۗ لِسَانُ الَّذِي يُلْحِدُونَ إِلَيْهِ أَعْجَمِيٌّ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِيٌّ مُبِينٌ ﴿١٠٤﴾

**104. Na Yɛnim paa sɛ wɔka sɛ, 'Ɛyɛ nipa bi na ɔkyerɛ no. Nanso tɛkrɛma no a wɔkom kɔ ho *wɔ akutia-bɔ yi mu no* yɛ hɔhoɔ ano wɔ aberɛ a wei yɛ Arabek kasa frenkyemm a ɛda adie.**

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ ۙ لَا يَهْدِيهِمُ اللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٥﴾

**105. Ɛyɛ ampa sɛ nkurɔfoɔ no a wɔnnye Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nni no deɛ, esi pi sɛ Allah nnkyerɛ wɔn kwan, na wɔbɛnya asotwe yaayaaya.**

إِنَّمَا يَفْتَرِي الْكَذِبَ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْكَاذِبُونَ ﴿١٠٦﴾

**106. Ɛyɛ nkurɔfoɔ no a wɔnnye Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nnie no nkoaa na wɔbɔ wɔn tirim twa nkontompo na wɔnom *nso* ne nkontompofoɔ no.**

مَنْ كَفَرَ بِاللَّهِ مِنْ بَعْدِ إِيمَانِهِ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ وَقَلْبُهُ مُطْمَئِنٌّ بِالْإِيمَانِ وَلَٰكِنْ مَنْ شَرَحَ بِالْكُفْرِ صَدْرًا فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِنَ اللَّهِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٧﴾

**107. Obiara a ɔbɛtia Allah ne gyidie akyi no *bɛnya asotwe* gyesɛ obi a wɔahyɛ no *ama aboro deɛ ɔbɛtumi so* aberɛ a n'akoma da so sɔ gyidie no mu dendenden. Mmom nkurɔfoɔ a wɔn akoma atɔ wɔn yɛm wɔ ntiaeɛ ho no deɛ, wɔn so na Allah abufuo bɛba; na ateeteɛ asotwe kɛseɛ wɔ hɔ ma wɔn.**

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ ۙ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿١٠٨﴾

**108. *Ɛbɛba saa* efirisɛ wɔnom apene ewiase asetena yi akyɛn Daankwamma, ɛne sɛ Allah nnkyerɛ nnipa atiafoɔ no kwan.**

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَسَمْعِهِمْ وَأَبْصَارِهِمْ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْغَافِلُونَ ﴿١٠٩﴾

**109. Weinom saa na Allah de nsɔano asɔ wɔn akoma so ne wɔn ade-teɛ ne wɔn ade-hunu *nso.* Na weinom na wɔabu wɔn ani agu biribiara soɔ no.**

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١١٠﴾

**110. Akyinnyeɛ biara nni ho, ɛyɛ wɔnom na Daankwamma wɔbɛhwere adeɛ *nyinaa* no.**

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُوا مِنْ بَعْدِ مَا فُتِنُوا ثُمَّ جَاهَدُوا وَصَبَرُوا ۙ إِنَّ رَبَّكَ مِنْ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١١١﴾

**111. Afei, esi pi sɛ, w'Awurade no - ɛfa nkurɔfoɔ no a wɔdwane firii wɔn *afie* ateeteɛ a wɔde teetee wɔn no akyi, na wɔdii aperedie *Allah kwan so* dendenden na wɔgyinaa pintinn no ho deɛ - *wɔbɛhunu sɛ esi pi sɛ,* ɛno akyi, w'Awurade no yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.**

**R. 15.**

يَوْمَ تَأْتِي كُلُّ نَفْسٍ تُجَادِلُ عَنْ نَفْسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١١٢﴾

**112. Ɛda no, ɔkra biara bɛba no na ɔno ankasa ti na ɔreperɛɛ, na wɔbɛma ɔkra biara deɛ ɔyɔɔeɛ ho akatua a ɛhyɛ ma, na wɔnnsisi obiara.**

113. Na Allah de mfatoho *yi* to hɔ *ma mo,* ɛfa kuro bi a ɛnyaa banbɔ ne asomdwoeɛ; n'akɔnhomabɔdeɛ baa bebiree firii baabiara; nanso wɔyɛɛ atiafoɔ maa Allah adom ahoroɔ no. Enti Allah maa emu-tefoɔ no sɔɔ abrabɔ a wɔde ɛkɔm ne ehu *ayɛ* ntoma afira ho hwɛɛɛ sɛ ɛnyɛ deɛ na wɔyɔ no nsunsuansoɔ'.

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ آمِنَةً مُطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَدًا مِنْ كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ اللَّهِ فَأَذَاقَهَا اللَّهُ لِبَاسَ الْجُوعِ وَالْخَوْفِ بِمَا كَانُوا يَصْنَعُونَ ﴿١١٣﴾

114. Na ampa ara sɛ Ɔsomafoɔ bi a ɔfiri wɔn mu aba wɔn hɔ, na wɔbuu no sɛ ɔtorofoɔ, enti asotwe kaa wɔn wɔ aberɛ a wɔda so yɛ adebɔneyɔfoɔ.

وَلَقَدْ جَاءَهُمْ رَسُولٌ مِنْهُمْ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ وَهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١١٤﴾

115. Enti moni deɛ ɛho teɛ no a ɛyɛ firi nnepa a Allah de abɔ mo akɔnhoma no mu; na monyɛ nnaasefoɔ ɛnam Allah adom ahoroɔ no nti, sɛ ɛyɛ Ɔno na mosom no ampa a.

فَكُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ حَلَالًا طَيِّبًا وَاشْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ إِنْ كُنْتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١١٥﴾

116. Deɛ Wabra mo *sɛ mma monni* ara ne abɔfono, aboa a ɔno ankasa awu ne mmogya mu, ɛne mmogya ɛne prako nam, ɛne *aboa* biara a wɔakwati Allah abɔ ade foforɔ bi din akum. Na obiara a ahokyerɛ denden paa bi bɛhyɛ no, na ɛnnyɛ akɔnnɔ, na ɔnni adwene biara sɛ ɔbɛyɔ bɔne no deɛ, ɛnneɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَلَحْمَ الْخِنْزِيرِ وَمَا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١١٦﴾

117. Na mma monnka sɛ - ɛnam nkontompo a mo tɛkrɛma aka nti - 'Wei ho te na wei yɛ akyiwadeɛ,' sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛtwa ntorɔ ato Allah so. Esi pi sɛ nkurɔfoɔ no a wɔtwa trɔ to Allah soɔ no nnya nkɔsoɔ.

وَلَا تَقُولُوا لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ الْكَذِبَ هَٰذَا حَلَالٌ وَهَٰذَا حَرَامٌ لِتَفْتَرُوا عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ إِنَّ الَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿١١٧﴾

118. Ahonyadeɛ mfasoɔ kumaa bi na wɔbɛnya, na *ɛno akyi,* wɔbɛnya asotwe a ɛyɛ ya paa.

مَتَاعٌ قَلِيلٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١١٨﴾

119. Na Yudafoɔ no nso Yɛdii kan braa wɔn deɛ Yɛakenkan akyerɛ wo yi nyinaa. Na Yɛannyɔ wɔn bɔne, mmom wɔnom ankasa na, na wɔyɔ bɔne tia wɔn ho.

وَعَلَى الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِنْ قَبْلُ وَمَا ظَلَمْنَاهُمْ وَلَٰكِنْ كَانُوا أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٩﴾

120. Afei esi pi sɛ w'Awurade no - wɔnom a wɔyɔ bɔne ɛnam nim a wɔnnim nti na ɛno akyi wɔnu wɔn ho na

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُوا السُّوءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابُوا مِنْ

wɔsakra no - ɛno akyi deɛ, w'Awurade no yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.

بَعْدِ ذٰلِكَ وَأَصْلَحُوٓا إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٠﴾

ع ١٥ ٩ ٢١

R. 16.

121. Ampa ara sɛ na Abraham yɛ ɔman* *ankasa ma ne ho,* berɛ biara na ɔyɛ sotie ma Allah, *Ɔno na* ɔtwere *No;* na, na ɔnnka abosom-somfoɔ no ho.

إِنَّ إِبْرٰهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا لِّلّٰهِ حَنِيفًا وَلَمْ يَكُ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٢١﴾

122. *Berɛ biara na* ɔyɛ nnaasefoɔ ma N'adom; *na* Ɔsaa mu yii no kyerɛɛ no kwan kɔɔ kwan tenenee so.

شَاكِرًا لِّأَنْعُمِهِ اجْتَبٰهُ وَهَدٰىهُ إِلٰى صِرٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٢٢﴾

123. Na Yɛmaa no papa wɔ ewiase yi mu, na Daankwamma nso, sɛ ɛteɛ biara, ɔbɛka ateneneefoɔ no ho.

وَءَاتَيْنٰهُ فِى الدُّنْيَا حَسَنَةً وَإِنَّهُۥ فِى الْءَاخِرَةِ لَمِنَ الصّٰلِحِينَ ﴿١٢٣﴾

124. Afei *seisei nso* Yɛde yikyerɛ ama wo sɛ, 'Di Abraham som kwan no akyi *ɔno a* berɛ nyinaa ɔdanee ne ho maa *Onyankopɔn no* a na ɔnnka abosom-somfoɔ no ho no.'

ثُمَّ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرٰهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٤﴾

125. Wɔde Sabbat no yɛɛ nhyɛ too nkurɔfoɔ no a na wɔgye wɔn ho nkyinyiwa wɔ ne ho no so, wɔ *Abraham ne som no ho* na sɛ ɛteɛ biara w'Awurade no bɛbu wɔn ntɛm aten Owusɔre Da no wɔ deɛ na wɔbɔ wɔn ho abira wɔ mu no ho.*

إِنَّمَا جُعِلَ السَّبْتُ عَلَى الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِيهِ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٢٥﴾

126. Fa nyansa ne afotu pa frɛ *nnipa* kɔ w'Awurade kwan so, na fa kwan pa a ɛyɛ so ne wɔn nyɔ mpɛnsɛmpɛnsɛmmu. Ampa ara sɛ w'Awurade no nim nea wayera afiri Ne kwan so; na Ɔnim wɔn nso a wɔwɔ kwankyerɛ no mu.

ادْعُ إِلٰى سَبِيلِ رَبِّكَ بِالْحِكْمَةِ وَالْمَوْعِظَةِ الْحَسَنَةِ وَجٰدِلْهُم بِالَّتِى هِىَ أَحْسَنُ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١٢٦﴾

127. Na sɛ *mobɔ mo tiri mu pɔ sɛ* mobɛtwe *adebɔneyɔfoɔ no* aso a, montwe wɔn aso ma ɛne bɔne a wɔde ayɛ mo no nyɛ pɛ, na sɛ monya aboterɛ a ɛno na ɛyɛ ma aboterɛsifoɔ no.

وَإِنْ عَاقَبْتُمْ فَعَاقِبُوا بِمِثْلِ مَا عُوقِبْتُم بِهِۦ وَلَئِن صَبَرْتُمْ لَهُوَ خَيْرٌ لِّلصّٰبِرِينَ ﴿١٢٧﴾

128. *O Nkɔmhyɛni!* Si aboterɛ, na sɛ wobɛtumi asi aboterɛ a na efiri Allah *mmoa nkoaa.* Na mma nni wɔn ho awerɛhoɔ, na mma nnteetee wo ho ɛnam ɛpɔ bɔne a wɔbɔ no nti.

وَاصْبِرْ وَمَا صَبْرُكَ إِلَّا بِاللّٰهِ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُ فِى ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُونَ ﴿١٢٨﴾

129. Ampa ara sɛ, Allah ka nkurɔfoɔ a wɔyɛ ateneneefoɔ no ho, ɛne nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ho.

إِنَّ اللّٰهَ مَعَ الَّذِينَ اتَّقَوا وَّالَّذِينَ هُم مُّحْسِنُونَ ﴿١٢٩﴾

ع ١٦ ٩ ٢٢

**121 Nkyerɛmu: Na ɔfata sɛ ɔnya asefoɔ a wɔnam bɔhyɛ so bɛyɛ ɔman kɛse.*
**125 Nkerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi*

سُورَةُ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مَكِّيَّةٌ ١٧ — أياتها ١١٢ — ركوعاتها ١٢

# BANI ISRAA'IL

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

منزل ٤ — الجزء ١٥

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

Nkyɛmu 15

**2.** Animuonyam ne Ɔkronkronni no a Ɔfaa N'akoa anadwo firii Asɔredan Kronkron no mu kɔɔ Akyiri-kyiri Asɔredan no a Yɛahyira ɛho nyinaa ahyia no mu, ama Yɛakyerɛ no Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no *bi.* Esi pi sɛ Ɔno nkoaa ne adeɛ nyinaa mu Sɛntiefoɔ, Adehunufoɔ.

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِيٓ أَسۡرَىٰ بِعَبۡدِهِۦ لَيۡلٗا مِّنَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ إِلَى ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡأَقۡصَا ٱلَّذِي بَٰرَكۡنَا حَوۡلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنۡ ءَايَٰتِنَآۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٢

**3.** Na Yɛmaa Mose Nwoma no, na Yɛmaa no yɛɛ kwankyerɛ maa Israelmma no *na ɛka sɛ,* 'Mma monnkwati Me mfa ɔhwesofoɔ biara,

وَءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَٰهُ هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُواْ مِن دُونِي وَكِيلٗا ٣

**4.** 'O mo awontoatoasoɔ a mofiri nkurɔfoɔ a Yɛsoaa *wɔn* kaa Noa ho *wɔ Hyɛma-Adaka no mu.*' Na ɔyɛ akoa nnaasefoɔ.

ذُرِّيَّةَ مَنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٍۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَبۡدٗا شَكُورٗا ٤

**5.** Na Yɛyi kyerɛɛ Israelmma no wɔ Nwoma no mu *a ɛka sɛ,* 'Sɛ ɛteɛ biara, mobɛyɔ amumuyɔ wɔ asaase no mu mprɛnu, na sɛ ɛteɛ biara, mobɛyɛ nhyɛsotrasoɔ kese paa.'

وَقَضَيۡنَآ إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ لَتُفۡسِدُنَّ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَّتَيۡنِ وَلَتَعۡلُنَّ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٥

**6.** Enti berɛ a eduruu sɛ kɔkɔbɔ mmienu no mu baako bɛhyɛɛ ma no, Yɛsomaa Yɛn nkoa *bi* tiaa mo a wɔwɔ ɛkoo mu ahoɔden kese a wɔtumi bɔwuraa wɔn afie mu pie mu paa, na ɛyɛ kɔkɔbɔ bɔhyɛ a etwa sɛ ɛba mu.

فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثۡنَا عَلَيۡكُمۡ عِبَادٗا لَّنَآ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ فَجَاسُواْ خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِۚ وَكَانَ وَعۡدٗا مَّفۡعُولٗا ٦

**7.** Afei Yɛsan de tumi no maa mo tiaa wɔn, na Yɛde ahonyadeɛ ne mma *bebiree* yɛɛ mo mmoa, na Yɛmaa mo dodoɔ yɛɛ kese paa.

ثُمَّ رَدَدۡنَا لَكُمُ ٱلۡكَرَّةَ عَلَيۡهِمۡ وَأَمۡدَدۡنَٰكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَجَعَلۡنَٰكُمۡ أَكۡثَرَ نَفِيرًا ٧

**8.** Sɛ mokyerɛ yɔbea pa *na* moyɔ papa a, moyɔ papa no ma mo ankasa mo akra, na sɛ mokyerɛ suban bɔne a etia mo ankasa mo *akra.* Enti berɛ a bɔhyɛ dɔnhwere no bɛba wɔ awieɛ nna no mu no, ɛwɔ sɛ wɔgu mo anim ase, na wɔwura asɔrefie no mu sɛdeɛ wɔwuraa mu kanee mmerɛ no, na wɔsɛe biribiara a wɔdii so nkunim no pasa pasa.

إِنۡ أَحۡسَنتُمۡ أَحۡسَنتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡۖ وَإِنۡ أَسَأۡتُمۡ فَلَهَاۚ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ ٱلۡأٓخِرَةِ لِيَسُـُٔواْ وُجُوهَكُمۡ وَلِيَدۡخُلُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَلِيُتَبِّرُواْ مَا عَلَوۡاْ تَتۡبِيرًا ٨

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَنْ يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدْتُمْ عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ حَصِيرًا ﴿٩﴾

**9.** Ebia *seisei* mo Awurade no bɛyɛ ahummɔborɔ ama mo; na mmom sɛ mosan kɔ *mo kanee tebea no mu a, Yɛn nso* Yɛbɛsan, na Yɛayɛ Egya Amanehunu no afiase ama atiafoɔ no.

إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ﴿١٠﴾

**10.** Esi pi sɛ, saa Kur'aan yi kyerɛ kwan kɔ deɛ ɛtene paa no mu; na ɛnam nsɛm-dɛ so hyɛ agyidifoɔ no a wɔyɔ nnwuma pa no nkuran sɛ wɔbɛnya akatua a ɛso paa.

وَأَنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١١﴾

**11.** Ɛna *ɛbɔ kɔkɔ* sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔnnye deɛ ɛbɛba akyire no nnie no, Yɛasiesie asotwe a ɛyɛ ya paa ama wɔn.

R. 2.

وَيَدْعُ الْإِنْسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ بِالْخَيْرِ ۖ وَكَانَ الْإِنْسَانُ عَجُولًا ﴿١٢﴾

**12.** Na onipa srɛ bɔne sɛdeɛ anka ɛfata sɛ ɔsrɛ papa no; na onipa yɛ mpereho.

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَا آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا آيَةَ النَّهَارِ مُبْصِرَةً لِتَبْتَغُوا فَضْلًا مِنْ رَبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا عَدَدَ السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ﴿١٣﴾

**13.** Na Yɛayɛ anadwo ne adekyeɛ no Nsɛnkyerɛnneɛ mmienu, na Yɛpepaa anadwo Nsɛnkyerɛnneɛ no *de adekyeɛ deɛ no sii anan mu* na adekyeɛ Nsɛnkyerɛnneɛ no Yɛayɛ no hann a ɛma adehunu, sɛdeɛ mobɛhwehwɛ adom afiri mo Awurade no hɔ, ɛne sɛdeɛ ɛbɛma mo ahunu mfie nsɛsɛɛ ɛne nkontabuo ho *nimdeɛ*. Na Yɛde nsɛnkyerɛmu a emu dɔ akyerɛ biribiara mu.

وَكُلَّ إِنْسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا يَلْقَاهُ مَنْشُورًا ﴿١٤﴾

**14.** Na onipa biara nneyɔeɛ ho atwerɛnsɛm no Yɛde akyekyere ne kɔn mu, na Owusɔre Da no Yɛbɛyi nwoma bi apuie ama no a ɔbɛhunu sɛ emu abue petee.

اقْرَأْ كِتَابَكَ ۖ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا ﴿١٥﴾

**15.** Kenkan wo nwoma. Saa da yi wo ankasa wo kra som bo sɛ nkontabufoɔ tia wo.

مَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

**16.** Obiara a ɔde pene bɛfa kwan pa no so no, ɔfa so de ma *ɔno ankasa* ne kra *yie-die*; na obiara a ɔbɛyera no, ɔyera tia ɔno ankasa ne kra. Na nea ɔso adesoa bi nnsoa ɔfoforɔ bi adesoa. Na Yɛnntwe *nnipa-kuo biara* aso kɔpem sɛ Yɛbɛsoma Ɔsomafoɔ bi.

وَإِذَا أَرَدْنَا أَنْ نُهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا فَحَقَّ عَلَيْهَا الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ﴿١٧﴾

**17.** Na sɛ Yɛpɛ sɛ Yɛsɛe kuro biara a, Yɛma ho kwan ma emu adefoɔ no *yɔ deɛ wɔpɛ*. Enti wɔyɔ bɔne ahorɔɔ nyinaa bi wɔ mu, kɔpem sɛ ahyɛdeɛ nsɛm no bɛfata ama sɛ ɛto wɔnom. Afei na Yɛasɛe *kuro* no pasaa.

**18. Na awontoatoasoɔ sɛn na Yɛasɛe no wɔ Noa akyi! Na w'Awurade no som bo a Ɔnim na Ɔhunu Ne nkoa bɔne.**

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ الْقُرُونِ مِنْ بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿١٨﴾

**19. Obiara a ɔpɛ abrabɔ a ɛretwa mu yi, Yɛde ahoɔhare ma no deɛ Yɛpɛ wɔ mu - ma wɔn mu obiara a Yɛpɛ; afei Yɛayɔ Egya Amanehunu ama no; ɔbɛhye wɔ emu, a wɔasopa no *na* wɔapo no.**

مَنْ كَانَ يُرِيدُ الْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُ فِيهَا مَا نَشَاءُ لِمَنْ نُرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا لَهُ جَهَنَّمَ يَصْلَاهَا مَذْمُومًا مَدْحُورًا ﴿١٩﴾

**20. Na obiara a ɔpɛ Daankwamma no na ɔpere hwehwɛ no sɛdeɛ ɛwɔ sɛ wɔde aperedie hwehwɛ no, na ɔyɛ ɔgyidini - weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔn aperedie bɛsɔ *Onyame* ani.**

وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ كَانَ سَعْيُهُمْ مَشْكُورًا ﴿٢٠﴾

**21. Yɛma obiara mmoa - *sɛ ɛyɛ* weinom anaa wɔnom - akyɛdeɛ a efiri w'Awurade no hɔ. Na w'Awurade akyɛdeɛ no wɔnnsi ho kwan.**

كُلًّا نُمِدُّ هَٰؤُلَاءِ وَهَٰؤُلَاءِ مِنْ عَطَاءِ رَبِّكَ ۚ وَمَا كَانَ عَطَاءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢١﴾

**22. Hwɛ, sɛdeɛ Yɛakrɔn wɔn mu binom wɔ ebinom so *wɔ saa ewiase yi mu;* na esi pi sɛ, Daankwamma gyinabrɛ mpagyaeɛ no bɛkyen saa na ɛbɛkyen wɔ pɛ-yɔ mu.**

انْظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ وَلَلْآخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَاتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا ﴿٢٢﴾

**23. Na mma mfa Nyame foforɔ bi mmata Allah ho, annyɛ saa a wobɛtena ase wɔ animguaseɛ ne ɛpoɔ mu.**

لَا تَجْعَلْ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا مَخْذُولًا ﴿٢٣﴾ ع

**R. 3.**

**24. W'Awurade no ahyɛ sɛ, "Monnsom obiara gyesɛ Ɔno nkoaa, na monyɛ ayɛmyie ma mo awofoɔ. Sɛ wɔnom mu baako anaasɛ wɔnom mmienu nya nyin-kyɛ wɔ wo nkyɛn a, mma nnka asɛm a ɛyɛ animtiabuo a ɛkyerɛ abufuo nnkyerɛ wɔn na mma nnunu wɔn *nnka wɔn anim,* na mmom ka nsɛm a ɛyɛ ayɛmyie *ne awerɛkyekyerɛ* kyerɛ wɔnom mmienu.**

وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۚ إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِنْدَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُلْ لَهُمَا أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُلْ لَهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا ﴿٢٤﴾

**25. "Na brɛ ahobraseɛ ataban ase ma wɔn wɔ mmɔborɔhunu mu. Na ka sɛ, 'M'Awurade, hunu wɔnom mmienu mmɔbɔ sɛdeɛ wɔmaa me akɔnhomabɔdeɛ *hwɛɛ me so* wɔ *me* mmɔfra berɛ mu no.'"**

وَاخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ الذُّلِّ مِنَ الرَّحْمَةِ وَقُلْ رَبِّ ارْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرًا ﴿٢٥﴾

**26. Mo Awurade nim deɛ ɛwɔ mo adwene mu yie; sɛ moyɛ ateneneefoɔ a, ɛnneɛ esi pi sɛ, Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ paa ara yie ma nkurɔfoɔ no a wɔdane wɔn ho ma *No* mpɛn-mpɛn.**

رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا فِي نُفُوسِكُمْ ۚ إِنْ تَكُونُوا صَالِحِينَ فَإِنَّهُ كَانَ لِلْأَوَّابِينَ غَفُورًا ﴿٢٦﴾

**27.** Na fa obusuani asɛdeɛ ma no, ɛne ohiani ɛne ɔkwantuni na mma nnsɛe *wo sika* mma no mmoro so.

وَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا ﴿٢٧﴾

**28.** Ɛyɛ nokorɛ sɛ, nkurɔfoɔ a wɔsɛe wɔn sika ma ɛboro soɔ no yɛ anuanom ma mmonsamfoɔ, na Ɔbonsam yɛ otiafoɔ ma n'Awurade.

إِنَّ الْمُبَذِّرِينَ كَانُوا إِخْوَانَ الشَّيَاطِينِ ۖ وَكَانَ الشَّيْطَانُ لِرَبِّهِ كَفُورًا ﴿٢٨﴾

**29.** Na sɛ ɛba sɛ wodane wo ho firi wɔnom nkyɛn wɔ aberɛ a worehwehwɛ ahummɔborɔ a efiri w'Awurade hɔ a wowɔ anidasoɔ wɔ mu *mpo a* ɛwɔ sɛ woka asɛm pa a *ɛma abodwoeɛ* kyerɛ wɔnom.

وَإِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ابْتِغَاءَ رَحْمَةٍ مِنْ رَبِّكَ تَرْجُوهَا فَقُلْ لَهُمْ قَوْلًا مَيْسُورًا ﴿٢٩﴾

**30.** Na mma mfa wo nsa nnkyekyere wo kɔn *wentenn wɔ pɛpɛɛ-yɔ mu* na mma nntene mu mma ennsi koraa, *nnsɛe wo sika* wɔ mmorosoɔ mu; annyɛ saa a wɔbɛyi wo ama *na* wonnya awerɛhyɛm a wode bɛtumi ayɔ biribi.

وَلَا تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبْسُطْهَا كُلَّ الْبَسْطِ فَتَقْعُدَ مَلُومًا مَحْسُورًا ﴿٣٠﴾

**31.** Esi pi sɛ, W'Awurade ma akɔnhomabɔdeɛ yɛ kɛse ma nea Ɔpɛ, na Ɔsusu *no kakraa bi ma nea Ɔpɛ nso.* Esi pi sɛ Ɔnim *na* Ɔhunu Ne nkoa yie.

إِنَّ رَبَّكَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٣١﴾

R. 4

**32.** Na mma monnkunkum mo mma ohia ho suro nti. Yɛn na Yɛbɔ wɔn akɔnhoma ɛne mo *nso.* Esi pi sɛ, wɔnom akunkum-akunkum yɛ bɔne kɛseɛ paa.

وَلَا تَقْتُلُوا أَوْلَادَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلَاقٍ ۖ نَحْنُ نَرْزُقُهُمْ وَإِيَّاكُمْ ۚ إِنَّ قَتْلَهُمْ كَانَ خِطْئًا كَبِيرًا ﴿٣٢﴾

**33.** Na mma mommpinkyɛn adwamammɔ *ne awaresɛeɛ* ho; esi pi sɛ, ɛyɛ amumuyɔ ne bɔne kwan.

وَلَا تَقْرَبُوا الزِّنَىٰ ۖ إِنَّهُ كَانَ فَاحِشَةً وَسَاءَ سَبِيلًا ﴿٣٣﴾

**34.** Na monnkum ɔkra biara a Allah abra mo gyesɛ wɔ nokorɛ *ne pɛpɛɛpɛyɔ* mu. Na obiara a wɔbɛkum no wɔ bɔne-yɔ mu no, Yɛama ne diadeni tumi *sɛ ɔbɛbisa agye awerɛdie,* mmom mma ɔmmoro ɛhyeɛ a *wɔahyehyɛ ato hɔ* so wɔ ekum mu; ɛnam sɛ wɔaboa no *wɔ mmera mu wɔ emu.*

وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَمَنْ قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا لِوَلِيِّهِ سُلْطَانًا فَلَا يُسْرِفْ فِي الْقَتْلِ ۖ إِنَّهُ كَانَ مَنْصُورًا ﴿٣٤﴾

**35.** Na mma mommpinkyɛn agyanka agyapadeɛ ho, gyesɛ wɔ kwan pa so, kɔpem sɛ ɔbɛnyini aduru ne mpanin berɛ mu, na monhyɛ apam no ma; ɛnam sɛ wɔbɛbisa apam no ho asɛm.

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُ ۚ وَأَوْفُوا بِالْعَهْدِ ۖ إِنَّ الْعَهْدَ كَانَ مَسْئُولًا ﴿٣٥﴾

**36.** Na monhyɛ ade-susuiɛ ma nfa ma, na monfa nsania a ɛyɛ pɛ nkari; saa na ɛyɛ paa wɔ mu-die mu a ɛfata nkanfoɔ.

وَأَوْفُوا الْكَيْلَ إِذَا كِلْتُمْ وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٣٦﴾

**37.** Na mma nni adeɛ a wonni ho nimdeɛ akyi. Esi pi sɛ, aso no ne ani no ne akoma no - weinom mu biara wɔbɛbisa ho asɛm *wɔ nkontabuo mu.*

وَلَا تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهٖ عِلْمٌ ؕ اِنَّ السَّمْعَ وَالْبَصَرَ وَالْفُؤَادَ كُلُّ اُولٰٓئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْـُٔوْلًا ﴿٣٧﴾

**38.** Na mma nnante hyeehyee wɔ asaase no mu, ɛnam sɛ wonntumi mpaepae asaase no mu, ɛna wonntumi nnuru mmotan no wɔ tenten mu.

وَلَا تَمْشِ فِي الْاَرْضِ مَرَحًا ۚ اِنَّكَ لَنْ تَخْرِقَ الْاَرْضَ وَلَنْ تَبْلُغَ الْجِبَالَ طُوْلًا ﴿٣٨﴾

**39.** Weinom nyinaa ho bɔne yɛ atantanneɛ wɔ w'Awurade no ani so.

كُلُّ ذٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهٗ عِنْدَ رَبِّكَ مَكْرُوْهًا ﴿٣٩﴾

**40.** Wei firi nyansa no a w'Awurade no ayi ama woɔ no mu. Na mmfa Onyame foforɔ bi mmata Allah ho, annyɛ saa a wɔbɛto wo atwene Amanehunu-Gya mu ɛfɔdie mu *na* wɔapo wo.

ذٰلِكَ مِمَّآ اَوْحٰٓى اِلَيْكَ رَبُّكَ مِنَ الْحِكْمَةِ ؕ وَلَا تَجْعَلْ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ فَتُلْقٰى فِيْ جَهَنَّمَ مَلُوْمًا مَّدْحُوْرًا ﴿٤٠﴾

**41.** Ana, enti, mo Awurade no de mma-mmarima ahyɛ mo animuonyam, ɛna Wafa mmaa afiri soro-abɔfoɔ no mu ama Ɔno ankasa ho? Esi pi sɛ, moka awerɛhosɛm kɛse paa.

اَفَاَصْفٰىكُمْ رَبُّكُمْ بِالْبَنِيْنَ وَاتَّخَذَ مِنَ الْمَلٰٓئِكَةِ اِنَاثًا ؕ اِنَّكُمْ لَتَقُوْلُوْنَ قَوْلًا عَظِيْمًا ﴿٤١﴾ ع

R. 5.

**42.** Na Yɛakyerɛkyerɛ *nokorɛ no* a ɛwɔ Kur'aan yi mu wɔ kwan horoɔ mu sɛdeɛ ɛbɛma wɔakaekae, nanso ɛmma wɔnom ntomu biara gyesɛ ekyire.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ لِيَذَّكَّرُوْا ؕ وَمَا يَزِيْدُهُمْ اِلَّا نُفُوْرًا ﴿٤٢﴾

**43.** Ka sɛ, sɛ asomnneɛ afoforɔ wɔ hɔ ka Ne ho a, sɛdeɛ wɔka no a, ɛnneɛ wɔn (abosom-somfoɔ no) esi pi sɛ anka wɔahwehwɛ kwan bi aduru Ahennwa no Wura no hɔ.

قُلْ لَّوْ كَانَ مَعَهٗٓ اٰلِهَةٌ كَمَا يَقُوْلُوْنَ اِذًا لَّابْتَغَوْا اِلٰى ذِي الْعَرْشِ سَبِيْلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Ɔkronkronni ne Ɔno, na Ɔkrɔn boro deɛ wɔka *fa Ne ho* no so paa ara yie.

سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَقُوْلُوْنَ عُلُوًّا كَبِيْرًا ﴿٤٤﴾

**45.** Ɛsoro ahoroɔ nson no ɛne asaase no ɛne wɔnom a wɔwɔ mu nyinaa tontom No *hyɛ No animuonyam;* na biribiara nni hɔ gyesɛ ɛde N'ayɛyie tontom No; nanso monnte wɔn ntontomeɛ no ase. Esi pi sɛ, Ɔyɛ Abodwokyerɛfoɔ, Bɔnefakyɛfoɔ paa.

تُسَبِّحُ لَهُ السَّمٰوٰتُ السَّبْعُ وَالْاَرْضُ وَمَنْ فِيْهِنَّ ؕ وَاِنْ مِّنْ شَيْءٍ اِلَّا يُسَبِّحُ بِحَمْدِهٖ وَلٰكِنْ لَّا تَفْقَهُوْنَ تَسْبِيْحَهُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ حَلِيْمًا غَفُوْرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Na berɛ a worekenkan Kur'aan no, Yɛde ntwamu a esuma bi twa wo ne nkurɔfoɔ a wɔnnye Daankwamma no nnie no ntɛm;

وَاِذَا قَرَاْتَ الْقُرْاٰنَ جَعَلْنَا بَيْنَكَ وَبَيْنَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ حِجَابًا مَّسْتُوْرًا ﴿٤٦﴾

**47.** Na Yɛayɔ nnuraho akata wɔnom akoma so sɛdeɛ ɛbɛyɛ a wɔnnte n'*asekyerɛ* ase na Yɛde asosiɛ asisi wɔnom aso. Na berɛ a wabɔ w'Awurade no nkoaa din wɔ Kur'aan no mu no, wɔdane wɔn akyi kɔ wɔ ekyire mu.

وَجَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا ۚ وَإِذَا ذَكَرْتَ رَبَّكَ فِي الْقُرْآنِ وَحْدَهُ وَلَّوْا عَلَىٰ أَدْبَارِهِمْ نُفُورًا ﴿٤٧﴾

**48.** Yɛnim deɛ wɔtie yie, berɛ a wɔretie wo, ɛne berɛ a wɔtu agyina wɔ kokoam, berɛ a adebɔneyɔfoɔ no ka sɛ, 'Monni obiara akyi gyesɛ ɔbarima a wɔadaadaa no'.

نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَسْتَمِعُونَ بِهِ إِذْ يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ وَإِذْ هُمْ نَجْوَىٰ إِذْ يَقُولُ الظَّالِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٤٨﴾

**49.** Hwɛ, sɛdeɛ wɔsi mema wo nsɛmfatoho, enti wɔayera na wɔnntumi nnhunu kwan.

انظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٤٩﴾

**50.** Na wɔka sɛ, 'Berɛ a yɛabɛyɛ nkasɛɛ na yɛatete ayɛ nketenkete no, enti wɔbɛnyane yɛn sɛ abɔdeɛ foforɔ bi ampa?'

وَقَالُوا أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا وَرُفَاتًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٥٠﴾

**51.** Ka sɛ, 'Monyɛ abɔɔ anaasɛ dadeɛ,

قُلْ كُونُوا حِجَارَةً أَوْ حَدِيدًا ﴿٥١﴾

**52.** 'Anaasɛ abɔdeɛ *biara a* ɛyɛ den paa wɔ mo adwene mu, *ɛno mpo wɔbɛnyane mo*'. Ɛnneɛ wɔbɛbisa sɛ, 'Hwan na ɔbɛsan ama yɛn nkwa?' Ka sɛ, 'Nea Ɔbɔɔ mo mmerɛ a ɛdi kan mu.' Afei wɔbɛpusu wɔn ti akyerɛ wo na wɔaka sɛ, 'Berɛ bɛn na ɛbɛyɛ?' Ka sɛ, 'Ebia abɛn,

أَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِي صُدُورِكُمْ ۚ فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَا ۖ قُلِ الَّذِي فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ فَسَيُنْغِضُونَ إِلَيْكَ رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ ۖ قُلْ عَسَىٰ أَن يَكُونَ قَرِيبًا ﴿٥٢﴾

**53.** '*Ɛbɛyɛ* ɛda no a Ɔbɛfrɛ mo no; afei mode N'ayɛyie bɛgye so na mobɛdwene sɛ moatena nkwa mu *deɛ* mmom ɛyɛ mmerɛ kakraa bi.'

يَوْمَ يَدْعُوكُمْ فَتَسْتَجِيبُونَ بِحَمْدِهِ وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٥٣﴾

R. 6.

**54.** Na ka kyerɛ Me nkoa no sɛ wɔnka deɛ edi mu paa. Esi pi sɛ, Satan kanyane kunsukunsu wɔ wɔnom ntɛm. Esi pi sɛ, Satan yɛ ɔtamfo a ɔda adi ma onipa.

وَقُل لِّعِبَادِي يَقُولُوا الَّتِي هِيَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ الشَّيْطَانَ يَنزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ الشَّيْطَانَ كَانَ لِلْإِنسَانِ عَدُوًّا مُّبِينًا ﴿٥٤﴾

**55.** Mo Awurade nim mo yie. Sɛ Ɔpɛ a Ɔbɛhu mo mmɔbɔ; anaasɛ Ɔpɛ a, Ɔbɛtwe mo aso. Na Yɛnsomaa wo sɛ hwɛsofoɔ wɔ wɔn so.

رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِكُمْ ۖ إِن يَشَأْ يَرْحَمْكُمْ أَوْ إِن يَشَأْ يُعَذِّبْكُمْ ۚ وَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿٥٥﴾

**56.** Na w'Awurade no nim wɔnom a wɔwɔ ɛsoro ahoroɔ no ɛne asaase no mu. Na esi pi sɛ Yɛakrɔn Nkɔmhyɛfoɔ no bi aboro ebinom so na Yɛmaa Dawid Zabuur.*

وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِمَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ النَّبِيِّينَ عَلَىٰ بَعْضٍ ۖ وَآتَيْنَا دَاوُودَ زَبُورًا ﴿٥٦﴾

قُلِ ادْعُوا الَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِهِ فَلَا يَمْلِكُونَ كَشْفَ الضُّرِّ عَنكُمْ وَلَا تَحْوِيلًا ﴿٥٧﴾

**57.** Ka sɛ, 'Monfrɛ wɔnom a modwene sɛ wɔyɛ *asomnnee* bata Ne ho no; afei *mobɛhunu sɛ* wɔnni tumi sɛ wɔyi ahokyerɛ firi mo so anaasɛ wɔbɛsi ano,

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يَدْعُونَ يَبْتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ الْوَسِيلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُونَ رَحْمَتَهُ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُ ۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُورًا ﴿٥٨﴾

**58.** Nkurɔfoɔ a wɔfrɛ wɔn no *ankasa* hwehwɛ sɛ wɔbɛbɛn wɔn Awurade - *mpo* wɔnom mu nkurɔfoɔ a wɔbɛn *wɔn Awurade* paa - na wɔwɔ anidasoɔ wɔ N'ahummɔborɔ mu, na wɔsuro N'asotwe no. Esi pi sɛ, w'Awurade asotwe no yɛ adeɛ a *ɛwɔ sɛ* wɔsuro.

وَإِن مِّن قَرْيَةٍ إِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوهَا قَبْلَ يَوْمِ الْقِيَامَةِ أَوْ مُعَذِّبُوهَا عَذَابًا شَدِيدًا ۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي الْكِتَابِ مَسْطُورًا ﴿٥٩﴾

**59.** Na kuro-dua biara nni hɔ, gyesɛ Yesɛɛ no ansaana Owusɔre Da no *aba*, anaasɛ Yɛde asotwe a ɛmu yɛ den twe n'aso. Wɔatwerɛ wei wɔ Nwoma no mu.

وَمَا مَنَعَنَا أَن نُّرْسِلَ بِالْآيَاتِ إِلَّا أَن كَذَّبَ بِهَا الْأَوَّلُونَ ۚ وَآتَيْنَا ثَمُودَ النَّاقَةَ مُبْصِرَةً فَظَلَمُوا بِهَا ۚ وَمَا نُرْسِلُ بِالْآيَاتِ إِلَّا تَخْوِيفًا ﴿٦٠﴾

**60.** Na biribiara nni hɔ a etumi sankaa Yɛn firii sɛ Yɛbɛsoma Nsɛnkyerɛnneɛ aba, mmom adikanfoɔ no poo bi, *nanso wei nnyɛ ntwesan.* Na Yɛde yoma-bereɛ no yɛɛ Nsɛnkyerɛnneɛ kofee maa Samuud, nanso wɔde amumuyɔ poo no. Na Yɛnnsoma Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no gyesɛ ɛyɛ kɔkɔbɔ.

وَإِذْ قُلْنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِالنَّاسِ ۚ وَمَا جَعَلْنَا الرُّؤْيَا الَّتِي أَرَيْنَاكَ إِلَّا فِتْنَةً لِّلنَّاسِ وَالشَّجَرَةَ الْمَلْعُونَةَ فِي الْقُرْآنِ ۚ وَنُخَوِّفُهُمْ فَمَا يَزِيدُهُمْ إِلَّا طُغْيَانًا كَبِيرًا ﴿٦١﴾

**61.** Na *kae* berɛ a Yɛka kyerɛɛ wo sɛ: 'Esi pi sɛ, w'Awurade atwa nnipa no ho ahyia'. Na Yɛannyɔ anisoadehunu no a Yɛyi kyerɛɛ woɔ no gyesɛ nsɔhwɛ ma nnipa no, ɛne dua no a wɔadome no wɔ Kur'aan no mu nso. Na Yɛbɔ wɔnom kɔkɔ, nanso biribiara mu nnto mma wɔn gyesɛ ayɛntrasoɔ kɛse paa.

R. 7.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوا إِلَّا إِبْلِيسَ قَالَ أَأَسْجُدُ لِمَنْ خَلَقْتَ طِينًا ﴿٦٢﴾

**62.** Na *kae berɛ a* Yɛka kyerɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ, 'Monyɛ ahobraseɛ ma Adam,' na wɔyɛɛ ahobraseɛ, *wɔn nyinaa,* gyesɛ Ibliis. Ɔkaa sɛ, 'Enti menyɛ ahobraseɛ ma obi a Wode eko dɔteɛ na abɔ no?'

قَالَ أَرَأَيْتَكَ هَٰذَا الَّذِي كَرَّمْتَ عَلَيَّ لَئِنْ أَخَّرْتَنِ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَأَحْتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٣﴾

**63.** *Na* ɔkaa sɛ, 'Ɛdeɛbɛn na Wosusuo? So wei a Wakrɔn no wɔ me so yi *bɛtumi ayɛ me so mudifoɔ?* Sɛ Wobɛtwentwen me so akɔpem Owusɔre Da no a, sɛ ɛteɛ biara, mede n'asefoɔ no bɛba me ntwetwe ase gyesɛ *wɔn mu* kumaa bi.'

قَالَ اذْهَبْ فَمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَإِنَّ جَهَنَّمَ جَزَاؤُكُمْ جَزَاءً مَّوْفُورًا ﴿٦٤﴾

**64.** *Onyankopɔn* kaa sɛ, 'Firi hɔ kɔ! na obiara a ɔbɛfiri wɔn mu adi w'akyi no, Amanehunu-Gya na ɛbɛyɛ mo nyinaa akatua, sɛ ɛteɛ biara - akatua a ɛfata.

وَاسْتَفْزِزْ مَنِ اسْتَطَعْتَ مِنْهُمْ بِصَوْتِكَ وَأَجْلِبْ عَلَيْهِمْ بِخَيْلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكْهُمْ فِي الْأَمْوَالِ وَالْأَوْلَادِ وَعِدْهُمْ ۚ وَمَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطَانُ إِلَّا غُرُورًا ﴿٦٥﴾

**65.** 'Na fa wo nne dɛɛdɛɛ wɔn mu biara a wobɛtumi, na fa w'apɔnkɔ-so-tefoɔ ne w'anamɔn-tufoɔ to hyɛ wɔn so, na yɛ wɔn ɔhokafoɔ wɔ ahonyadeɛ ne mma mu, na hyehyɛ wɔn bɔhyɛ ahoroɔ.' Na Satan annhyɛ wɔn bɔ biara gyesɛ nnaadaa.

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ ۚ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلًا ﴿٦٦﴾

**66.** Me nkoa no *deɛ*, wonnya tumi biara wɔ wɔn so, na w'Awurade no som bo sɛ Ɔhwɛsofoɔ.

رَبُّكُمُ الَّذِي يُزْجِي لَكُمُ الْفُلْكَ فِي الْبَحْرِ لِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٦٧﴾

**67.** Mo Awurade no ne Nea Ɔka nhyɛma no ma mo wɔ ɛpo mu, sɛdeɛ ɛbɛyɛ a mobɛhwehwɛ N'adom. Esi pi sɛ, Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ ma mo.

وَإِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فِي الْبَحْرِ ضَلَّ مَنْ تَدْعُونَ إِلَّا إِيَّاهُ ۖ فَلَمَّا نَجَّاكُمْ إِلَى الْبَرِّ أَعْرَضْتُمْ ۚ وَكَانَ الْإِنْسَانُ كَفُورًا ﴿٦٨﴾

**68.** Na berɛ a ahokyerɛ aka mo wɔ ɛpo so no, nkurɔfoɔ no a mofrɛ wɔn *nyinaa* yera mo gyesɛ Ɔno nkoaa. Nanso berɛ a Wagye mo nkwa aba asaase no so no, modane mo ho; na onipa yɛ boniayɛfoɔ.

أَفَأَمِنْتُمْ أَنْ يَخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ الْبَرِّ أَوْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا تَجِدُوا لَكُمْ وَكِيلًا ﴿٦٩﴾

**69.** Ana mote nka sɛ moanya ahosan afiri sɛ Ɔbɛmmem mo wɔ asaase no nkyɛn mu anaasɛ Ɔbɛsoma anweahum a ano yɛ den wɔ mo so, *na* afei monnya hwɛsofoɔ bi mma mo ankasa ho?

أَمْ أَمِنْتُمْ أَنْ يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً أُخْرَىٰ فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِنَ الرِّيحِ فَيُغْرِقَكُمْ بِمَا كَفَرْتُمْ ۙ ثُمَّ لَا تَجِدُوا لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِ تَبِيعًا ﴿٧٠﴾

**70.** Anaasɛ, ana mote nka sɛ moanya ahosan afiri sɛ Ɔbɛsan ama moakɔ mu mmerɛ foforɔ bi mu, *na* afei Wasoma asurɔkye, na Wama nsuo afa mo ɛnam mo ntiaeɛ nti? Afei monnya ɔboafoɔ biara mma mo ho nntia Yɛn.

وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِي آدَمَ وَحَمَلْنَاهُمْ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَرَزَقْنَاهُمْ مِنَ الطَّيِّبَاتِ وَفَضَّلْنَاهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا ﴿٧١﴾ ع ١٠/٧

**71.** Na ɛyɛ nokorɛ sɛ Yɛahyɛ Adam mma animuonyam, na Yɛasoa wɔn wɔ asaase so ne ɛpo so na Yɛama wɔn akɔnhomabɔdeɛ a efiri nnoɔma a ɛyɛ a ɛho teɛ mu na Yɛakrɔn wɔnom paa aboro wɔnom a Yɛabɔ no mu dodoɔ no ara so.

R. 8.

يَوْمَ نَدْعُو كُلَّ أُنَاسٍ بِإِمَامِهِمْ ۖ فَمَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ فَأُولَٰئِكَ يَقْرَءُونَ كِتَابَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٢﴾

**72.** *Monkae* ɛda no a Yɛbɛfrɛ nnipa-kuo biara ne wɔn Kandifoɔ *ahyia mu.* Na obiara a wɔde ne nwoma bɛma no wɔ ne nsa nifa mu no - wɔnom na wɔbɛkenkan wɔn nwoma, na wɔnnyɔ wɔn bɔne ketewaa bi *mpo.*

---

** 56 Nkyerɛmu: 'Zabuur' kyerɛ Nwoma mmobɔeɛ.*

73. Na obi a ɔyɛ nifuraeɛni wɔ saa ewiase yi mu no bɛyɛ nifuraeɛni Daankwamma, na mpo ɔbɛyera kwan no paa.

وَمَنْ كَانَ فِي هَٰذِهِ أَعْمَىٰ فَهُوَ فِي الْآخِرَةِ أَعْمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٧٣﴾

74. Na ɛkaa kakraa bi sɛ wɔmaa ateeteɛ *a emu yɛ den* kaa wo ɛnam yikyerɛ a Yɛayi ama woɔ nti, sɛdeɛ ɛbɛyɛ a wobɛtwa ntwatosoɔ ato Yɛn so a ɛkwati ɛno; na ɛnneɛ anka wɔbɛfa wo adamfoɔ *soronko.*

وَإِنْ كَادُوا لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ الَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ لِتَفْتَرِيَ عَلَيْنَا غَيْرَهُ ۖ وَإِذًا لَاتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ﴿٧٤﴾

75. Na sɛ Yɛammfa *Kur'aan no* anhyɛ wo den a, esi pi sɛ anka wobɛkom akɔ wɔn hɔ kakra wɔ ade ketewaa bi ho.

وَلَوْلَا أَنْ ثَبَّتْنَاكَ لَقَدْ كِدْتَ تَرْكَنُ إِلَيْهِمْ شَيْئًا قَلِيلًا ﴿٧٥﴾

76. Sɛ ɛbaa saa a anka Yɛbɛma wo aka *wɔn* abrabɔ mu *amanehunu* nsɛsoɔ ahwɛ ɛne *wɔn* wuo mu *amanehunu* nsɛsoɔ, *na* ɛnneɛ anka wonnya boafoɔ mma wo ankasa wo ho nntia Yɛn.

إِذًا لَأَذَقْنَاكَ ضِعْفَ الْحَيَاةِ وَضِعْفَ الْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا ﴿٧٦﴾

77. Na esi pi sɛ aka kakraa bi sɛ wɔatu wo afiri asaase no so sɛdeɛ ɛbɛyɛ a wɔbɛpam wo afiri hɔ afi; na ɛba saa a wɔnom *ankasa* nntena *hɔ* wɔ w'akyi gyesɛ mmerɛ kakraa bi.

وَإِنْ كَادُوا لَيَسْتَفِزُّونَكَ مِنَ الْأَرْضِ لِيُخْرِجُوكَ مِنْهَا ۖ وَإِذًا لَا يَلْبَثُونَ خِلْفَكَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٧٧﴾

78. *Wei na ayɛ Yɛn* sennahɔ fa Asomafoɔ a Yɛsomaa wɔnom dii w'anim kan no ho; na wonnhunu nsesaeɛ biara wɔ Yɛn sennahɔ mu.

سُنَّةَ مَنْ قَدْ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنْ رُسُلِنَا ۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحْوِيلًا ﴿٧٨﴾

R. 9.

79. Gyina *pintinn* wɔ Asɔreyɔ mu wɔ owi-tɔeɛ ɛne anadwo ahyɛaseɛ nkɔduru anadwo mu, ɛne *Kur'aan* akenkan *wɔ asɔreyɔ mu* wɔ ahomakye. Ɛyɛ nokorɛ sɛ, *Kur'aan no* akenkan wɔ ahomakye sɔ *Onyankopɔn* ani *soronko.*

أَقِمِ الصَّلَاةَ لِدُلُوكِ الشَّمْسِ إِلَىٰ غَسَقِ اللَّيْلِ وَقُرْآنَ الْفَجْرِ ۖ إِنَّ قُرْآنَ الْفَجْرِ كَانَ مَشْهُودًا ﴿٧٩﴾

80. Na anadwo *kɔnkɔn-mmerɛ no* mu sɔre fa (Kur'aan) no yɔ asɔre a ɛnnyɛ nhyɛ ma woɔ no. Ebia w'Awurade bɛma wo so akɔ *animuonyam* gyinabrɛ a ɛkrɔn.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَتَهَجَّدْ بِهِ نَافِلَةً لَكَ عَسَىٰ أَنْ يَبْعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامًا مَحْمُودًا ﴿٨٠﴾

81. Na ka sɛ, 'O m'Awurade, fa me wura mu wɔ papayɔ mu na *afei* fa me firi wɔ adifiri a ɛyɛ papa mu. Na ma me tumi a ɛbɛboa me firi Wo nkyɛn.'

وَقُلْ رَبِّ أَدْخِلْنِي مُدْخَلَ صِدْقٍ وَأَخْرِجْنِي مُخْرَجَ صِدْقٍ وَاجْعَلْ لِي مِنْ لَدُنْكَ سُلْطَانًا نَصِيرًا ﴿٨١﴾

82. Na ka sɛ, 'Nokorɛ no aba na nkontompo no atu ayera. Nkontompo tu yera *ntɛm* ampa.'

وَقُلْ جَاءَ الْحَقُّ وَزَهَقَ الْبَاطِلُ ۚ إِنَّ الْبَاطِلَ كَانَ زَهُوقًا ﴿٨٢﴾

**83.** Na Yɛreyi firi Kur'aan no mu *nkakra-nkakra* deɛ ɛyɛ ayaresa ne mmɔborɔhunu ma agyidifoɔ no; nanso ɛnnto adebɔneyɔfoɔ no mu gyesɛ adehwereɛ.

وَنُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْآنِ مَا هُوَ شِفَاءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۙ وَلَا يَزِيدُ الظَّالِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴿٨٣﴾

**84.** Na berɛ a Yɛde adom agu onipa soɔ no, ɔdane ne ho na ɔkɔ nkyɛn; na berɛ a bɔne aka no no, ɔyɛ abambufoɔ.

وَإِذَا أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنسَانِ أَعْرَضَ وَنَأَىٰ بِجَانِبِهِ ۖ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ كَانَ يَئُوسًا ﴿٨٤﴾

**85.** Ka sɛ, 'Obiara nam ne kwan so na ɔyɔ *biribi,* na mo Awurade no nim nea wɔakyerɛ no kwan paa.'

قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ سَبِيلًا ﴿٨٥﴾

**R. 10.**

**86.** Na wɔbisa wo fa ɔkra no ho. Ka sɛ, 'Ɔkra no firi m'Awurade no ahyɛdeɛ mu; na wɔmmaa mo nimdeɛ *wɔ ho* gyesɛ ketewaa bi.'

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الرُّوحِ ۖ قُلِ الرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّي وَمَا أُوتِيتُم مِّنَ الْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٦﴾

**87.** Na anka Yɛpɛ a, esi pi sɛ Yɛbɛtumi afa deɛ Yɛayi ama woɔ no akɔ *na* afei anka wonnya hwɛsofoɔ bi mma wo ho nntia Yɛn *wɔ asɛm no mu.*

وَلَئِن شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِ عَلَيْنَا وَكِيلًا ﴿٨٧﴾

**88.** Gyesɛ mmɔborɔhunu a efiri w'Awurade hɔ. Esi pi sɛ, N'adom a ɛwɔ wo soɔ yɛ kɛse paa ara yie.

إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ فَضْلَهُ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Ka sɛ, 'Sɛ adasamma ne Gyinn *kuo* no boaboaa ano hyiaa mu sɛ wɔde saa Kur'aan yi nsɛsoɔ bɛba a, *anka* wɔnntumi mfa ne nsɛsoɔ mma, na sɛ wɔnom mu binom yɛ aboafoɔ ma ebinom mpo a.'

قُل لَّئِنِ اجْتَمَعَتِ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَىٰ أَن يَأْتُوا بِمِثْلِ هَٰذَا الْقُرْآنِ لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ﴿٨٩﴾

**90.** Na esi pi sɛ, Yɛde mfatoho biara aba saa Kur'aan yi mu ama adasamma wɔ akwan ahoroɔ nyinaa mu, nanso nnipa no mu bebiree bɛpo biribiara gyesɛ ntiaeɛ.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِن كُلِّ مَثَلٍ فَأَبَىٰ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٠﴾

**91.** Na wɔka sɛ, 'Yɛnnye wo nni da kɔpem sɛ wobɛma nsuniwa apuie afiri asaase no mu ama yɛn;

وَقَالُوا لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ الْأَرْضِ يَنبُوعًا ﴿٩١﴾

**92.** 'Anaasɛ wobɛnya nkyiresua-dua ne bobe-dua turo, na wama nsutene apuie-puie emu buburuyaa;

أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ فَتُفَجِّرَ الْأَنْهَارَ خِلَالَهَا تَفْجِيرًا ﴿٩٢﴾

**93.** 'Anaasɛ wobɛma ɛsoro yi ate abɛhwe yɛn so wɔ asini-asini mu, sɛdeɛ waka ato dwa no, anaasɛ wode Allah ne soro-abɔfoɔ no bɛba yɛn anim ama *yɛahunu wɔn anim ne anim*;

أَوْ تُسْقِطَ السَّمَاءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا أَوْ تَأْتِيَ بِاللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ قَبِيلًا ﴿٩٣﴾

94. 'Anaasɛ wobɛnya efie a ɛyɛ sika-kɔkɔɔ anaasɛ wobɛforo akɔ ɛsoro yi mu; na yɛnnye wo soro-ntukɔeɛ no nni kɔpem sɛ wobɛsoma nwoma bi aba fɔm ama yɛn a yɛbɛtumi akenkan'. Ka sɛ, 'Ɔkronkronni ne m'Awurade! Mennyɛ *hwee* gyesɛ onipa a *wɔasoma no sɛ* Ɔsomafoɔ.'

أَوْ يَكُونَ لَكَ بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِي السَّمَاءِ ۚ وَلَن نُّؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَابًا نَّقْرَؤُهُ ۗ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّي هَلْ كُنتُ إِلَّا بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٤﴾

R. 11.

95. Na biribiara annsi nnipa no kwan sɛ wɔbɛgye adie berɛ a kwankyerɛ no baa wɔn hɔ ka sɛ wɔkaa sɛ, 'Ana Allah asoma onipa *sɛ* Ɔsomafoɔ?'

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَن يُؤْمِنُوا إِذْ جَاءَهُمُ الْهُدَىٰ إِلَّا أَن قَالُوا أَبَعَثَ اللَّهُ بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٥﴾

96. Ka sɛ, 'Sɛ soro-abɔfoɔ *nkoaa mpo* na ɛwɔ asaase yi mu nenam soɔ dinn wɔ asom-dwoeɛ mu a, esi pi sɛ *anka* Yɛasoma soro-abɔfoɔ bi a ɔyɛ Ɔsomafoɔ afiri ɛsoro ama wɔn.'

قُل لَّوْ كَانَ فِي الْأَرْضِ مَلَائِكَةٌ يَمْشُونَ مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِم مِّنَ السَّمَاءِ مَلَكًا رَّسُولًا ﴿٩٦﴾

97. Ka sɛ, 'Allah som bo sɛ Ɔdanseni wɔ me ne mo ntɛm; esi pi sɛ, Ɔnim na Ɔhunu Ne nkoa paa ara yie.'

قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٩٧﴾

98. Na obi a Allah kyerɛ no kwan no, ɔno *nkoaa* ne obi a wɔakyerɛ no kwan yie; nanso wɔnom a Ɔbɛma ho kwan ama wɔayera no, wonnya aboafoɔ mma wɔn nnkwati Allah. Na Owusɔre Da no Yɛbɛboaboa wɔn ano wɔ wɔn anim-dua so, wɔ anifuraeɛ, mmum ne asosie mu. Wɔnom fie ne Egya Amanehunu no; berɛ biara a ɛbɛbrɛ ase no, Yɛde egya-dɛreɛ bɛka ho ama wɔn.

وَمَن يَهْدِ اللَّهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِهِ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا وَصُمًّا ۖ مَّأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَاهُمْ سَعِيرًا ﴿٩٨﴾ النصف

99. Saa ne wɔn akatua efirisɛ wɔpoo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ na wɔkaa sɛ, 'Ɛdeɛben! berɛ a yɛaka nkasɛɛ na yɛatete ayɛ nketenkete no, enti wɔbɛnyane yɛn sɛ abɔdeɛ foforɔ bi ampa?'

ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا وَقَالُوا أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا وَرُفَاتًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٩٩﴾

100. Ana wɔnnhunuu sɛ Allah, Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no wɔ tumi sɛ Ɔbɛbɔ wɔn nsɛsoɔ? Na Wayi mmerɛ a wɔato ne din bi asi hɔ ama wɔn; adwene mu nnaa biara nni mu. Nanso adebɔneyɔfoɔ no bɛpo biribiara gyesɛ ntiaeɛ.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى الظَّالِمُونَ إِلَّا كُفُورًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Ka sɛ, 'Sɛ m'Awurade mmɔborɔhunu ademude no yɛɛ mo dea a mowɔ so tumi mpo a, saa berɛ no, esi pi sɛ *anka* mobɛsom twe *aka mo nsa amua so* ɛnam yi-bi-ma ho suro nti, na *ɛnam sɛ* onipa yɛ pɛpɛɛ.'

قُلْ لَّوْ اَنْتُمْ تَمْلِكُوْنَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ رَبِّيْٓ اِذًا لَّاَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ الْاِنْفَاقِ ؕ وَكَانَ الْاِنْسَانُ قَتُوْرًا ﴿۱۰۱﴾

R. 12.

**102.** Na ɛyɛ nokorɛ sɛ Yɛmaa Mose Nsɛnkyerɛnneɛ nkron a ɛda adie. Enti *ɛnneɛ* bisa Israelmma no. Berɛ a ɔbaa wɔn hɔ no, Farao ka kyerɛɛ no sɛ, 'Me, medwene paa fa wo ho, O Mose, sɛ *woyɛ* obi a wɔadaadaa no.'

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسٰى تِسْعَ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ فَسْـَٔلْ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اِذْ جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهٗ فِرْعَوْنُ اِنِّيْ لَاَظُنُّكَ يٰمُوْسٰى مَسْحُوْرًا ﴿۱۰۲﴾

**103.** Ɔkaa sɛ, 'Wonim yie paa *sɛ* ɛnnyɛ obiara na asoma *Nsɛnkyerɛnneɛ* weinom aba fɔm gyesɛ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no Awurade no, sɛ ɛnyɛ adansedie *pii*; na esi pi sɛ, medwene fa wo ho, O Farao, sɛ *woyɛ onipa a* wɔasee no.'

قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ اَنْزَلَ هٰٓؤُلَآءِ اِلَّا رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ بَصَآئِرَ ۚ وَاِنِّيْ لَاَظُنُّكَ يٰفِرْعَوْنُ مَثْبُوْرًا ﴿۱۰۳﴾

**104.** Enti ɔbɔɔ ne *tiri mu pɔ na* ɔpɛɛ sɛ ɔtu wɔn firi asaase no so; nanso Yɛmaa nsuo faa no ɛne wɔnom a na wɔka ne ho nyinaa bɔɔ mu.

فَاَرَادَ اَنْ يَّسْتَفِزَّهُمْ مِّنَ الْاَرْضِ فَاَغْرَقْنٰهُ وَمَنْ مَّعَهٗ جَمِيْعًا ﴿۱۰۴﴾

**105.** Na n'akyi no Yɛka kyerɛɛ Israelmma no sɛ, 'Montena asaase no mu; na berɛ a awieɛ nna no mu bɔhyɛ no bɛba no, Yɛbɛboaboa mo ano abɔm bio.

وَّقُلْنَا مِنْۢ بَعْدِهٖ لِبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اسْكُنُوا الْاَرْضَ فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ الْاٰخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيْفًا ﴿۱۰۵﴾

**106.** Na Yɛde nokorɛ no na asane aba fɔm na ɛde nokorɛ no na asane aba fɔm. Na Yɛannsoma wo ka sɛ *woyɛ* Nsɛmdɛbɔfoɔ ɛne Kɔkɔbɔfoɔ.

وَبِالْحَقِّ اَنْزَلْنٰهُ وَبِالْحَقِّ نَزَلَ ؕ وَمَآ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا مُبَشِّرًا وَّنَذِيْرًا ﴿۱۰۶﴾

**107.** Na Yɛkyekyɛɛ Kur'aan yikyerɛ no mu asin-asin sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wobɛkenkan akyerɛ adasamma wɔ mmerɛ ntɛm mu, na Yɛayi aba fɔm nkakra-nkakra.

وَقُرْاٰنًا فَرَقْنٰهُ لِتَقْرَاَهٗ عَلَى النَّاسِ عَلٰى مُكْثٍ وَّنَزَّلْنٰهُ تَنْزِيْلًا ﴿۱۰۷﴾

**108.** Ka sɛ, "Sɛ mogye di o, anaasɛ moannye anni o, nkurɔfoɔ a wɔama wɔn nimdeɛ adi n'anim kan no, wɔhwe ase de wɔn anim butu butu fɔm berɛ a wɔkenkan kyerɛ wɔn,

قُلْ اٰمِنُوْا بِهٖٓ اَوْ لَا تُؤْمِنُوْا ؕ اِنَّ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهٖٓ اِذَا يُتْلٰى عَلَيْهِمْ يَخِرُّوْنَ لِلْاَذْقَانِ سُجَّدًا ﴿۱۰۸﴾

**109.** "Na wɔka sɛ, 'Ɔkronkronni ne y'Awurade. Esi pi sɛ, y'Awurade no bɔhyɛ no etwa sɛ ɛhyɛ ma."

وَّيَقُوْلُوْنَ سُبْحٰنَ رَبِّنَآ اِنْ كَانَ وَعْدُ رَبِّنَا لَمَفْعُوْلًا ﴿۱۰۹﴾

**110.** Wɔhwe ase de wɔn anim butu butu fɔm a wɔresu, na ɛma wɔn ahobraseɛ mu to.

وَيَخِرُّوْنَ لِلْاَذْقَانِ يَبْكُوْنَ وَيَزِيْدُهُمْ خُشُوْعًا ﴿۱۱۰﴾

**111. Ka sɛ, 'Su frɛ Allah anaasɛ su frɛ Rahmaan; edin biara a mobɛfa so abɔ mpaeɛ akyerɛ *No* no, abɔdin ahoroɔ a ɛyɛ fɛfɛɛfɛ paa *nyinaa* yɛ Ne dea.' Na nnka wo mpaebɔ mma no mpuie den-denden, na nnka no komm paa nso, na mmom hwehwɛ kwan a ɛwɔ *weinom* ntɛm.**

قُلِ ادْعُوا اللّٰهَ اَوِ ادْعُوا الرَّحْمٰنَ ؕ اَیًّامَّا تَدْعُوْا فَلَهُ الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰی ۚ وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَابْتَغِ بَیْنَ ذٰلِكَ سَبِیْلًا ﴿۱۱۱﴾

**112. Na ka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah, Nea Ɔmfaa ba-barima biara mmaa Ne ho, na obiara nnyɛ ɔhokafoɔ mma No wɔ N'ahennie mu, na obiara nnyɛ boafoɔ mma No mfiri mmerɛ-yɛ *nti.*' Na fa kɛse-yɛ nyinaa a *ne nsɛsoɔ nni hɔ* hyɛ No animuonyam!**

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِیْ لَمْ یَتَّخِذْ وَلَدًا وَّلَمْ یَكُنْ لَّهٗ شَرِیْكٌ فِی الْمُلْكِ وَلَمْ یَكُنْ لَّهٗ وَلِیٌّ مِّنَ الذُّلِّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِیْرًا ﴿۱۱۲﴾

ع ۱۲/۱۱ ۱۲

# AL-KAHF

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

***2. Ayɛyie nyinaa wɔ Allah Nea Ɔsomaa Nwoma no baa fɔm maa N'akoa a Wamfa nkɔntɔnkye-sɛm amma ne mu anaasɛ n'adiyie mu.**

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ عَلٰى عَبْدِهِ الْكِتٰبَ وَلَمْ يَجْعَلْ لَّهٗ عِوَجًا ۜ ②

**3. *Wayɛ no* hwɛsofoɔ, sɛ ɛbɛbɔ kɔkɔ *afa* asotwe a ɛmu yɛ den a ɛfiri Ne hɔ, na ɛbɛma agyidifoɔ no a wɔyɔ nnwuma pa no nsɛmdɛ a ɛhyɛ nkuran sɛ wɔbɛnya akatua pa,**

قَيِّمًا لِّيُنْذِرَ بَاْسًا شَدِيْدًا مِّنْ لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِيْنَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ الصّٰلِحٰتِ اَنَّ لَهُمْ اَجْرًا حَسَنًا ۙ ③

**4. Emu na wɔbɛtena mmere-santene;**

مّٰكِثِيْنَ فِيْهِ اَبَدًا ۙ ④

**5. Na *afei sɛ* ɛbɛbɔ nkurɔfoɔ a wɔka sɛ, 'Allah afa ba-barima ama Ne ho' no kɔkɔ.**

وَّيُنْذِرَ الَّذِيْنَ قَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا ۙ ⑤

**6. Wɔnom nni nimdeɛ biara wɔ ho, ɛne wɔnom agyanom *nso.* Asɛm kɛseɛ a ɛyɛ ya paa na epuie firi wɔn anom no. Wɔnnka biribiara gyesɛ nkontompo.**

مَا لَهُمْ بِهٖ مِنْ عِلْمٍ وَّلَا لِاٰبَآئِهِمْ ؕ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ اَفْوَاهِهِمْ ؕ اِنْ يَّقُوْلُوْنَ اِلَّا كَذِبًا ⑥

**7. Enti *sɛ wannhwɛ no yie a* ebia wo ankasa wobɛdi awerɛhoɔ akɔ owuo mu wɔ wɔnom ho yaa-die nti, sɛ wɔannye saa nsɛm yi anni a.**

فَلَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ اِنْ لَّمْ يُؤْمِنُوْا بِهٰذَا الْحَدِيْثِ اَسَفًا ⑦

**8. Ɛyɛ nokorɛ sɛ, Yɛaye deɛ ɛwɔ asaase no so nyinaa sɛ ahosiesiedeɛ ama asaase no, sɛdeɛ ɛbɛyɛ a Yɛbɛsɔ wɔnom ahwɛ sɛ wɔnom mu hwan na ɔdi mu paa wɔ yɔbea pa mu.**

اِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى الْاَرْضِ زِيْنَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ اَيُّهُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ⑧

**9. Na Yɛbɛyɛ deɛ ɛwɔ so nyinaa asaase bonin.**

وَاِنَّا لَجٰعِلُوْنَ مَا عَلَيْهَا صَعِيْدًا جُرُزًا ۗ ⑨

**10. So wosusu sɛ Abo-mena Nkurɔfoɔ no a na wɔkrukyere-krukyere nsɛm gu *ɛban ho* no, na wɔyɛ anwanwasɛm wɔ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no mu anaa?**

اَمْ حَسِبْتَ اَنَّ اَصْحٰبَ الْكَهْفِ وَالرَّقِيْمِ ۙ كَانُوْا مِنْ اٰيٰتِنَا عَجَبًا ⑩

**11. Berɛ a mmranteɛ no pɛɛ dwanekɔbea wɔ Abo-mena no mu na wɔkaa sɛ, 'Y'Awurade ma yen mmɔborɔhunu firi Wo ankasa hɔ, na ma yen kwankyerɛ pa wɔ yen dwuma-die mu.'**

اِذْ اَوَى الْفِتْيَةُ اِلَى الْكَهْفِ فَقَالُوْا رَبَّنَآ اٰتِنَا مِنْ لَّدُنْكَ رَحْمَةً وَّهَيِّئْ لَنَا مِنْ اَمْرِنَا رَشَدًا ⑪

---

**2 Nkyerɛmu:, Arabek kasa mu, edin nsianan-mu 'huu' anaasɛ ( لَّهٗ ) 'lahuu' tumi gyina hɔ ma Ɔkɔmhyɛni no anaasɛ Nwoma no.*

12. Enti Yɛkataa wɔnom ade-teɛ so wɔ Abo-mena no mu firii sɛ *wɔbɛtie amanebɔ afiri abɔnten* wiase mfie dodoɔ kakraa bi.

فَضَرَبْنَا عَلٰٓى اٰذَانِهِمْ فِى الْكَهْفِ سِنِيْنَ عَدَدًا ﴿١٢﴾

13. Afei Yɛnyanee wɔnom sɛdeɛ ɛbɛyɛ a Yɛbɛhunu ekuo mmienu no mu nea ɔsesee mmerɛ a wɔdiiɛ no yie.

ثُمَّ بَعَثْنٰهُمْ لِنَعْلَمَ اَيُّ الْحِزْبَيْنِ اَحْصٰى لِمَا لَبِثُوْٓا اَمَدًا ﴿١٣﴾ ع ١ ١٣

R. 2.

14. Yɛbɛtoa wɔn ho amanebɔ so akyerɛ wo wɔ nokorɛ mu: esi pi sɛ na wɔyɛ mmranteɛ a wɔagye wɔn Awurade adi, na Yɛtoo wɔnom mu wɔ kwankyerɛ mu.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَاَهُمْ بِالْحَقِّ ؕ اِنَّهُمْ فِتْيَةٌ اٰمَنُوْا بِرَبِّهِمْ وَزِدْنٰهُمْ هُدًى ﴿١٤﴾

15. Na Yɛhyɛɛ wɔn akoma den, berɛ a wɔsɔre gyinaeɛ na wɔkaa sɛ, 'Y'Awurade ne ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no Awurade no. Yɛnnkwati No mfrɛ Nyame foforɔ bi; *sɛ yɛyɔɔe a*, esi pi sɛ *anka* yɛaka abususem *saa* berɛ no.

وَّرَبَطْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ اِذْ قَامُوْا فَقَالُوْا رَبُّنَا رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ لَنْ نَّدْعُوَا۠ مِنْ دُوْنِهٖٓ اِلٰهًا لَّقَدْ قُلْنَآ اِذًا شَطَطًا ﴿١٥﴾

16. 'Yɛn nkurɔfoɔ, weinom, akwati No afa asomnneɛ *foforɔ asom.* Adɛn nti na wɔmfa tumi a ɛda adie na ɛyɛ adansedie mma wɔn? Na hwan paa na ɔyɛ ɔmimdifoɔ kyɛn obi a ɔbɔ ne tiri mu twa nkontompo to Allah so?

هٰٓؤُلَآءِ قَوْمُنَا اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اٰلِهَةً ؕ لَوْلَا يَاْتُوْنَ عَلَيْهِمْ بِسُلْطٰنٍۭ بَيِّنٍ ؕ فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ﴿١٦﴾

17. 'Na *afei* berɛ a moatwe mo ho afiri wɔn ho ɛne deɛ wɔkwati Allah som no, monhwehwɛ dwanekɔbea wɔ Abo-mena no mu; mo Awurade no bɛbue Ne mmɔborɔhunu *aponnwa* no ama mo na Wama mo ahogono wɔ mo dwuma-die *yi* mu.'

وَاِذِ اعْتَزَلْتُمُوْهُمْ وَمَا يَعْبُدُوْنَ اِلَّا اللّٰهَ فَاْوٗٓا اِلَى الْكَهْفِ يَنْشُرْ لَكُمْ رَبُّكُمْ مِّنْ رَّحْمَتِهٖ وَيُهَيِّئْ لَكُمْ مِّنْ اَمْرِكُمْ مِّرْفَقًا ﴿١٧﴾

18. Na wotumi hunu awia, wɔ berɛ a ɛrepuie, sɛ efiri wɔn Abo-mena no ho kɔ wɔ nifa so a, ne berɛ a ɛrekɔ tɔ no, ɛtwam wɔ wɔnom so kɔ benkum so, na wɔwɔ tokuro hoo a ɛwɔ mu mu. Wei ka Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no ho. Nea Allah kyerɛ no kwan no ɔno na ɔnam kwan-pa no so; na obi a Ɔbu no sɛ wayera no, wonnya ɔboafoɔ kwankyerɛfoɔ pa biara mma no.

وَتَرَى الشَّمْسَ اِذَا طَلَعَتْ تَّزٰوَرُ عَنْ كَهْفِهِمْ ذَاتَ الْيَمِيْنِ وَاِذَا غَرَبَتْ تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ الشِّمَالِ وَهُمْ فِىْ فَجْوَةٍ مِّنْهُ ؕ ذٰلِكَ مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ ؕ مَنْ يَّهْدِ اللّٰهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلْ فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ﴿١٨﴾ ع ٢ ١٤

R. 3.

19. Na wobɛdwene wɔn ho sɛ wɔanyane, wɔ aberɛ a wɔadeda; na Yɛbɛma wɔnom adane akɔ nifa so ɛne benkum so, na wɔn kraman asam ne nnan wɔ ano hɔ. Sɛ wohwɛɛ wɔnom a, esi pi sɛ *anka* wobɛdane wo ho afiri wɔn ho ehu nti, na esi pi sɛ *anka* wɔn ho suro bɛhyɛ wo mu ma.

وَتَحْسَبُهُمْ اَيْقَاظًا وَّهُمْ رُقُوْدٌ ۖۗ وَّنُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ الْيَمِيْنِ وَذَاتَ الشِّمَالِ ۖۗ وَكَلْبُهُمْ بَاسِطٌ ذِرَاعَيْهِ بِالْوَصِيْدِ ؕ لَوِ اطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ مِنْهُمْ فِرَارًا وَّلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿١٩﴾

**20.** Na senti yi nti Yɛnyanee wɔnom sɛdeɛ ɛbɛyɛ a wɔbɛbisabisa wɔn ho wɔn ho nsɛm. Wɔnom mu baako kaa sɛ, 'Mmerɛ tenten sɛn na moatena ha?' Wɔkaa sɛ, 'Yɛatena *ha* da koro bi anaa da fa bi'. *Afoforɔ* kaa sɛ, 'Mo Awurade nim *mmerɛ tenten a* moatena *ha*. Seisei monfa mo dwetɛ sika weinom nsoma mo mu baako nkɔ kuropɔn no mu; na ɔnhwɛ *kuro-mma no mu* nea ɔwɔ aduane a ɛho teɛ paa, na ɔnfa akɔnhomabɔdeɛ mfiri hɔ mmrɛ mo. Na ɔnfa ebuo ne ayɛmyie nyɛ n'adeɛ nyinaa na mma ɔmmɔ mo ho amanneɛ nnkyerɛ obiara.'

وَكَذَٰلِكَ بَعَثْنَاهُمْ لِيَتَسَاءَلُوا بَيْنَهُمْ ۚ قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ ۖ قَالُوا لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۚ قَالُوا رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثْتُمْ فَابْعَثُوا أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمْ هَٰذِهِ إِلَى الْمَدِينَةِ فَلْيَنظُرْ أَيُّهَا أَزْكَىٰ طَعَامًا فَلْيَأْتِكُم بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَلَا يُشْعِرَنَّ بِكُمْ أَحَدًا ﴿٢٠﴾

نصف القرآن

**21.** Efirisɛ wɔnom deɛ sɛ wɔdi mo so a wɔbɛsi mo abɔɔ anaasɛ wɔbɛdane mo akɔ wɔnom som mu na sɛ ɛba saa a monnya nkɔsoɔ biara ara da.

إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِي مِلَّتِهِمْ وَلَن تُفْلِحُوا إِذًا أَبَدًا ﴿٢١﴾

**22.** Na saa na Yɛdanee wɔn adi *maa nnipa no* ama wɔahunu sɛ na Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ, na ɛne sɛ wɔbɛhunu *nso* sɛ Dɔnhwere no akyinnyeɛ biara nni ho. *Na kae berɛ* a nnipa no akyinnyeɛ baa *wɔn* ntɛm faa wɔn ho, na wɔn mu bi kaa sɛ, 'Monsi dan bi nsi wɔn so.'* Wɔn Awurade no nim wɔn yie. Na nkurɔfoɔ no a wɔdii nkunim wɔ wɔn asɛm no ho no kaa sɛ, 'Sɛ ɛteɛ biara, Yɛbɛsi asɔredan wɔ wɔn so.'

وَكَذَٰلِكَ أَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوا أَنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَأَنَّ السَّاعَةَ لَا رَيْبَ فِيهَا إِذْ يَتَنَازَعُونَ بَيْنَهُمْ أَمْرَهُمْ ۖ فَقَالُوا ابْنُوا عَلَيْهِم بُنْيَانًا ۖ رَّبُّهُمْ أَعْلَمُ بِهِمْ ۚ قَالَ الَّذِينَ غَلَبُوا عَلَىٰ أَمْرِهِمْ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِم مَّسْجِدًا ﴿٢٢﴾

**23.** *Ebinom* ka sɛ, 'Na wɔn dodoɔ yɛ mmiɛnsa, deɛ ɔtɔ so nnan yɛ wɔn kraman' *na ebinom foforɔ nso* ka sɛ, 'Na wɔn *dodoɔ* yɛ nnum, deɛ ɔtɔ so nsia no yɛ wɔn kraman'. Wɔbɔ wɔn tiri mu wɔ ahintasɛm no ho. *Na ebinom nso bio* ka sɛ,'Na wɔn dodoɔ yɛ nson deɛ ɔtɔ so nwɔtwe no yɛ wɔn kraman.' Ka sɛ, 'M'Awurade no na Ɔnim wɔn dodoɔ yie paa. Ɛyɛ nokorɛ sɛ obiara nnim wɔn *ho asɛm* gyesɛ nnipa kakraa bi. Enti mma monnye wɔn ho akyinnye gyesɛ nkɔmmɔdie a ɛda adie ho, *nanso* mma nnhwehwɛ wɔn ho asɛm mfiri wɔn mu biara hɔ.

سَيَقُولُونَ ثَلَاثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ وَيَقُولُونَ خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ رَجْمًا بِالْغَيْبِ ۖ وَيَقُولُونَ سَبْعَةٌ وَثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ ۚ قُل رَّبِّي أَعْلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا قَلِيلٌ ۗ فَلَا تُمَارِ فِيهِمْ إِلَّا مِرَاءً ظَاهِرًا وَلَا تَسْتَفْتِ فِيهِم مِّنْهُمْ أَحَدًا ﴿٢٣﴾

ع ٣ ١٥

R. 4.

**24.** Na mma nnka mfa biribiara ho sɛ, 'Mɛyɔ wei ɛkyena.'

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَيْءٍ إِنِّي فَاعِلٌ ذَٰلِكَ غَدًا ﴿٢٤﴾

*22 Nkyerɛmu: 'Monsi dan bi nsi wɔn so' kyerɛ nkaedum wɔ abo-mena bea hɔ.*

**25.** Gyesɛ ɛyɛ Allah pɛ. Na sɛ awerɛfire *wia* wo a kaekae w'Awurade no na ka sɛ, 'Mewɔ awerɛhyɛm sɛ m'Awurade no bɛkyerɛ me kwan akɔ kwankyerɛ a ɛbɛn kyɛn wei mpo ho.'

إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ وَٱذْكُر رَّبَّكَ إِذَا نَسِيتَ وَقُلْ عَسَىٰٓ أَن يَهْدِيَنِ رَبِّى لِأَقْرَبَ مِنْ هَٰذَا رَشَدًا ﴿٢٥﴾

**26.** Na wɔtenaa wɔn Abo-mena no mu mfie ahaasa na wɔde nkron kaa ho.

وَلَبِثُوا۟ فِى كَهْفِهِمْ ثَلَٰثَ مِا۟ئَةٍ سِنِينَ وَٱزْدَادُوا۟ تِسْعًا ﴿٢٦﴾

**27.** Ka sɛ, 'Allah na Ɔnim mmerɛ dodoɔ a wɔtenaa ɛhɔ yie. Ɔno na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu ahintasɛm yɛ Ne dea. Hwɛ sɛdeɛ Ɔsi hunu adeɛ yie ɛne sɛdeɛ Ɔsi te adeɛ *nyinaa!* Adamfoɔ biara nni hɔ mma wɔnom gyesɛ Ɔno nkoaa na Ɔmma ho kwan sɛ obiara bɛnya kyɛfa wɔ Ne tumi-die mu.

قُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوا۟ ۖ لَهُۥ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ أَبْصِرْ بِهِۦ وَأَسْمِعْ ۚ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ وَلَا يُشْرِكُ فِى حُكْمِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٧﴾

**28.** Na kenkan biribiara a wɔayi akyerɛ woɔ firi w'Awurade Nwoma no mu. Obiara nni hɔ a ɔbɛtumi asesa N'asɛm na wonnkwati No nnya dwanehyɛbea.

وَٱتْلُ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِن كِتَابِ رَبِّكَ ۖ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٨﴾

**29.** Na nya wo ho abotɛrɛ ka nkurɔfoɔ a wɔsu frɛ wɔn Awurade anɔpa ne anadwo a wɔrehwehwɛ N'anigyeɛ; na mma w'ani nntra wɔnom, nnhwehwɛ ewiase asetena mu ahosiesie; na mma nnyɛ sotie mma nea Yɛama n'akoma akyim afiri Yɛn nkaekaeɛ no ho a ɔdi ɔno ankasa akɔnnɔ bɔne akyi no, a ne nsɛm nyinaa yɛ nyɛtrasoɔ no.

وَٱصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِىِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُۥ ۖ وَلَا تَعْدُ عَيْنَاكَ عَنْهُمْ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَا تُطِعْ مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهُۥ عَن ذِكْرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ وَكَانَ أَمْرُهُۥ فُرُطًا ﴿٢٩﴾

**30.** Na ka sɛ, '*Ɛno ne* nokorɛ no a efiri mo Awurade no hɔ, enti ma nea ɔpɛ nye ni na ma nea ɔpɛ *nso* ntia. Ampa ara sɛ Yɛasiesie ama adebɔneyɔfoɔ no egya no a ne nnɛreɛ bum twa wɔn ho hyia no. Na sɛ wɔsu hwehwɛ mmoa a, mmoa a wɔde bɛma wɔnom ne nsuo a ɛte sɛ suumii a anane, a ɛbɛhyehye wɔn anim. Anomnneɛ bɔne *a ɛhu* bɛn nie, na homegyebea bɔne a ɛte sɛ *saa Egya yi* bɛn nie!

وَقُلِ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَن شَآءَ فَلْيُؤْمِن وَمَن شَآءَ فَلْيَكْفُرْ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلظَّٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمْ سُرَادِقُهَا ۚ وَإِن يَسْتَغِيثُوا۟ يُغَاثُوا۟ بِمَآءٍ كَٱلْمُهْلِ يَشْوِى ٱلْوُجُوهَ ۚ بِئْسَ ٱلشَّرَابُ وَسَآءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٠﴾

**31.** Esi pi sɛ nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no - sɛ ɛteɛ biara, Yɛmma papayɔfoɔ no nnwuma ho akatua nnyera kwa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ مَنْ أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣١﴾

أُولَٰئِكَ لَهُمْ جَنَّاتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهِمُ الْأَنْهَارُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَيَلْبَسُونَ ثِيَابًا خُضْرًا مِّن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَّكِئِينَ فِيهَا عَلَى الْأَرَائِكِ ۚ نِعْمَ الثَّوَابُ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٢﴾

**32.** Weinom ne nkurɔfoɔ a wɔbɛnya Daa-nkwa Turo no a nsutene ahorɔɔ nenam aseɛ no. Na wɔde sika-kɔkɔɔ mɛɛnfe bɛyɛ wɔn ahosiesie na wɔbɛhyɛ sirekye ntaadeɛ a ɛyɛ momono a wɔde sika adi mu adwini kɛse, na wɔagye adeda nkonwa a wɔahunhon no tofoo mu.Hwɛ! Adom akatua bɛn ni na homegyebea a ɛdi mu paa bɛn nie!

**R. 5.**

وَاضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا رَّجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَابٍ وَحَفَفْنَاهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٣﴾

**33.** Na bu kasa-bɛ mfatoho a ɛfa nnipa mmienu *bi* ho kyerɛ wɔn: wɔn mu baako Yɛmaa no bobe-turo mmienu, Yɛde nkyiresua-mma nnua twaa ne mmienu ho hyiaae, na Yɛde aburoo mfutam too ne mmienu ntɛm.

كِلْتَا الْجَنَّتَيْنِ آتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِم مِّنْهُ شَيْئًا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَالَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٤﴾

**34.** Aturo mmienu yi mu biara ma nnɔbaeɛ *bebiree,* na wɔn nnɔbaeɛ mmpa ho da. Na Yɛmaa asutene hyɛne-hyɛne ne mmienu mu.'

وَكَانَ لَهُ ثَمَرٌ فَقَالَ لِصَاحِبِهِ وَهُوَ يُحَاوِرُهُ أَنَا أَكْثَرُ مِنكَ مَالًا وَأَعَزُّ نَفَرًا ﴿٣٥﴾

**35.** Na nea ɔnya ne nnuaba *bebiree no,* na ɔde akutia-bɔ ka kyerɛɛ n'adamfo no wɔ berɛ a na ɔrehoahoa ne ho sɛ, 'Meyɛ ɔdefo kyɛn wo wɔ ahonya ne ahoɔden mu wɔ nnipa mu.'

وَدَخَلَ جَنَّتَهُ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِ قَالَ مَا أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَٰذِهِ أَبَدًا ﴿٣٦﴾

**36.** Na ɔwuraa ne turo mu wɔ aberɛ a ɔyɛ bɔne tia ne kra, na ɔkaa sɛ, 'Mennsusu sɛ wei bɛsɛɛ da;

وَمَا أَظُنُّ السَّاعَةَ قَائِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّي لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ﴿٣٧﴾

**37.** 'Nanso, mennsusu sɛ Dɔnhwere no bɛba da. Na sɛ mpo wɔsan de me kɔ m'Awurade hɔ a esi pi sɛ mɛnya papa a ɛyɛ homegyebea a ɛkyɛn wei'.

قَالَ لَهُ صَاحِبُهُ وَهُوَ يُحَاوِرُهُ أَكَفَرْتَ بِالَّذِي خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّاكَ رَجُلًا ﴿٣٨﴾

**38.** Na n'adamfo no ka kyerɛɛ no wɔ berɛ a na ɔne no redi nkɔmmɔ sɛ, "Ana wotia No, Ɔno a Ɔbɔɔ wo firii mfuturo mu, na afei Ɔyii wo firii awoɔ-nsuo mu na afei Ɔnwenee wo maa woyɛɛ onipa barima a ɔwie pɛ-yɔ?

لَّٰكِنَّا هُوَ اللَّهُ رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِرَبِّي أَحَدًا ﴿٣٩﴾

**39.** "Mmom *me deɛ megye di sɛ* Allah nkoaa ne m'Awurade na memfa ɔhokafoɔ biara mmata m'Awurade no ho.

وَلَوْلَا إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَاءَ اللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ ۚ إِن تَرَنِ أَنَا أَقَلَّ مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٤٠﴾

**40.** "Na adɛn nti na berɛ a worehyɛne wo turo no mu no wannka sɛ: 'Deɛ Allah pɛ *nkoaa na ɛba mu.* Tumi biara nni hɔ gyesɛ Allah?' Sɛ wohu me sɛ, deɛ mewɔ wɔ sika mu ne mma mu sua kyɛn wo mpo a.

**41.** "Ebia m'Awurade no bɛma me deɛ ɛyɛ papa kyɛn wo turo no, na Wasoma ayerɛmoo afiri soro aba (wo turo) no so ama no abɛyɛ asaase kawee a ɛso yɛ torotorotoro.

فَعَسٰى رَبِّيْٓ اَنْ يُّؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّنْ
جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ
السَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيْدًا زَلَقًا ﴿٤١﴾

**42.** "Anaasɛ (turo no) mu nsuo bɛwe akɔ asaase mu ama wohwehwɛ a wonnya no bio."

اَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَنْ تَسْتَطِيْعَ لَهٗ
طَلَبًا ﴿٤٢﴾

**43.** Na ne nnuaba no sɛee *paa* na ɔfirii aseɛ posaa ne nsa awerɛhoɔ mu ɛnam deɛ wasɛe no wɔ ho nti a ne nyinaa afapem tiri asi aseɛ. Na ɔkaa sɛ, '*Mehunuui a* anka mamfa biribiara ammata m'Awurade ho!'

وَاُحِيْطَ بِثَمَرِهٖ فَاَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلٰى
مَآ اَنْفَقَ فِيْهَا وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلٰى
عُرُوْشِهَا وَيَقُوْلُ يٰلَيْتَنِيْ لَمْ اُشْرِكْ
بِرَبِّيْٓ اَحَدًا ﴿٤٣﴾

**44.** Na wannya ɛdɔm amma wɔammoa no annkwati Allah, nanso wanntumi ammoa ɔno ankasa ho.

وَلَمْ تَكُنْ لَّهٗ فِئَةٌ يَّنْصُرُوْنَهٗ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ وَمَا كَانَ مُنْتَصِرًا ﴿٤٤﴾

**45.** Mmerɛ a ɛte saa mu no Allah a Ɔyɛ Nokwafoɔ nkoaa nkyen na akyitaeɛ firi ba. Ɔno na Ɔdi mu sɛ Akatua-mafoɔ na Ɔyɛ adeɛ nyinaa awieɛ mu Mudifoɔ.

هُنَالِكَ الْوَلَايَةُ لِلّٰهِ الْحَقِّ ؕ هُوَ خَيْرٌ
ثَوَابًا وَّخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٥﴾ ع ١٣ ١٧

R. 6.

**46.** Na fa kasa-bɛbuo *yi* yɛ mfatoho toto ewiase asetena yi ho: ɛte sɛ nsuo no a Yɛdwiri firi ɛsoro ma no sane ba no, na ɛnonom asaase yi mu nnuadewa, na afei ɛbɛyɛ nsensan a ɛmu abubu asini-asini a mframa ahoroɔ bɔ no apetee. Na Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَّثَلَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
كَمَآءٍ اَنْزَلْنٰهُ مِنَ السَّمَآءِ فَاخْتَلَطَ بِهٖ
نَبَاتُ الْاَرْضِ فَاَصْبَحَ هَشِيْمًا تَذْرُوْهُ
الرِّيٰحُ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٦﴾

**47.** Ahonyadeɛ ne mma yɛ wiase yi mu ahosiesie. Nanso nneyɔeɛ pa a ɛtim hɔ na edi mu wɔ w'Awurade no anim wɔ *seisei* akatua no ho ɛne *daa-amma* anidasoɔ no mu.

اَلْمَالُ وَالْبَنُوْنَ زِيْنَةُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ
وَالْبٰقِيٰتُ الصّٰلِحٰتُ خَيْرٌ عِنْدَ رَبِّكَ
ثَوَابًا وَّخَيْرٌ اَمَلًا ﴿٤٧﴾

**48.** *Na monwene* ɛda no a Yɛbɛma mmotan no atutuo no ho, na wobɛhunu asaase no *mu aman horoɔ* sɛ wɔatu atene *atia wɔn ho,* na Yɛbɛboaboa wɔn ano na Yɛnnyae wɔn mu baako biara wɔ akyire.

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ الْجِبَالَ وَتَرَى الْاَرْضَ
بَارِزَةً ۙ وَّحَشَرْنٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ
اَحَدًا ﴿٤٨﴾

**49.** Na wɔbɛdane wɔnom akɔ w'Awurade no hɔ, wɔ berɛ a wɔatoto santene *gyina gyina hɔ:* 'Ampa ara sɛ, moaba Yɛn nkyɛn bio sɛdeɛ Yɛbɔɔ mo mmerɛ a ɛdi kan no. Nanso mosusuu sɛ Yɛnnfa berɛ biara nnsi hɔ a *Yɛn* bɔhyɛ no bɛhyɛ ma ama mo.'

وَعُرِضُوْا عَلٰى رَبِّكَ صَفًّا ؕ لَقَدْ جِئْتُمُوْنَا
كَمَا خَلَقْنٰكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍ ؗ بَلْ زَعَمْتُمْ اَلَّنْ
نَّجْعَلَ لَكُمْ مَّوْعِدًا ﴿٤٩﴾

**50.** Na Yɛde Nwoma no bɛto hɔ wɔ *wɔn anim*, na wobɛhunu afɔdifoɔ no sɛ ɛhu abɔ wɔn wɔ deɛ ɛwɔ mu no ho; na wɔbɛka sɛ, 'O yɛnnue! Ɛdeɛn nwoma *koraa* nie! Ɛnnya biribiara hɔ, sɛ ɛsua anaasɛ ɛso gyesɛ ɛtwa ne *tebea* nyinaa *mfonini* to hɔ. Na wɔbɛhunu deɛ wɔyɔɔeɛ nyinaa sɛ ɛrehyia *wɔn,* na w'Awurade no nnyɔ obiara bɔne.

وَوُضِعَ الْكِتٰبُ فَتَرَى الْمُجْرِمِيْنَ مُشْفِقِيْنَ مِمَّا فِيْهِ وَيَقُوْلُوْنَ يٰوَيْلَتَنَا مَالِ هٰذَا الْكِتٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيْرَةً وَّلَا كَبِيْرَةً اِلَّآ اَحْصٰهَا ۚ وَوَجَدُوْا مَا عَمِلُوْا حَاضِرًا ۗ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ اَحَدًا ﴿٥٠﴾

**R. 7.**

**51.** Na *kae* berɛ a Yɛka kyerɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ, 'Monyɛ ahobraseɛ ma Adam, na wɔnom *nyinaa* yɛɛ ahobraseɛ gyesɛ Ibliis. Na ɔyɛ Gyinn-foɔ no mu baako; na ɔyɛɛ asobrakyeɛ maa n'Awurade ahyɛdeɛ. Ana mobɛfa no ne n'asefoɔ nnamfoɔ akwati Me wɔ aberɛ a wɔyɛ atamfoɔ ma mo? Bɔne ne deɛ adebɔneyɔfoɔ no asesa agyeɛ no.

وَاِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ فَسَجَدُوْٓا اِلَّآ اِبْلِيْسَ ۗ كَانَ مِنَ الْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ اَمْرِ رَبِّهٖ ۗ اَفَتَتَّخِذُوْنَهٗ وَذُرِّيَّتَهٗٓ اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِيْ وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّ ۗ بِئْسَ لِلظّٰلِمِيْنَ بَدَلًا ﴿٥١﴾

**52.** Na Mannyɛ wɔnom adansedi-foɔ wɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mmɔeɛ ho, anaasɛ wɔn ankasa mmɔeɛ ho; nanso Mmemfa nkurɔ-foɔ a wɔyera *nnipa no* sɛ M'aboafoɔ.

مَآ اَشْهَدْتُّهُمْ خَلْقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَلَا خَلْقَ اَنْفُسِهِمْ ۖ وَمَا كُنْتُ مُتَّخِذَ الْمُضِلِّيْنَ عَضُدًا ﴿٥٢﴾

**53.** Na *kae* ɛda no a Ɔbɛka sɛ, 'Monfrɛ wɔnom a mosusuu sɛ wɔyɛ M'ahokafoɔ no.' Na wɔbɛfrɛ wɔn nanso wɔnnye wɔn so; na Yɛde ɛban bɛsi wɔn ntɛm.

وَيَوْمَ يَقُوْلُ نَادُوْا شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ مَّوْبِقًا ﴿٥٣﴾

**54.** Na afɔdifoɔ no bɛhunu Egya no na wɔbɛsusu sɛ wɔrebɛtɔ mu; na wɔnnya baabiara a wɔbɛdwane afiri ho akɔ.

وَرَاَ الْمُجْرِمُوْنَ النَّارَ فَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ مُّوَاقِعُوْهَا وَلَمْ يَجِدُوْا عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٤﴾

**R. 8.**

**55.** Na esi pi sɛ Yɛnam mfatoho ahoroɔ so akyerɛkyerɛ nsɛm mu wɔ Kur'aan yi mu ama adasamma *yie-die,* nanso adeɛ nyinaa mu onipa na ɔyɛ ɔkyinnyefoɔ paa.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ لِلنَّاسِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ ۗ وَكَانَ الْاِنْسَانُ اَكْثَرَ شَيْءٍ جَدَلًا ﴿٥٥﴾

**56.** Na biribiara annsi nnipa kwan amfiri sɛ wɔbɛgye adi na wɔahwehwɛ bɔnefakyɛ afiri wɔn Awurade hɔ berɛ a kwankyerɛ no baa wɔn hɔ no, ka sɛ wɔpɛɛ sɛ wɔbɛfa nnipa adikanfoɔ no kwan no so *ama deɛ ɛtoo wɔn no bi ato wɔn* anaasɛ wɔtwɛnee sɛ Allah asotwe no mmɛto wɔn wɔ wɔn ani so.

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ اَنْ يُّؤْمِنُوْٓا اِذْ جَآءَهُمُ الْهُدٰى وَيَسْتَغْفِرُوْا رَبَّهُمْ اِلَّآ اَنْ تَاْتِيَهُمْ سُنَّةُ الْاَوَّلِيْنَ اَوْ يَاْتِيَهُمُ الْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٦﴾

**57.** Na Yɛannsoma Asomafoɔ no gyesɛ *wɔyɛ* sɛmmɔdɛbɔfoɔ ɛne Kɔkɔbɔfoɔ. Na nkurɔfoɔ a wɔn-nye nnie no de nkontompo gye

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِيْنَ اِلَّا مُبَشِّرِيْنَ وَمُنْذِرِيْنَ ۚ وَيُجَادِلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا

akyinnyeɛ sɛdeɛ ɛbɛyɛ a wɔde bɛtutu nokorɛ no agu. Na wɔfa Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ ne deɛ wɔde abɔ wɔn kɔkɔ no sɛ ɛfɛw-die *kɛkɛ*.

بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوا بِهِ الْحَقَّ وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَمَا أُنْذِرُوا هُزُوًا ﴿٥٧﴾

58. Na hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a wɔakaekae no n'Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ no nanso ɔdane ne ho firi ho na ne werɛ firi deɛ ne nsa ayɛ adi n'anim? Ampa ara sɛ, Yɛde nkataho adura wɔn akoma so ama wɔannte aseɛ, na wɔn aso nso Yɛde asosie *akraa* atim mu. Na sɛ wofrɛ wɔn kɔ kwankyerɛ no ho a wɔnnye kwankyerɛ no nntom da.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ فَأَعْرَضَ عَنْهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ ۚ إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَنْ يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا ۖ وَإِنْ تَدْعُهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ فَلَنْ يَهْتَدُوا إِذًا أَبَدًا ﴿٥٨﴾

59. Na w'Awurade no yɛ Bɔnefakyɛfoɔ paa, Ahummɔborɔ Wura. Sɛ Ɔde deɛ wɔayɔ no retwe wɔn aso a anka ɔbɛma asotwe no aba ntɛm ama wɔn nanso wɔwɔ mmerɛ a Wahyɛ ato hɔ ama wɔn a *sɛ ɛba a* wɔnnya dwanekɔbea biara.

وَرَبُّكَ الْغَفُورُ ذُو الرَّحْمَةِ ۖ لَوْ يُؤَاخِذُهُمْ بِمَا كَسَبُوا لَعَجَّلَ لَهُمُ الْعَذَابَ ۚ بَلْ لَهُمْ مَوْعِدٌ لَنْ يَجِدُوا مِنْ دُونِهِ مَوْئِلًا ﴿٥٩﴾

60. Na saa nkuro yi - Yɛsɛee wɔn berɛ a wɔyɔɔ bɔne na Yɛhyehyɛɛ mmerɛ too hɔ maa wɔn sɛeɛ.

وَتِلْكَ الْقُرَىٰ أَهْلَكْنَاهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا وَجَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِمْ مَوْعِدًا ﴿٦٠﴾ ع

R. 9.

61. Na *kae* berɛ a Mose ka kyerɛɛ n'*adamfo* abranteɛ no sɛ, 'Mennyina kɔpem sɛ mɛduru ɛpo-tam mmienu no ahyiaeɛ so, anaasɛ mɛtoa akwantuo no so mfe-santene mu.'

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَاهُ لَا أَبْرَحُ حَتَّىٰ أَبْلُغَ مَجْمَعَ الْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ﴿٦١﴾

62. Nanso berɛ a wɔduruu ɛpo-tam mmienu no ahyiaeɛ sɔɔ no wɔn werɛ firii wɔn nsuo-mu-nam no na ɛfaa ne kwan torom kɔɔ nsuo no mu.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦٢﴾

63. Na berɛ a wɔkɔɔ wɔn anim no, ɔka kyerɛɛ n'*adamfo* abranteɛ no sɛ, 'Fa yɛn anɔpa-duane bra, esi pi sɛ yɛahyia brɛ wɔ saa yɛn akwantuo yi mu.'

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَاهُ آتِنَا غَدَاءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِنْ سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ﴿٦٣﴾

64. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Wohunuu mmerɛ a yɛbɔɔ yɛn ho adwaa wɔ botan no mu sɛ yɛregye yɛn ahome no na me werɛ firii nsuo-mu-nam no - na ɛnnyɛ obiara na ɔmaa me werɛ firii sɛ mɛka akyerɛ wo gyesɛ Satan - na ɔfaa ne kwan kɔɔ ɛpo no mu wɔ kwan nwanwasoɔ mu?'

قَالَ أَرَأَيْتَ إِذْ أَوَيْنَا إِلَى الصَّخْرَةِ فَإِنِّي نَسِيتُ الْحُوتَ وَمَا أَنْسَانِيهُ إِلَّا الشَّيْطَانُ أَنْ أَذْكُرَهُ ۚ وَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ عَجَبًا ﴿٦٤﴾



65. Ɔkaa sɛ, 'Wei ne deɛ na yɛrehwehwɛ no, enti wɔsan wɔn akyi faa wɔn anamɔn akyi.

قَالَ ذٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۖ فَارْتَدَّا عَلٰى اٰثَارِهِمَا قَصَصًا ﴿٦٥﴾

66. Afei wɔhunuu Yɛn nkoa no mu baako a Yɛde Y'adom no bi agu ne soɔ a Yɛkyerɛɛ no nimdeɛ a efiri Yɛn hɔ.

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَا اٰتَيْنٰهُ رَحْمَةً مِّنْ عِنْدِنَا وَعَلَّمْنٰهُ مِنْ لَّدُنَّا عِلْمًا ﴿٦٦﴾

67. Mose kaa sɛ, 'Ana menni w'akyi wɔ nhyehyɛɛ a ɛkyerɛ sɛ wobɛkyerɛ me kwankyerɛ nimdeɛ a wɔde akyerɛ woɔ no?'

قَالَ لَهٗ مُوْسٰى هَلْ اَتَّبِعُكَ عَلٰى اَنْ تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ﴿٦٧﴾

68. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Wonntumi ne me mmɔ awɛ wɔ aboterɛ mu.

قَالَ اِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيْعَ مَعِيَ صَبْرًا ﴿٦٨﴾

69. 'Na ɛbɛyɛ dɛn na watumi anya aboterɛ wɔ nnoɔma a wonntumi nnte ɛho nimdeɛ ase?'

وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلٰى مَا لَمْ تُحِطْ بِهٖ خُبْرًا ﴿٦٩﴾

70. Ɔkaa sɛ, 'Wobɛhunu me sɛ, sɛ Allah pɛ a, mɛsi aboterɛ na mennyɛ asobrakyeɛ mma wo wɔ biribiara ho.

قَالَ سَتَجِدُنِيْٓ اِنْ شَآءَ اللّٰهُ صَابِرًا وَّلَآ اَعْصِيْ لَكَ اَمْرًا ﴿٧٠﴾

71. Ɔkaa sɛ, 'Ɛnneɛ sɛ wobɛdi m'akyi deɛ a mma mmisa me biribiara ho asɛm kɔpem sɛ me ankasa mɛka ho asɛm bi akyerɛ wo.'

قَالَ فَاِنِ اتَّبَعْتَنِيْ فَلَا تَسْـَٔلْنِيْ عَنْ شَيْءٍ حَتّٰٓى اُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا ﴿٧١﴾

R. 10.

72. Enti wɔnom mmienu sii so kɔɔeɛ kɔpem berɛ a wɔforoo hyɛma bi. Ɔbɔnee mu tokuro. *Mose* kaa sɛ, 'Ana wabɔne mu tokuro sɛ wobɛma wɔnom a wɔwɔ mu no ammem? Esi pi sɛ wayɛ adeɛ a ɛnnyɛ.'

فَانْطَلَقَا ۗ حَتّٰٓى اِذَا رَكِبَا فِي السَّفِيْنَةِ خَرَقَهَا ۗ قَالَ اَخَرَقْتَهَا لِتُغْرِقَ اَهْلَهَا ۚ لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا اِمْرًا ﴿٧٢﴾

73. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Ana mannka ankyerɛ *wo* sɛ wonntumi ne me mmɔ awɛ wɔ aboterɛ mu?'

قَالَ اَلَمْ اَقُلْ اِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيْعَ مَعِيَ صَبْرًا ﴿٧٣﴾

74. *Mose* kaa sɛ, 'Mma ɛntwe m'aso wɔ m'awerɛfire no ho na mma ɛnyere me dendenden wɔ m'*anipasoɔ* yi ho.'

قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِيْ بِمَا نَسِيْتُ وَلَا تُرْهِقْنِيْ مِنْ اَمْرِيْ عُسْرًا ﴿٧٤﴾

75. Enti wɔtoaa akwantuo no so kɔpem sɛ wɔhyiaa abarimaa bi, ɔkum no. *Mose* kaa sɛ, 'Enti wakum obi a ɔnnyɔɔ bɔne biara wɔ aberɛ a ɔno nso nnkum obiara? Wayɛ adeɛ a ɛhu paa!'

فَانْطَلَقَا ۗ حَتّٰٓى اِذَا لَقِيَا غُلٰمًا فَقَتَلَهٗ ۙ قَالَ اَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةً ۢ بِغَيْرِ نَفْسٍ ۗ لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا نُّكْرًا ﴿٧٥﴾

Nkyɛmu 16

76. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Ana mannka ankyerɛ wo sɛ wonntumi ne me mmɔ awɛ wɔ aboterɛ mu?'

قَالَ اَلَمْ اَقُلْ لَّكَ اِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيْعَ مَعِيَ صَبْرًا ﴿٧٦﴾

77. *Mose* kaa sɛ, 'Sɛ mebisa wo fa biribiara ho wei akyi a, ɛnneɛ mma ɛne me mmɔ awɛ, efirisɛ *ɛnneɛ* na wanya sɛnti a ɛsom bo afiri me hɔ.'

قَالَ اِنْ سَاَلْتُكَ عَنْ شَيْءٍ ۢ بَعْدَهَا فَلَا تُصٰحِبْنِيْ ۚ قَدْ بَلَغْتَ مِنْ لَّدُنِّيْ عُذْرًا ﴿٧٧﴾

**78.** Enti wɔtoaa so kɔpem berɛ a wɔbaa kuro bi mu nnipa hɔ, wɔbisaa ɛhɔ nkurɔfoɔ aduane, nanso wɔammpɛ sɛ wɔbɛyɛ wɔn ahɔhoɔ. Na wɔhunuu ɛban bi a ɛpɛ sɛ ɛbuo wɔ mu, na ɔpagyaa no *maa ɛgyinaa hɔ. Mose* kaa sɛ, 'Sɛ wopɛ a, *anka* wogyee ɛho akatua'.

فَانْطَلَقَا حَتّٰىٓ اِذَآ اَتَيَآ اَهْلَ قَرْيَةِ ۨاسْتَطْعَمَآ اَهْلَهَا فَاَبَوْا اَنْ يُّضَيِّفُوْهُمَا فَوَجَدَا فِيْهَا جِدَارًا يُّرِيْدُ اَنْ يَّنْقَضَّ فَاَقَامَهٗ ؕ قَالَ لَوْ شِئْتَ لَتَّخَذْتَ عَلَيْهِ اَجْرًا ﴿٧٨﴾

**79.** Ɔkaa sɛ, 'Wei ne mpaepaemu-die a ɛda me ne wo ntɛm. Seisei merebɛbɔ wo amanneɛ wɔ deɛ wanntumi annsi ɛho abotereɛ no.

قَالَ هٰذَا فِرَاقُ بَيْنِيْ وَبَيْنِكَ ۚ سَاُنَبِّئُكَ بِتَاْوِيْلِ مَا لَمْ تَسْتَطِعْ عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٧٩﴾

**80.** 'Hyɛma no deɛ, na ɛyɛ ahiafoɔ *bi* a wɔyɔ adwuma wɔ ɛpo so dea; na mepɛɛ sɛ mesɛe no ɛnam sɛ na ɔhene bi a ɔgye hyɛma biara wɔ nhyɛ mu wɔ wɔn akyi.

اَمَّا السَّفِيْنَةُ فَكَانَتْ لِمَسٰكِيْنَ يَعْمَلُوْنَ فِي الْبَحْرِ فَاَرَدْتُّ اَنْ اَعِيْبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُمْ مَّلِكٌ يَّاْخُذُ كُلَّ سَفِيْنَةٍ غَصْبًا ﴿٨٠﴾

**81.** 'Na abarimaa no deɛ, na n'awofoɔ yɛ agyidifoɔ, na yɛsuroo sɛ ɔbɛha wɔn wɔ dɔm-yɛ ɛne ntiaeɛ mu.

وَ اَمَّا الْغُلٰمُ فَكَانَ اَبَوٰهُ مُؤْمِنَيْنِ فَخَشِيْنَآ اَنْ يُّرْهِقَهُمَا طُغْيَانًا وَّكُفْرًا ﴿٨١﴾

**82.** 'Enti yɛpɛɛ sɛ wɔn Awurade de *ɛba a* ɔyɛ kyɛn no wɔ ahoteɛ mu na ɔbɛn wɔn paa wɔ mmogya-bɔ *abadaeɛ* mu bɛsesa no ama wɔnom mmienu.

فَاَرَدْنَآ اَنْ يُّبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِّنْهُ زَكٰوةً وَّاَقْرَبَ رُحْمًا ﴿٨٢﴾

**83.** 'Ɛban no deɛ, na ɛyɛ nnyanka mmarimaa mmienu a wɔwɔ kuro no mu dea, na ademudeɛ a ɛyɛ wɔn dea hyɛ aseɛ hɔ, na, na wɔn agya yɛ ɔhoteeni, enti w'Awurade pɛɛ sɛ wɔbɛduru *mfie a* ahoɔden ahyɛ wɔn ma na wɔayi wɔn ademudeɛ no, *a ɛyɛ* w'Awurade no mmɔborɔhunu; na mannyɛ no wɔ m'*apɛdeɛ* ahyɛdeɛ mu. Wei ne deɛ wanntumi ansi ɛho abotereɛ no asekyereɛ.'

وَاَمَّا الْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلٰمَيْنِ يَتِيْمَيْنِ فِي الْمَدِيْنَةِ وَكَانَ تَحْتَهٗ كَنْزٌ لَّهُمَا وَكَانَ اَبُوْهُمَا صَالِحًا ۚ فَاَرَادَ رَبُّكَ اَنْ يَّبْلُغَآ اَشُدَّهُمَا وَ يَسْتَخْرِجَا كَنْزَهُمَا ۖ رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ۚ وَمَا فَعَلْتُهٗ عَنْ اَمْرِيْ ؕ ذٰلِكَ تَاْوِيْلُ مَا لَمْ تَسْطِعْ عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٨٣﴾

R. 11.

**84.** Na wɔbisa wo fa Dhu'l Karnain ho. Ka sɛ, 'Mɛkenkan ne ho abakɔsɛm *bi* akyerɛ mo.'

وَ يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنْ ذِى الْقَرْنَيْنِ ؕ قُلْ سَاَتْلُوْا عَلَيْكُمْ مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٤﴾

**85.** Yɛtintim no wɔ asaase no so na Yɛmaa no biribiara *yɔ* ho kwan.

اِنَّا مَكَّنَّا لَهٗ فِي الْاَرْضِ وَاٰتَيْنٰهُ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

**86.** Na ɔdii kwan bi akyi

فَاَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٦﴾

**87.** Kɔpem berɛ a ɔduruu awi-tɔeɛ no, ɔhunuu no sɛ ɛrekɔtɔ nsutadeɛ a ahono pɔtɔɔ mu, na ɔhunuu nnipa bi wɔ ne nkyɛn. Yɛkaa sɛ, 'O Dhu'l Karnain, twe wɔnom aso anaasɛ yɛ wɔn papa bi.'

حَتّٰىٓ اِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِيْ عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَّوَجَدَ عِنْدَهَا قَوْمًا ۬ؕ قُلْنَا يٰذَا الْقَرْنَيْنِ اِمَّآ اَنْ تُعَذِّبَ وَاِمَّآ اَنْ تَتَّخِذَ فِيْهِمْ حُسْنًا ﴿٨٧﴾

**88.** Ɔkaa sɛ, 'Nea ɔyɔ bɔne no deɛ, sɛ ɛteɛ biara yɛbɛtwe n'aso; na afei wɔasan no akyi akɔ n'Awurade hɔ, na Watwe n'aso asotwe a ɛyɛ hu'.

قَالَ أَمَّا مَنْ ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِ فَيُعَذِّبُهُ عَذَابًا نُكْرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Na nea ɔgye die na ɔyɔ nnwuma pa no deɛ, ɔbɛnya akatua pa, na Yɛbɛka Y'ahyɛdeɛ a ɛyɛ mmerɛ akyerɛ no.

وَأَمَّا مَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُ جَزَاءً الْحُسْنَىٰ ۖ وَسَنَقُولُ لَهُ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٩﴾

**90.** Afei *ɛyɛ nokorɛ sɛ* ɔdii kwan *foforɔ* bi akyi

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٠﴾

**91.** Kɔpem berɛ a ɔduruu awi-puieɛ, ɔhunuu sɛ ɛrepuie wɔ nnipa bi so a Yɛnyɔɔ ntwamuu maa wɔn.

حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَمْ نَجْعَلْ لَهُمْ مِنْ دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩١﴾

**92.** Saa *na ɛteɛ ampa.* Ɛyɛ nokorɛ sɛ, deɛ na ɛwɔ ne hɔ biara no na Yɛn nimdeɛ atwa ho ahyia.

كَذَٰلِكَ ۖ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩٢﴾

**93.** Afei *bio* ɔdii kwan *foforɔ* bi akyi

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٣﴾

**94.** Kɔpem sɛ ɔduruu mmepɔ mmienu no ntɛm, ɔhunuu nnipa bi wɔ ne mmienu ase a ɛyɛ den ma wɔn sɛ wɔbɛte asɛm-pɔ bi ase.

حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ السَّدَّيْنِ وَجَدَ مِنْ دُونِهِمَا قَوْمًا لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٤﴾

**95.** Wɔkaa sɛ, 'O Dhu'l Karnain, ampa ara sɛ, Gog ɛne Magog yɛ basabasayɔfoɔ wɔ asaase no mu; ana yɛntua ntoboa ma wo sɛ ɛbɛyɛ a wobɛsiri ban wɔ yɛn ne wɔn ntɛm?'

قَالُوا يَا ذَا الْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ مُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا عَلَىٰ أَنْ تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٥﴾

**96.** Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Tumi a m'Awurade no de adom me wɔ mu no na edi mu, nanso momoa me wɔ ahoɔden mu; mɛyɔ abankeseɛ ban atwa mo ne wɔn ntɛm.

قَالَ مَا مَكَّنِّي فِيهِ رَبِّي خَيْرٌ فَأَعِينُونِي بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٦﴾

**97.** 'Momrɛ me mmrikese a ɛyɛ dadeɛ'. *Wɔyɔɔ saa* kɔpem berɛ a ɔmaa bea a ɛwɔ mmepɔ mmienu no ayaase no daa so pɛpɛɛpɛ, ɔkaa sɛ, '*Seisei monfa afidie a mode bɔ egya mu* mbom'. *Wɔbɔɔ emu* kɔpem aberɛ a ɔyɛɛ no *gonn* sɛ egya, ɔkaa sɛ, 'Momrɛ me kɔɔbere a anane na menhwie ngu so.'

آتُونِي زُبَرَ الْحَدِيدِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ الصَّدَفَيْنِ قَالَ انْفُخُوا ۖ حَتَّىٰ إِذَا جَعَلَهُ نَارًا قَالَ آتُونِي أُفْرِغْ عَلَيْهِ قِطْرًا ﴿٩٧﴾

**98.** Enti wɔnom (Gog ɛne Magog) anntumi amforo antra no, na wɔanntumi ammɔne mu *tokuro.*

فَمَا اسْطَاعُوا أَنْ يَظْهَرُوهُ وَمَا اسْتَطَاعُوا لَهُ نَقْبًا ﴿٩٨﴾

**99.** *Ɛhɔ ara na* ɔkaa sɛ, 'Wei yɛ mmɔborɔhunu a efiri m'Awurade hɔ. Nanso berɛ a m'Awurade bɔhyɛ no bɛba no, Ɔbɛyɛ no gɔsɔɔ. Na m'Awurade bɔhyɛ no yɛ nokorɛ *kann.*'

قَالَ هٰذَا رَحْمَةٌ مِّنْ رَّبِّيْ ۚ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ رَبِّيْ جَعَلَهٗ دَكَّآءَ ۚ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّيْ حَقًّا ﴿٩٩﴾

**100.** Na Yɛbɛgyae ebinom saa da no ama wɔabunkam *te sɛ asurɔkye* atia binom, na wɔbɛbɔ totorobɛnto no mu. Na Yɛaboaboa wɔnom nyinaa ano abom.

وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَّمُوْجُ فِيْ بَعْضٍ وَّنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَجَمَعْنٰهُمْ جَمْعًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Na saa da no Yɛbɛyi Egya Amanehunu no adi akyerɛ atiafoɔ no wɔ anim ne anim so -

وَّعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكٰفِرِيْنَ عَرْضًا ﴿١٠١﴾

**102.** Nkurɔfoɔ a na nnurasoɔ wɔ wɔn ani so ɛfa Me nkaekaeɛ ho na wɔanntumi antie mpo.

الَّذِيْنَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِيْ غِطَآءٍ عَنْ ذِكْرِيْ وَكَانُوْا لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ سَمْعًا ﴿١٠٢﴾

R. 12.

**103.** So nkurɔfoɔ a wɔatia no susu sɛ wɔbɛtumi afa Me nkoa no sɛ abanbɔfoɔ akwati Me anaa? Esi pi sɛ, Yɛasiesie Egya Amanehunu no sɛ anikasɛm ama atiafoɔ no.

أَفَحَسِبَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا أَنْ يَّتَّخِذُوْا عِبَادِيْ مِنْ دُوْنِيْٓ أَوْلِيَآءَ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكٰفِرِيْنَ نُزُلًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Ka sɛ, 'So Yɛmɔ mo amanneɛ mfa nkurɔfoɔ a wɔn nneyɔeɛ nti wɔahwere adeɛ paa no anaa? -

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُمْ بِالْأَخْسَرِيْنَ أَعْمَالًا ﴿١٠٤﴾

**105.** 'Nkurɔfoɔ a wɔn brɛsoadeɛ ayera wɔ ewiase abrabɔ yi mu nnoɔma *nhwehwɛeɛ* mu, na wɔsusu sɛ wɔreyɔ nnwuma pa.'

اَلَّذِيْنَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُوْنَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُوْنَ صُنْعًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Wɔnom ne nkurɔfoɔ a wɔnnye wɔn Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nnie ɛne N'ahyiadie. Enti wɔn nnwuma ayɛ kwa, na Yɛmma wɔn mu nnyɛ duru koraa mpo wɔ Owusɔre Da no.

أُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ رَبِّهِمْ وَلِقَآئِهٖ فَحَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيْمُ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَزْنًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Saa ne wɔn akatua - Egya Amanehunu no; ɛnam sɛ wɔtiaaeɛ, na wɔfaa Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ɛne M'Asomafoɔ no sɛ aserɛsɛm.

ذٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوْا وَاتَّخَذُوْٓا اٰيٰتِيْ وَرُسُلِيْ هُزُوًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Esi pi sɛ, nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no bɛnya Paradise Aturo no sɛ efie,

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنّٰتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Wɔbɛtena emu afebɔɔ; na wɔmmpɛ sɛ wɔbɛsesa afiri hɔ.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا لَا يَبْغُوْنَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٩﴾

قُلْ لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمٰتِ
رَبِّيْ لَنَفِدَ الْبَحْرُ قَبْلَ اَنْ تَنْفَدَ كَلِمٰتُ
رَبِّيْ وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهٖ مَدَدًا ﴿١١٠﴾

**110. Ka sɛ, 'Sɛ ɛpo nsuo bɛyɛɛ atwereduro a wɔde twerɛ m'Awurade nsɛm a, esi pi sɛ, ɛpo nsuo no bɛsa *kawee* ansaana m'Awurade no nsɛm no asa, sɛ Yɛde ne nsɛsoɔ ba sɛ mmoa mpo a.'**

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوْحٰٓى اِلَيَّ اَنَّمَآ
اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَمَنْ كَانَ يَرْجُوْا
لِقَآءَ رَبِّهٖ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَّ
لَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهٖٓ اَحَدًا ﴿١١١﴾ ع ١٢ ٩ ٣

**111. Ka sɛ, 'Meyɛ onipa sɛ mo nsɛsoɔ ara pɛ; *nanso* wɔayi yikyerɛ ama me sɛ mo Nyame no yɛ Onyame Baako. Enti ma nea ɔwɔ awerɛhyɛm sɛ ɔbɛhyia n'Awurade no nyɔ adwuma pa na mma ɔmmfa obiara mmata n'Awurade som ho.'**

سُورَةُ مَرْيَمَ مَكِّيَّةٌ ١٩ — أياتها ٩٩ — ركوعاتها ٦

# MARYAM

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Kaaf Haa Yaa ‘Aiin Suaad.***

كٓهٰيٰعٓصٓ ﴿٢﴾

**3. *Wei yɛ* w’Awurade no mmɔborɔhunu nkaebɔ nsɛm-pɔ a *wɔde kyerɛɛ* N’akoa Sakaria.**

ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهٗ زَكَرِيَّا ﴿٣﴾

**4. Berɛ a ɔsufrɛɛ n’Awurade, frɛ a ɛwɔ kokoam mu,**

اِذْ نَادٰى رَبَّهٗ نِدَآءً خَفِيًّا ﴿٤﴾

**5. Ɔkaa sɛ, ‘M’Awurade, esi pi sɛ, me nkasɛɛ ayɛ mmerɛ wɔ me mu, na *me* ti *dwono* hyerɛn fitaa *ɛnam enyini nti,* nanso m’Awurade, menyɛɛ obi a wɔannhyira no wɔ me mpaebɔ a *mebɔ kyerɛ* Wo mu da.**

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ وَهَنَ الْعَظْمُ مِنِّيْ وَاشْتَعَلَ الرَّاْسُ شَيْبًا وَّلَمْ اَكُنْۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيًّا ﴿٥﴾

**6. Na mesuro m’abusua a ɛwɔ m’akyi, na me yere yɛ bonin. Enti dom me akyɛdeɛ a ɛyɛ ɔdiadeni firi Wo ankasa nkyɛn,**

وَاِنِّيْ خِفْتُ الْمَوَالِيَ مِنْ وَّرَآءِيْ وَكَانَتِ امْرَاَتِيْ عَاقِرًا فَهَبْ لِيْ مِنْ لَّدُنْكَ وَلِيًّا ﴿٦﴾

**7. ‘Sɛ ɔbɛdi m’adeɛ na ɔbɛdi Yakob Fiefoɔ *nso* adeɛ. Na m’Awurade yɛ no obi a W’ani gye no ho.’**

يَّرِثُنِيْ وَيَرِثُ مِنْ اٰلِ يَعْقُوْبَ ۖ وَاجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ﴿٧﴾

**8. ‘O Sakaria, Yɛma wo nsɛm-dɛ fa abarimaa bi a ne din de Yahyaa ho.** Yɛmmaa obiara nnii n’anim pɛn a na ɔwɔ saa din no.’**

يٰزَكَرِيَّآ اِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلٰمِ ۨ اسْمُهٗ يَحْيٰى ۙ لَمْ نَجْعَلْ لَّهٗ مِنْ قَبْلُ سَمِيًّا ﴿٨﴾

**9. Ɔkaa sɛ, ‘M’Awurade, ɛbɛyɛ dɛn na manya abarimaa wɔ aberɛ a me yere yɛ bonin, na maduru akɔkoraa-bɔ paa mu?’**

قَالَ رَبِّ اَنّٰى يَكُوْنُ لِيْ غُلٰمٌ وَّكَانَتِ امْرَاَتِيْ عَاقِرًا وَّقَدْ بَلَغْتُ مِنَ الْكِبَرِ عِتِيًّا ﴿٩﴾

**10. Ɔkaa sɛ, ‘Saa na ɛteɛ.’ W’Awurade se, ‘Ɛyɛ mmerɛ ma Me, na ɛyɛ nokorɛ sɛ, Medii kan bɔɔ wo wɔ aberɛ a na wonnyɛ hwee.’**

قَالَ كَذٰلِكَ ۚ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ وَّقَدْ خَلَقْتُكَ مِنْ قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿١٠﴾

**11. Ɔkaa sɛ, ‘M’Awurade, yi nsɛnkyerɛnneɛ bi ma me.’ *Nyankopɔn* kaa sɛ, ‘Wo nsɛnkyerɛnneɛ ne sɛ mma nnkasa nnkyerɛ obiara nansa mua *awia ne* anadwo.’**

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِّيْٓ اٰيَةً ۚ قَالَ اٰيَتُكَ اَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١١﴾

---

* *Onyankopɔn a Ɔsom bo na Ɔyɛ nokorɛ Kwankyerɛfoɔ, a Ɔsi pi, Nimdeɛfoɔ a Ɔyɛ Nokwafoɔ no.*

***Yohane*

12. Enti ɔpuie firii n'asaso kɔɔ ne nkurɔfoɔ hɔ na ɔde nsenkyerɛnneɛ yi kyerɛɛ wɔn sɛ wɔntontom *Nyankopɔn* anɔpa ne anadwo.

فَخَرَجَ عَلٰى قَوْمِهٖ مِنَ الْمِحْرَابِ فَاَوْحٰۤى اِلَيْهِمْ اَنْ سَبِّحُوْا بُكْرَةً وَّ عَشِيًّا ﴿١١﴾

13. 'O Yahyaa, sɔ Nwoma no mu den.' Na Yɛmaa no nyansa wɔ aberɛ a na ɔyɛ abɔfra mpo.

يٰيَحْيٰى خُذِ الْكِتٰبَ بِقُوَّةٍ ؕ وَ اٰتَيْنٰهُ الْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾

14. Ɛne ahobraseɛ *akoma* a efiri Yɛn ankasa hɔ, ɛne ahoteɛ. Na, na ɔyɛ Nyame-suro-ni

وَّحَنَانًا مِّنْ لَّدُنَّا وَزَكٰوةً ؕ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾

15. Na ɔyɛ ɔsomfoɔ ma n'awofoɔ. Na, na ɔnnyɛ ntɛn *ɛne* ɔtuatefoɔ.

وَّبَرًّا بِوَالِدَيْهِ وَلَمْ يَكُنْ جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾

16. Na asomdwoeɛ wɔ ne so ɛda no a wɔwoo no, ɛne ɛda no a ɔwuiɛ, na *asomdwoeɛ bɛwɔ ne so* ɛda no a wɔbɛnyane no ama no nkwa *bio* no.

وَسَلٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوْتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾

R. 2.

17. Na kaekae *wɔn* Maria ho *abakɔsɛm sɛdeɛ wɔaka* no wɔ Nwoma no mu. Berɛ a ɔtwee ne ho firii ne nkurɔfoɔ nkyɛn *kɔɔ* bea bi a ɛwɔ apuieɛ,

وَاذْكُرْ فِى الْكِتٰبِ مَرْيَمَ ۘ اِذِ انْتَبَذَتْ مِنْ اَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

18. Na ɔkuruu ne ho firii wɔn nkyɛn, na Yɛsomaa Yɛn bɔfoɔ kɔɔ ne hɔ, na ɔyii ne ho adi kyerɛɛ no wɔ onipa a ɔwie pɛ-yɔ *bɔsu* mu.

فَاتَّخَذَتْ مِنْ دُوْنِهِمْ حِجَابًا ۫ فَاَرْسَلْنَاۤ اِلَيْهَا رُوْحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٧﴾

19. Ɔkaa sɛ, 'Merehwehwɛ dwanekɔbea wɔ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no hɔ firi wo *nkyɛn* sɛ wosuro *No* ampa a'

قَالَتْ اِنِّىْۤ اَعُوْذُ بِالرَّحْمٰنِ مِنْكَ اِنْ كُنْتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾

20. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Meyɛ w'Awurade no Somafoɔ kɛkɛ, sɛdeɛ ɛbɛyɛ a mɛdom wo abarimaa teneneeni akyɛdeɛ bi'

قَالَ اِنَّمَاۤ اَنَا رَسُوْلُ رَبِّكِ ۖ لِاَهَبَ لَكِ غُلٰمًا زَكِيًّا ﴿١٩﴾

21. Ɔkaa sɛ, 'Ɛbɛyɛ dɛn na manya abarimaa wɔ aberɛ a ɔbarima biara mfaa *ne ho* nkaa me na memmɔɔ ahuhubra *nso?'*

قَالَتْ اَنّٰى يَكُوْنُ لِىْ غُلٰمٌ وَّلَمْ يَمْسَسْنِىْ بَشَرٌ وَّلَمْ اَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾

22. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Saa na ɛteɛ'. w'Awurade se, 'Ɛyɛ mmerɛ ma Me; na *Yɛbɛyɔ saa* sɛdeɛ ɛbɛyɛ a Yɛbɛyɛ no Nsɛnkyerɛnneɛ ama adasamma ɛne mmɔborɔhunu a efiri Yɛn hɔ, na ɛyɛ adeɛ a wɔahyehyɛ ato hɔ.'

قَالَ كَذٰلِكِ ۚ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَىَّ هَيِّنٌ ۚ وَلِنَجْعَلَهٗۤ اٰيَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا ۚ وَكَانَ اَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾

23. Enti ɔnyinsɛnee no, na ɛmaa no twee ne ho *kɔɔ* bea bi a ɛwɔ akyiri-kyiri.

فَحَمَلَتْهُ فَانْتَبَذَتْ بِهٖ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾

**24.** Na awokoyaa kaa no kɔɔ nkyiresua-dua a ɛyi mman ho. Ɔkaa sɛ, 'O ɛkaa me nko na mawu ansaana wei *reba* na mayɛ adeɛ a *obiara* werɛ afiri!'

فَاَجَآءَهَا الْمَخَاضُ اِلٰى جِذْعِ النَّخْلَةِ ج قَالَتْ يٰلَيْتَنِيْ مِتُّ قَبْلَ هٰذَا وَ كُنْتُ نَسْيًا مَّنْسِيًّا ۝٢٤

**25.** Enti ɔfrɛɛ no firii n'ase, *kaa sɛ*, 'Nni awerɛhoɔ. W'Awurade ayɛ nsuniwa ketewa bi ato w'ase;

فَنَادٰىهَا مِنْ تَحْتِهَآ اَلَّا تَحْزَنِيْ قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ۝٢٥

**26.** "Na hinhim nkyiresua-dua a ɛyi mman no bra wo hɔ; ɛbɛma nkyiresua aba a ɛyɛ momono a abere apore agu wo so.

وَهُزِّيْٓ اِلَيْكِ بِجِذْعِ النَّخْلَةِ تُسٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ۝٢٦

**27.** "Enti didi na nom, na dwodwo w'ani. Na sɛ wohunu ɔbarima biara a, ka sɛ, 'Mede akɔmkyene ahyɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no bɔ yereketee; enti mennkasa onipa biara ho saa da yi.'"

فَكُلِيْ وَاشْرَبِيْ وَقَرِّيْ عَيْنًا ج فَاِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ الْبَشَرِ اَحَدًا ۙ فَقُوْلِيْٓ اِنِّيْ نَذَرْتُ لِلرَّحْمٰنِ صَوْمًا فَلَنْ اُكَلِّمَ الْيَوْمَ اِنْسِيًّا ۝٢٧

**28.** Afei ɔde no baa ne nkurɔfoɔ hɔ, a ɔso no. Wɔkaa sɛ, 'O Maria, ampa ara sɛ, wode anwanwadeɛ aba.

فَاَتَتْ بِهٖ قَوْمَهَا تَحْمِلُهٗ ۭ قَالُوْا يٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ۝٢٨

**29.** 'O Aaron nua-baa, na w'agya nnyɛ ɔbarima ɔdebɔneyɔfoɔ ɛna na wo maame *nso* nnyɛ obi a ɔbɔ ahuhubra!'

يٰٓاُخْتَ هٰرُوْنَ مَا كَانَ اَبُوْكِ امْرَاَ سَوْءٍ وَّمَا كَانَتْ اُمُّكِ بَغِيًّا ۝٢٩

**30.** Enti ɔde ne nsa kyerɛɛ ne so. Wɔkaa sɛ, 'Ɛbɛyɛ dɛn na yɛatumi ne abɔfra a ɔda ntanaa mu akasa?'

فَاَشَارَتْ اِلَيْهِ ۭ قَالُوْا كَيْفَ نُكَلِّمُ مَنْ كَانَ فِي الْمَهْدِ صَبِيًّا ۝٣٠

**31.** Ɔkaa sɛ, 'Meyɛ Allah akoa. Wama me Nwoma no, na Wayɛ me Ɔkɔmhyɛni;

قَالَ اِنِّيْ عَبْدُ اللّٰهِ ۣ اٰتٰىنِيَ الْكِتٰبَ وَجَعَلَنِيْ نَبِيًّا ۝٣١

**32.** 'Na Wahyira me baabiara a me wɔ biara, na Ɔde Asɔreyɔ ne Zakaat, ahiafoɔ-toɔ ahyɛ me berɛ a mete ase yi;

وَّجَعَلَنِيْ مُبٰرَكًا اَيْنَ مَا كُنْتُ ۠ وَاَوْصٰنِيْ بِالصَّلٰوةِ وَالزَّكٰوةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ۝٣٢

**33.** 'Na *Wayɛ me* ɔsomfoɔ ama me maame, na Ɔnnyɛɛ me obi a ɔyɛ ntɛn a wɔnnhyiraa no.

وَّبَرًّۢا بِوَالِدَتِيْ ۡ وَلَمْ يَجْعَلْنِيْ جَبَّارًا شَقِيًّا ۝٣٣

**34.** 'Na, na asomdwoeɛ wɔ me so ɛda no a wɔwoo me no, na *asomdwoeɛ bɛtena me so* ɛda no a mɛwuo no, ɛne ɛda no a wɔbɛnyane me aba nkwa mu *bio* no'

وَالسَّلٰمُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدْتُّ وَيَوْمَ اَمُوْتُ وَيَوْمَ اُبْعَثُ حَيًّا ۝٣٤

**35.** Saa na, na Yesu, Maria ba no, *teɛ. Wei yɛ* nokwasɛm a wɔnom adwene mu yɛ wɔn nnaa wɔ mu no.

ذٰلِكَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ ج قَوْلَ الْحَقِّ الَّذِيْ فِيْهِ يَمْتَرُوْنَ ۝٣٥

36. Ɛmfata mma Allah *tumidie* sɛ Ɔbɛfa ba-barima ama Ne ho. Ɔkronkronni ne No. Sɛ Ɔhyehyɛ biribi a, deɛ Ɔka kyerɛ adeɛ no ne sɛ, 'Yɛ!', na ayɛ.

مَا كَانَ لِلّٰهِ اَنْ يَّتَّخِذَ مِنْ وَّلَدٍ ۙ سُبْحٰنَهٗ ۚ اِذَا قَضٰۤى اَمْرًا فَاِنَّمَا يَقُوْلُ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿٣٦﴾

37. Na *Yesu kaa sɛ:* 'Esi pi sɛ, Allah yɛ m'Awurade, ɛne mo Awurade. Enti monsom Ɔno *nkoaa;* wei ne kwan tenenee no.'

وَاِنَّ اللّٰهَ رَبِّيْ وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ۚ هٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ﴿٣٧﴾

38. Nanso *nkurɔfoɔ* akuo-akuo no totoo wɔn ntɛm; enti nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no nnue ɛnam da-pɔn ahyiadie no nti.

فَاخْتَلَفَ الْاَحْزَابُ مِنْۢ بَيْنِهِمْ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿٣٨﴾

39. Hwɛ sɛdeɛ wɔn adeteɛ ne adehunu bɛyɛ nwanwa wɔ ɛda a wɔbɛba Yɛn hɔ! Nanso ɛnnɛ da *yi* adebɔneyɔfoɔ no wɔ nyeraeɛ a ɛda adie mu.

اَسْمِعْ بِهِمْ وَاَبْصِرْ ۙ يَوْمَ يَاْتُوْنَنَا لٰكِنِ الظّٰلِمُوْنَ الْيَوْمَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣٩﴾

40. Na bɔ wɔn kɔkɔ fa awerɛhoɔ da no ho, berɛ a wɔbɛbua asɛm no. Na seisei wɔnom wɔ anibugusoɔ *tebea* mu, na enti wɔnnye nni.

وَاَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ اِذْ قُضِيَ الْاَمْرُ ۘ وَهُمْ فِيْ غَفْلَةٍ وَّهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Ɛyɛ Yɛn na Yɛbɛdi asaase no ɛne nea ɛwɔ soɔ *nyinaa so* adeɛ; na Yɛn nkyɛn na wɔnom *nyinaa* bɛsan aba.

اِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْاَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَاِلَيْنَا يُرْجَعُوْنَ ﴿٤١﴾

R. 3.

42. Na ka kaekae *wɔn* Abraham *abakɔsɛm no sɛdeɛ wɔaka* no wɔ Nwoma no mu. Na Ɔyɛ *barima* nokwafoɔ ne Ɔkɔmhyɛni.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ اِبْرٰهِيْمَ ۬ۚ اِنَّهٗ كَانَ صِدِّيْقًا نَّبِيًّا ﴿٤٢﴾

43. Berɛ a ɔka kyerɛɛ n'agya sɛ, 'O m'agya, adɛn nti na wosom adeɛ a ɛnnte *biribiara,* na ɛnnhunu *biribiara* na ɛmma wo mfasodeɛ biara?

اِذْ قَالَ لِاَبِيْهِ يٰۤاَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِيْ عَنْكَ شَيْـًٔا ﴿٤٣﴾

44. 'O m'agya, ɛyɛ nokorɛ sɛ nimdeɛ no a ɛmmaa wo so na aba me so; enti di m'akyi, mɛkyerɛ wo kwan akɔ mfinimfini kwan so.

يٰۤاَبَتِ اِنِّيْ قَدْ جَآءَنِيْ مِنَ الْعِلْمِ مَا لَمْ يَاْتِكَ فَاتَّبِعْنِيْۤ اَهْدِكَ صِرَاطًا سَوِيًّا ﴿٤٤﴾

45. 'O m'agya, mma nnsom Satan; esi pi sɛ, Satan yɛ ɔtuatefoɔ tia Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no.

يٰۤاَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطٰنَ ۚ اِنَّ الشَّيْطٰنَ كَانَ لِلرَّحْمٰنِ عَصِيًّا ﴿٤٥﴾

46. 'O m'agya, ampa ara sɛ, mesuro sɛ asotwe bɛka wo afiri Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no hɔ, na wabɛyɛ Satan adamfo.'

يٰۤاَبَتِ اِنِّيْۤ اَخَافُ اَنْ يَّمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ الرَّحْمٰنِ فَتَكُوْنَ لِلشَّيْطٰنِ وَلِيًّا ﴿٤٦﴾

47. Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'So wadane wo ho afiri m'asomnneɛ ho, O Abraham? Sɛ wannyae saa a,

قَالَ اَرَاغِبٌ اَنْتَ عَنْ اٰلِهَتِيْ يٰۤاِبْرٰهِيْمُ ۚ لَئِنْ لَّمْ تَنْتَهِ لَاَرْجُمَنَّكَ وَاهْجُرْنِيْ

mɛsi wo abo *na me ne wo atwa abusua mu.* Seisei firi me so kɔ kɔpem mmerɛ tententen bi.'

مَلِيًّا ﴿٤٧﴾

48. *Abraham* kaa sɛ, 'Asomdwoeɛ nka wo. Mɛsrɛ bɔnefakyɛ afiri m'Awurade hɔ ama wo. Ɛyɛ nokorɛ sɛ Ɔyɛ Ɔdomfoɔ ma me.

قَالَ سَلَامٌ عَلَيْكَ ۚ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّي ۖ إِنَّهُ كَانَ بِي حَفِيًّا ﴿٤٨﴾

49. 'Na metwe me ho kɔ akyiri firi mo nkyɛn ɛne deɛ mokwati Allah sufrɛ no; na mɛbɔ mpaeɛ akyerɛ m'Awurade; ebia mennyɛ obi a wɔadi no hwammɔ wɔ mpaeɛ a mebɔ kyerɛ m'Awurade.'

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَأَدْعُو رَبِّي عَسَىٰ أَلَّا أَكُونَ بِدُعَاءِ رَبِّي شَقِيًّا ﴿٤٩﴾

50. Enti berɛ a ɔyii ne ho firii wɔn mu ɛne deɛ wɔkwati Allah som wɔn no ho no, Yɛde Isak ne Yakob dom no *sɛ adom-akyɛdeɛ,* na Yɛyɛɛ *wɔn mu* biara Odiyifoɔ.

فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٥٠﴾

51. Na Yɛdom wɔn *adom-akyɛdeɛ* firii Yɛn mmɔborɔhunu mu; na Yɛyɛɛ nokorɛ din-pa a ɛkrɔn maa wɔn.

وَوَهَبْنَا لَهُمْ مِنْ رَحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ لِسَانَ صِدْقٍ عَلِيًّا ﴿٥١﴾

R. 4.

52. Na kaekae *wɔn* Mose ho *abakɔsɛm sɛdeɛ wɔaka* no wɔ Nwoma no mu. Ɛyɛ nokorɛ sɛ ɔyɛ obi a na wɔasa mu ayi no; na ɔyɛ Ɔsomafoɔ, Odiyifoɔ.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ مُوسَىٰ ۚ إِنَّهُ كَانَ مُخْلَصًا وَكَانَ رَسُولًا نَبِيًّا ﴿٥٢﴾

53. Na Yɛfrɛɛ no firii botan no nkyɛmu a ɛwɔ nifa so, na Yɛtwee no bɛn *Yɛn ho* wɔ nkutahodie *soronko* mu.

وَنَادَيْنَاهُ مِنْ جَانِبِ الطُّورِ الْأَيْمَنِ وَقَرَّبْنَاهُ نَجِيًّا ﴿٥٣﴾

54. Na Yɛdom no *adom-akyɛdeɛ* firii Yɛn mmɔborɔhunu mu *a ɛyɛ* ne nua Aaron a *na ɔyɛ* Odiyifoɔ.

وَوَهَبْنَا لَهُ مِنْ رَحْمَتِنَا أَخَاهُ هَارُونَ نَبِيًّا ﴿٥٤﴾

55. Na kaekae *wɔn* Ismael ho *abakɔsɛm sɛdeɛ wɔaka* no wɔ Nwoma no mu. Ampa ara sɛ na ɔyɛ nokwafoɔ wɔ bɔhyɛ ho. Na, na ɔyɛ Ɔsomafoɔ, Odiyifoɔ.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِسْمَاعِيلَ ۚ إِنَّهُ كَانَ صَادِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُولًا نَبِيًّا ﴿٥٥﴾

56. Na ɔhyɛ ne nkurɔfoɔ wɔ Asɔreyɔ ne Zakaat ahiafoɔ-toɔ *tua* ho, na na ɔyɛ obi a n'Awurade ani agye *ne* ho.

وَكَانَ يَأْمُرُ أَهْلَهُ بِالصَّلَاةِ وَالزَّكَاةِ وَكَانَ عِنْدَ رَبِّهِ مَرْضِيًّا ﴿٥٦﴾

57. Na kaekae *wɔn* Idriis ho *abakɔsɛm sɛdeɛ wɔaka* no wɔ Nwoma no mu. Ampa ara sɛ na ɔyɛ *ɔbarima* nokwafoɔ, Odiyifoɔ.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِدْرِيسَ ۚ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَبِيًّا ﴿٥٧﴾

58. Na Yɛkrɔn no *kɔɔ* gyinabrɛ a ɛkrɔn *mu.*

وَرَفَعْنَاهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٨﴾

59. Weinom yɛ nkurɔfoɔ a Allah de N'adom agu wɔn so firi Adiyifoɔ no mu firi Adam mma-santene mu, ɛne nkurɔfoɔ a Yɛsoaa *wɔn wɔ ɛhyɛn mu* kaa Noa ho *mma-santene* mu, ɛne

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ مِنَ النَّبِيِّينَ مِنْ ذُرِّيَّةِ آدَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِنْ ذُرِّيَّةِ إِبْرَاهِيمَ وَ

Abraham ne Israel mma-santene mu; na *wɔfiri* nkurɔfoɔ a Yɛkyereɛ wɔn kwan na Yɛsaa mu yii wɔn. Berɛ a wɔkenkan Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no kyerɛɛ wɔn no, wɔhwee ase de wɔn anim butubutuu fɔm *wɔ Nyankopɔn anim* berɛ a na wɔresu.

إِسْرَآءِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَاجْتَبَيْنَا ۚ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ اٰيٰتُ الرَّحْمٰنِ خَرُّوْا سُجَّدًا وَّبُكِيًّا ﴿٥٩﴾

60. Afei *wɔn* asefoɔ bi baa wɔn akyi a wɔpoo Asɔreyɔ, na wɔdii akɔnnɔ bɔne akyi. Enti wɔbɛhyia ɔsɛɛɛ,

فَخَلَفَ مِنْۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ اَضَاعُوا الصَّلٰوةَ وَاتَّبَعُوا الشَّهَوٰتِ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٦٠﴾

61. Gyesɛ wɔnom a wɔnu wɔn ho na wɔgye di na wɔyɔ nnepa. *Ɛyɛ* weinom na wɔbɛwura Soro-Ahemman no mu, na wɔnnyɔ wɔn bɔne biara.

اِلَّا مَنْ تَابَ وَاٰمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَاُولٰٓئِكَ يَدْخُلُوْنَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُوْنَ شَيْـًٔا ﴿٦١﴾

62. Nna-mfe-nsaa Aturo, deɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no de ahyɛ Ne nkoa bɔ a *ahunta* wɔ nsumaeɛ mu. Esi pi sɛ, ɛtwa sɛ Ne bɔhyɛ ba mu.

جَنّٰتِ عَدْنِ ِۨالَّتِيْ وَعَدَ الرَّحْمٰنُ عِبَادَهٗ بِالْغَيْبِ ۚ اِنَّهٗ كَانَ وَعْدُهٗ مَاْتِيًّا ﴿٦٢﴾

63. Wɔnnte asɛm-hunu biara wɔ mu gyesɛ Asomdwoeɛ *nkyea;* na wɔbɛnya wɔn akɔnhomabɔdeɛ wɔ mu anɔpa ne anadwo.

لَا يَسْمَعُوْنَ فِيْهَا لَغْوًا اِلَّا سَلٰمًا ۚ وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيْهَا بُكْرَةً وَّعَشِيًّا ﴿٦٣﴾

64. Saa na Soro-Ahemman no *teɛ,* deɛ Yɛbɛyɛ no adedie ama Yɛn nkoa a wɔyɛ Nyame-surofoɔ no.

تِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِيْ نُوْرِثُ مِنْ عِبَادِنَا مَنْ كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٤﴾

65. 'Na yɛn (soro-abɔfoɔ no) yɛnnsane mma fɔm gyesɛ ɛnam w'Awurade ahyɛdeɛ no so. Deɛ ɛwɔ y'anim *nyinaa* yɛ Ne dea ɛne deɛ ɛwɔ y'akyi *nyinaa* ɛne deɛ ɛwɔ ntɛm *nyinaa;* na w'Awurade no nnyɛ ɔwerɛfifoɔ.'

وَمَا نَتَنَزَّلُ اِلَّا بِاَمْرِ رَبِّكَ ۚ لَهٗ مَا بَيْنَ اَيْدِيْنَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذٰلِكَ ۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٥﴾

66. *Ɔno ne* ɛsoro ahoroɔ no Awurade ɛne asaase no ɛne deɛ ɛwɔ mmienu yi ntɛm *nyinaa.* Ɛnneɛ monsom No ɛ na monya boasetɔ ma Ne som. So monim sɛ Ɔwɔ obi a ɔne *No* yɛ pɛ anaa?

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَاعْبُدْهُ وَاصْطَبِرْ لِعِبَادَتِهٖ ۚ هَلْ تَعْلَمُ لَهٗ سَمِيًّا ﴿٦٦﴾

R. 5.

67. Na onipa ka sɛ, 'Ɛdeɛbɛn! berɛ a mawuo no, ana wɔbɛyi me apuie aba nkwa mu?'

وَيَقُوْلُ الْاِنْسَانُ ءَاِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ اُخْرَجُ حَيًّا ﴿٦٧﴾

68. Enti onipa nnkae sɛ Yɛbɔɔ no kanee no a na ɔnnyɛ hwee no anaa?

اَوَلَا يَذْكُرُ الْاِنْسَانُ اَنَّا خَلَقْنٰهُ مِنْ قَبْلُ وَلَمْ يَكُ شَيْـًٔا ﴿٦٨﴾

**69.** Na *Yɛde* w'Awurade no di nse, sɛ ɛteɛ biara Yɛbɛboaboa wɔn ano, ɛne mmonsamfoɔ no *nso;* afei Yɛde wɔn bɛba abɛtwa Egya Amanehunu no ho ahyia wɔ *abere a* wɔabu ntwerɛ.

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَالشَّيَاطِينَ ثُمَّ لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٩﴾

**70.** Afei, esi pi sɛ Yɛbɛtwe afiri ekuo biara mu nkurɔfoɔ no a na wɔyɛ den wɔ atuatee mu tia Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no mu.

ثُمَّ لَنَنْزِعَنَّ مِنْ كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ أَشَدُّ عَلَى الرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ﴿٧٠﴾

**71.** Na afei esi pi sɛ, Yɛnim nkurɔfoɔ a wɔfata paa sɛ wɔhye wɔ mu no yie.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ﴿٧١﴾

**72.** Na mo mu koro koraa nni hɔ gyesɛ ɔbɛduru ɛho pɛɛ. Wei yɛ ahyɛdeɛ a ɛsi hɔ pi wɔ w'Awurade hɔ.

وَإِنْ مِنْكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَقْضِيًّا ﴿٧٢﴾

**73.** Afei Yɛbɛgye nkurɔfoɔ a wɔyɛ ateneneefoɔ no nkwa na Yɛbɛgyae adebɔneyɔfoɔ no wɔ mu, wɔ wɔn nkotodwe anim.

ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوْا وَنَذَرُ الظَّالِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٣﴾

**74.** Na berɛ a wɔakenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adie akyerɛ wɔn no, nkurɔfoɔ a wɔannye annie no ka kyerɛ nkurɔfoɔ a wɔagye adie no sɛ, 'Ekuo mmienu yi mu deɛ ɛwɔ hen na edi mu paa wɔ gyinabrɛ mu, na sɛ wɔhyia mu *a wɔyɛ* krabɛhwɛ?'

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَيُّ الْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٤﴾

**75.** Na awontoatoasoɔ dodoɔ sɛn na Yɛsɛee wɔn dii wɔnom anim kan a na wɔdi mu paa wɔ ahonyadeɛ mu na wɔdi mu paa wɔ ahotuo mu!

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِنْ قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَاثًا وَرِئْيًا ﴿٧٥﴾

**76.** Ka sɛ, 'Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no twe nkurɔfoɔ a wɔwɔ nyeraeɛ mu, wɔn mmerɛ mu ma wɔn kɔpem berɛ a wɔbɛhunu adeɛ a wɔde hyɛɛ wɔn bɔ no - sɛ ɛyɛ asotwe no anaasɛ Dɔnhwere no - wɔbɛhunu wɔnom a wɔn gyinabrɛ yɛ bɔne na wɔn asrafo-dɔm yɛ mmerɛ paa.

قُلْ مَنْ كَانَ فِي الضَّلَالَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ الرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰ إِذَا رَأَوْا مَا يُوعَدُونَ إِمَّا الْعَذَابَ وَإِمَّا السَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَكَانًا وَأَضْعَفُ جُنْدًا ﴿٧٦﴾

**77.** 'Na Allah to nkurɔfoɔ a wɔwɔ kwankyerɛ no kwankyerɛ mu. Na nnwuma pa a ɛka hɔ no na edi mu paa wɔ w'Awurade ani so wɔ akatua mu, na edi mu paa sɛ wɔsan kɔ to.'

وَيَزِيدُ اللَّهُ الَّذِينَ اهْتَدَوْا هُدًى ۗ وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِنْدَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَرَدًّا ﴿٧٧﴾

أَفَرَءَيْتَ الَّذِي كَفَرَ بِاٰيٰتِنَا وَ قَالَ لَاُوْتَيَنَّ مَالًا وَّوَلَدًا ﴿٧٨﴾

**78.** Ana wahunu nea ɔnnye Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nnie no, na ɔka sɛ, 'Ampa ara sɛ wɔbɛma me ahonyadeɛ ne mma *bebiree?*'

اَطَّلَعَ الْغَيْبَ اَمِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمٰنِ عَهْدًا ﴿٧٩﴾

**79.** Ana ɔnim nsumaeɛ mu anaasɛ wagye bɔhyɛ bi afiri Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no hɔ?

كَلَّا ۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُوْلُ وَ نَمُدُّ لَهٗ مِنَ الْعَذَابِ مَدًّا ﴿٨٠﴾

**80.** Dabi! Yɛbɛtwerɛ deɛ ɔka no, na Yɛbɛtwe asotwe no mu kɛseɛ paa ama no.

وَّنَرِثُهٗ مَا يَقُوْلُ وَيَاْتِيْنَا فَرْدًا ﴿٨١﴾

**81.** Na adeɛ a ɔkasa fa ho no, Yɛn na Yɛbɛdi n'adeɛ na ɔbɛba Yɛn *nkyɛn* sɛ ankonam.

وَاتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اٰلِهَةً لِّيَكُوْنُوْا لَهُمْ عِزًّا ﴿٨٢﴾

**82.** Na wɔakwati Allah afa asomnneɛ *afoforɔ,* sɛdeɛ wɔbɛyɛ tumi-die ama wɔn.

كَلَّا ۚ سَيَكْفُرُوْنَ بِعِبَادَتِهِمْ وَ يَكُوْنُوْنَ عَلَيْهِمْ ضِدًّا ﴿٨٣﴾

**83.** Dabi, *ɛnnyɛ saa koraa!* Wɔbɛpo wɔn som *a wɔsom wɔn no,* na wɔabɛyɛ wɔn atiafoɔ.

R. 6.

اَلَمْ تَرَ اَنَّاۤ اَرْسَلْنَا الشَّيٰطِيْنَ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ تَؤُزُّهُمْ اَزًّا ﴿٨٤﴾

**84.** Ana wonnhunu sɛ Yɛasoma mmonsamfoɔ akɔ atiafoɔ no so a wɔka wɔnom kɔ *asobrakyeɛ nneyɔeɛ mu?*

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ اِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ﴿٨٥﴾

**85.** Enti mma mpere wo ho wɔ wɔn so; Yɛresese *deɛ wɔnom yɔ* nyinaa atia wɔn.

يَوْمَ نَحْشُرُ الْمُتَّقِيْنَ اِلَى الرَّحْمٰنِ وَفْدًا ﴿٨٦﴾

**86.** *Kae* ɛda no a Yɛbɛboaboa Nyame-surofoɔ no ano wɔ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no anim sɛ ahɔhoɔ *animuonyamfoɔ.*

وَّنَسُوْقُ الْمُجْرِمِيْنَ اِلٰى جَهَنَّمَ وِرْدًا ﴿٨٧﴾

**87.** Na Yɛbɛka afɔdifoɔ no akɔ Egya Amanehunu no mu te sɛ mmoa-dɔm a wɔaduru nsunom bea.

لَا يَمْلِكُوْنَ الشَّفَاعَةَ اِلَّا مَنِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمٰنِ عَهْدًا ﴿٨٨﴾

**88.** Obiara nnya ka-ma ho tumi gyesɛ nea ne nsa aka bɔhyɛ afiri Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no hɔ.

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمٰنُ وَلَدًا ﴿٨٩﴾

**89.** Na wɔka sɛ, 'Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no afa ɔba-barima ama Ne ho.'

لَقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا اِدًّا ﴿٩٠﴾

**90.** Esi pi sɛ, mode adeɛ a ɛma obi ho yera no na aba!

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَ تَنْشَقُّ الْاَرْضُ وَتَخِرُّ الْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩١﴾

**91.** Aka kakraa bi sɛ ɛsoro ahoroɔ no mu apaepae wɔ ho, na asaase no mu adwidwa asini-asini, na mmotan no adwiri agu fɔm asini-asini,

اَنْ دَعَوْا لِلرَّحْمٰنِ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

**92.** Ɛnam sɛ wɔyi ba-barima ma Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no nti.

**93.** Na ɛmfata mma Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no sɛ Ɔbɛfa ba-barima ama Ne ho.

وَمَا يَنۢبَغِى لِلرَّحۡمٰنِ اَنۡ يَّتَّخِذَ وَلَدًا ؕ ﴿۹۳﴾

**94.** Obiara nni ɛsoro ahorоɔ no ne asaase no mu gyesɛ ɔba Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no hɔ sɛ *Nyankopɔn* dɔnkɔ.

اِنۡ كُلُّ مَنۡ فِى السَّمٰوٰتِ وَالۡاَرۡضِ اِلَّاۤ اٰتِى الرَّحۡمٰنِ عَبۡدًا ؕ ﴿۹۴﴾

**95.** Ɛyɛ nokorɛ sɛ, Ɔnim wɔnom yie *wɔ Ne nimdeɛ mu* na Wakan wɔn dodoɔ yie paa.

لَقَدۡ اَحۡصٰٮهُمۡ وَعَدَّهُمۡ عَدًّا ؕ ﴿۹۵﴾

**96.** Na wɔnom mu biara bɛba Ne hɔ wɔ Owusɔre Da no sɛ ankonam.

وَكُلُّهُمۡ اٰتِيۡهِ يَوۡمَ الۡقِيٰمَةِ فَرۡدًا ﴿۹۶﴾

**97.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no - Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no bɛbɔ ɔdɔ ahyɛ wɔn akoma mu.

اِنَّ الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ سَيَجۡعَلُ لَهُمُ الرَّحۡمٰنُ وُدًّا ﴿۹۷﴾

**98.** Enti Yɛayɛ (Kur'aan no) mmerɛ wɔ wo tɛkrɛma so sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wode nsɛmdɛ a ɛhyɛ nkuran bɛma ateneneefoɔ no na wode bɛbɔ nnipa akyinnyegyefoɔ no kɔkɔ.

فَاِنَّمَا يَسَّرۡنٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ الۡمُتَّقِيۡنَ وَتُنۡذِرَ بِهٖ قَوۡمًا لُّدًّا ﴿۹۸﴾

**99.** Na awontoatoasoɔ dodoɔ sɛn na Yɛnnsɛɛ wɔn nnii wɔn anim kan! So wohunu wɔn mu baako bi anaasɛ wote wɔn ho nkaeɛ bi mpo?

وَكَمۡ اَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُمۡ مِّنۡ قَرۡنٍؕ هَلۡ تُحِسُّ مِنۡهُمۡ مِّنۡ اَحَدٍ اَوۡ تَسۡمَعُ لَهُمۡ رِكۡزًا ﴿۹۹﴾

سُورَةُ طٰهٰ مَكِّيَّةٌ ٢٠ أياتها ١٣٦ ركوعاتها ٨

## TUAA HAA
(Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

طٰهٰ ②

2. Tuaa Haa*.

مَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْاٰنَ لِتَشْقٰٓى ③

3. Yɛannsane Kur'aan no amma wo so sɛ ɛnyɛ ateetee ma wo,

اِلَّا تَذْكِرَةً لِّمَنْ يَّخْشٰى ④

4. Mmom ɛyɛ nkaekaeɛ ma nea ɔsuro *Nyankopɔn,*

تَنْزِيْلًا مِّمَّنْ خَلَقَ الْاَرْضَ وَالسَّمٰوٰتِ الْعُلٰى ⑤

5. *Na ɛyɛ* adiyisɛm a efiri Nea Ɔbɔɔ asaase no ne ɛsoro ahoroɔ no a ɛkrɔn no.

اَلرَّحْمٰنُ عَلَى الْعَرْشِ اسْتَوٰى ⑥

6. *Ɔno ne* Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* a Watintim Ahennwa no so.

لَهٗ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَمَا تَحْتَ الثَّرٰى ⑦

7. Ɔno na adeɛ biara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne adeɛ biara a ɛwɔ asaase no mu yɛ Ne dea, ne adeɛ biara a ɛwɔ ne mmienu ntɛm ne adeɛ biara a ɛwɔ dɔteɛ no ase dɔntwɔnn no.

وَاِنْ تَجْهَرْ بِالْقَوْلِ فَاِنَّهٗ يَعْلَمُ السِّرَّ وَاَخْفٰى ⑧

8. Na sɛ woka asɛm no ma no puie a, *ɛnnsesa hwee* efirisɛ Ɔno deɛ Ɔnim nsumaeɛ mu asiedeɛ *nyinaa* ne deɛ asie fee mpo.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۗ لَهُ الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰى ⑨

9. Allah - Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno *nkoaa.* Ɔno na abɔdin fɛɛfɛ nyinaa yɛ Ne dea.

وَهَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ مُوْسٰى ⑩

10. Ana Mose ho abakɔsɛm no aba wo hɔ?

اِذْ رَاٰ نَارًا فَقَالَ لِاَهْلِهِ امْكُثُوْٓا اِنِّىْٓ اٰنَسْتُ نَارًا لَّعَلِّىْٓ اٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِقَبَسٍ اَوْ اَجِدُ عَلَى النَّارِ هُدًى ⑪

11. Berɛ a ɔhunuu egya bi no, ɔka kyerɛɛ n'abusuafoɔ sɛ, 'Montena ha *ntwɛn,* mahunu egya bi kann; ebia mede gyasrama bi befiri mu abrɛ mo anaasɛ menya kwankyerɛ wɔ gya no mu.'

فَلَمَّآ اَتٰىهَا نُوْدِيَ يٰمُوْسٰى ⑫

12. Na berɛ a ɔbaa ho no, ɛfrɛ bi baae sɛ, 'O Mose,

---

**O Onipa a wowie pɛ-yɔ!*

13. 'Ampa ara sɛ Mene w'Awurade no. Enti yiyi wo mpaboa; efirisɛ wowɔ Tuwaa Asubɔnka kronkron no mu.

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخْلَعْ نَعْلَيْكَ ۖ إِنَّكَ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ١٣

14. 'Na Masa mu ayi wo; enti tie yikyerɛ a wɔreyi kyerɛ woɔ no.

وَأَنَا ٱخْتَرْتُكَ فَٱسْتَمِعْ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٤

15. 'Ampa ara sɛ, Mene Allah; Onyame biara nni hɔ gyesɛ Me. Enti som Me, na yɔ Asɔre no fa kaekae Me.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعْبُدْنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكْرِيٓ ١٥

16. 'Esi pi sɛ, Dɔnhwere no reba; Merebɛyi no adi, *berɛ no,* na wɔbɛtua ɔkra biara ka wɔ deɛ ɔbɔɔ ɛho mmɔden no ho.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخْفِيهَا لِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا تَسْعَىٰ ١٦

17. 'Enti nea ɔnnye nsɛm no nni na ɔdi ɔno ankasa nsɛm-hunu akyi no mma no nnane wo mfiri ho, annyɛ saa a wobɛsɛe.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَن لَّا يُؤْمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرْدَىٰ ١٧

18. 'Na ɛdeɛn na ɛwɔ wo nsa nifa mu no O Mose?'

وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ١٨

19. Ɔyii ano sɛ, 'Wei yɛ m'abaa, megye me ho tena so na mede bobɔ nhahan gu fɔm ma me nnwan, na mewɔ ahiadeɛ foforɔ bi nso a mede yɔ.'

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُا۟ عَلَيْهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخْرَىٰ ١٩

20. Ɔkaa sɛ, 'Fato fɔm, O Mose.'

قَالَ أَلْقِهَا يَٰمُوسَىٰ ٢٠

21. Enti ɔde too fɔm, na hwɛ! ɛno na ayɛ ɔwɔ a ɔnam rekɔ no.

فَأَلْقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ٢١

22. *Onyankopɔn* kaa sɛ, 'Sɔ ne mu, na mma nnsuro. Yɛbɛma no asan akɔ ne kane tebea no mu.

قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ ۖ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلْأُولَىٰ ٢٢

23. 'Na fa wo nsa mia *bea a* ɛrekɔ wo nkyɛn mu. Ɛbɛfiri adi ayɛ fitaa *berɛ a* nkekaawa biara nkaa no - *ɛyɛ* Nsɛnkyerɛnneɛ foforɔ,

وَٱضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ٢٣

24. 'Ama Yɛakyerɛ wo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ akɛseɛ no bi.

لِنُرِيَكَ مِنْ ءَايَٰتِنَا ٱلْكُبْرَى ٢٤

25. 'Kɔ Farao nkyɛn; ampa ara sɛ wate atua.'

ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٥

R. 2.

26. Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade bue m'akoma mu ma me,

قَالَ رَبِّ ٱشْرَحْ لِي صَدْرِي ٢٦

27. 'Na yɛ m'asodie mmerɛ ma me,

وَيَسِّرْ لِيٓ أَمْرِي ٢٧

28. 'Na ka ɛpɔ a ɛwɔ me tɛkrɛma mu no sisi so.

وَٱحْلُلْ عُقْدَةً مِّن لِّسَانِي ٢٨

29. 'Ama wɔate me kasa ase,

يَفْقَهُوا۟ قَوْلِي ٢٩

30. 'Na ma me ɔboafoɔ firi m'abusuafoɔ mu -

وَٱجْعَل لِّي وَزِيرًا مِّنْ أَهْلِي ﴿٣٠﴾

31. 'Aaron, me nua no;

هَٰرُونَ أَخِي ﴿٣١﴾

32. 'Na fa no yɛ m'ahoɔden mu ntomu,

ٱشْدُدْ بِهِۦٓ أَزْرِي ﴿٣٢﴾

33. 'Na ma no nya m'asodie no mu kyɛfa,

وَأَشْرِكْهُ فِيٓ أَمْرِي ﴿٣٣﴾

34. 'Ama yɛatontom Wo bebiree,

كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾

35. 'Na yɛakaekae Wo bebiree.

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٥﴾

36. 'Esi pi sɛ, W'ani tua yɛn.'

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٦﴾

37. *Onyankopɔn* kaa sɛ, "Wo mpaebɔ abisadeɛ no wɔde ama wo O Mose!

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٣٧﴾

38. "Na esi pi sɛ Yɛyɛɛ wo adom mmerɛ foforɔ bi nso,

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ﴿٣٨﴾

39. "Berɛ a Yɛyii yikyerɛ a *ɛho hia* kyerɛɛ wo maame *ka kyerɛɛ no,*

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٩﴾

40. Sɛ, "'Fa no to adakaba no mu, na to no to asutene no mu, afei asutene no bɛyi no ato kokoɔ so *na nea ɔyɛ* ɔtamfo ma Me na *ɔyɛ* ɔtamfo ma no no bɛma no so.' Na Mede ɔdɔ a efiri Me hɔ duraa wo so. *Na Meyɔɔ wei* ama wɔayɛn wo wɔ M'ani so.

أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِي ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ فِي ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّي وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّي ۚ وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِيٓ ﴿٤٠﴾

41. "Berɛ a wo nua-baa nante *twaa mu hɔ* na ɔkaa sɛ, 'Ana menkyerɛ mo obi a *ɔbɛtumi* ahwɛ no?' Enti Yɛsan de wo maa wo maame sɛdeɛ ɛbɛyɛ a n'ani so bɛdwo no na ɔnni awerɛhoɔ. Na wokum onipa bi *berɛ bi* nanso Yɛtwitwa gyee wo firii awerɛhoɔ mu. Na Yɛsɔɔ wo hwɛɛ wɔ akwan ahoroɔ mu. Na wotenaa Midian nkurɔfoɔ no mu mfie bebiree. Afei wobaae bɛduruu gyinabrɛ no, O Mose.

إِذْ تَمْشِيٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِيٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤١﴾

42. "Na Me na Masa mu ayi wo ama Me ho.

وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِي ﴿٤٢﴾

43. "Kɔ, wo ne wo nua no, monfa Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, na mma monntɔ baha wɔ Me nkaekaeɛ ho.

ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِي وَلَا تَنِيَا فِي ذِكْرِي ﴿٤٣﴾

44. "Mo mmienu monkɔ Farao hɔ efirisɛ wate ahyeɛ *nyinaa* so atua.

ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٤٤﴾

**45.** “Na mo mmienu monfa ɛdwoɔ kasa nkasa nkyerɛ no, ebia ɔbɛyɛ ahwɛyie anaasɛ ɔbɛsuro.”

فَقُوْلَا لَهٗ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهٗ يَتَذَكَّرُ اَوْ يَخْشٰى ﴿٤٥﴾

**46.** Wɔmaa mmuaeɛ sɛ, ‘Y’Awurade, yɛsuro paa sɛ ɔbɛyɔ amumuyɔ bi atia yɛn, anaasɛ ɔbɛte atua ama no atra soɔ.’

قَالَا رَبَّنَآ اِنَّنَا نَخَافُ اَنْ يَّفْرُطَ عَلَيْنَآ اَوْ اَنْ يَّطْغٰى ﴿٤٦﴾

**47.** *Onyankopɔn* kaa sɛ, “Mma monnsuro efirisɛ Meka mo mmienu ho. Mete na Mehunu.

قَالَ لَا تَخَافَآ اِنَّنِيْ مَعَكُمَآ اَسْمَعُ وَاَرٰى ﴿٤٧﴾

**48.** “Enti mo mmienu monkɔ ne hɔ na monka sɛ, ‘Yɛyɛ w’Awurade no Asomafoɔ; enti ma Israelmma no ne yɛn nkɔ; na mma nnteetee wɔn. Ampa ara sɛ, yɛde Nsɛnkyerɛnneɛ a efiri w’Awurade hɔ aba wo hɔ; na asomdwoeɛ bɛka nea ɔdi kwankyerɛ no akyi;

فَاْتِيٰهُ فَقُوْلَآ اِنَّا رَسُوْلَا رَبِّكَ فَاَرْسِلْ مَعَنَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ۙ۬ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ؕ قَدْ جِئْنٰكَ بِاٰيَةٍ مِّنْ رَّبِّكَ ؕ وَالسَّلٰمُ عَلٰى مَنِ اتَّبَعَ الْهُدٰى ﴿٤٨﴾

**49.** ‘Wɔayi akyerɛ yɛn sɛ asotwe bɛba nea ɔpoɔ na ɔdane ne ho kɔ no so.’”

اِنَّا قَدْ اُوْحِيَ اِلَيْنَآ اَنَّ الْعَذَابَ عَلٰى مَنْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ﴿٤٩﴾

**50.** *Farao* kaa sɛ, ‘Ɛnneɛ hwan ne mo Awurade no, O Mose?’

قَالَ فَمَنْ رَّبُّكُمَا يٰمُوْسٰى ﴿٥٠﴾

**51.** Ɔkaa sɛ, ‘Y’Awurade ne Nea Ɔmaa adeɛ biara bɔsu *a ɛfata no, na* afei Ɔkyerɛ no kwan *kɔ n’adwumayɔ a ɛfata no ho.*’

قَالَ رَبُّنَا الَّذِيْٓ اَعْطٰى كُلَّ شَيْءٍ خَلْقَهٗ ثُمَّ هَدٰى ﴿٥١﴾

**52.** *Farao* kaa sɛ, ‘Ɛnneɛ na awontoatoasoɔ a wodii kan no awieɛ ne sɛn.’

قَالَ فَمَا بَالُ الْقُرُوْنِ الْاُوْلٰى ﴿٥٢﴾

**53.** Ɔkaa sɛ, ‘Ɛho nimdeɛ wɔ m’Awurade no hɔ *wɔatwerɛ no* wɔ Nwoma bi mu. M’Awurade no nnyɛ mfomsoɔ na Ne werɛ mmfiri nso.’

قَالَ عِلْمُهَا عِنْدَ رَبِّيْ فِيْ كِتٰبٍ ۚ لَا يَضِلُّ رَبِّيْ وَلَا يَنْسَى ﴿٥٣﴾

**54.** *Ɔno ne* Nea Wayɛ asaase sɛ mpa ama mo, na Wayɛ nante-kwan ahoroɔ ama mo wɔ mu; na Ɔno na Ɔdwiri nsuo firi soro ba, na ɛnam so ma Yɛyiyi afifideɛ ahoroɔ adi mmɔho mmɔho.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ مَهْدًا وَّسَلَكَ لَكُمْ فِيْهَا سُبُلًا وَّاَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ؕ فَاَخْرَجْنَا بِهٖٓ اَزْوَاجًا مِّنْ نَّبَاتٍ شَتّٰى ﴿٥٤﴾

**55.** Monidi na moma mo ntɔte-mmoa adidibea. Ampa ara sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ adwendwen mu nteaseɛ.

كُلُوْا وَارْعَوْا اَنْعَامَكُمْ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّاُولِي النُّهٰى ﴿٥٥﴾ ع

R. 3.

**56.** Ɛmu na Yɛbɔɔ mo firiiɛ, na ɛmu na Yɛbɛma mo asan akɔ, na ɛmu na Yɛbɛyi mo afiri adi foforɔ bio.

مِنْهَا خَلَقْنٰكُمْ وَفِيْهَا نُعِيْدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً اُخْرٰى ﴿٥٦﴾

**57.** Na Yɛkyerɛɛ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no nyinaa kyerɛɛ (Farao) no; nanso ɔbɔɔ ne *nyinaa* torɔ na ɔpoee *sɛ ɔbɛgye adie.*

وَلَقَدْ أَرَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ﴿٥٧﴾

**58.** Ɔkaa sɛ, 'Ana waba yɛn nkyɛn sɛ wobɛtu yɛn afiri yɛn asaase so - wode wo nkonyaa no - O Mose?

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٥٨﴾

**59.** 'Nanso, sɛ ɛteɛ biara, yɛde nkonyaa a ɛte sɛ wo deɛ no bɛba wo hɔ; enti hyɛ da to yɛn ne wo ntɛm a ɛbɛyɛ bɔhyɛ a yɛmmu soɔ yɛn ne wo - wɔ *nhyiaeɛ bea* bi a yɛn nyinaa pene so *pɛpɛɛpɛ.*'

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِۦ فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ نَحْنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانًا سُوًى ﴿٥٩﴾

**60.** *Mose* kaa sɛ, 'Mo da a wɔahyɛ ato hɔ ne Afahyɛ da no, na moma nnipa ntwa nhyia anɔpa-wia mmɔeɛ berɛ no.'

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحًى ﴿٦٠﴾

**61.** Enti Farao danee ne ho kɔɔe na ɔboaboaa ne ntafowa nyinaa ano, afei ɔbaae *sɛdeɛ wɔahyɛ ato hɔ no ara.*

فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ﴿٦١﴾

**62.** Mose ka kyerɛɛ wɔnom sɛ, 'Monnue; mma montwa nkontompo nnto Allah so, annyɛ saa a Ɔde asotwe bi bɛsɛe mo; na esi pi sɛ nea ɔtwa *nkontompo* ntwatosoɔ no bɛsɛe.

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُم بِعَذَابٍ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنِ ٱفْتَرَىٰ ﴿٦٢﴾

**63.** Afei wɔgyee wɔn *ankasa* nsɛm ho nkyinyiwa wɔ wɔn *ankasa* ntɛm, na wɔdii atirimusɛm wɔ nsumaeɛ mu.

فَتَنَٰزَعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا۟ ٱلنَّجْوَىٰ ﴿٦٣﴾

**64.** Wɔkaa sɛ, 'Esi pi sɛ wɔnom mmienu yɛ nkonyaayifoɔ a wɔpɛ sɛ wɔnam wɔn nkonyaayie so tu mo firi mo asaase so na wɔsɛe mo amammerɛ a edi mu no.

قَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلْمُثْلَىٰ ﴿٦٤﴾

**65.** 'Enti mompam nhyia na afei monyi mo anim mmra no santene nnidisoɔ so. Na esi pi sɛ nea ɔbɛdi nim ɛnnɛ da yi no bɛdi yie.'

فَأَجْمِعُوا۟ كَيْدَكُمْ ثُمَّ ٱئْتُوا۟ صَفًّا ۚ وَقَدْ أَفْلَحَ ٱلْيَوْمَ مَنِ ٱسْتَعْلَىٰ ﴿٦٥﴾

**66.** Wɔnom kaa sɛ, 'O Mose *wobɛdi kan* ato anaasɛ yɛn na yɛbɛyɛ adikanfoɔ atoɔ.'

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ﴿٦٦﴾

**67.** Ɔkaa sɛ, 'Dabi, mmom monto *mo deɛ.*' Na hwɛ! wɔnom nhoma a asaesae mu ne wɔnom mpoma a akoakoa no yɛɛ n'ani so sɛ deɛ ɛdede mmirika wɔ wɔn nkonyaa no mu.

قَالَ بَلْ أَلْقُوا۟ ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ﴿٦٧﴾

**68.** Na Mose bɔɔ ehu wɔ n'adwene mu.

فَأَوْجَسَ فِى نَفْسِهِۦ خِيفَةً مُّوسَىٰ ﴿٦٨﴾

**69.** Yɛkaa sɛ, 'Mannsuro na wo na wobɛda soro.

قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٦٩﴾

70. 'Na to deɛ ɛwɔ wo nsa nifa mu no to hɔ, ɛbɛmemene deɛ wɔayɔ no *nyinaa*, efirisɛ deɛ wɔayɔ no yɛ nkonyaayifoɔ ntafowa kɛkɛ. Na nkonyaayifoɔ biara nnya nkɔsoɔ wɔ bea biara a ɔfiri ba.'

وَأَلْقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوا ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا كَيْدُ سٰحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ السّٰحِرُ حَيْثُ أَتٰى ﴿٧٠﴾

71. Enti ɛmaa nkonyaayifoɔ no de wɔn anim butu butuu fɔm. Wɔkaa sɛ, 'Yɛagye Aaron ne Mose Awurade no adi.'

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ هٰرُونَ وَمُوسٰى ﴿٧١﴾

72. *Farao* kaa sɛ, 'Enti moagye no adi ansaana merema mo kwan? Esi pi sɛ, ɔbɛyɛ mo panin a wakyerɛ mo nkonyaayie. Ke, mɛtwitwa mo nsa ne mo nyawa wɔ abirabɔ mu, na sɛ ɛteɛ biara mabobɔ mo asɛnnua mu wɔ nkyiresua-nnuatene so. Na mobɛhunu yen mu nea ɔyɛ den wɔ asotwe mu na ɔtim hɔ.'

قَالَ آمَنْتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ مِنْ خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِي جُذُوعِ النَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَا أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقٰى ﴿٧٢﴾

73. Wɔnom kaa sɛ, 'Yɛmmpene wo nnsene Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi a aba yen hɔ yi nanso *yɛmmpene wo nnsene* Ɔno a Wabɔ yen no. Enti atɛn biara a wobɛbuo no bu; ɛnyɛ dɛn ara a ewiase asetena yi ho atɛmmuo na wobɛbuo.

قَالُوا لَنْ نُؤْثِرَكَ عَلٰى مَا جَاءَنَا مِنَ الْبَيِّنٰتِ وَالَّذِي فَطَرَنَا فَاقْضِ مَا أَنْتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِي هٰذِهِ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ﴿٧٣﴾

74. 'Esi pi sɛ, yɛagye y'Awurade no adi sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔde yen bɔne bɛkyɛ yen, na nkonyaa a wohyɛɛ yen maa yɛyiiɛ no nso *Ɔde ɛho bɔne bɛkyɛ yen.* Na Allah na Ɔdi mu na Ɔtim hɔ *daa.*'

إِنَّا آمَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطٰيٰنَا وَمَا أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ السِّحْرِ ۗ وَاللّٰهُ خَيْرٌ وَأَبْقٰى ﴿٧٤﴾

75. Ampa ara sɛ, Ɔno deɛ, obiara a ɔbɛba n'Awurade hɔ na ɔda so yɛ ɔdebɔneyɔni no - ɔno na Amanehunu-Gya bɛyɛ ne dea; ɔno a ɔnnwu wɔ mu, nso ɔnnya nkwa.

إِنَّهُ مَنْ يَأْتِ رَبَّهُ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُ جَهَنَّمَ ۖ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيٰى ﴿٧٥﴾

76. Na nea ɔbɛba Ne hɔ sɛ ɔgyidini, na wayɔ nnwuma papa no, wɔnom saa na wɔwɔ gyinabrɛ a ɛkrɔn paa no -

وَمَنْ يَأْتِهِ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ الصّٰلِحٰتِ فَأُولٰئِكَ لَهُمُ الدَّرَجٰتُ الْعُلٰى ﴿٧٦﴾

77. Daa-nkwa Turo no a asutene pem aseɛ no; wɔbɛtena mu afe bɔɔ. Na wei ne nkurɔfoɔ a wɔtena ahoteɛ mu no akatua.

جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ خٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذٰلِكَ جَزٰؤُا مَنْ تَزَكّٰى ﴿٧٧﴾

R. 4.

78. Na Yɛyii yikyerɛ maa Mose *a ɛka sɛ,* 'Fa Me nkoa no kɔ anadwo, na bɔ kwan a emu woɔ ma wɔnom wɔ ɛpo no mu. Mma nnsuro sɛ wɔbɛto mo abɛkye mo nanso mma mmɔ hu *biara.*'

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَا إِلٰى مُوسٰى ۙ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِي فَاضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا فِي الْبَحْرِ يَبَسًا ۙ لَا تَخٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشٰى ﴿٧٨﴾

79. Na Farao de n'asrafo-dɔm dii wɔn akyi, na ɛpo no mu nsuo no bunkam faa wɔn so a eyiri faa wɔn.

فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٩﴾

80. Na Farao yeraa ne nkurɔfoɔ no na wannkyerɛ wɔn kwan *papa biara.*

وَأَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ﴿٨٠﴾

81. 'O Israelmma, Yɛtwitwagyee mo firii mo atamfo nsam, na Yɛ ne mo hyehyɛɛ apam wɔ Botan no nifa so, na Yɛdwirii Manna ne Salwaa baa fɔm maa mo.

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ قَدْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ عَدُوِّكُمْ وَوَٰعَدْنَٰكُمْ جَانِبَ ٱلطُّورِ ٱلْأَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ﴿٨١﴾

82. 'Moni nne-pa a Yɛde abɔ mo akɔnhoma no bi, na mma monnyɔ amumuyɔ wɔ mu, annyɛ saa a M'abufuo bɛsane aba mo so; na nea M'abufuo bɛba ne soɔ no bɛsɛe.

كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَلَا تَطْغَوْا۟ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِى ۖ وَمَن يَحْلِلْ عَلَيْهِ غَضَبِى فَقَدْ هَوَىٰ ﴿٨٢﴾

83. 'Nanso esi pi sɛ Meyɛ Bɔnefakyɛfoɔ ma nkurɔfoɔ a wɔnnu wɔn ho na wɔgye die na wɔyɔ nneyɔɛɛ pa, na afei wɔgyina kwankyerɛ no so pintinn.

وَإِنِّى لَغَفَّارٌ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا ثُمَّ ٱهْتَدَىٰ ﴿٨٣﴾

84. 'Na ɛdeɛn na ama wapere wo ho afiri wo nkurɔfoɔ ho, O Mose?'

وَمَآ أَعْجَلَكَ عَن قَوْمِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٨٤﴾

85. Ɔkaa sɛ, 'Wɔbɛn m'akwan na mapɛ ntɛm aba Wo hɔ m'Awurade, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na W'ani bɛgye *me ho.*'

قَالَ هُمْ أُو۟لَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِى وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴿٨٥﴾

86. *Onyankopɔn* kaa sɛ, 'Yɛasɔ wo nkurɔfoɔ no ahwɛ wɔ w'akyi, na Saamirii adi wɔn anim ayera wɔnom.'

قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنۢ بَعْدِكَ وَأَضَلَّهُمُ ٱلسَّامِرِىُّ ﴿٨٦﴾

87. Enti Mose san n'akyi baa ne nkurɔfoɔ hɔ abufuo mu ne awerɛhoɔ mu. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, ana mo Awurade no annhyɛ mo bɔ, bɔhyɛ a ɛyɛ adom bɔhyɛ? Enti afei mmerɛ a wɔahyɛ ato so no aware ama mo anaa, anaasɛ mopɛ sɛ abufuhyɛɛ bɛsane afiri mo Awurade hɔ aba mo so nti na moabu bɔhyɛ a mohyɛɛ me no so?'

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَٰنَ أَسِفًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ ٱلْعَهْدُ أَمْ أَرَدتُّمْ أَن يَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم مَّوْعِدِى ﴿٨٧﴾

88. Wɔkaa sɛ, 'Emfiri yɛ pɛ mu na yɛabu w'apam no so; mmom na nkurɔfoɔ agudeɛ ayɛ yɛn so adesoa *a ɛkom yɛn* enti yɛto guui, na ɛno na Saamirii guu no agudeɛ.'

قَالُوا۟ مَآ أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَآ أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ ٱلْقَوْمِ فَقَذَفْنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى ٱلسَّامِرِىُّ ﴿٨٨﴾

89. Afei ɔyɛɛ nantwie ba firii mu - agudeɛ kɛkɛ, a dede bɔkɔɔ bi firi mu. Afei *ɔne n'ahokafoɔ no* kaa sɛ, 'Wei ne mo nyame ɛne Mose nyame no: a ne werɛ firii *sɛ ɔbɛka akyerɛ mo no.*'

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُۥ خُوَارٌ فَقَالُوا۟ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِىَ ﴿٨٩﴾

**90.** Enti wɔannhunu sɛ ɛmma wɔn asɛm biara ho mmuaeɛ, na ɛnni tumi sɛ ɛbɛma wɔn ɛhaw anaa mfasoɔ biara?

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا ۙ وَلَا يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ﴿٩٠﴾

R. 5.

**91.** Ampa ara sɛ, Aaron dii kan ka kyerɛɛ wɔn sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, wɔde (nantwie ba) no ayɛ mo nsɔhwɛ kɛkɛ. Na esi pi sɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* ne mo Awurade; enti moni m'akyi na monyɛ sotie ma m'ahyɛdeɛ.'

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَٰرُونُ مِن قَبْلُ يَٰقَوْمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ الرَّحْمَٰنُ فَاتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوٓا أَمْرِي ﴿٩١﴾

**92.** Wɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛnnyae ne som da kɔpem sɛ Mose bɛsan aba yɛn nkyɛn.'

قَالُوا لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ﴿٩٢﴾

**93.** *Mose* kaa sɛ, 'O Aaron, ɛdeɛn na esii wo kwan, berɛ a wohunuu sɛ wɔayera,

قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوٓا ﴿٩٣﴾

**94.** 'Sɛ wobɛdi m'akyi? Enti wayɛ asobrakyeɛ ama m'ahyɛdeɛ?'

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِي ﴿٩٤﴾

**95.** Ɔmaa no mmuaeɛ sɛ, "O me na ba-barima, mma mfa m'abɔdwesɛ nnsɔ me mu, na nnsɔ me tiri *nwii* nso mu.* Mesurooe sɛ wobɛka sɛ, 'Wama mpaepaemu aba Israelmma no mu na wantwɛn m'asɛm.'"

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِي وَلَا بِرَأْسِيٓ ۖ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِي ﴿٩٥﴾

**96.** *Mose* kaa sɛ, 'Na ɛdeɛn na wowɔ ka O Saamirii?'

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَٰسَٰمِرِيُّ ﴿٩٦﴾

**97.** Ɔkaa sɛ, '*Mede m'adwene* hunuu adeɛ a wɔnnhunu. Mekyeree Ɔsomafoɔ no *honhom* ntɔsoɔ no fa bi, na ɛno nso megyae mu too hɔ. Na sɛdeɛ m'adwene fa maa me no *ɛno na meyɔɔeɛ.*'

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا بِهِۦ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ الرَّسُولِ فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِي نَفْسِي ﴿٩٧﴾

**98.** *Mose* kaa sɛ, "*Firi hɔ* kɔ, ɛbɛyɛ wo dea wɔ *wo* nkwa *nna* mu sɛ wobɛka sɛ, 'Nnka *me*;' na *asotwe* bɔhyɛ da hɔ ma wo a ɛmmpa ho da.
Seisei *nso* hwɛ wo nyame no a watu wo ho ayɛ ɔsomfo ama no no. Esi pi sɛ yɛbɛhye no na yɛapete no agu ɛpo mu."

قَالَ فَاذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِي الْحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّن تُخْلَفَهُۥ ۖ وَانظُرْ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ الَّذِي ظَلْتَ عَلَيْهِ عَاكِفًا ۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِي الْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٨﴾

**99.** Nokorɛ ni, mo Nyankopɔn ne Allah nkoaa, Nea Nyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno. Ɔfofare fa adeɛ nyinaa wɔ *Ne* nimdeɛ mu.

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ اللَّهُ الَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَسِعَ كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿٩٩﴾

**100.** Saa na Yɛtoa deɛ edii kan siiɛ no ho abakɔsɛm no so kyerɛ woɔ. Na Yɛama wo Nkaekaeɛ a efiri Yɛn hɔ.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ مَا قَدْ سَبَقَ ۚ وَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿١٠٠﴾

---

**20:95* *Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi*

**101.** Obiara a ɔbɛdane ne ho afiri ho akɔ no, ampa ara sɛ ɔno deɛ ɔbɛsoa adesoa *duruduro* Owusɔre Da no,

مَنْ اَعْرَضَ عَنْهُ فَاِنَّهٗ يَحْمِلُ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠١﴾

**102.** Ɔbɛtena mu afe bɔɔ; na adesoa bɔne na ɛwɔ hɔ ma wɔn Owusɔre Da no,

خٰلِدِيْنَ فِيْهِ ۚ وَسَآءَ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ حِمْلًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Ɛda no a wɔbɛhyɛn totrobɛnto no. Na saa da no Yɛbɛboaboa adebɔneyɔfoɔ no ano, na wɔn ani bɛtɔ wi.

يَّوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّوْرِ وَنَحْشُرُ الْمُجْرِمِيْنَ يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Wɔbɛkasa akyerɛ wɔn ho wɔn ho bɔkɔɔ sɛ: 'Motenaa nkwa mu *da* du'-

يَّتَخَافَتُوْنَ بَيْنَهُمْ اِنْ لَّبِثْتُمْ اِلَّا عَشْرًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Yɛn na Yɛnim deɛ wɔbɛka no yie - berɛ a nea ɔwɔ asetena mu kwan pa wɔ wɔn mu no bɛka sɛ, 'Motenaa nkwa mu da fua pɛ.'

نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَقُوْلُوْنَ اِذْ يَقُوْلُ اَمْثَلُهُمْ طَرِيْقَةً اِنْ لَّبِثْتُمْ اِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٥﴾

R. 4.

**106.** Na wɔbisa wo fa mmopɔ no ho. Ka sɛ, 'M'Awurade no bɛbubu mu nketenkete na Wapete no agu sɛ mfuturo.

وَيَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْجِبَالِ فَقُلْ يَنْسِفُهَا رَبِّيْ نَسْفًا ﴿١٠٦﴾

**107.** 'Na Wagya no te sɛ asaase kesee a ɛda hɔ pataa,

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٧﴾

**108.** 'Wonnhunu ntetɔmu anaa mmasoɔ biara wɔ mu.'

لَّا تَرٰى فِيْهَا عِوَجًا وَّلَآ اَمْتًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Ɛda no na wɔbɛdi Ɔfrɛfoɔ a ɔyɛ pɛ na ɔnni nkɔntɔnkye-sɛm no akyi; na wɔbɛma nne *nyinaa* ayɛ dinn wɔ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no anim, na wonnte hwee ka anamɔntuo bɔkɔbɔkɔ ho.

يَوْمَئِذٍ يَّتَّبِعُوْنَ الدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهٗ ۚ وَخَشَعَتِ الْاَصْوَاتُ لِلرَّحْمٰنِ فَلَا تَسْمَعُ اِلَّا هَمْسًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Ɛda no deɛ ka-ma ho mma mfasoɔ mma *onipa biara* gyesɛ nea Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* ama no *ka-ma* ho kwan na N'ani gye ne *gyidie* asɛmka ho.

يَوْمَئِذٍ لَّا تَنْفَعُ الشَّفَاعَةُ اِلَّا مَنْ اَذِنَ لَهُ الرَّحْمٰنُ وَرَضِيَ لَهٗ قَوْلًا ﴿١١٠﴾

**111.** Ɔnim deɛ ɛwɔ wɔn anim *nyinaa* ɛne deɛ ɛwɔ wɔn akyi *nyinaa,* na wɔnntumi mfa wɔn nimdeɛ nntwa ho nnhyia.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيْطُوْنَ بِهٖ عِلْمًا ﴿١١١﴾

**112.** Na anim *nyinaa* bɛbrɛ wɔn ho ase ama Ɔteasefoɔ no a Ɔte Ne ho ase no, *Onyankopɔn no a* Ɔma adeɛ nyinaa nkwa no. Na esi pi sɛ, nea ɔso bɔne adesoa no bɛsɛe.

وَعَنَتِ الْوُجُوْهُ لِلْحَيِّ الْقَيُّوْمِ ۗ وَقَدْ خَابَ مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا ﴿١١٢﴾

**113.** Na nea ɔyɔ nneyɔeɛ pa no deɛ, sɛ ɔyɛ ɔgyidini a, ɔnnya nsisie ho suro biara na ɔnnhwere biribiara.

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا يَخٰفُ ظُلْمًا وَّلَا هَضْمًا ﴿١١٣﴾

**114.** Na saa *nti* na Yɛasane no aba - Kuraan no wɔ Arabek kasa mu - na Yɛakyerɛkyerɛ kɔkɔbɔ ahoroɔ bi mu wɔ mu, sɛdeɛ ɛbɛma wɔasuro Nyankopɔn anaasɛ ɛbɛma Nyankopɔn nkaekaeɛ akanyane wɔ wɔn mu.

وَكَذٰلِكَ أَنزَلْنَاهُ قُرْآنًا عَرَبِيًّا وَصَرَّفْنَا فِيهِ مِنَ الْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٤﴾

**115.** Osorosoroni ne Allah, Nokorɛ Hene no! na mma mpɛ ntɛm wɔ Kur'aan no ho ansaana wɔawie n'adiyie ama wo, mmom ka sɛ, 'O m'Awurade to me nimdeɛ mu.'

فَتَعَالَى اللَّهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ وَلَا تَعْجَلْ بِالْقُرْآنِ مِن قَبْلِ أَن يُقْضَىٰ إِلَيْكَ وَحْيُهُ وَقُل رَّبِّ زِدْنِي عِلْمًا ﴿١١٥﴾

**116.** Na ampa ara sɛ, Yɛ ne Adam dii kan yɛɛ apam bi nanso ne werɛ firiiɛ, na Yɛannhunu tirimupɔ biara wɔ ne mu sɛ ɔbɛyɛ *asobrakyeɛ.*

وَلَقَدْ عَهِدْنَا إِلَىٰ آدَمَ مِن قَبْلُ فَنَسِيَ وَلَمْ نَجِدْ لَهُ عَزْمًا ﴿١١٦﴾

R. 7.

**117.** Na berɛ a Yɛka kyerɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ, 'Monyɛ ahobraseɛ ma Adam,' na wɔnom nyinaa yɛɛ ahobraseɛ. Nanso Ibliis *deɛ wannyɛ.* Ɔpoee.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوا إِلَّا إِبْلِيسَ أَبَىٰ ﴿١١٧﴾

**118.** Enti Yɛkaa sɛ, 'O Adam wei yɛ ɔtamfo ma wo ne wo yere; enti mma no nnyi mo mmienu mfiri turo no mu, annyɛ saa a wobɛdi awerɛhoɔ.

فَقُلْنَا يَا آدَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ الْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰ ﴿١١٨﴾

**119.** 'Wɔahyehyɛ ama wo sɛ wonni kɔm wɔ hɔ nanso wonna adagya.

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ﴿١١٩﴾

**120.** 'Na nsu-kɔm nne wo wɔ mu, nanso wonna mpan ma awiahyeɛ.'

وَأَنَّكَ لَا تَظْمَأُ فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ﴿١٢٠﴾

**121.** Nanso Satan besebesee nsusuiɛ bɔne maa no; ɔkaa sɛ, 'O Adam, ana menkyerɛ wo *ɛkwan a ɛkɔ* daa nkwa dua no ho ɛne ahennie a ɛnnsɛe da no ho?'

فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ الشَّيْطَانُ قَالَ يَا آدَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ الْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ﴿١٢١﴾

*122. Afei wɔnom mmienu dii bi. Enti wɔn mmerɛyɔ a na asie wɔn mu no daa adi maa wɔn. Enti wɔhyɛɛ aseɛ de turo no mu nhahan no katakataa wɔn ho. Na Adam yɔɔ asobrakyeɛ maa n'Awurade na ɔmane firii ɛkwan no so.

فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْآتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ الْجَنَّةِ وَعَصَىٰ آدَمُ رَبَّهُ فَغَوَىٰ ﴿١٢٢﴾

**123.** Afei n'Awurade saa mu yii no *maa N'adom,* na Ɔde ahummɔborɔ dane kɔɔ ne nkyɛn na Ɔkyerɛɛ *no* kwan.

ثُمَّ اجْتَبَاهُ رَبُّهُ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ﴿١٢٣﴾

**124.** Ɔkaa sɛ, 'Monfiri mu mfi, mo mmienu, mfiri ha, mo mu binom yɛ atamfo ma binom. Na sɛ kwankyerɛ firi Me nkyɛn ba mo hɔ a, ɛnneɛ

قَالَ اهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّي

*122 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**obiara a ɔbɛdi Me kwankyerɛ no akyi no, ɔnnyera na ɔnni awerɛhoɔ nso.**

هُدًى ۙ فَمَنِ اتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٤﴾

**125. 'Na obiara a ɔbɛdane ne ho afiri Me Nkaekae ho no bɛnya ahokyerɛ asetena, na Owusɔre Da no Yɛbɛnyane no ɔnifuraefoɔ.'**

وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِي فَإِنَّ لَهُ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ أَعْمَىٰ ﴿١٢٥﴾

**126. Ɔbɛka sɛ, 'M'Awurade, adɛn nti na Wanyane me ɔnifuraefoɔ wɔ aberɛ a *kane no* na mehunu adeɛ?'**

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِي أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ﴿١٢٦﴾

**127. *Onyankopɔn* bɛka sɛ, 'Saa *na ɛsɛ sɛ ɛyɛ.* Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ baa wo hɔ, na wobuu w'ani guu so maa wo werɛ firii, saa ara nso na ɛnnɛ da yi wɔabu ani agu wo so na awerɛfire aba wo ho.'**

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ آيَاتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ الْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٧﴾

**128. Na saa na Yɛtua obi a ɔyɛ ɔdeseɛfoɔ ka, na ɔnnye n'Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nnie; na Daankwamma asotwe no, esi pi sɛ, emu yɛ den na ɛkyɛ paa.**

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِن بِآيَاتِ رَبِّهِ ۚ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰ ﴿١٢٨﴾

**129. Ana enntumi nnyɛ kwankyerɛ mma wɔn, awontoatoasoɔ dodoɔ a Yɛsɛɛɛ wɔn dii wɔn anim kan a wɔnom tenabea na *seisei* wɔnenam hɔ no? Emu na Nsɛnkyerɛnneɛ wɔ ma nkurɔfoɔ a wɔama wɔn nteaseɛ.**

أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَاكِنِهِمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّأُولِي النُّهَىٰ ﴿١٢٩﴾

**R. 8.**

**130. Na sɛ ɛnnyɛ asɛm bi na afiri adi afiri w'Awurade hɔ a, ɛne berɛ bi a wɔahyɛ ato hɔ dada a anka *wɔn asotwe* bɛtena hɔ akyɛ.**

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٣٠﴾

**131. Si deɛ wɔka no ho aboterɛ, na fa N'ayɛyie tontom No ansaana awia apuie, bio ansaana akɔtɔ: Na tontom No wɔ anadwo kwansini no mu, ɛne adekyeɛ nkyɛnfa mu, ama wanya anigyeɛ paa no.**

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ آنَاءِ اللَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ النَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ ﴿١٣١﴾

**132. Na mma mfee w'ani nnkɔ *hwɛ* deɛ Yɛde ayɛ ahonyadeɛ ama wɔn mu baanodifoɔ no bi sɛ wɔnye wɔn ani *mmerɛ tiaa bi* - ewiase asetena yi mu afɛɛfedeɛ - ama Yɛasɔ wɔnom ahwɛ wɔ mu. Na w'Awurade no akɔnhomabɔdeɛ no na ɛyɛ paa na ɛka hɔ *daa.***

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۙ لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣٢﴾

133. Na fa Asɔreyɔ tete wo nkurɔfoɔ, na tɔkɔ so wɔ ɛho. Yɛmmisa wo akɔnhomabɔdeɛ biara; ɛyɛ Yɛn na Yɛbɔ wo akɔnhoma. Na awieɛ no wɔ hɔ ma teneneeyɔ.

وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِالصَّلٰوةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا ۖ لَا نَسْـَٔلُكَ رِزْقًا ۖ نَحْنُ نَرْزُقُكَ ۗ وَالْعَاقِبَةُ لِلتَّقْوٰى ﴿١٣٣﴾

134. Na wɔka sɛ, 'Adɛn nti na ɔmmfa Nsɛnkyerɛnneɛ bi mfiri n'Awurade hɔ mmrɛ yɛn?' Ana adansedie a emu da hɔ mfirii Nsɛmpa a edii kan no mu maa wɔn hɔ?

وَقَالُوْا لَوْلَا يَأْتِيْنَا بِاٰيَةٍ مِّنْ رَّبِّهٖ ۚ أَوَلَمْ تَأْتِهِمْ بَيِّنَةُ مَا فِي الصُّحُفِ الْأُوْلٰى ﴿١٣٤﴾

135. Na sɛ Yɛdii kan de asotwe bi bɛsɛeɛ wɔnom ansaana wei *reba* a, anka, sɛ ɛteɛ biara wɔbɛka sɛ, 'Y'Awurade, adɛn nti na Wannsoma Ɔsomafoɔ bi amma yɛn nkyɛn sɛdeɛ ɛbɛyɛ ama yɛadi W'ahyɛdeɛ so ansaana wɔrebrɛ yɛn ase agu yɛn anim ase yi?'

وَلَوْ أَنَّآ أَهْلَكْنٰهُمْ بِعَذَابٍ مِّنْ قَبْلِهٖ لَقَالُوْا رَبَّنَا لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُوْلًا فَنَتَّبِعَ اٰيٰتِكَ مِنْ قَبْلِ أَنْ نَّذِلَّ وَنَخْزٰى ﴿١٣٥﴾

136. Ka sɛ, 'Obiara retwɛn; enti montwɛn, na mobɛhunu wɔnom a wɔyɛ kwan tenenee no nkurɔfoɔ ne wɔnom a wɔdi *nokorɛ* kwankyerɛ no akyi.'

قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوْا ۚ فَسَتَعْلَمُوْنَ مَنْ أَصْحٰبُ الصِّرَاطِ السَّوِيِّ وَمَنِ اهْتَدٰى ﴿١٣٦﴾

ع ٨ ٧ ١٧

## AL-ANBIYAA'

### (Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

Nkyɛmu 17

2. Berɛ no abɛn ama adasamma nkontabuo, nanso wɔdane wɔn ho kɔ, bu wɔn ani gu so.

اِقْتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمْ وَهُمْ فِيْ غَفْلَةٍ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٢﴾

الجزء ١٧

3. Asomasɛm foforɔ biara nni hɔ a efiri wɔn Awurade hɔ ba *na wɔgye tom,* gyesɛ wɔtie *asɛm* no a na wɔadi *ho* agorɔ.

مَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنْ رَّبِّهِمْ مُّحْدَثٍ اِلَّا اسْتَمَعُوْهُ وَهُمْ يَلْعَبُوْنَ ﴿٣﴾

4. Wɔnom akoma yɛ awerɛfire. Na wɔyɔ nhyiamu wɔ nsumaeɛ mu - nkurɔfoɔ no a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no *ka sɛ,* 'So saa *onipa* yi yɛ biribi ka sɛ onipa dasani sɛ mo ara? Ana mobɛpene nkonyaa so wɔ aberɛ a mo ani tua?'

لَاهِيَةً قُلُوْبُهُمْ ۗ وَاَسَرُّوا النَّجْوَى ۖ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ۖ هَلْ هٰذَآ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ ۚ اَفَتَاْتُوْنَ السِّحْرَ وَاَنْتُمْ تُبْصِرُوْنَ ﴿٤﴾

5. *Ɔkɔmhyɛni no* kaa sɛ, "M'Awurade nim asɛm a ɛwɔ ɛsoro ne asaase no mu. Na Ɔno na Ɔyɛ adeɛ nyinaa Sentiefoɔ, Nimdiɛfoɔ no."

قٰلَ رَبِّيْ يَعْلَمُ الْقَوْلَ فِى السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ۡ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٥﴾

6. Dabi, mmom, wɔka sɛ, '*Wei nnyɛ hwee sɛ* daeso a atoto; dabi, mmom, wabɔ ne tirim na aka, mpo ɔto anwensɛm *kɛkɛ.* Ma ɔnfa Nsɛnkyerɛnneɛ bi mmrɛ yɛn sɛdeɛ *Adiyifoɔ* adikanfoɔ *no* wɔde *Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ* somaa wɔn no.

بَلْ قَالُوْٓا اَضْغَاثُ اَحْلَامٍۭ بَلِ افْتَرٰىهُ بَلْ هُوَ شَاعِرٌ ۚ فَلْيَاْتِنَا بِاٰيَةٍ كَمَآ اُرْسِلَ الْاَوَّلُوْنَ ﴿٦﴾

7. Kuro-dua biari nni hɔ a Yɛsɛee wɔn dii wɔn anim kan a na wɔagye adi pɛn. So wɔbɛgye adi anaa?

مَآ اٰمَنَتْ قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا ۚ اَفَهُمْ يُؤْمِنُوْنَ ﴿٧﴾

8. Na Yɛannsoma obiara *sɛ Ɔsomafoɔ* anni w'anim kan gyesɛ mmarima a Yɛyii yikyerɛ maa wɔn. Enti momisa nkurɔfoɔ no a wɔaweda nsɛmpa no mu sɛ monnim a.

وَمَآ اَرْسَلْنَا قَبْلَكَ اِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْٓ اِلَيْهِمْ فَسْـَٔلُوْٓا اَهْلَ الذِّكْرِ اِنْ كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٨﴾

9. Na Yɛamma wɔnom honam a enni aduane nanso na wɔnni hɔ sɛ wɔbɛtena nkwa mu afe bɔɔ.

وَمَا جَعَلْنٰهُمْ جَسَدًا لَّا يَاْكُلُوْنَ الطَّعَامَ وَمَا كَانُوْا خٰلِدِيْنَ ﴿٩﴾

10. Afei Yɛhyɛɛ *Yɛn* bɔhyɛ no ma maa wɔn; na Yɛgyee wɔn nkwa ɛne wɔnom a Yɛpɛ na Yɛsɛee basa-basayɔfoɔ no.

ثُمَّ صَدَقْنٰهُمُ الْوَعْدَ فَاَنْجَيْنٰهُمْ وَمَنْ نَّشَآءُ وَاَهْلَكْنَا الْمُسْرِفِيْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Seisei *nso* Yɛayi Nwoma bi abrɛ mo, emu na deɛ mohia sɛ wɔde tu mo fo nyinaa wɔ; monnte aseɛ anaa?

لَقَدْ أَنْزَلْنَا إِلَيْكُمْ كِتَابًا فِيهِ ذِكْرُكُمْ ۖ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١١﴾ ع

R. 2.

**12.** Na nkuro-tam dodoɔ sɛn na Yɛsɛee wɔn pasaa berɛ a wɔyɔɔ bɔne no; na Yɛyii nnipa-dɔm foforɔ wɔ n'akyi!

وَكَمْ قَصَمْنَا مِنْ قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَأَنْشَأْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا آخَرِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Na berɛ a wɔtee Y'asotwe nka no, hwɛ, wɔhyɛɛ aseɛ sɛ wɔredwane afiri ho.

فَلَمَّا أَحَسُّوا بَأْسَنَا إِذَا هُمْ مِنْهَا يَرْكُضُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Mma monnwane, mmom monsan nkɔ asetena mu nnepa a mogye mo ani wɔ mu no ho, ɛne mo afie sedeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛbisa mo ɛho nkontabuo.

لَا تَرْكُضُوا وَارْجِعُوا إِلَىٰ مَا أُتْرِفْتُمْ فِيهِ وَمَسَاكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْأَلُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Wɔkaa sɛ, 'Yɛnnue, esi pi sɛ na yɛyɛ adebɔneyɔfoɔ!'

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Na wɔannyae nkekamu yi kɔpem sɛ Yɛtwaa wɔnom guu fɔm hyee wɔn ase koraa.

فَمَا زَالَتْ تِلْكَ دَعْوَاهُمْ حَتَّىٰ جَعَلْنَاهُمْ حَصِيدًا خَامِدِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Na Yɛammɔ ɛsoro ne asaase no ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no wɔ agodie mu.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Sɛ Yɛpɛɛ sɛ yɛnya ɛfɛwdie bi a, anka sɛ ɛteɛ biara Yɛanya bi wɔ deɛ ɛwɔ Yɛn nkyɛn no mu, sɛ ɛbaa no sɛ Yɛbɛyɔ *adeɛ a ɛte saa* mpo a.

لَوْ أَرَدْنَا أَنْ نَتَّخِذَ لَهْوًا لَاتَّخَذْنَاهُ مِنْ لَدُنَّا ۖ إِنْ كُنَّا فَاعِلِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Dabi, mmom, Yɛma nokorɛ so wɔ nkontompo atifi, na abubu ne ti, na hwɛ, ɛsɛɛ firi hɔ *pasaa.* Na nnome nka mo ɛnam *mmataho* abɔdin a mode to *Nyankopɔn so no nti.*

بَلْ نَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَى الْبَاطِلِ فَيَدْمَغُهُ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌ ۚ وَلَكُمُ الْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Na obiara a ɔwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu yɛ Ne dea. Na nkurɔfoɔ a wɔwɔ N'anim no mmfa ahomasoɔ, mfɛre sɛ wɔbɛsom No, na wɔmmerɛ *nso;*

وَلَهُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَمَنْ عِنْدَهُ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Wɔtontom *No* anadwo ne adekyeɛ *na* wɔnntɔ baha.

يُسَبِّحُونَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Anaasɛ wɔafa asomnneɛ afiri asaase no mu a wɔtumi nyane awufoɔ?

أَمِ اتَّخَذُوا آلِهَةً مِنَ الْأَرْضِ هُمْ يُنْشِرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Sɛ asomnneɛ bi wɔ ɛsoro ne asaase mmienu mu kwati Allah a, anka sɛ ɛteɛ biara wɔbɛwie ntoto ne basabasayɔ mu. Ɛnneɛ na animuonyam ne Allah, Ahennwa no Awurade no a Ɔboro deɛ wɔde bɔ abɔdin no so no.

لَوْ كَانَ فِيهِمَا آلِهَةٌ إِلَّا اللَّهُ لَفَسَدَتَا ۚ فَسُبْحَانَ اللَّهِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٢٣﴾

24. Obi nntumi mmisa No deɛ Ɔyɔ ho asɛm biara, na wɔnom na wɔbɛbisa wɔn asɛm.

لَا يُسْـَٔلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْـَٔلُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. So wɔafa asomnneɛ bi akwati Ɔno? Ka sɛ, 'Monfa mo adansedie mmra. Nkurɔfoɔ a wɔka me ho no Nwoma nie, na nkurɔfoɔ a wɔdii m'anim kan no nso Nwoma nie,' Dabida, wɔn mu dodoɔ no ara nnim nokorɛ no, na ɛno nti na wɔdane wɔn ho kɔ.

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اٰلِهَةً ؕ قُلْ هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ ۚ هٰذَا ذِكْرُ مَنْ مَّعِيَ وَذِكْرُ مَنْ قَبْلِيْ ؕ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ۙ الْحَقَّ فَهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Na Yɛannsoma Asomafoɔ no mu biara anni w'anim kan, gyesɛ Yɛyi yikyerɛ ma no sɛ, 'Onyame biara nni hɔ gyesɛ Me enti som Me *nkoaa.*'

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا نُوْحِيْٓ اِلَيْهِ اَنَّهٗ لَآ اِلٰهَ اِلَّآ اَنَا فَاعْبُدُوْنِ ﴿٢٦﴾

27. Na wɔka sɛ, 'Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no afa ɔba ama Ne ho.' Ɔkronkronni ne No. Ɛnnte saa mmom, wɔyɛ nkoa a wɔahyɛ wɔn animuonyam *kɛkɛ.*

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمٰنُ وَلَدًا سُبْحٰنَهٗ ؕ بَلْ عِبَادٌ مُّكْرَمُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Wɔnni kan nka asɛm biara ansaana Wakasa. Na N'ahyɛdeɛ *nkoaa* na wɔde yɔ adwuma.

لَا يَسْبِقُوْنَهٗ بِالْقَوْلِ وَهُمْ بِاَمْرِهٖ يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Ɔnim deɛ ɛwɔ wɔn anim ne deɛ ɛwɔ wɔn akyi, na wɔnnka bi mma obiara gyesɛ nea Ne nti wɔama ho kwan. Na wɔde ahwɛyie na ɛyɔ adeɛ, ɛnam Ne ho suro nti.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يَشْفَعُوْنَ ۙ اِلَّا لِمَنِ ارْتَضٰى وَهُمْ مِّنْ خَشْيَتِهٖ مُشْفِقُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Na wɔn mu biara a ɔbɛka sɛ, 'Meyɛ Nyame kwati Ɔno,' ɔno saa *onipa no* na Yɛde Amanehunu-Gya no bɛtua ne ka. Saa na Yɛtua adebɔneyɔfoɔ no ka.

وَمَنْ يَّقُلْ مِنْهُمْ اِنِّيْٓ اِلٰهٌ مِّنْ دُوْنِهٖ فَذٰلِكَ نَجْزِيْهِ جَهَنَّمَ ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِي الظّٰلِمِيْنَ ﴿٣٠﴾

R. 3.

31. Enti atiafoɔ no nnhunu sɛ na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no yɛ ɛtam *baako* a ɛbɔ mu, na Yɛbuebuee mu tetee mu? Na Yɛyɛɛ adeɛ biara a nkwa wɔ mu firii nsuo mu. Enti wɔnnye nni anaa?

اَوَلَمْ يَرَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنَّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنٰهُمَا ؕ وَجَعَلْنَا مِنَ الْمَآءِ كُلَّ شَيْءٍ حَيٍّ ؕ اَفَلَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Na Yɛyɛɛ mmotan a etintim hɔ pintinn wɔ asaase no mu, annyɛ saa a, *asaase no,* anka ɛde wɔn bɛwoso-woso; Na Yɛayɛ akwan tempɔn wɔ mu ama wɔanya kwankyerɛ pa.

وَجَعَلْنَا فِي الْاَرْضِ رَوَاسِيَ اَنْ تَمِيْدَ بِهِمْ ۪ وَجَعَلْنَا فِيْهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿٣٢﴾

33. Na Yɛyɛɛ ɛsoro no nkurusoɔ a wɔabɔ ho ban yie; nanso wɔdane wɔn ho firi ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no ho.

وَجَعَلْنَا السَّمَآءَ سَقْفًا مَّحْفُوْظًا ۚۖ وَهُمْ عَنْ اٰيٰتِهَا مُعْرِضُوْنَ ﴿٣٣﴾

34. Na Ɔno ne Nea Wabɔ anadwo ne adekyeɛ, ne awia no ne bosome no, na wɔn mu biara tene fa *ne* mmɔ-kwan so.

وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِي فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٣٤﴾

35. Na Yɛannyɛ nna-mfensaa nkwa amma ɔdasani biara a ɔwɔ honam anni w'anim kan. Na sɛ ɛsɛ sɛ wo mpo wowu a, ɛnneɛ na wɔnom bɛtena *hɔ* afe bɔɔ *ama no ayɛ yie?*

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّن قَبْلِكَ الْخُلْدَ ۖ أَفَإِن مِّتَّ فَهُمُ الْخَالِدُونَ ﴿٣٥﴾

36. Ɔkra biara bɛsɔ owuo ahwɛ; na Yɛde bɔne ne papa bɛyɛ nsɔhwɛ ahwɛ mo gyinabrɛ. Na Yɛn hɔ na mobɛsan aba.

كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم بِالشَّرِّ وَالْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٣٦﴾

37. Na sɛ atiafoɔ no hunu wo a, wɔfa wo sɛ atwetwesideɛ. *Wɔka sɛ,* 'So wei ne nea ɔka mo asomnneɛ ho asɛm *bɔne* no?' wɔ aberɛ a ɛyɛ wɔnom ankasa na *wɔde atuateɛ* po Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* din-bɔ no.

وَإِذَا رَآكَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا الَّذِي يَذْكُرُ آلِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ الرَّحْمَٰنِ هُمْ كَافِرُونَ ﴿٣٧﴾

38. Wɔbɔɔ onipa dasani firii ntɛm-pɛ mu. *Sɛ ɛteɛ biara* Mɛkyerɛ mo Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, nanso mma mommisa Me sɛ ɛmmra ntɛm.

خُلِقَ الْإِنسَانُ مِنْ عَجَلٍ ۚ سَأُرِيكُمْ آيَاتِي فَلَا تَسْتَعْجِلُونِ ﴿٣٨﴾

39. Na wɔka sɛ, 'Berɛ bɛn na saa bɔhyɛ yi *bɛhyɛ ma,* sɛ moyɛ nokwafoɔ a?'

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٩﴾

40. Sɛ nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no nim berɛ no a wɔnntumi nnsi egya no ho kwan mfiri wɔn anim ne wɔn akyi, na wɔnnya mmoa biara no a *anka wɔm-misa berɛ no.*

لَوْ يَعْلَمُ الَّذِينَ كَفَرُوا حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ النَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمْ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٠﴾

41. Dabi, mmom, ɛbɛba wɔn so mpofiri mu, enti ɛbɛtane wɔn ani so, na wɔnn-tumi nnsan no nnkɔ akyire, nanso wɔmma wɔn kɔnkye-mmerɛ biara.

بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٤١﴾

42. Na esi pi sɛ Asomafoɔ no wɔsii wɔn atwetwe dii w'anim kan, nanso deɛ wɔsii ho atwetwe no bɛtwa faa nkurɔfoɔ no a na wɔsi atwetweɛ no ho.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِالَّذِينَ سَخِرُوا مِنْهُم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٤٢﴾

R. 4.

43. Ka sɛ, 'Hwan na ɔbɛtumi abɔ mo ho ban anadwo ne adekyeɛ afiri Ɔdom-foɔ *Nyankopɔn* No ho?' Nanso wɔdane wɔn ho firi wɔn Awurade nkaekaeɛ ho.

قُلْ مَن يَكْلَؤُكُم بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ مِنَ الرَّحْمَٰنِ ۗ بَلْ هُمْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٣﴾

44. Anaasɛ wɔwɔ asomnneɛ bi a ɔbɛtumi abɔ wɔn ho ban akwati Yɛn? Wɔnntumi mmoa wɔn ho, nanso *obiara* nntumi mfa wɔn yɔnkoɔ nntia Yɛn.

اَمْ لَهُمْ اٰلِهَةٌ تَمْنَعُهُمْ مِّنْ دُوْنِنَا ؕ لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ نَصْرَ اَنْفُسِهِمْ وَلَا هُمْ مِّنَّا يُصْحَبُوْنَ ﴿۴۴﴾

45. Ɛnnte saa, mmom, Yɛn na Yɛmaa wɔnom ne wɔn agyanom *ewiase yi mu nnepa* kɔpem sɛ nkwa yɛɛ wɔn *ani so* tenten. Ana wɔnnhunu sɛ Yɛn na Yɛsra asaase no na Yɛte asaase no so firi n'ahyeɛ so. So wei nkamfua wɔbɛtumi ayɛ nkunimdifoɔ?

بَلْ مَتَّعْنَا هٰۤؤُلَآءِ وَ اٰبَآءَهُمْ حَتّٰى طَالَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ؕ اَفَلَا يَرَوْنَ اَنَّا نَاْتِي الْاَرْضَ نَنْقُصُهَا مِنْ اَطْرَافِهَا ؕ اَفَهُمُ الْغٰلِبُوْنَ ﴿۴۵﴾

46. Ka sɛ, 'Me deɛ mede *Nyankopɔn* yikyerɛ na ɛbɔ mo kɔkɔ.' Nanso asosifoɔ no deɛ wɔnnte frɛ no berɛ a wɔɔbɔ wɔn kɔkɔ no.

قُلْ اِنَّمَاۤ اُنْذِرُكُمْ بِالْوَحْيِ ۖ وَلَا يَسْمَعُ الصُّمُّ الدُّعَآءَ اِذَا مَا يُنْذَرُوْنَ ﴿۴۶﴾

47. Na sɛ w'Awurade asotwe no mframa kakraa bi mpo ka wɔnom a, esi pi sɛ wɔbɛsu sɛ, 'Yɛnnue! na yɛyɛ adebɔneyɔfoɔ ampa.'

وَلَئِنْ مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُوْلُنَّ يٰوَيْلَنَاۤ اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿۴۷﴾

48. Na Yɛde nokorɛ atemmuo nsania bɛsi hɔ Owusɔre Da no sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔannsisi ɔkra biara wɔ biribiara ho. Na sɛ ɛyɛ afudeɛ aba fua ketewa bi mu duro mpo a, Yɛbɛyi no adi. Na Yɛsom bo sɛ Nkontabufoɔ.

وَنَضَعُ الْمَوَازِيْنَ الْقِسْطَ لِيَوْمِ الْقِيٰمَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا ؕ وَاِنْ كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ اَتَيْنَا بِهَا ؕ وَكَفٰى بِنَا حٰسِبِيْنَ ﴿۴۸﴾

49. Na ampa ara sɛ Yɛmaa Mose ne Aaron Nkyekyɛmu ne Hann ne Nkaekaeɛ bi a ɛwɔ hɔ ma ateneneefoɔ no,

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ الْفُرْقَانَ وَضِيَآءً وَّذِكْرًا لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿۴۹﴾

50. Nkurɔfoɔ no a wɔsuro wɔn Awurade wɔ nsumaeɛ mu na wɔbɔ hu wɔ *Atemmuo* Dɔnhwere no ho no.

الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ وَهُمْ مِّنَ السَّاعَةِ مُشْفِقُوْنَ ﴿۵۰﴾

51. Na wei yɛ nhyira Nkaekaeɛ na Yɛasane aba fɔm; enti mobɛpo?

وَهٰذَا ذِكْرٌ مُّبٰرَكٌ اَنْزَلْنٰهُ ؕ اَفَاَنْتُمْ لَهٗ مُنْكِرُوْنَ ﴿۵۱﴾

R. 5.

52. Na wei ansa no, Yɛmaa Abraham ne kwankyerɛ na Yɛnim no paa yie.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَاۤ اِبْرٰهِيْمَ رُشْدَهٗ مِنْ قَبْلُ وَكُنَّا بِهٖ عٰلِمِيْنَ ﴿۵۲﴾

53. Berɛ a ɔka kyerɛɛ n'agya ne ne nkurɔfoɔ sɛ, 'Ɛdeɛben ne saa nhonin yi a moatu mo ho ama denden yi?'

اِذْ قَالَ لِاَبِيْهِ وَقَوْمِهٖ مَا هٰذِهِ التَّمَاثِيْلُ الَّتِيْۤ اَنْتُمْ لَهَا عٰكِفُوْنَ ﴿۵۳﴾

**54.** Wɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛbɛhunuu y'agyanom sɛ wɔresom wɔn.'

قَالُوا وَجَدْنَا آبَاءَنَا لَهَا عَابِدِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Ɔkaa sɛ, 'Mo ankasa ne mo agyanom *atena* mfomsoɔ a ɛda adi mu paa.'

قَالَ لَقَدْ كُنْتُمْ أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمْ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Wɔkaa sɛ, 'Enti nokorɛ paa na wode abrɛ yɛn, anaasɛ woka nkurɔfoɔ a wɔdi fɛw no ho?'

قَالُوا أَجِئْتَنَا بِالْحَقِّ أَمْ أَنْتَ مِنَ اللَّاعِبِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ɔkaa sɛ, 'Dabi, mmom, *deɛ ɛteɛ paa ne sɛ,* mo Awurade ne ɛsoro ahoroɔ ne asaase Wura no, Ɔno ne Nea Ɔbɔɔ ne nyinaa; na meka nkurɔfoɔ a wɔdi ɛho adanseɛ no ho.

قَالَ بَلْ رَبُّكُمْ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ الَّذِي فَطَرَهُنَّ وَأَنَا عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ مِنَ الشَّاهِدِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** 'Na meka Allah, mɛpam atia mo abosom no berɛ a moadane mo akyi akɔ no.'

وَتَاللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَامَكُمْ بَعْدَ أَنْ تُوَلُّوا مُدْبِرِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Enti ɔbubuu wɔn *nyinaa* mu asini-asini, gyesɛ wɔn mu kɛseɛ paa no sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛsan akɔ ne hɔ *akɔbisa no asɛm.*

فَجَعَلَهُمْ جُذَاذًا إِلَّا كَبِيرًا لَهُمْ لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Wɔkaa sɛ, 'Hwan na wayɔ yɛn asomnneɛ yi saa? Esi pi sɛ ɔbɛyɛ ɔdebɔneyɔfoɔ paa.'

قَالُوا مَنْ فَعَلَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا إِنَّهُ لَمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Wɔkaa sɛ, 'Yɛtee abranteɛ bi nka a ɔkasa tia wɔn, a wɔfrɛ no Abraham.'

قَالُوا سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُ إِبْرَاهِيمُ ﴿٦١﴾

**62.** Wɔkaa sɛ, 'Ɛnneɛ monfa no mmera nnipa no ani so, ama wɔadi ho adanseɛ.'

قَالُوا فَأْتُوا بِهِ عَلَىٰ أَعْيُنِ النَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Afei wɔka kyerɛɛ *Abraham* sɛ, 'Ana wo na wayɔ yɛn asomnneɛ yi saa adeɛ yi, O Abraham?'

قَالُوا أَأَنْتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا يَا إِبْرَاهِيمُ ﴿٦٣﴾

**64.** Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Bal' - *monnyae bisa, nea *ɔyɔɔeɛ no* wayɔ. Wɔn mu kɛseɛ no nie. Momisa wɔn sɛ wɔtumi kasa a.'

قَالَ بَلْ فَعَلَهُ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا فَاسْأَلُوهُمْ إِنْ كَانُوا يَنْطِقُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Afei wɔdane kɔɔ wɔn ho wɔn ho na wɔkaa sɛ, 'Mo ankasa na moayɛ mfomsofoɔ.'

فَرَجَعُوا إِلَىٰ أَنْفُسِهِمْ فَقَالُوا إِنَّكُمْ أَنْتُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Afei ɛmaa wɔn tiri sisii ase *fɛreɛ nti na wɔkaa sɛ,* 'Wonim yie ampa sɛ weinom nntumi nnkasa.'

ثُمَّ نُكِسُوا عَلَىٰ رُءُوسِهِمْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا هَٰؤُلَاءِ يَنْطِقُونَ ﴿٦٦﴾

---

*64 Nkyerɛmu: *Hwɛ Nwoma yi akyi.*

قَالَ أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمْ شَيْئًا وَلَا يَضُرُّكُمْ ﴿٦٧﴾

**67.** Ɔkaa sɛ, 'Enti mokwati Allah som adeɛ a enntumi mma mo mfasoɔ biara na enntumi nnha mo?

أُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ ۖ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** 'Ahohora aka mo, ɛne deɛ mokwati Allah som no! Monnte aseɛ anaa?'

قَالُوا حَرِّقُوهُ وَانصُرُوا آلِهَتَكُمْ إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ ﴿٦٩﴾

**69.** Deɛ wɔkaaeɛ ara ne sɛ, 'Monhye no na momoa mo asomnneɛ no, sɛ mobɛyɔ *biribi deɛ a,*'

قُلْنَا يَا نَارُ كُونِي بَرْدًا وَسَلَامًا عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ ﴿٧٠﴾

**70.** Yɛkaa sɛ, 'O egya dane yɛ nwunu-nwunu-nwunu ne asomdwoeɛ ma Abraham!'

وَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَخْسَرِينَ ﴿٧١﴾

**71.** Na wɔhwehwɛɛ sɛ wɔbɛpam atia no, nanso Yɛmaa wɔnom *mmom* yɛɛ ade-hwerefoɔ paa.

وَنَجَّيْنَاهُ وَلُوطًا إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا لِلْعَالَمِينَ ﴿٧٢﴾

**72.** Na Yɛgyee no nkwa, ɔne Lot de wɔn baa asaase no a Yɛahyira so ama nnipa no so.

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ نَافِلَةً ۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا صَالِحِينَ ﴿٧٣﴾

**73.** Na Yɛde Isaak yɛɛ no adom ne Yakobo sɛ ba-nana, na Yɛmaa wɔnom nyinaa yɛɛ ateneneefoɔ.

وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا وَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِمْ فِعْلَ الْخَيْرَاتِ وَإِقَامَ الصَّلَاةِ وَإِيتَاءَ الزَّكَاةِ ۖ وَكَانُوا لَنَا عَابِدِينَ ﴿٧٤﴾

**74.** Na Yɛyɛɛ wɔnom akandifoɔ a wɔnam Yɛn ahyɛdeɛ so kyerɛ *nnipa* kwan. Na Yɛyii yikyerɛ maa wɔnom a ɛkyerɛkyerɛ papa-yɔ ne Asɔre-yɔ ne afɔrebɔdeɛ yi-ma. Na wɔsom Yɛn *nkoaa.*

وَلُوطًا آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا وَنَجَّيْنَاهُ مِنَ الْقَرْيَةِ الَّتِي كَانَت تَّعْمَلُ الْخَبَائِثَ ۗ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ فَاسِقِينَ ﴿٧٥﴾

**75.** Na Lot nso Yɛmaa no nyansa amammuo ne nimdeɛ. Na yɛtwitwagyee no firii kuropɔn no a na wɔyɔ akyiwadeɛ no ho. Ampa ara sɛ na wɔyɛ nnipa atirimuɔdenfoɔ mmratofoɔ.

وَأَدْخَلْنَاهُ فِي رَحْمَتِنَا ۖ إِنَّهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٧٦﴾

**76.** Na Yɛde no wuraa Yɛn mmɔborɔhunu mu; esi pi sɛ, na ɔka ateneneefoɔ no ho.

**R. 6.**

وَنُوحًا إِذْ نَادَىٰ مِن قَبْلُ فَاسْتَجَبْنَا لَهُ فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ﴿٧٧﴾

**77.** Na *kae* Noa, berɛ a ɔdii kan su frɛɛ *Yɛn* no, na Yɛgyee ne mpaebɔ so, na Yɛtwitwagyee no, ɔne n'abusuafoɔ firii ahohiahia kɛseɛ no ho.

وَنَصَرْنَاهُ مِنَ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٧٨﴾

**78.** Na Yɛboaa no tiaa nkurɔfoɔ no a wɔpoo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no. Na wɔyɛ nnipa atirimuɔdenfoɔ ampa; enti Yɛmaa nsuyire faa wɔnom nyinaa.

**79.** Na *kae* Dawid ne Solomon berɛ a *wɔn mu biara* buu atɛn faa nnɔbaeɛ bi ho no, berɛ a nnipa *bi* nnwan fom kɔɔ emu *anadwo* no; na Yɛyɛ adansefoɔ wɔ wɔn atɛmmuo no ho.

وَدَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ إِذْ يَحْكُمَانِ فِى ٱلْحَرْثِ إِذْ نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ ٱلْقَوْمِ وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَٰهِدِينَ ﴿٧٩﴾

**80.** Yɛmaa Solomon nteaseɛ *a ɛtene* wɔ *asɛm no ho*. Na wɔnom mmienu mu biara Yɛmaa no nyansa ne nimdeɛ. Na Yɛbrɛɛ mmopɔ ne nnomaa no ase sɛ wɔ ne Dawid mfa *Nyankopɔn* ayɛyie no ntontom *No*. Na ɛyɛ Yɛn na Yɛyɔ weinom nyinaa.

فَفَهَّمْنَٰهَا سُلَيْمَٰنَ ۚ وَكُلًّا ءَاتَيْنَا حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَسَخَّرْنَا مَعَ دَاوُۥدَ ٱلْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَٱلطَّيْرَ ۚ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** Na Yɛkyerɛɛ no ako-taadeɛ yɔ maa mo, ama ayɛ banbɔ ama mo, na ayɛ banbɔ ama aniɛyaa a mode hyɛ mo ho no. So mobɛyɛ nnaasefoɔ?

وَعَلَّمْنَٰهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَّكُمْ لِتُحْصِنَكُم مِّنۢ بَأْسِكُمْ ۖ فَهَلْ أَنتُمْ شَٰكِرُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Na *Yɛbrɛɛ* mframa denden *ase* maa Solomon. Ɛbɔ sɛdeɛ ɔbɛhyɛ, de kɔ asaase no a Yɛde nhyira *agu sɔɔ* no mu. Na Yɛwɔ nimdeɛ wɔ adeɛ nyinaa mu.

وَلِسُلَيْمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِى بِأَمْرِهِۦٓ إِلَى ٱلْأَرْضِ ٱلَّتِى بَٰرَكْنَا فِيهَا ۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَىْءٍ عَٰلِمِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** Na *Yɛbrɛɛ* asukɔdɔfoɔ *ase maa no* a wɔdɔ asukɔ ma no, na wɔyɔ nnwuma foforɔ bi nso a ɛkwati wei; na ɛyɛ Yɛn na Yɛbɔɔ wɔn ho ban.

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعْمَلُونَ عَمَلًا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَكُنَّا لَهُمْ حَٰفِظِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Na *kae* Hiob berɛ a ɔsu frɛɛ n'Awurade sɛ, 'Ɔhaw *kɛseɛ* na aka me, na Wone mmɔborɔhunufoɔ nyinaa mu Mmɔborɔhununi paa no.'

وَأَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَسَّنِىَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Enti Yɛgyee ne mpaebɔ so, na Yɛyii ahohiahia no a ɛyɛ ateeteɛ no firii ne so, na Yɛde n'abusuafoɔ maa no, ɛne ne nsɛso mmɔho kaa ho, sɛ ɛnyɛ ahummɔborɔ a efiri Yɛn hɔ na ayɛ nkaekaeɛ ama Nyamesomfoɔ.

فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ فَكَشَفْنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرٍّ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ أَهْلَهُۥ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَذِكْرَىٰ لِلْعَٰبِدِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Na *kae* Ismael, ne Idriis ne Dhu'l-Kifl. Wɔnom nyinaa ka nkurɔfoɔ a wɔgyinaa pintinn no ho.

وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ كُلٌّ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Na Yɛde wɔnom wuraa Yɛn mmɔborɔhunu mu. Ampa, na wɔka ateneneefoɔ no ho.

وَأَدْخَلْنَٰهُمْ فِى رَحْمَتِنَآ ۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Na *kae* Dhu'l-Nuun, berɛ a ɔfirii hɔ kɔɔeɛ wɔ abufuo mu. Na ɔsusuui sɛ Yɛnnya ne so tumi. Afei ɔfirii esum kabisii mu frɛɛɛ: 'Onyame biara nni hɔ gyesɛ Wo, Ɔkronkronni ne Wo. Ampa ara sɛ makɔka adebɔneyɔfoɔ no ho.'

وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبًا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقْدِرَ عَلَيْهِ فَنَادَىٰ فِى ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبْحَٰنَكَ إِنِّى كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Enti Yɛgyee ne mpaebɔ so, na Yɛtwitwagyee no firii awerɛhoɔ ahohiahia mu. Na saa na Yɛtwitwagye agyidifoɔ no.

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ وَنَجَّيْنَاهُ مِنَ الْغَمِّ ۚ وَكَذَٰلِكَ نُنْجِي الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Na *kae* Sakaria, berɛ a ɔsu frɛɛ n'Awurade sɛ, 'M'Awurade, nnyae me sɛ obi a ɔnni ba. Na Wo na Woyɛ adiadifoɔ mu Mudifoɔ.'

وَزَكَرِيَّا إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ رَبِّ لَا تَذَرْنِي فَرْدًا وَأَنْتَ خَيْرُ الْوَارِثِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** Enti Yɛgyee ne mpaebɔ so, na Yɛde Yohane yɛɛ no adom na Yɛsaa ne yere yareɛ maa no. Na wɔdi mperesie wɔ papa-yɔ mu, na wɔsu frɛɛ Yɛn wɔ anidasoɔ ne suro mu. Na wɔbrɛɛ wɔn ho ase wɔ Yɛn anim.

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ وَوَهَبْنَا لَهُ يَحْيَىٰ وَأَصْلَحْنَا لَهُ زَوْجَهُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَيَدْعُونَنَا رَغَبًا وَرَهَبًا ۖ وَكَانُوا لَنَا خَاشِعِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Na *kae* ɔbaa no a ɔkoraa n'ahoteɛ yie no, enti Yɛhomee Y'asɛm guu ne mu na Yɛyɛɛ ɔno ne ne ba no Nsɛnkyerɛnneɛ bi maa nnipa no.

وَالَّتِي أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهَا مِنْ رُوحِنَا وَجَعَلْنَاهَا وَابْنَهَا آيَةً لِلْعَالَمِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ampa ara sɛ, wei yɛ wo nnipa-kuo - nnipa-kuo baako; na Mene mo Awurade, enti monsom Me.

إِنَّ هَٰذِهِ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَأَنَا رَبُّكُمْ فَاعْبُدُونِ ﴿٩٣﴾

**94.** Nanso wɔapaepae wɔn mu wɔ wɔn nsɛm ho; na *wɔn* nyinaa bɛsan aba Yɛn hɔ.

وَتَقَطَّعُوا أَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ ۖ كُلٌّ إِلَيْنَا رَاجِعُونَ ﴿٩٤﴾

R. 7.

**95.** Enti obiara a ɔbɛyɔ nnwuma pa na ɔyɛ ɔgyidini no, ne mmɔdenbɔ no so nnkata, na esi pi sɛ Yɛbɛtwerɛ ato hɔ.

فَمَنْ يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهِ وَإِنَّا لَهُ كَاتِبُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Na ɛyɛ ahyɛdeɛ mmera a ɛnnane da ma kuro biara a Yɛbɛsɛɛ no, sɛ wɔnnsan mma bio *da.*

وَحَرَامٌ عَلَىٰ قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَاهَا أَنَّهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** *Ɛbɛyɛ saa* mpo kɔpem berɛ a wɔbɛbue Gog ne Magog *pono* na wɔbɛyɔ no ntɛm afiri bea a ɛkrɔn biara atifi aba.

حَتَّىٰ إِذَا فُتِحَتْ يَأْجُوجُ وَمَأْجُوجُ وَهُمْ مِنْ كُلِّ حَدَبٍ يَنْسِلُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Na nokorɛ bɔhyɛ no abɛn; na hwɛ, nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no ani bɛhwɛ hann ehu nti *na wɔbɛka sɛ,* 'Yɛnnue! ɛyɛ ampa sɛ na yɛabu y'ani agu wei so; mmom na yɛyɛ adebɔneyɔfoɔ!'

وَاقْتَرَبَ الْوَعْدُ الْحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَاخِصَةٌ أَبْصَارُ الَّذِينَ كَفَرُوا يَا وَيْلَنَا قَدْ كُنَّا فِي غَفْلَةٍ مِنْ هَٰذَا بَلْ كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Esi pi sɛ, mo ne deɛ na mosom kwati Allah no bɛyɛ Amanehunu-Gya no akuadeɛ. Emu na mo *nyinaa* mobɛba.'

إِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنْتُمْ لَهَا وَارِدُونَ ﴿٩٩﴾



**100.** Sɛ weinom nyinaa yɛ asom-nneɛ a anka wɔnom annsan amma *Egya no* mu. Na wɔnom nyinaa bɛtena mu afe bɔɔ.

لَوْ كَانَ هٰٓؤُلَآءِ اٰلِهَةً مَّا وَرَدُوْهَا ؕ وَكُلٌّ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Na esu nkekamu yaayaaya na ɛbɛyɛ wɔn *kyɛfa* wɔ mu, na wɔnnte *biribiara* wɔ mu *nnka ho.*

لَهُمْ فِيْهَا زَفِيْرٌ وَّهُمْ فِيْهَا لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿١٠١﴾

**102.** *Mmom* nkurɔfoɔ no a akatua pa ho *bɔhyɛ* afiri adi afiri Yɛn hɔ ama wɔn no deɛ, wɔnom saa na wɔbɛtwe wɔn afiri ho akɔ akyirikyiri koraa.

اِنَّ الَّذِيْنَ سَبَقَتْ لَهُمْ مِّنَّا الْحُسْنٰٓى ۙ اُولٰٓئِكَ عَنْهَا مُبْعَدُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Wɔnom nnte dede ketewa-moaa bi mpo mfiri mu; na wɔbɛtena adeɛ a wɔn kra hwehwɛ mu afe bɔɔ.

لَا يَسْمَعُوْنَ حَسِيْسَهَا ۚ وَهُمْ فِيْ مَا اشْتَهَتْ اَنْفُسُهُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ehu-bɔ kɛseɛ no remma wɔn awerɛhoɔ *biara,* na soro-abɔfoɔ no bɛhyia wɔn *aka sɛ,* 'Mo da no a wɔde hyɛɛ mo bɔ no nie.'

لَا يَحْزُنُهُمُ الْفَزَعُ الْاَكْبَرُ وَتَتَلَقّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ؕ هٰذَا يَوْمُكُمُ الَّذِيْ كُنْتُمْ تُوْعَدُوْنَ ﴿١٠٤﴾

**105.** *Kae* ɛda no a Yɛbɛbobɔ ɛsoro ahoroɔ no sɛ deɛ ɔtwerɛfoɔ bobɔ atwerɛ-nwoma no. Sɛdeɛ Yɛfirii kane ade-bɔ ase no, saara na Yɛbɛsan asi soɔ - bɔhyɛ a ɛda Yɛn so *yereketee;* esi pi sɛ Yɛbɛyɔ.

يَوْمَ نَطْوِى السَّمَآءَ كَطَيِّ السِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ؕ كَمَا بَدَاْنَآ اَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيْدُهٗ ؕ وَعْدًا عَلَيْنَا ؕ اِنَّا كُنَّا فٰعِلِيْنَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Na Yɛatwerɛ no dada wɔ Dawid Dwom no mu, afotuo no akyi sɛ, Me nkoa ateneneefoɔ no na wɔbɛyɛ adedifoɔ wɔ asaase no mu.

وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِي الزَّبُوْرِ مِنْۢ بَعْدِ الذِّكْرِ اَنَّ الْاَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ الصّٰلِحُوْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Emu na asomasɛm a ɛho hia paa no wɔ ma nnipa a wɔsom Nyankopɔn.

اِنَّ فِيْ هٰذَا لَبَلٰغًا لِّقَوْمٍ عٰبِدِيْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Na Yɛannsoma wo hwee ho ka mmɔborɔhunu a *woyɛ ma* ewiase nnipa nyinaa *nti.*

وَمَآ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا رَحْمَةً لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ka sɛ, 'Ampa ara sɛ, wɔama me yikyerɛ sɛ mo Nyankopɔn no yɛ Onyankopɔn Baako. Enti mobɛyɛ ahobrasefoɔ?'

قُلْ اِنَّمَا يُوْحٰٓى اِلَيَّ اَنَّمَآ اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَهَلْ اَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Mmom sɛ wɔdane wɔn akyi a, ka sɛ, 'Mabɔ mo nyinaa kɔkɔ pɛpɛɛpɛ na sɛ deɛ wɔde ahyɛ mo bɔ no bɛn o, sɛ ɛwɔ akyiri o me deɛ mennim.

فَاِنْ تَوَلَّوْا فَقُلْ اٰذَنْتُكُمْ عَلٰى سَوَآءٍ ؕ وَاِنْ اَدْرِيْٓ اَقَرِيْبٌ اَمْ بَعِيْدٌ مَّا تُوْعَدُوْنَ ﴿١١٠﴾

**111.** 'Ɛyɛ nokorɛ sɛ Ɔno deɛ Ɔnim asɛnka a ɛda adie na Ɔnim deɛ mode sie nso.

اِنَّهٗ يَعْلَمُ الْجَهْرَ مِنَ الْقَوْلِ وَيَعْلَمُ مَا تَكْتُمُوْنَ ﴿١١١﴾

**112.** **'Na mennim deɛ, nanso ebia ɛyɛ nsɔhwɛ ma mo, ne ahonya mu anigyeɛ kɔsi mmerɛ *tiaa* bi.'**

وَإِنْ أَدْرِي لَعَلَّهُ فِتْنَةٌ لَّكُمْ وَمَتَاعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١١٢﴾

**113.** **Ɔkaa *bio* sɛ, 'M'Awurade, fa nokorɛ no bua atɛn. Y'Awurade ne Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no, Ɔno a Ne mmoa na ɛsɛ sɛ wɔhwehwɛ tia deɛ moka no.'**

قُلَ رَبِّ احْكُمْ بِالْحَقِّ ۗ وَرَبُّنَا الرَّحْمَٰنُ الْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١١٣﴾

## AL-HAGY
### (Madina Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. O Adasamma monsuro mo Awurade, esi pi sɛ, Dɔnhwere no a wɔahyɛ ato hɔ no *Asaase* wosoɔ no, yɛ ade kɛseɛ paa.**

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوْا رَبَّكُمْ ۚ اِنَّ زَلْزَلَةَ السَّاعَةِ شَيْءٌ عَظِيْمٌ ②

**3. Ɛda no, berɛ a mobɛhunu no, ɛna a ɔma nufoɔ no werɛ bɛfi nufu-ma no, na ɔbaa biara a ɔnyem bɛpɔn n'adesoa no; na wobɛhunu nnipa sɛ wɔatotɔ akɔtɔbronsa wɔ aberɛ a wɔmmoroo nsa, mmom Allah asotwe na emu bɛyɛ den paa.**

يَوْمَ تَرَوْنَهَا تَذْهَلُ كُلُّ مُرْضِعَةٍ عَمَّاۤ اَرْضَعَتْ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمْلٍ حَمْلَهَا وَتَرَى النَّاسَ سُكٰرٰى وَمَا هُمْ بِسُكٰرٰى وَلٰكِنَّ عَذَابَ اللّٰهِ شَدِيْدٌ ③

**4. Na nnipa no mu bi wɔ hɔ a wɔgye akyinnye fa Allah ho wɔ aberɛ a nimdeɛ nnka ho, na wɔdi dɔmyɔfoɔ satan biara akyi.**

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُّجَادِلُ فِي اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَّيَتَّبِعُ كُلَّ شَيْطٰنٍ مَّرِيْدٍ ④

**5. Ɔno na wɔahyɛ afa ne ho sɛ obiara a ɔne no bɛfa adamfoɔ no, ɔbɛyera no na wakyerɛ no kwan akɔ Egya no asotwe no mu.**

كُتِبَ عَلَيْهِ اَنَّهٗ مَنْ تَوَلَّاهُ فَاَنَّهٗ يُضِلُّهٗ وَيَهْدِيْهِ اِلٰى عَذَابِ السَّعِيْرِ ⑤

**6. O adasamma, sɛ mo adwene mu yɛ mo nnaa fa Owusɔreɛ no ho a, ɛnneɛ, ɛyɛ ampa sɛ, Yɛn na Yɛabɔ mo afiri mfuturo mu, afei *mo* firii awoɔ nsu-ko mu, afei *mo* firii mmogya-toa mu, afei *mo* firii nam-kum mu a ɛfa mmɔeɛ ayɛ yie na ɛfa nso nnyeɛ yie, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Yɛama *Yɛn tumi* ada adi ama mo. Na Yɛma deɛ Yɛpɛ ka awodeɛ no mu kɔsi berɛ bi a wɔayi asi hɔ. Afei Yɛyi mo firi adi sɛ abɔfra asukɔ-noma sɛdeɛ *ɛno akyi* mobɛduru mo nyini pɔmpɔnsoɔ. Na ebinom wɔ mo mu a wɔwu *ntem* na ebinom nso wɔ mo mu a ahoɔden no san n'akyi kɔpem posoposo-yɛ* mfie mu ara ma no kɔwie sɛ, afei na ɔnnim hwee bio, nimdeɛ a ɔnyaaeɛ *nyinaa* akyi. Na wohunu asaase no sɛ nkwa nni**

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اِنْ كُنْتُمْ فِيْ رَيْبٍ مِّنَ الْبَعْثِ فَاِنَّا خَلَقْنٰكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ مِنْ مُّضْغَةٍ مُّخَلَّقَةٍ وَّغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ ۚ وَنُقِرُّ فِي الْاَرْحَامِ مَا نَشَآءُ اِلٰۤى اَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوْۤا اَشُدَّكُمْ ۚ وَمِنْكُمْ مَّنْ يُّتَوَفّٰى وَمِنْكُمْ مَّنْ يُّرَدُّ اِلٰۤى اَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِنْۢ بَعْدِ عِلْمٍ شَيْـًٔا ؕ وَ

---

**6 *Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

تَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَأَنبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ ﴿٦﴾

**mu, nanso sɛ Yɛdwiri nsuo gu so a ɛka fra na ahunhon *no,* na nnɔbaeɛ ahorɔɔ a ɛyiyi fɛ fifiri fi adi.**

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّهُ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧﴾

**7. Ɛte saa efirisɛ Allah, Ɔno ara ne Nokorɛ no, na ɛyɛ nokorɛ sɛ, Ɔno na Ɔde owufoɔ ba nkwa mu, na Ɔno deɛ Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.**

وَأَنَّ السَّاعَةَ آتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَأَنَّ اللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِي الْقُبُورِ ﴿٨﴾

**8. Na efirisɛ, *sɛ ɛteɛ biara,* Dɔnhwere no bɛba, akyinnyeɛ biara nni ho, na efirisɛ Allah bɛnyane wɔnom a wɔwɔ adamena mu.**

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُجَادِلُ فِي اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَابٍ مُّنِيرٍ ﴿٩﴾

**9. Na nnipa no mu bi wɔ hɔ a wɔgye nkyinnyiwa fa Allah ho wɔ aberɛ a nimdeɛ nnka ho, na kwankyerɛ nni mu, na Nwoma a hann wɔ mu biara nso nnka ho.**

ثَانِيَ عِطْفِهِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۖ لَهُ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ ۖ وَنُذِيقُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿١٠﴾

**10. Ɔdane ne nkyɛn mu *atuateɛ so,* sɛ ɔbɛyera *nnipa* afiri Allah kwan so. Animguaseɛ wɔ hɔ ma no wɔ ewiase yi mu; na Owusɔre Da no Yɛbɛma no asɔ gya-hyeɛ asotwe no ahwɛ.**

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ يَدَاكَ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١١﴾

**11. Wei bɛba saa ɛnam deɛ wo nsa *ayɔ* de adi kan no nti, na Allah nnyɛ ɔsisifoɔ mma *Ne* Nkoa.**

**R. 2.**

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَعْبُدُ اللَّهَ عَلَىٰ حَرْفٍ ۖ فَإِنْ أَصَابَهُ خَيْرٌ اطْمَأَنَّ بِهِ ۖ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ انقَلَبَ عَلَىٰ وَجْهِهِ خَسِرَ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ﴿١٢﴾

**12. Nnipa no mu, obi wɔ hɔ a ɔsom Allah wɔ *gyidie* hyeɛ ano, enti sɛ papa bi ka ne nsa a na ne bo adwo wɔ ho; na sɛ nsɔhwɛ bi to no a, na wadane ne ho *afiri Allah nkyɛn.* Wahwere wiase ne Daankwamma. Wei ne brɛguo a ɛda adi no.**

يَدْعُو مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُ وَمَا لَا يَنفَعُهُ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ﴿١٣﴾

**13. Ɔkwati Allah frɛ biribi a ɛnntumi nnha no, na ɛnntumi mma no mfasoɔ biara. Wei yɛ nyeraeɛ a ɛkɔ akyirikyiri paa.**

يَدْعُو لَمَن ضَرُّهُ أَقْرَبُ مِن نَّفْعِهِ ۚ لَبِئْسَ الْمَوْلَىٰ وَلَبِئْسَ الْعَشِيرُ ﴿١٤﴾

**14. Ɔfrɛ nea ne haw no bɛn kyɛn ne *ho* mfasoɔ. Bɔne ne *ne* wura no na bɔne ne ne hokafoɔ no ampa.**

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿١٥﴾

**15. Sɛ ɛteɛ biara, Allah bɛma nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no awura Aturo a nsutene nenam aseɛ no mu; ampa ara sɛ Allah yɔ deɛ Ɔpɛ.**

16. Obiara a ɔdwene sɛ Allah mmoa (Ɔkɔmhyɛni) no, wɔ ewiase yi mu ne Daankwamma no, ɛnneɛ, *sɛ ɔbɛtumi a,* ɔnhwehwɛ ɛkwan bi nkɔ soro, na ɔntwitwa *Nyankopɔn mmoa* no ngu. Afei ɔnhwɛ sɛ n'apam a wapam no bɛtumi ayi adeɛ a ɛhyɛ *no* abufuo no afiri hɔ a.

من كان يظن أن لن ينصره الله في الدنيا والآخرة فليمدد بسبب إلى السماء ثم ليقطع فلينظر هل يذهبن كيده ما يغيظ ﴿١٦﴾

17. Na saa na Yɛayi (*Kur'aan no)* aba fɔm sɛ ɛnyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi. Ampa ara sɛ, Allah kyerɛ nea Ɔpɛ kwan.

وكذلك أنزلناه آيات بينات وأن الله يهدي من يريد ﴿١٧﴾

18. Nkurɔfoɔ a wɔagye adie no, ne Yudafoɔ no, ne Sabianfoɔ no, ne Akristofoɔ no, ne Magianfoɔ no, ne abosomsomfoɔ no deɛ, esi pi sɛ, Allah bɛbu wɔn ntɛm atɛn Owusɔre Da no mu; ɛyɛ nokorɛ sɛ Allah yɛ Ɔdansefoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.

إن الذين آمنوا والذين هادوا والصابئين والنصارى والمجوس والذين أشركوا إن الله يفصل بينهم يوم القيامة إن الله على كل شيء شهيد ﴿١٨﴾

19. Ana wonnhunuu sɛ Allah na obiara a ɔwɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu yɛ ahobraseɛ ma No, ɛne awia no, ɛne bosome no, ɛne nsoroma ahoroɔ no, ɛne mmotan no, ɛne nnua no, ɛne mmoadoma no, ɛne adasamma mu nnipa bebiree? Na bebiree nso wɔ hɔ a wɔafata asotwe. Na obiara a Allah agu n'anim ase no, obiara nni hɔ a ɔbɛpagya no aba animuonyam mu. Ampa ara sɛ Allah yɔ biribiara a Ɔpɛ.

ألم تر أن الله يسجد له من في السماوات ومن في الأرض والشمس والقمر والنجوم والجبال والشجر والدواب وكثير من الناس وكثير حق عليه العذاب ومن يهن الله فما له من مكرم إن الله يفعل ما يشاء ﴿١٩﴾ السجدة

20. Weinom mmienu yɛ nkurɔfoɔ bi a wɔgye akyinnyeɛ fa wɔn Awurade ho, Nkurɔfoɔ no a wɔtia no deɛ, wɔbɛtwa egya ntaadeɛ ama wɔn; na wɔbɛhwie nsuo a ɛrehuro agu wɔn tiri so.

هذان خصمان اختصموا في ربهم فالذين كفروا قطعت لهم ثياب من نار يصب من فوق رءوسهم الحميم ﴿٢٠﴾

21. Ɛnam so ma deɛ ɛwɔ wɔn yɛm ɛne *wɔn* wedeɛ mu no bɛnane.

يصهر به ما في بطونهم والجلود ﴿٢١﴾

22. Na nnadeɛ mporimaa wɔ hɔ ma wɔn *asotwe.*

ولهم مقامع من حديد ﴿٢٢﴾

23. Berɛ biara a wɔbɛpɛ sɛ wɔfiri mu firi ɛnam awerɛhoɔ ne ateeteɛ nti no wɔbɛsan wɔn, de wɔn akɔ mu; na *wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ,* 'Monsɔ egyahyeɛ asotwe no nhwɛ!'

كلما أرادوا أن يخرجوا منها من غم أعيدوا فيها وذوقوا عذاب الحريق ﴿٢٣﴾

R. 3.

**24.** Ampa ara sɛ, Allah bema nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no ahyɛne Aturo no a nsutene nenam aseɛ no mu. Wɔde sika kɔkɔɔ nkapo na ɛbɛsiesie wɔn, ɛne nhwene-boɔ; na wɔn ntaadeɛ *a wɔbɛhyɛ* wɔ mu bɛyɛ srekye.

إِنَّ اللّٰهَ يُدْخِلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيْهَا مِنْ اَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَّلُؤْلُؤًا ۚ وَلِبَاسُهُمْ فِيْهَا حَرِيْرٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Na wɔbɛkyerɛ wɔn kwan akɔ tenenee kasa mu, na wɔbɛkyerɛ wɔn kwan akɔ *Onyankopɔn* a Ɔfata ayɛyie no kwan so.

وَهُدُوْٓا اِلَى الطَّيِّبِ مِنَ الْقَوْلِ ۚ وَهُدُوْٓا اِلٰى صِرَاطِ الْحَمِيْدِ ﴿٢٥﴾

**26.** Na nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no, na wɔsi nnipa kwan firi Allah kwan soɔ no, na wɔsi nnipa kwan firi Asɔredan Kronkron no a Yɛayi asi hɔ ama adasamma nyinaa pɛ no ho no, sɛ ɛhɔ na ɛyɛ wɔn tenabea o, sɛ wɔyɛ nsrahwɛfoɔ a wɔfiri srɛ so o, obiara a ɔhwehwɛ sɛ ɔbɛkyeakyea kwan pa no wɔ mu no - Yɛbɛma wɔasɔ asotwe yaaya no ahwɛ.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَيَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ الَّذِيْ جَعَلْنٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءَ ۨالْعَاكِفُ فِيْهِ وَالْبَادِ ۚ وَمَنْ يُّرِدْ فِيْهِ بِاِلْحَادٍ ۢبِظُلْمٍ نُّذِقْهُ مِنْ عَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٢٦﴾

R. 4.

**27.** Na *kae berɛ* a Yɛkyerɛɛ Abraham Efie no ananmu *na Yɛkaa sɛ,* 'Mma mfa biribiara mmata Me ho, na te Me Fie no ho ma nkurɔfoɔ a wɔtwa ho hyia no ne nkurɔfoɔ a wɔgyina ntenten no ne nkurɔfoɔ a wɔbɔ wɔn mu ase *na* wɔde wɔn anim butu fɔm *wɔ Asɔreyɔ mu no;*

وَاِذْ بَوَّاْنَا لِاِبْرٰهِيْمَ مَكَانَ الْبَيْتِ اَنْ لَّا تُشْرِكْ بِيْ شَيْئًا وَّطَهِّرْ بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِيْنَ وَالْقَآئِمِيْنَ وَالرُّكَّعِ السُّجُوْدِ ﴿٢٧﴾

**28.** 'Na ka Amantuo Kronkron no to dwa wɔ adasamma mu. Wɔnam wɔn nan mmromu bɛba wo nkyɛn, na *wɔbɛtena* yoma biara a wafɔn so, na wɔbɛfiri kwan tenten biara so aba.

وَاَذِّنْ فِى النَّاسِ بِالْحَجِّ يَاْتُوْكَ رِجَالًا وَّعَلٰى كُلِّ ضَامِرٍ يَّاْتِيْنَ مِنْ كُلِّ فَجٍّ عَمِيْقٍ ﴿٢٨﴾

**29.** 'Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdi mfasoɔ a ɛwɔ hɔ ma wɔn no ho adanseɛ, na wɔbɛbɔ Allah din wɔ nna a wɔahyɛ ato hɔ no mu de agu nan-anan ntɔtemmoa no a Ɔde ayɛ wɔn akɔnhomabɔdeɛ no so. Enti moni emu bi na monfa ma ahohiahiafoɔ *ne* ahiafoɔ no nyɛ aduane.

لِّيَشْهَدُوْا مَنَافِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ فِيْٓ اَيَّامٍ مَّعْلُوْمٰتٍ عَلٰى مَا رَزَقَهُمْ مِّنْۢ بَهِيْمَةِ الْاَنْعَامِ ۚ فَكُلُوْا مِنْهَا وَاَطْعِمُوا الْبَآئِسَ الْفَقِيْرَ ﴿٢٩﴾

**30.** 'Afei ma wɔnwie wɔn ahoteɛ dwumadie no, na wɔnhyɛ wɔn bɔhyɛ no ma, na wɔntwa Tete Fie no ho nhyia.'

ثُمَّ لْيَقْضُوْا تَفَثَهُمْ وَلْيُوْفُوْا نُذُوْرَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوْا بِالْبَيْتِ الْعَتِيْقِ ﴿٣٠﴾

**31.** Wei yɛ *Onyankopɔn ahyɛdeɛ* na obiara a ɔbɛdi Allah akronkronneɛ ni no, ɛyɛ papa ma no wɔ n'Awurade

ذٰلِكَ ۚ وَمَنْ يُّعَظِّمْ حُرُمٰتِ اللّٰهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهٗ عِنْدَ رَبِّهٖ ۚ وَاُحِلَّتْ لَكُمُ

nkyɛn. Na wɔate ntɔtemmoa ho ama mo, nanso ɛnnyɛ deɛ wɔabobɔ din akyerɛ mo no. Enti montwe mo ho mfiri abosom a wɔayɛ no akyiwadeɛ no ho na montwe mo ho mfiri nkontompo kasa ho,

32. Monkɔ so nfa mo ho ntwere Allah, *na* mma monnfa biribiara mmata Ne ho. Na obiara a ɔde biribi bɛbata Allah ho no te sɛ obi a wahwe ase firi soro na nnomaa asosɔ no afiri hɔ, anaasɛ mframa denden bi abɔ no akɔ akyirikyiri bea bi.

33. Ɛte saa. Na obiara a ɔde ebuo ma Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no - esi pi sɛ ɛno *firi* tenenee-yɔ akoma mu.

34. Mfasoɔ ahoroɔ bi wɔ *mmoa afɔrebɔ* mu ma mo kɔpem berɛ bi a wɔahyɛ ato hɔ, afei bea a wɔde wɔn bɔ afɔreɛ wɔ Tete Fie no ho.

R. 5.

35. Nnipa-kuo biara Yɛhyehyɛɛ afɔrebɔ adonneɛ maa wɔn sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛbɔ Allah din agu ntɔte-mmoa *te sɛ efie mmoa a wɔdi* no so, a Ɔde abɔ wɔn akɔnhoma no. *Monhunu sɛ* mo Nyankopɔn no ne Onyankopɔn Baako no; enti mo *nyinaa* momerɛ mo ho ase ma No. Na ka nsɛm-dɛ kyerɛ ahobrase-foɔ no,

36. Nkurɔfoɔ no a sɛ wɔka Allah ho asɛm a wɔn akoma bɔ piriw ma suro hyɛ mu ma no, ne nkurɔfoɔ no a sɛ atowerɛnkyɛm bi to wɔn a wɔde abo-dwoɔ gyina pintinn no, ne wɔnom a wɔma *wɔn* Asɔreyɔ gyina na wɔyi deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no bi ma no.

37. Na Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu *bi ne sɛ* Yɛayɔ yoma afɔrebɔdeɛ ama mo. Papa *pii* wɔ mu ma mo. Enti momɔ Allah din ngu wɔn so berɛ a wɔakyekyere wɔn asa so agyina hɔ *ama kum no.* Na sɛ wɔtɔ wɔn nkyɛn mu *wu* a, moni bi na moma obi a *ne ho kyere no nanso* n'akoma tɔ ne yɛm aduane ne obi a ɔbɔ mpaeɛ. Saa *na ɛteɛ* Yɛabrɛ wɔn ase ama mo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛyɛ nnaasefoɔ.

38. Wɔn nam nnuru Allah hɔ, saara nso na wɔn mmogya nnuru hɔ, mmom tenenee-yɔ a efiri mo hɔ na eduru Ne hɔ. Saa na Wabrɛ wɔn ase ama mo, ama

الْأَنْعَامُ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَاجْتَنِبُوا الرِّجْسَ مِنَ الْأَوْثَانِ وَاجْتَنِبُوا قَوْلَ الزُّورِ ﴿٣١﴾

حُنَفَاءَ لِلَّهِ غَيْرَ مُشْرِكِينَ بِهِ ۚ وَمَنْ يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ السَّمَاءِ فَتَخْطَفُهُ الطَّيْرُ أَوْ تَهْوِي بِهِ الرِّيحُ فِي مَكَانٍ سَحِيقٍ ﴿٣٢﴾

ذَٰلِكَ ۖ وَمَنْ يُعَظِّمْ شَعَائِرَ اللَّهِ فَإِنَّهَا مِنْ تَقْوَى الْقُلُوبِ ﴿٣٣﴾

لَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى ثُمَّ مَحِلُّهَا إِلَى الْبَيْتِ الْعَتِيقِ ﴿٣٤﴾

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا لِيَذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُمْ مِنْ بَهِيمَةِ الْأَنْعَامِ ۗ فَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ فَلَهُ أَسْلِمُوا ۗ وَبَشِّرِ الْمُخْبِتِينَ ﴿٣٥﴾

الَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ اللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ وَالصَّابِرِينَ عَلَىٰ مَا أَصَابَهُمْ وَالْمُقِيمِي الصَّلَاةِ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنْفِقُونَ ﴿٣٦﴾

وَالْبُدْنَ جَعَلْنَاهَا لَكُمْ مِنْ شَعَائِرِ اللَّهِ لَكُمْ فِيهَا خَيْرٌ ۖ فَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهَا صَوَافَّ ۖ فَإِذَا وَجَبَتْ جُنُوبُهَا فَكُلُوا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْقَانِعَ وَالْمُعْتَرَّ ۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرْنَاهَا لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٣٧﴾

لَنْ يَنَالَ اللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَاؤُهَا وَلَٰكِنْ يَنَالُهُ التَّقْوَىٰ مِنْكُمْ ۚ

moatontom Allah ɛnam sɛ Wakyerɛ mo kwan no nti. Na ka nsɛm-dɛ no kyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔyɔ papa no.

كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا اللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَاكُمْ ۗ وَبَشِّرِ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٨﴾

39. Ampa ara sɛ, Allah bɔ nkurɔfoɔ a wɔagye adie no ho ban. Esi pi sɛ Allah nnɔ hwammɔfoɔ boniayɛfoɔ no.

إِنَّ اللَّهَ يُدَافِعُ عَنِ الَّذِينَ آمَنُوا ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُورٍ ﴿٣٩﴾

R. 6.

40. Nkurɔfoɔ no a wɔatu wɔn so sa no, wɔama wɔn kwan *sɛ wɔnko,* efirisɛ wɔayɔ bɔne atia wɔn na Allah wɔ tumi paa sɛ Ɔboa wɔn -

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَاتَلُونَ بِأَنَّهُمْ ظُلِمُوا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ نَصْرِهِمْ لَقَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

41. Nkurɔfoɔ no a wɔatu wɔn afiri wɔn afie mu wɔ aberɛ a ennyina nokorɛ so, na ɛnnyɛ hwee ka sɛ, wɔkaa sɛ, 'Y'Awurade ne Allah' - Na sɛ Allah amfa nnipa binom annsanka binom a, anka wɔabubu atuwohoama ban mu ne asɔredan ne hyiadan ne Nyame-frɛ-dan ahorɔɔ no agugu fɔm dada, emu na wɔtaa kaekae Allah din wɔ. Na, sɛ ɛteɛ biara Allah boa nea ɔboa No. Ampa ara sɛ Allah yɛ Hoɔdenfoɔ, Ɔtumfoɔ -

الَّذِينَ أُخْرِجُوا مِنْ دِيَارِهِمْ بِغَيْرِ حَقٍّ إِلَّا أَنْ يَقُولُوا رَبُّنَا اللَّهُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُمْ بِبَعْضٍ لَهُدِّمَتْ صَوَامِعُ وَبِيَعٌ وَصَلَوَاتٌ وَمَسَاجِدُ يُذْكَرُ فِيهَا اسْمُ اللَّهِ كَثِيرًا ۗ وَلَيَنْصُرَنَّ اللَّهُ مَنْ يَنْصُرُهُ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٤١﴾

42. Nkurɔfoɔ no a sɛ Yɛtintim wɔn wɔ asaase no mu a wɔbɛma wɔn Asɔreyɔ agyina no na wɔatua Zakaat, na wɔakyerɛkyerɛ papa na wɔasi bɔne kwan. Na Allah hɔ na nsɛm nyinaa awieɛ wɔ.

الَّذِينَ إِنْ مَكَّنَّاهُمْ فِي الْأَرْضِ أَقَامُوا الصَّلَاةَ وَآتَوُا الزَّكَاةَ وَأَمَرُوا بِالْمَعْرُوفِ وَنَهَوْا عَنِ الْمُنْكَرِ ۗ وَلِلَّهِ عَاقِبَةُ الْأُمُورِ ﴿٤٢﴾

43. Na sɛ wɔbɔ wo trɔ a, saa ara na mpo Noa nkurɔfoɔ ne 'Aad *abusua* ne Samuud dii kan bɔɔ *wɔn Nkɔmhyɛfoɔ* trɔ.

وَإِنْ يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَثَمُودُ ﴿٤٣﴾

44. *Saa ara nso na* Abraham nkurɔfoɔ ne Lot nkurɔfoɔ *yɔɔeɛ;*

وَقَوْمُ إِبْرَاهِيمَ وَقَوْمُ لُوطٍ ﴿٤٤﴾

45. Ɛne Midian nkurɔfoɔ no. Na Mose nso wɔbɔɔ no torɔ. Nanso Memaa atiafoɔ no kɔnkye-berɛ; afei Mesɔɔ wɔnom mu. Na hwɛ sɛdeɛ nsakraeɛ a *Memaa ɛbaa wɔn mu no yɛ hu fa!*

وَأَصْحَابُ مَدْيَنَ ۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰ فَأَمْلَيْتُ لِلْكَافِرِينَ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٥﴾

46. Na nkuropɔn dodoɔ sɛn na Yɛsɛee wɔn wɔ aberɛ a na wɔda so yɔ bɔne, enti emuntumii maa ne nhini agyinasoɔ *tutui,* na hwɛ, asubura *dodoɔ sɛn* na wɔgyaa no hɔ ɛne ahemfie aban a ɛkrɔn nso.

فَكَأَيِّنْ مِنْ قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَاهَا وَهِيَ ظَالِمَةٌ فَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئْرٍ مُعَطَّلَةٍ وَقَصْرٍ مَشِيدٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Ana wɔnntuu kwan mfaa asaase no mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛnya akoma a ɛte asɛm ase anaasɛ aso a wɔde bɛtie? Mmom *asɛm no aba ne sɛ,* ɛnnyɛ ani no na afura na mmom akoma a ɛda kokoɔ mu no na ani afura.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَتَكُونَ لَهُمْ قُلُوبٌ يَعْقِلُونَ بِهَا أَوْ آذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۖ فَإِنَّهَا لَا تَعْمَى الْأَبْصَارُ وَلَٰكِن تَعْمَى الْقُلُوبُ الَّتِي فِي الصُّدُورِ ﴿٤٧﴾

**48.** Na wɔbisa wo sɛ ma asotwe no nyɛ ntɛm, nanso Allah rento Ne bɔhyɛ da. Na ɛyɛ ampa sɛ, ɛda baako wɔ w'Awurade hɔ yɛ mfie apem sɛdeɛ mo ade-kan teɛ no.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ وَلَن يُخْلِفَ اللَّهُ وَعْدَهُ ۚ وَإِنَّ يَوْمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Na nkuro dodoɔ sɛn na ɛwɔ hɔ a Memaa wɔn kɔnkye-berɛ wɔ aberɛ a na wɔda so yɔ bɔne. Afei Mesɔɔ wɔn mu, na Me nkyɛn na wɔbɛsan aba.

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَمْلَيْتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ أَخَذْتُهَا وَإِلَيَّ الْمَصِيرُ ﴿٤٩﴾

R. 7.

**50.** Ka sɛ, 'O adasamma, nea meyɛ ma mo ara ne sɛ meyɛ Kɔkɔbɔni a meda adi,'

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّمَا أَنَا لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Nkurɔfoɔ a wɔgye di na wɔyɔ nnwuma pa no bɛnya bɔnefakyɛ ne akɔnhomabɔdeɛ a animuonyam wɔ mu.

فَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Mmom nkurɔfoɔ no a wɔbɔ mmɔden tia Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ *na* wɔhwehwɛ sɛ wɔbɛsanka *Yɛn botaeɛ no -* weinom saa na wɔbɛyɛ Egya no mu nkurɔfoɔ no.

وَالَّذِينَ سَعَوْا فِي آيَاتِنَا مُعَاجِزِينَ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿٥٢﴾

**53.** Na Yɛannsoma Ɔsomafoɔ bi anaa Ɔkɔmhyɛni bi anni w'anim kan *amma wamfa ne ho tɔtorɔtɔɔ da,* mmom berɛ a ɔhwehwɛɛ sɛ ɔhyɛ ne botaeɛ ma no, Satan *de akwansideɛ totoo n'akwan mu.* Nanso Allah yiyi *akwansideɛ a* Satan de atoto hɔ no. Afei Allah tintim Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no. Na Allah yɛ adeɛ nyinaa mu Nimdiɛfoɔ, Nyansafoɔ.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ وَلَا نَبِيٍّ إِلَّا إِذَا تَمَنَّىٰ أَلْقَى الشَّيْطَانُ فِي أُمْنِيَّتِهِ فَيَنسَخُ اللَّهُ مَا يُلْقِي الشَّيْطَانُ ثُمَّ يُحْكِمُ اللَّهُ آيَاتِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٣﴾

**54.** *Ɔma wei ho kwan* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na *Ɔde akwansideɛ a* Satan de toto *Nkɔmhyɛfoɔ no akwan mu no* bɛyɛ nsɔhwɛ ama nkurɔfoɔ a yareɛ wɔ wɔn akoma mu ne nkurɔfoɔ a wɔn akoma ayɛ dendenden no - na esi pi sɛ ade-bɔneyɔfoɔ no akɔ akyiri-kyiri *wɔ mfom-soɔ mu -*

لِّيَجْعَلَ مَا يُلْقِي الشَّيْطَانُ فِتْنَةً لِّلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na nkurɔfoɔ a wɔama wɔn nimdeɛ no bɛhunu sɛ ɛno ne nokorɛ no a efiri w'Awurade hɔ no, ama wɔagye adi na wɔn akoma abrɛ ase ama No. Na ampa ara sɛ, Allah kyerɛ nkurɔfoɔ a wɔagye adie no kwan kɔ kwan tenenee no so.

وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوا بِهِ فَتُخْبِتَ لَهُ قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَهَادِ الَّذِينَ آمَنُوا إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Na nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no nnyae da sɛ wɔn adwene mu bɛyɛ wɔn nnaa wɔ ho kɔpem sɛ Dɔnhwere no bɛba wɔn so mpofirim anaasɛ ɔseeɛ da no asotwe bɛba wɔn so.

وَلَا يَزَالُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي مِرْيَةٍ مِّنْهُ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً أَوْ يَأْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيمٍ ﴿٥٦﴾

**57.** Ahennie, saa da no, bɛyɛ Allah dea. Ɔbɛbu wɔn ntɛm aten. Enti nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no bɛtena Anigyeɛ Aturo no mu.

الْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٥٧﴾

**58.** Na nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie na wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no bɛnya animguaseɛ asotwe.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٥٨﴾

R. 8.

**59.** Na nkurɔfoɔ no a wɔgya wɔn afie hɔ na wɔtu amantuo wɔ Allah kwan so no, na afei wɔkum wɔn anaasɛ wɔwuo no, sɛ ɛteɛ biara Allah bɛbɔ wɔn akɔnhoma a ɛyɛ paa. Na esi pi sɛ Allah na Ɔyɛ Akɔnhomabɔni a Ɔdi mu paa.

وَالَّذِينَ هَاجَرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوا أَوْ مَاتُوا لَيَرْزُقَنَّهُمُ اللَّهُ رِزْقًا حَسَنًا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** Esi pi sɛ, Ɔbɛma wɔawura bea bi *a* wɔn ani bɛgye ho yie. Na *Allah* yɛ adeɛ nyinaa mu Nimdeɛfoɔ, Abodwokyerɛfoɔ ampa.

لَيُدْخِلَنَّهُم مُّدْخَلًا يَرْضَوْنَهُ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿٦٠﴾

**61.** *Ɛbɛba* saa. Na obiara a ɔbɛdi awerɛdie a ɛte sɛ deɛ obi de teetee no pɛpɛɛpɛ, na sɛ ɛno akyi wɔfom no a, Allah bɛboa no, sɛ ɛteɛ biara. Esi pi sɛ, Allah na Ɔpepa bɔne firi hɔ na Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ.

ذَٰلِكَ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ بِهِ ثُمَّ بُغِيَ عَلَيْهِ لَيَنصُرَنَّهُ اللَّهُ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴿٦١﴾

**62.** Ete saa efirisɛ Allah na Ɔma anadwo hyɛne adekyeɛ mu, na Ɔma adekyeɛ hyɛne anadwo mu. Na esi pi sɛ Allah te adeɛ nyinaa *na* Ɔhunu adeɛ nyinaa nso.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَأَنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٦٢﴾

**63.** Ete saa efirisɛ Allah, Ɔno ne Nokorɛ no, na deɛ wɔkwati No frɛ wɔn nyinaa yɛ nkontompo. Na ɛyɛ ampa sɛ Allah Krɔn na Ɔyɛ Kokuroko.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ هُوَ الْبَاطِلُ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيرُ ﴿٦٣﴾

**64.** Ana wonnhunuu sɛ Allah na Ɔsane nsuo firi ɛsoro ba fɔm, na ɛma asaase no yɛ momono? Esi pi sɛ Allah yɛ Mudifoɔ a Ɔwɔ baabiara na Ɔyɛ Amanebɔfoɔ a N'ani tua biribiara.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَتُصْبِحُ الْأَرْضُ مُخْضَرَّةً ۗ إِنَّ اللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿٦٤﴾

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَاِنَّ اللّٰهَ لَهُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ ۝٦٥

**65.** Ɔno na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu ne deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa yɛ Ne dea. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Ɔdefoɔ a Ɔde Ne ho, Na Ɔfata ayɛyie.

R. 9.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَّا فِي الْاَرْضِ وَالْفُلْكَ تَجْرِيْ فِي الْبَحْرِ بِاَمْرِهٖ ؕ وَيُمْسِكُ السَّمَآءَ اَنْ تَقَعَ عَلَى الْاَرْضِ اِلَّا بِاِذْنِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ۝٦٦

**66.** Ana wonnhunuu sɛ Allah abrɛ adeɛ biara a ɛwɔ asaase no mu ase ama mo, ɛne nhyɛma akesɛɛ a ɛnante ɛpo so ɛnam N'ahyɛdeɛ nti? Na Ɔsanka soro-abɔdeɛ no firi sɛ ɛbɛte abɔ asaase no so, gyesɛ deɛ Wama ho kwan. Ampa ara sɛ Allah yɛ Ntimmɔborɔ *na* Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ nso ma adasamma.

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ ؕ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَكَفُوْرٌ ۝٦٧

**67.** Na Ɔno ne Nea Ɔmaa mo nkwa, afei Ɔbɛma moawuwu, afei Ɔbɛma mo nkwa *bio*. Ɛyɛ ampa sɛ, onipa-dasani yɛ boniayɛfoɔ.

لِكُلِّ اُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا هُمْ نَاسِكُوْهُ فَلَا يُنَازِعُنَّكَ فِي الْاَمْرِ وَادْعُ اِلٰى رَبِّكَ ؕ اِنَّكَ لَعَلٰى هُدًى مُّسْتَقِيْمٍ ۝٦٨

**68.** Nnipa-kuo biara Yɛmaa wɔn ɛsom hyɛbea a wɔhwɛ so som; enti mma wɔne wo nnye akyinnye wɔ asɛm no ho; na frɛ *wɔnom bra* w'Awurade *nkyɛn,* efirisɛ, esi pi sɛ, wodi kwankyerɛ papa no akyi.

وَاِنْ جٰدَلُوْكَ فَقُلِ اللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ۝٦٩

**69.** Na sɛ wɔne wo gye akyinnyeɛ a, ka sɛ, 'Allah nim deɛ moyɔ no yie.

اَللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كُنْتُمْ فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ۝٧٠

**70.** 'Allah bɛbu mo ntɛm atɛn wɔ Owusɔre Da no, ɛfa deɛ na mobɔ mo ho abira wɔ mu no ho.'

اَلَمْ تَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ؕ اِنَّ ذٰلِكَ فِيْ كِتٰبٍ ؕ اِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ۝٧١

**71.** Ana wonnim sɛ Allah nim deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no nyinaa mu? Ampa ara sɛ *wɔabɔ ne nyinaa ho ban* wɔ Nwoma bi mu, *na* wei yɛ merɛ ma Allah.

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ سُلْطٰنًا وَّمَا لَيْسَ لَهُمْ بِهٖ عِلْمٌ ؕ وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ نَّصِيْرٍ ۝٧٢

**72.** Na wɔkwati Allah som adeɛ a Ɔnsa-nee ɛho tumi biara mmaeɛ na ɛyɛ adeɛ a wɔnni nimdeɛ wɔ ho. Na nkurɔfoɔ no a wɔyɔ bɔne no nnya boafoɔ biara.

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ تَعْرِفُ فِيْ وُجُوْهِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا الْمُنْكَرَ ؕ يَكَادُوْنَ يَسْطُوْنَ بِالَّذِيْنَ يَتْلُوْنَ عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَا ؕ قُلْ اَفَاُنَبِّئُكُمْ بِشَرٍّ مِّنْ ذٰلِكُمْ ؕ اَلنَّارُ ؕ وَعَدَهَا اللّٰهُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ۝٧٣

**73.** Na sɛ wɔkenkan Yɛn Nsenkye-rɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adi no kyerɛ wɔnom a, wobɛhunu ɛpoɔ wɔ atiafoɔ no anim. Aka kumaa bi sɛ wɔato ahyɛ nkurɔfoɔ a wɔkenkan Yɛn Nsenkye-rɛnneɛ ahorɔɔ no kyerɛ wɔn no so. Ka sɛ, 'Ana menka biribi a ɛyɛ bɔne kyɛn saa nkyerɛ mo? *Ɛno ne* Egya no! Allah de ahyɛ atiafoɔ no bɔ. Na bɔne sankɔbea bɛn nie!'

R. 10.

74. O adasamma, mfatoho bi na wɔde akyerɛ yi, nti montie. Esi pi sɛ nkurɔfoɔ no a mokwati Allah frɛ wɔn no nntumi mmɔ nwansena *mpo* sɛ wɔka wɔn ho bɔ mu sɛ wɔbɛyɔ mpo a. Na sɛ nwansena fa biribi firi wɔn hɔ a wɔnntumi nnye adeɛ no mmfiri ne hɔ. Mmereyɛfoɔ ne wɔn *mmienu,* ɔhwehwɛfoɔ ne nea wɔhwehwɛ firi ne hɔ no.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَاسْتَمِعُوا لَهُ ۚ إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَن يَخْلُقُوا ذُبَابًا وَلَوِ اجْتَمَعُوا لَهُ ۖ وَإِن يَسْلُبْهُمُ الذُّبَابُ شَيْئًا لَّا يَسْتَنقِذُوهُ مِنْهُ ۚ ضَعُفَ الطَّالِبُ وَالْمَطْلُوبُ ﴿٧٤﴾

75. Na wɔmmfa ebuo nsusuiɛ a edi mu mma Allah sɛdeɛ ɛfata sɛ wɔde ebuo ma No no. Esi pi sɛ Allah yɛ Ɔtumfoɔ Kokuroko.

مَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٧٥﴾

76. Allah sa mu yi Asomafoɔ firi soro abɔfoɔ mu ɛne nnipa mu. Ampa ara sɛ Allah te adeɛ nyinaa na Ɔhunu adeɛ nyinaa.

اللَّهُ يَصْطَفِي مِنَ الْمَلَائِكَةِ رُسُلًا وَمِنَ النَّاسِ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٧٦﴾

77. Ɔnim deɛ ɛwɔ wɔn anim ne deɛ ɛwɔ wɔn akyi; na Allah hɔ na nsɛm nyinaa bɛsan akɔ.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۗ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٧٧﴾

78. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Momɔ mo mu ase na monfa mo anim mbutu-butu fɔm wɔ Asɔreyɔ mu, na monsom mo Awurade, na monyɔ papa sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛnya nkɔsoɔ.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا ارْكَعُوا وَاسْجُدُوا وَاعْبُدُوا رَبَّكُمْ وَافْعَلُوا الْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ﴿٧٨﴾

79. Na moni aperedie wɔ Allah *kwan* mu sɛdeɛ ɛfata sɛ modi aperedie no. Ɔno na Wasa mu ayi mo, na Wammfa ahokyerɛ annto mo so wɔ ɛsom mu; *enti moni* mo agya Abraham gyedie no akyi; Ɔno na ɔdii kan frɛɛ mo Muslim-foɔ ɛne seisei nso *wɔ Nwoma* yi mu, ama Ɔsomafoɔ no ayɛ ɔdanseni wɔ mo so na mo nso moayɛ adansefoɔ wɔ adasamma so. Enti monyɔ Asɔre no na montua Zakaat no, na monsɔ Allah mu den. Ɔno ne mo Wura. Owura a Ɔdi mu paa nie na Ɔboafoɔ a Ɔdi mu paa nie!

وَجَاهِدُوا فِي اللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِ ۚ هُوَ اجْتَبَاكُمْ وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِي الدِّينِ مِنْ حَرَجٍ ۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمْ إِبْرَاهِيمَ ۚ هُوَ سَمَّاكُمُ الْمُسْلِمِينَ مِن قَبْلُ وَفِي هَٰذَا لِيَكُونَ الرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيْكُمْ وَتَكُونُوا شُهَدَاءَ عَلَى النَّاسِ ۚ فَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَاعْتَصِمُوا بِاللَّهِ هُوَ مَوْلَاكُمْ ۖ فَنِعْمَ الْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ النَّصِيرُ ﴿٧٩﴾

أياتها ١١٩ سُورَةُ الْمُؤْمِنُونَ مَكِّيَّةٌ ٢٣ ركوعاتها ٦

## AL-MU'MINUN
### (Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

Nkyɛmu 18

الجزء ١٨

قَدْ اَفْلَحَ الْمُؤْمِنُوْنَ ②

2. Ampa ara sɛ agyidifoɔ no adi nkunim,

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ صَلَاتِهِمْ خٰشِعُوْنَ ③

3. Nkurɔfoɔ no a wɔyɛ ahobraseɛ wɔ Asɔreyɔ mu no,

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَنِ اللَّغْوِ مُعْرِضُوْنَ ④

4. Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔtwe wɔn ho firi ahuhudeɛ ho no,

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِلزَّكٰوةِ فٰعِلُوْنَ ⑤

5. Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔyɔ *wɔn asɛdeɛ wɔ* Zakaat tua ho,

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِفُرُوْجِهِمْ حٰفِظُوْنَ ⑥

6. Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔbɔ wɔn nsumaeɛ mu ho ban wɔ ahoteɛ mu -

اِلَّا عَلٰٓى اَزْوَاجِهِمْ اَوْ مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ فَاِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُوْمِيْنَ ⑦

7. Gyesɛ wɔ wɔn yerenom so anaasɛ nea wɔn nsa nifa wɔ so tumi, efirisɛ ɛno deɛ wɔnnunu wɔn wɔ ho;

فَمَنِ ابْتَغٰى وَرَآءَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْعٰدُوْنَ ⑧

8. Mmom nkurɔfoɔ a wɔhwehwɛ sɛ wɔbɛyɔ biribi wei akyiri no, ɛnneɛ, weinom saa ne adebɔneyɔfoɔ no -

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِاَمٰنٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رٰعُوْنَ ⑨

9. Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔyɛ ahwɛyie wɔ awowasideɛ ne wɔn apam ho na wɔde *ne wura adeɛ* san ma no,

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَلٰى صَلَوٰتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ⑩

10. Ɛne wɔnom a wɔwɛn hwɛ wɔn Asɔreyɔ so yie paa no.

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْوٰرِثُوْنَ ⑪

11. Weinom ne adedifoɔ no,

الَّذِيْنَ يَرِثُوْنَ الْفِرْدَوْسَ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ⑫

12. Nkurɔfoɔ no a wɔbɛdi adeɛ wɔ Paradise no. Wɔbɛtena hɔ afe bɔɔ.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ سُلٰلَةٍ مِّنْ طِيْنٍ ⑬

13. Ampa ara sɛ Yɛbɔɔ nipa firii ɛko dɔteɛ a wɔasɔne soɔ mu;

ثُمَّ جَعَلْنٰهُ نُطْفَةً فِيْ قَرَارٍ مَّكِيْنٍ ⑭

14. Afei Yɛde no too hɔ sɛ awoɔ nsuo ko, wɔ tebea dwoodwoo mu;

**15.** Afei Yɛbɔɔ awoɔ nsuo ko no maa no bɛyɛɛ mmogya-toa; afei Yɛn-wonoo mmogya-toa no maa no bɛyɛɛ nam-kum; afei Yɛnwonoo nkasɛɛ firii nam-kum no mu; afei Yɛde honam *a Yɛayi no akwaa* dura-duraa nkasɛɛ no ho; afei Yɛnwonoo no baa mmɔɛɛ foforɔ mu. Enti nhyira ne Allah, Ɔbɔ-foɔ Mudifoɔ no.

ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ عِظٰمًا فَكَسَوْنَا الْعِظٰمَ لَحْمًا ۗ ثُمَّ اَنْشَاْنٰهُ خَلْقًا اٰخَرَ ۗ فَتَبٰرَكَ اللّٰهُ اَحْسَنُ الْخٰلِقِيْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Afei ɛno akyi no, sɛ ɛteɛ biara mobɛwu.

ثُمَّ اِنَّكُمْ بَعْدَ ذٰلِكَ لَمَيِّتُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Afei Owusɔre Da no wɔbɛnyane mo.

ثُمَّ اِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ تُبْعَثُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Na Yɛabɔ *ɛsoro ahoroɔ* nson wɔ mo atifi a ebi da bi soɔ na Yɛmuu Y'ani nguu abɔdeɛ no so da.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعَ طَرَآئِقَ ۖ وَمَا كُنَّا عَنِ الْخَلْقِ غٰفِلِيْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Na Yɛmaa nsuo sane firii soro wɔ ne nsusuiɛ mu, na Yɛmaa no tenaa asaase no mu - na esi pi sɛ Yɛn na Yɛwɔ tumi a Yɛma no firi mu kɔ.

وَاَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ فَاَسْكَنّٰهُ فِي الْاَرْضِ ۖ وَاِنَّا عَلٰى ذَهَابٍۢ بِهٖ لَقٰدِرُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Na Yɛma nkyiresua-mma ne bobe-mma aturo firi adi ma mo; emu na nnuaba bebiree wɔ ma mo; na emu bi na modie.

فَاَنْشَاْنَا لَكُمْ بِهٖ جَنّٰتٍ مِّنْ نَّخِيْلٍ وَّاَعْنَابٍ ۘ لَكُمْ فِيْهَا فَوَاكِهُ كَثِيْرَةٌ وَّمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ɛne dua bi a efiri adi firi Bepɔ Sinai hɔ; eyi anwa ne atosodeɛ *bebiree* ma wɔnom a wɔdie no.

وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِنْ طُوْرِ سَيْنَآءَ تَنْۢبُتُ بِالدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْاٰكِلِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Ampa ara sɛ, adesua wɔ ntɔte-mmoa mu ma mo. Yɛde deɛ ɛwɔ wɔn furu mu no ma monom na monya mfa-soɔ bebiree wɔ wɔn ho, na wɔn *nam* bi *nso* modi;

وَاِنَّ لَكُمْ فِي الْاَنْعَامِ لَعِبْرَةً ۗ نُسْقِيْكُمْ مِّمَّا فِيْ بُطُوْنِهَا وَلَكُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ كَثِيْرَةٌ وَّمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Na *motena* wɔn so ɛne hyɛma mu ma ɛsoa mo.

وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُوْنَ ﴿٢٣﴾

R. 2.

**24.** Na Yɛsomaa Noa kɔɔ ne nkurɔfoɔ hɔ ampa, na ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah. Monni Onyame foforɔ biara nnkwati No. Ana *mommpɛ sɛ* mobɛyɛ ateneneefoɔ?'

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖ فَقَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۗ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Na ne nkurɔfoɔ no mu ahemfo a wɔtia no kaa sɛ, 'Ɔyɛ onipa kɛkɛ te sɛ mo ankasa; ɔhwehwɛ sɛ ɔbɛnya gyinabrɛ a ɛso wɔ mo so. Na sɛ ɛyɛɛ Allah apɛdeɛ *ampa a,* anka Ɔbɛtumi asane soro-abɔfoɔ. Yɛnntee saa *adeɛ* yi *bi* da wɔ y'agyanom mu.

فَقَالَ الْمَلَؤُا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَوْمِهٖ مَا هٰذَآ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ ۙ يُرِيْدُ اَنْ يَّتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ ۗ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَاَنْزَلَ مَلٰٓئِكَةً ۚ مَّا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِيْٓ اٰبَآئِنَا الْاَوَّلِيْنَ ﴿٢٥﴾

26. 'Ɔnnyɛ hwee ka sɛ ɔyɛ onipa a ɛdam aka no; enti montwɛn *na monhwɛ* no nkosi mmerɛ kakraa bi.'

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ بِهِ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا بِهِ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٦﴾

27. Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, boa me, efirisɛ wɔabu me sɛ ɔtorofoɔ.'

قَالَ رَبِّ انْصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٧﴾

28. Enti Yɛyii yikyerɛ maa no sɛ, 'Pam Hyɛma-Adaka no wɔ Yɛn ani so ne *sɛdeɛ* Yɛn yikyerɛ *de ma wo*ɔ no. Na sɛ Y'ahyɛdeɛ no ba na *asaase no mu* nsuniwa puie punkum a, fa emu biara nsɛso mmienu mmienu, anini ne bereɛ kɔ mu, ɛne wo abusuafoɔ nso, gyesɛ wɔnom mu nkurɔfoɔ a asɛm no adi kan aba atia wɔn. Na mma ɛne Me nnkasa mmfa nkurɔfoɔ no a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no ho; wɔnom deɛ nsuyire no bɛfa wɔn pɛɛ.

فَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِ أَنِ اصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ ۙ فَاسْلُكْ فِيهَا مِنْ كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَنْ سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ مِنْهُمْ ۚ وَلَا تُخَاطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوا ۚ إِنَّهُمْ مُغْرَقُونَ ﴿٢٨﴾

29. "Na berɛ a wobɛnya atenaeɛ wɔ Hyɛma-Adaka no mu awie no - wo ne wɔnom a wɔka wo ho no - ka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah Ɔno a Wagye yɛn nkwa afiri nnipa adebɔne-yɔfoɔ no ho!'

فَإِذَا اسْتَوَيْتَ أَنْتَ وَمَنْ مَعَكَ عَلَى الْفُلْكِ فَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي نَجَّانَا مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٢٩﴾

30. "Na ka sɛ, 'M'Awurade ma mensoeɛ asaase no so nhyira asoeɛɛɛ, efirisɛ Wone Mudifoɔ paa wɔ nkurɔfoɔ a wɔsoeɛ *nnipa* wɔ asaase so."'

وَقُلْ رَبِّ أَنْزِلْنِي مُنْزَلًا مُبَارَكًا وَأَنْتَ خَيْرُ الْمُنْزِلِينَ ﴿٣٠﴾

31. Ampa ara sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ wei mu. Na esi pi sɛ Yɛde nsɔhwɛ ba *nnipa so.*

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ وَإِنْ كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ﴿٣١﴾

32. Afei Yɛmaa awontoatoasoɔ foforɔ pueii wɔ wɔn akyi.

ثُمَّ أَنْشَأْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ قَرْنًا آخَرِينَ ﴿٣٢﴾

33. Na Yɛsomaa Ɔsomafoɔ kɔɔ wɔn mu a ɔfiri wɔn ankasa mu *a ɔkaa sɛ,* 'Monsom Allah. Monni Nyame foforɔ biara nnkwati No. Ana monnsuro Nyankopɔn anaa?

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِنْهُمْ أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

R. 3.

34. Na ne nkurɔfoɔ no mu ahenfo a wɔnnye nnie na wɔpo Daankwamma ahyiadie no, na Yɛama wɔn ahogono ne ahomeka wɔ ewiase yi mu no kaa sɛ, 'Wei nnyɛ biribiara ka sɛ ɔyɛ onipa kɛkɛ te sɛ mo ara. Ɔdi deɛ modie no ara bi, na ɔnom deɛ monom no ara bi.

وَقَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٤﴾

35. 'Na sɛ moyɛ sotie ma onipa a ɔte sɛ mo ankasa a, ɛnneɛ esi pi sɛ mobɛyɛ brɛguofoɔ.

وَلَئِنْ أَطَعْتُمْ بَشَرًا مِثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَخَاسِرُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** 'Ana ɔhyɛ mo bɔ sɛ berɛ a moayɛ awufoɔ na moayɛ mfuturo ne nkasɛɛ no *wɔbɛnyane* mo ayi mo adi *bio?*

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَابًا وَعِظَامًا أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** 'Deɛ wɔde ahyɛ mo bɔ no wɔ akyiri-kyiri *firi nokorɛ ho.*

هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** 'Ɛyɛ wiase asetena yi mu nkoaa na yɛte nkwa mu. Ɛha na yɛwuo na ɛha na yɛtena nkwa mu, na ɛmma sɛ wɔbɛsan anyane yɛn bio.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** 'Ɔnnyɛ hwee ka sɛ onipa a watwa torɔ ato Allah so; na yɛnnkɔ gye no nni da.'

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade boa me efirisɛ wɔabɔ me torɔ.'

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٤٠﴾

**41.** *Onyankopɔn* kaa sɛ, 'Mmerɛ kumaa bi mu, ke, wɔbɛnnu wɔn ho.'

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Afei asotwe bɛsɔɔ wɔn mu sɛdeɛ ɛfata, na Yɛyɛɛ wɔn *sɛ* nwura. Enti nnome nka nkurɔfoɔ a wɔyɔ bɔne no!

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ غُثَاءً ۚ فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Afei Yɛyii awontoatoasoɔ foforɔ wɔ wɔn akyi.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قُرُونًا آخَرِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Nnipa-kuo biara nni hɔ a wɔbɛtumi adi wɔn mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ *ama wɔn* no anim nanso wɔnntumi nnye wɔn ho nnka akyire.

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَأْخِرُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Afei Yɛsomaa Y'Asomafoɔ no maa ebi dii bi akyi. Berɛ biara a nnipa-kuo bi Somafoɔ baa wɔn nkyɛn no, wɔbuu no sɛ ɔtorofoɔ. Enti Yɛmaa wɔnom bi dii ebinom akyi *kɔɔ ɔsɛɛɛ mu* na Yɛmaa wɔnom bɛyɛɛ nkurɔfoɔ a wɔdi wɔn ho nkɔmmɔ kɛkɛ. Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no!

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا ۖ كُلَّ مَا جَاءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ ۚ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُم بَعْضًا وَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ ۚ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Afei Yɛde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ne tumi a ɛda adi somaa Mose ne onua Aaron,

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Kɔɔ Farao ne n'ahemfo hɔ; nanso wɔyɛɛ ahomasoɔ, na, na wɔyɛ nnipa a wɔyɛ ntɛn.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Na wɔkaa sɛ, 'Enti yɛnye nnipa mmienu te sɛ yɛn ara ni wɔ aberɛ a yɛn na wɔn nkurɔfoɔ yɛ nkoa a wɔsom yɛn?'

فَقَالُوا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَابِدُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Enti wɔbɔɔ wɔn mmienu torɔ, na wɔkaa nkurɔfoɔ a wɔsɛɛ wɔn no ho.

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا مِنَ الْمُهْلَكِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Na Yɛmaa Mose Nwoma no sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛnya kwankyerɛ.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Na Yɛyɛɛ Maria ba no ne ɔmaame Nsɛnkyerɛnneɛ bi, na Yɛtwitwagyee wɔnom mmienu, *na Yɛboaa wɔnom maa wɔkɔduruu* asaase bi a ɛkrɔn so, homegye-bea a nsuniwa ahoroɔ ne asutene ahoroɔ wowɔ mu.

وَجَعَلْنَا ابْنَ مَرْيَمَ وَ اُمَّهٗۤ اٰيَةً وَّ اٰوَيْنٰهُمَاۤ اِلٰى رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَّ مَعِيْنٍ ﴿٥١﴾

R. 4.

**52.** O Asomafoɔ, moni nnoɔma a ɛho teɛ, na monyɔ nnwuma pa. Esi pi sɛ Menim adeɛ a moyɔ yie.

يٰۤاَيُّهَا الرُّسُلُ كُلُوْا مِنَ الطَّيِّبٰتِ وَاعْمَلُوْا صَالِحًا ؕ اِنِّيْ بِمَا تَعْمَلُوْنَ عَلِيْمٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Na *monhunu sɛ,* saa mo kuo wei yɛ ekuo baako, na Mene mo Awurade. Enti monsuro Me *nkoaa.*

وَاِنَّ هٰذِهٖۤ اُمَّتُكُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّ اَنَا رَبُّكُمْ فَاتَّقُوْنِ ﴿٥٣﴾

**54.** Na wɔpaepaee wɔn nsɛm mu wɔ wɔn ntɛm, akuokuo akuokuo, ekuo biara anigye deɛ wɔwɔ ho.

فَتَقَطَّعُوْۤا اَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ زُبُرًا ؕ كُلُّ حِزْبٍۢ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُوْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Enti gyae wɔnom wɔ wɔn ntoto no mu kɔpem berɛ bi.

فَذَرْهُمْ فِيْ غَمْرَتِهِمْ حَتّٰى حِيْنٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Ana wɔdwen sɛ ɛnam ahonyadeɛ ne mma a Yɛde aboa wɔnom nti,

اَيَحْسَبُوْنَ اَنَّمَا نُمِدُّهُمْ بِهٖ مِنْ مَّالٍ وَّ بَنِيْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Yɛpere Yɛn ho yɔ wɔn papa anaa? Ɛnnte saa mmom, te na wɔnnte aseɛ.

نُسَارِعُ لَهُمْ فِي الْخَيْرٰتِ ؕ بَلْ لَّا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a ɛnam suro a wɔsuro wɔn Awurade nti wɔwen wɔn ho yie *firi bɔne ho,*

اِنَّ الَّذِيْنَ هُمْ مِّنْ خَشْيَةِ رَبِّهِمْ مُّشْفِقُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔgye wɔn Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no die no,

وَالَّذِيْنَ هُمْ بِاٰيٰتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔmmfa biribiara mmata wɔn Awurade ho no,

وَالَّذِيْنَ هُمْ بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ɛne nkurɔfoɔ no a deɛ *ɛfata sɛ* wɔde ma no wɔyi ma berɛ a wɔn akoma woso ɛnam suro nti, efirisɛ *wɔgye di sɛ* wɔbɛsan akɔ wɔn Awurade hɔ -

وَالَّذِيْنَ يُؤْتُوْنَ مَاۤ اٰتَوْا وَّ قُلُوْبُهُمْ وَجِلَةٌ اَنَّهُمْ اِلٰى رَبِّهِمْ رٰجِعُوْنَ ﴿٦١﴾

**62.** Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔpere wɔn ho yɔ nnwuma pa no na weinom saa na wɔdi mu kann no.

اُولٰٓئِكَ يُسٰرِعُوْنَ فِي الْخَيْرٰتِ وَ هُمْ لَهَا سٰبِقُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Na Yɛmmfa adesoa duruduro nnsoa ɔkra biara gye deɛ ɔbetumi, na Yɛn nkyɛn na Nwoma bi wɔ a ɛka nokorɛ no, na wɔnnyɔ wɔn bɔne biara.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا اِلَّا وُسْعَهَا وَلَدَيْنَا كِتٰبٌ يَّنْطِقُ بِالْحَقِّ وَ هُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Mmom wɔn akoma no atoto afiri saa *Nwoma yi* ho, na wode wei to nkyɛn a wɔwɔ nnwuma bi wɔ hɔ a ɛno *na ɛhia wɔn a* wɔyɔ;

بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَالٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا عَامِلُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Kɔpem sɛ Yɛde asotwe bɛsɔ nkurɔfoɔ a ahuhudeɛ na wɔyɔ no mu, na hwɛ, *ɛba saa a,* wɔsu hwehwɛ mmoa.

حَتَّىٰ إِذَا أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِالْعَذَابِ إِذَا هُمْ يَجْأَرُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** 'Mma monnsu nnɛ da yi nnhwehwɛ mmoa biara, esi pi sɛ Yɛmmoa mo.

لَا تَجْأَرُوا الْيَوْمَ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** 'Ampa ara sɛ, na wɔkenkan Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no kyerɛ mo, nanso na modane mo nanti akyi ma,

قَدْ كَانَتْ آيَاتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ تَنكِصُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** 'Wɔayɛ kunkonn wɔ ahomasoɔ mu, wɔyɛ ntoatoa wɔ (*Kur'aan no*) ho anadwo, keka nsɛmhunu.'

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِ سَامِرًا تَهْجُرُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Enti wɔnnwene *Onyankopɔn* Asɛm no ho yie, anaasɛ adeɛ bi aba wɔn nkyɛn a amma wɔn agyanom a wɔdii kan no hɔ?

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا الْقَوْلَ أَمْ جَاءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ آبَاءَهُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٩﴾

**70.** Anaasɛ wɔnnhunu wɔn Somafoɔ no, na *enti* wɔapo no no?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Anaasɛ wɔka sɛ ɔwɔ adambɔ? Ɛnnte saa, ɔde nokorɛ no na abrɛ wɔn, na wɔn mu dodoɔ no kyiri nokorɛ no.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِ جِنَّةٌ ۚ بَلْ جَاءَهُم بِالْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَارِهُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Na sɛ nokorɛ no kɔdii wɔn apɛdeɛ *hunu* no akyi a, anka ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no ne nea ɛwɔ mu nyinaa ayɛ basabasa. Mmom wɔnom kɔkɔbɔ na Yɛde abrɛ wɔnom, nanso kɔkɔbɔ a ɛyɛ wɔnom *ankasa* dea na wɔadane wɔn ho afiri ho no.

وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَاءَهُمْ لَفَسَدَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ ۚ بَلْ أَتَيْنَاهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Anaasɛ wobisa wɔnom akatua bi? Nanso w'Awurade akatua no na ɛyɛ paa; na Ɔno ne Akɔnhomabɔfoɔ mu Nea Ɔdi mu paa no.

أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٧٣﴾

**74.** Na esi pi sɛ wofrɛ wɔn kɔ kwan tenenee no so.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٤﴾

**75.** Na nkurɔfoɔ no a wɔnnye Daankwamma nnie no, esi pi sɛ wɔamane afiri ɛkwan no ho.

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٥﴾

وَلَوْ رَحِمْنٰهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِمْ مِّنْ ضُرٍّ لَّلَجُّوْا فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿٧٦﴾

**76.** Na sɛ Yɛhunuu wɔnom mmɔbɔ na Yɛyii wɔn ateeteɛ firii wɔn so a, anka wɔbɛtɔ akɔ so wɔ wɔn amumuyɔ mu, anante asesabɔ mu sɛ anifuraeɛfoɔ.

وَلَقَدْ اَخَذْنٰهُمْ بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوْا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُوْنَ ﴿٧٧﴾

**77.** Yɛde asotwe sɔɔ wɔnom mu, nanso wɔammerɛ wɔn ho ase amma wɔn Awurade, nanso wɔammfa nkotosrɛ ammrɛ *No wɔ ahogoɔ mu.*

حَتّٰٓى اِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيْدٍ اِذَا هُمْ فِيْهِ مُبْلِسُوْنَ ﴿٧٨﴾

**78.** Kɔpem sɛ, sɛ Yɛbue asotwe denden aboboɔ no wɔ wɔn so a, hwɛ, afei na wɔde abamubuo twe san.

R. 5.

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَنْشَاَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْاَبْصَارَ وَالْاَفْـِٕدَةَ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ﴿٧٩﴾

**79.** Na Ɔno ne Nea Wabɔ aso, ani, ne akoma ama mo; *nanso* nnaaseɛ a mode ma yɛ ketewaa bi.

وَهُوَ الَّذِيْ ذَرَاَكُمْ فِي الْاَرْضِ وَاِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٨٠﴾

**80.** Na Ɔno ne Nea Ɔde mo adua wɔ asaase no mu ama mo *ase* aterɛ, na Ne hɔ na wɔbɛboaboa mo nyinaa ano.

وَهُوَ الَّذِيْ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ وَلَهُ اخْتِلَافُ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٨١﴾

**81.** Na Ɔno ne Nea Ɔma nkwa na Ɔma owuo, na Ne nsam na adesaeɛ ne adekyeɛ nsesaeɛ hyɛ. Enti monnte aseɛ anaa?

بَلْ قَالُوْا مِثْلَ مَا قَالَ الْاَوَّلُوْنَ ﴿٨٢﴾

**82.** Mmom, wɔnom kaa deɛ nnipa binom a wɔdii wɔn anim no kaaeɛ no bi.

قَالُوْٓا ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا ءَاِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ ﴿٨٣﴾

**83.** Wɔkaa sɛ, 'Ɛdeɛbɛn! berɛ a yɛawuo na yɛadane mfuturo ne nkaseɛ no, ana wɔbɛsan anyane yɛn aba nkwa mu bio?

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَاٰبَآؤُنَا هٰذَا مِنْ قَبْلُ اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٨٤﴾

**84.** 'Wei ne deɛ wɔdii kan de hyɛɛ yɛn bɔ no, yɛn ne y'agyanom. Wei deɛ ɛnnyɛ hwee sɛ tete adakwasɛm.'

قُلْ لِّمَنِ الْاَرْضُ وَمَنْ فِيْهَآ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٥﴾

**85.** Ka sɛ, 'Hwan na asaase no yɛ ne dea ɛne wɔnom a wɔwɔ mu nyinaa, sɛ monim a?'

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٨٦﴾

**86.** Wɔbɛka sɛ, 'Ɛwɔ Allah'. Ka sɛ, 'Ɛnneɛ monntu mo ho fo anaa?'

قُلْ مَنْ رَّبُّ السَّمٰوٰتِ السَّبْعِ وَرَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيْمِ ﴿٨٧﴾

**87.** Ka sɛ, 'Hwan ne ɛsoro ahoroɔ nson no Awurade ɛne Ahennwa Kɛseɛ Awurade no?'

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٨٨﴾

**88.** Wɔbɛka sɛ, 'Ɛwɔ Allah'. Ka sɛ, 'Ɛnneɛ adɛn nti na monntena ase wɔ suro mu?'

**89.** Ka sɛ, 'Hwan na adeɛ nyinaa so ahennie yɛ Ne dea na Ɔbɔ adeɛ nyinaa ho ban, na obi mmɔ Ne ho ban, sɛ monim a?'

قُلْ مَنْ بِيَدِهٖ مَلَكُوْتُ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُوَ يُجِيْرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Wɔnom bɛka sɛ, 'W*einom nyinaa* yɛ Allah dea.' Ka sɛ, 'Ɛnneɛ ɛyɛ dɛn na mo ani so ate ayera mo yi?'

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ فَاَنّٰى تُسْحَرُوْنَ ﴿٩٠﴾

**91.** Mmom, *deɛ ɛteɛ ne sɛ,*, Yɛde nokorɛ no abrɛ wɔn, na esi pi sɛ wɔyɛ nkontompofoɔ.

بَلْ اَتَيْنٰهُمْ بِالْحَقِّ وَاِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٩١﴾

**92.** Allah deɛ Ɔmfaa obiara nnyɛɛ ɔba mmaa Ne ho, nanso Onyame *foforɔ* biara nnka Ne ho; ɛbaa saa a, anka Onyame biara bɛfa n'adeɛ a wabɔ no akɔ na anka wɔn mu binom bɛdi binom so. Animuonyam ne Allah a Ɔboro adeɛ a wɔde bata Ne ho nyinaa so no!

مَا اتَّخَذَ اللّٰهُ مِنْ وَّلَدٍ وَّمَا كَانَ مَعَهٗ مِنْ اِلٰهٍ اِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ اِلٰهٍۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ ؕ سُبْحٰنَ اللّٰهِ عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** *Nea* Ɔnim ahintasɛm nyinaa ne deɛ ɛda adi nyinaa no! Enti Ɔkrɔn boro adeɛ a wɔde bata Ne ho nyinaa so.

عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٩٣﴾ ع ٥

R.6.

**94.** Ka sɛ, 'M'Awurade, sɛ anka Wobɛkyerɛ me adeɛ a wɔde ahunahuna wɔnom no a.

قُلْ رَّبِّ اِمَّا تُرِيَنِّيْ مَا يُوْعَدُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** 'M'Awurade, ɛnneɛ, mma me *nnkɔhyɛ* nnipa adebɔneyɔfoɔ no mu.'

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِيْ فِي الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Na esi pi sɛ, Yɛwɔ tumi sɛ Yɛkyerɛ wo adeɛ a Yɛde ahunahuna wɔn no.

وَاِنَّا عَلٰٓى اَنْ نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقٰدِرُوْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Fa deɛ ɛyɛ paa no pia bɔne no firi hɔ. Yɛnim *nnoɔma* a wɔkeka no yie.

اِدْفَعْ بِالَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ السَّيِّئَةَ ؕ نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَصِفُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Na ka sɛ, 'M'Awurade, mehwehwɛ Wo nkyɛn dwanekɔbea afiri mmonsamfoɔ nsusuiɛ bɔne ho.

وَقُلْ رَّبِّ اَعُوْذُ بِكَ مِنْ هَمَزٰتِ الشَّيٰطِيْنِ ﴿٩٨﴾

**99.** 'Na mehwehwɛ Wo nkyɛn sumabrɛ, m'Awurade sɛ wɔmma me ho.'

وَاَعُوْذُ بِكَ رَبِّ اَنْ يَّحْضُرُوْنِ ﴿٩٩﴾

**100.** Kɔpem sɛ owuo bɛba wɔn mu baako bi hɔ a, *ɔsrɛ* ka sɛ, 'M'Awurade san fa me kɔ m'akyi,

حَتّٰٓى اِذَا جَآءَ اَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ارْجِعُوْنِ ﴿١٠٠﴾

**101.** 'Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na meyɔ nnwuma pa a anka na ɛsɛ sɛ meyɔ no *wɔ nkwa a* magya no hɔ no mu.' Dabida, ɛnnyɛ hwee sɛ asɛm bi na waka *kɛkɛ.* Na wɔn

لَعَلِّيْٓ اَعْمَلُ صَالِحًا فِيْمَا تَرَكْتُ كَلَّا ؕ اِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَا ؕ وَمِنْ

akyi wɔagye ban bi wɔ hɔ kɔpem ɛda no a wɔbɛnyane wɔn bio no.

وَّرَآئِهِمْ بَرْزَخٌ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿١٠١﴾

**102.** Na berɛ a wɔbɛbɔ totorobɛnto no mu no, abusua-bɔ nkutahodie biara nni hɔ wɔ wɔn ntɛm. Saa da no, na wɔmmisa nnhwehwɛ wɔn ho wɔn ho nso.

فَاِذَا نُفِخَ فِى الصُّوْرِ فَلَآ اَنْسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ وَّلَا يَتَسَآءَلُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Afei, nkurɔfoɔ a wɔn nsania mu bɛyɛ duru *wɔ nnwuma pa mu* no, wɔnom ne nkurɔfoɔ a wɔbɛnya nkɔsoɔ.

فَمَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Mmom nkurɔfoɔ a wɔn nnwuma pa mu bɛyɛ hare no - wɔnom ne nkurɔfoɔ no a wɔsɛee wɔn akra no; Egya no mu na wɔbɛtena.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فِيْ جَهَنَّمَ خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Egya no bɛhyehye wɔn anim, na wɔbɛnwene wɔn se wɔ mu *wɔ ateeteɛ mu.*

تَلْفَحُ وُجُوْهَهُمُ النَّارُ وَهُمْ فِيْهَا كٰلِحُوْنَ ﴿١٠٥﴾

**106.** 'Wɔannkenkan Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ annkyerɛ mo, na mobuu no sɛ ɛyɛ trɔ?'

اَلَمْ تَكُنْ اٰيٰتِيْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَكُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُوْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Wɔbɛka sɛ, 'Y'Awurade, yɛn atirimmuɔden na edii yɛn so, na yɛyɛ nnipa ayerafoɔ.

قَالُوْا رَبَّنَا غَلَبَتْ عَلَيْنَا شِقْوَتُنَا وَكُنَّا قَوْمًا ضَآلِّيْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** 'Y'Awurade yi yɛn firi saa bea yi, na sɛ yɛsan kɔ *asobrakyeɛ mu a* ɛnneɛ na yɛayɛ adebɔneyɔfoɔ paa.'

رَبَّنَآ اَخْرِجْنَا مِنْهَا فَاِنْ عُدْنَا فَاِنَّا ظٰلِمُوْنَ ﴿١٠٨﴾

**109.** *Onyankopɔn* bɛka sɛ 'Monyera wɔ mu na mma monnkasa nnkyerɛ Me.'

قَالَ اخْسَئُوْا فِيْهَا وَلَا تُكَلِّمُوْنِ ﴿١٠٩﴾

**110.** "Ekuo bi wɔ Me nkoa no mu a wɔkaa sɛ, 'Y'Awurade, yɛagye adi; enti fa *yɛn bɔne* kyɛ yɛn, na hu yɛn mmɔbɔ, efirisɛ Wo na Woyɛ Mudifoɔ wɔ ahummɔborɔfoɔ nyinaa mu.'

اِنَّهٗ كَانَ فَرِيْقٌ مِّنْ عِبَادِيْ يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَآ اٰمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا وَاَنْتَ خَيْرُ الرّٰحِمِيْنَ ﴿١١٠﴾

**111.** "Nanso mode wɔn yɛɛ atwetwesideɛ kɔpem sɛ ɛnam wɔn so maa mo werɛ firii Me nkaekaeɛ wɔ aberɛ a *mogu so* sere wɔn no.

فَاتَّخَذْتُمُوْهُمْ سِخْرِيًّا حَتّٰٓى اَنْسَوْكُمْ ذِكْرِيْ وَكُنْتُمْ مِّنْهُمْ تَضْحَكُوْنَ ﴿١١١﴾

**112.** "Mede wɔn akatua ama wɔn nnɛ da yi ɛnam abotereɛ a wɔsiiɛ no nti. Enti wɔnom nkoaa ne nkunimdifoɔ no."

اِنِّيْ جَزَيْتُهُمُ الْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوْٓا اَنَّهُمْ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ﴿١١٢﴾

**113.** *Onyankopɔn* bɛka sɛ, 'Motenaa asaase no mu mfie sɛn?'

قٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِى الْاَرْضِ عَدَدَ سِنِيْنَ ﴿١١٣﴾

114. Wɔbɛka sɛ, 'Yɛtenaa mu ɛda baako anaasɛ ɛda fa, mmom bisa wɔnom a wɔsese mmerɛ no.'

قَالُوا لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَسْـَٔلِ الْعَادِّينَ ﴿١١٤﴾

115. Ɔbɛka sɛ, 'Sɛ motenaa mu a ɛyɛ *mmerɛ* ketewaa bi, sɛ na monim a!

قٰلَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا لَّوْ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١٥﴾

116. 'Ana mosusuui sɛ Yɛabɔ mo kwa a ennyina botae biara so, na mo deɛ wɔnnsan mmfa mo mma Yɛn nkyɛn?'

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنٰكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ ﴿١١٦﴾

117. Ɛnkrɔn-yɛ gyinabrɛ ne Allah Ɔhene kann no. Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, Animuonyam Ahennwa Awurade no.

فَتَعٰلَى اللّٰهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ لَا إِلٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيمِ ﴿١١٧﴾

118. Na obiara a ɔbɛfrɛ Nyame foforɔ aka Allah ho wɔ aberɛ a ɔnni ho agyinasoɔ biara no, ne nkontabuo wɔ n'Awurade no hɔ. Esi pi sɛ atiafoɔ no nnya nkɔsoɔ biara.

وَمَن يَدْعُ مَعَ اللّٰهِ إِلٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرْهٰنَ لَهُ بِهِ فَإِنَّمَا حِسَابُهُ عِندَ رَبِّهِ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْكٰفِرُونَ ﴿١١٨﴾

119. Na ka sɛ. 'M'Awurade fa kyɛ na hu mmɔbɔ na Wo ne Mudifoɔ wɔ mmɔborɔhunufoɔ nyinaa mu.'

وَقُل رَّبِّ اغْفِرْ وَارْحَمْ وَأَنتَ خَيْرُ الرّٰحِمِينَ ﴿١١٩﴾

سُوْرَةُ النُّوْرِ مَدَنِيَّةٌ ٢٤ — اٰيَاتُهَا ٦٥ — رُكُوْعَاتُهَا ٩

# AL-NUUR

## (Madina Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *Wei yɛ* Suura a Yɛayi akyerɛ na Yɛayɛ no nhyɛ; na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ani da hɔ wɔ mu a Yɛayi akyerɛ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛyɛ ahwɛyie.

سُوْرَةٌ اَنْزَلْنٰهَا وَفَرَضْنٰهَا وَاَنْزَلْنَا فِيْهَاۤ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ لَّعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ②

3. Ɔbaa adwamammɔni ne ɔbarima adwamammɔni monhwe wɔn mu biara mpire ɔha baako. Na mma wɔn mmienu mmɔborɔ a wɔyɛ no mmfa mo *agyae-gyeemu* wɔ Nyankopɔn mmransɛm ho *sɛ mode bɛyɔ adwuma* Na moma agyidifoɔ no bi nyɛ adansefoɔ wɔ wɔn asotwe no ho.

اَلزَّانِيَةُ وَالزَّانِيْ فَاجْلِدُوْا كُلَّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا مِائَةَ جَلْدَةٍ ۪ وَّلَا تَاْخُذْكُمْ بِهِمَا رَاْفَةٌ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۚ وَلْيَشْهَدْ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٌ مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ③

4. Ɔbarima adwamammɔni nnware obiara gyesɛ ɔbaa adwamammɔni anaasɛ ɔbosomsomni ɔbaa na ɔbaa adwamammɔni *nso* nnware obiara gyesɛ ɔbarima adwamammɔni anaasɛ ɔbosomsomni barima. Saa adeɛ no deɛ wɔayɛ no akyideɛ ama agyidifoɔ no.

اَلزَّانِيْ لَا يَنْكِحُ اِلَّا زَانِيَةً اَوْ مُشْرِكَةً ۫ وَّالزَّانِيَةُ لَا يَنْكِحُهَاۤ اِلَّا زَانٍ اَوْ مُشْرِكٌ ۚ وَحُرِّمَ ذٰلِكَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ ④

5. Na nkurɔfoɔ no a wɔde ntwatosoɔ to mmaa ahoteefoɔ so, nanso wɔmmfa adansefoɔ nnan mma *mmedi adanseɛ* no - monhwe wɔnom mpire aduɔwɔtwe, na *efiri hɔ rekɔ,* mma monnye wɔn adanseɛ nntom da, na weinom saa na wɔyɛ mmratofoɔ no.

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ الْمُحْصَنٰتِ ثُمَّ لَمْ يَاْتُوْا بِاَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ فَاجْلِدُوْهُمْ ثَمٰنِيْنَ جَلْدَةً وَّلَا تَقْبَلُوْا لَهُمْ شَهَادَةً اَبَدًا ۚ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ⑤

6. Gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔnu wɔn ho, wei akyi na wɔsakra no, ɛnneɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ paa.

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ وَاَصْلَحُوْا ۚ فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ⑥

7. Na nkurɔfoɔ no a wɔde *adwamammɔ asodie* to wɔn yerenom soɔ, na wɔnni adansefoɔ biara gyesɛ wɔn ankasa no - saa nnipa yi mu biara adanseɛ *wɔnnsɔ mu kɔpem sɛ,* ɔbɛdi nse mprɛ nnan wɔ Allah din mu *aka* sɛ, esi pi sɛ, ɔka nokwafoɔ no ho.

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ اَزْوَاجَهُمْ وَلَمْ يَكُنْ لَّهُمْ شُهَدَآءُ اِلَّاۤ اَنْفُسُهُمْ فَشَهَادَةُ اَحَدِهِمْ اَرْبَعُ شَهٰدٰتٍۭ بِاللّٰهِ ۙ اِنَّهٗ لَمِنَ الصّٰدِقِيْنَ ⑦

**8. Na *ne nsedie* a ɛtɔ so nnum no *ɔbɛka sɛ,* Allah nnome mmera ɔno *ankasa* so sɛ ɔka nkontompofoɔ no ho a.**

وَالْخَامِسَةُ أَنَّ لَعْنَتَ اللّٰهِ عَلَيْهِ إِنْ كَانَ مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٨﴾

**9. Na *ɔbaa no* bɛpa asotwe no afiri ne so sɛ ɔno *nso* de Allah din di nse mprɛ nnan sɛ ɔbarima no ka nkontompofoɔ ho a.**

وَيَدْرَؤُا عَنْهَا الْعَذَابَ أَنْ تَشْهَدَ أَرْبَعَ شَهٰدٰتٍ بِاللّٰهِ إِنَّهُ لَمِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٩﴾

**10. Na *ne nsedie* a ɛtɔ so nnum no *ɔbɛka sɛ,* Allah abufuo mmera ɔno *ankasa* so, sɛ ɔbarima no ka nokwafoɔ ho a.**

وَالْخَامِسَةَ أَنَّ غَضَبَ اللّٰهِ عَلَيْهَا إِنْ كَانَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿١٠﴾

**11. Na sɛ ɛnnyɛ Allah adom na ɛwɔ mo so ɛne Ne mmɔborɔhunu a *anka awerɛhoɔ na ɛbɛto mo.* Na Allah de Ntimmɔborɔ dane Ne ho ma, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.**

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ وَأَنَّ اللّٰهَ تَوَّابٌ حَكِيْمٌ ﴿١١﴾

**R. 2.**

**12. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔde nkontompo asɛm bi baaeɛ no yɛ ekuo bi a wɔfiri mo mu; Mma monnsusu ho sɛ ɛyɛ bɔne bi ma mo; ɛnnte saa, mmom ɛyɛ papa ma mo. Wɔn mu biara benya *ne kyɛfa* wɔ bɔne a ɔyɔɔeɛ no ho; na wɔn mu nea ɔgye taa soɔ kese no bɛnya asotwe kɛse paa.**

إِنَّ الَّذِيْنَ جَآءُوْ بِالْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِّنْكُمْ لَا تَحْسَبُوْهُ شَرًّا لَّكُمْ بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ لِكُلِّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ مَّا اكْتَسَبَ مِنَ الْإِثْمِ وَالَّذِيْ تَوَلّٰى كِبْرَهُ مِنْهُمْ لَهُ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١٢﴾

**13. Adɛn nti na mo agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa, bere a motee ɛho asɛm no, moanwene mo ankasa mo nkurɔfoɔ ho papa anka sɛ, 'Wei yɛ nkontompo a ɛda adie.'**

لَوْلَا إِذْ سَمِعْتُمُوْهُ ظَنَّ الْمُؤْمِنُوْنَ وَالْمُؤْمِنٰتُ بِأَنْفُسِهِمْ خَيْرًا وَّقَالُوْا هٰذَا إِفْكٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٣﴾

**14. Adɛn nti na wɔnom ammfa adansefoɔ nnan amma *ammɛdi ho adanseɛ?* Ɛnamsɛ wɔammfa adansefoɔ a *ɛhia no* amma deɛ, esi pi sɛ Allah anim deɛ, wɔyɛ nkontompofoɔ!**

لَوْلَا جَآءُوْ عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ فَإِذْ لَمْ يَأْتُوْا بِالشُّهَدَآءِ فَأُولٰٓئِكَ عِنْدَ اللّٰهِ هُمُ الْكٰذِبُوْنَ ﴿١٤﴾

**15. Na sɛ ɛnnyɛ Allah adom na ɛwɔ mo so wɔ ewiase yi mu ha ne Daankwamma a, anka sɛ ɛteɛ biara, asotwe kɛseɛ paa na aba mo so, ɛnam *ntwatosoɔ asɛm* a mode mo ho wuraa mu no nti.**

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِيْ مَآ أَفَضْتُمْ فِيْهِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١٥﴾

**16. Berɛ a mofaa asɛm no na mode mo tɛkrɛma tereterɛɛ mu, na mohyɛɛaseɛ de mo ano kekaa ɛho nsɛm, adeɛ a monni ho nimdiɛ kann, na mobuu no asɛm bi a ɛho nnhia biara wɔ aberɛ a Allah anim ɛyɛ asɛm kɛseɛ paa.**

إِذْ تَلَقَّوْنَهُ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَتَقُوْلُوْنَ بِأَفْوَاهِكُمْ مَّا لَيْسَ لَكُمْ بِهِ عِلْمٌ وَّتَحْسَبُوْنَهُ هَيِّنًا وَّهُوَ عِنْدَ اللّٰهِ عَظِيْمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Na adεn nti na berε a moteeε no moannka sε, 'Ɛnnyε mma yεn sε yεbεkeka εho nsεm. Ɔkronkronni ne Wo, *O Nyankopɔn,* wei yε ntwatosoɔ kεseε paa!'

وَلَوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ قُلْتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبْحَٰنَكَ هَٰذَا بُهْتَٰنٌ عَظِيمٌ ﴿١٧﴾

**18.** Allah tu mo fo sε mma monnsan nnkɔ adeε a εte saa ho da, sε moyε agyidifoɔ ampa a.

يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُوا۟ لِمِثْلِهِۦٓ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Na Allah kyerεkyerε ahyεdeε no mu kyerε mo; na Allah yε adeε nyinaa mu Nimdiεfoɔ, Nyansafoɔ.

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٩﴾

**20.** Nkurɔfoɔ no a wɔpε sε amumuyɔ terε wɔ agyidifoɔ no mu no bεnya asotwe yaaya wɔ ewiase yi mu ne Daankwamma. Na Allah na Ɔnim na monnim.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلْفَٰحِشَةُ فِى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Na sε εnnyε Allah adom ne N'ahummɔborɔ na εwɔ mo so na εnnyε nso sε Allah yε Ntimmɔborɔ ne Mmɔborɔhunufoɔ paa a, anka *moakɔ ɔsεeε mu dadaada.*

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٢١﴾

R. 3.

**22.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie mma mo nntiatia Satan anamɔn mu, na obiara a ɔbεdi Satan anamɔn akyi no, εnneε, *ɔnhunu sε,* ɔno deε ɔkyerεkyerε amumuyɔ ne bɔne a εda adi. Na sε εnnyε Allah adom ne Ne mmɔborɔhunu na εwɔ mo so a, anka mo mu nipa baako koraa nni hɔ a ne ho bεteε da; nanso Allah te nea ɔpε ho. Na Allah yε Sεntiefoɔ, Nimdeεfoɔ wɔ adeε nyinaa so.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ وَٱلْمُنكَرِ ۚ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّى مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Mo mu nkurɔfoɔ no a wɔyε adefoɔ na wɔwɔ ahonyadeε bebiree no enni ho kwan sε wɔdi nse sε wɔmmfa *hwee* mma abusuafoɔ εne ahiafoɔ εne amantufoɔ no a wɔagya wɔn afie hɔ wɔ Allah kwan so no. Ɛwɔ sε wɔde bɔne kyε na wɔyε abodwokyerε. Ana mommpε sε Allah de mo bɔne bεkyε mo? Na Allah yε Bɔnefakyεfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa yie.

وَلَا يَأْتَلِ أُو۟لُوا۟ ٱلْفَضْلِ مِنكُمْ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤْتُوٓا۟ أُو۟لِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينَ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَلْيَعْفُوا۟ وَلْيَصْفَحُوٓا۟ ۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٣﴾



24. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ no a wɔbɔ agyidifoɔ mmaa a wɔn ho teɛ na asɛm biara nni wɔn ho kwaadu no, wɔadome wɔn wɔ ewiase yi mu ne Daankwamma. Na asotwe kɛseɛ na wɔbɛnya,

إِنَّ الَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ الْمُحْصَنٰتِ الْغٰفِلٰتِ الْمُؤْمِنٰتِ لُعِنُوْا فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٢٤﴾

25. Ɛda no a wɔn tɛkrɛma ne wɔn nsa ne wɔn nnan bedi adanseɛ atia wɔn wɔ deɛ na wɔyɔ ho no.

يَّوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ اَلْسِنَتُهُمْ وَاَيْدِيْهِمْ وَاَرْجُلُهُمْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Saa ɛda no na Allah bɛma wɔn akatua a ɛfata wɔn, na wɔbɛhunu sɛ Allah nkoaa ne Nokorɛ no a ɛda adi no

يَوْمَئِذٍ يُّوَفِّيْهِمُ اللّٰهُ دِيْنَهُمُ الْحَقَّ وَيَعْلَمُوْنَ اَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ الْمُبِيْنُ ﴿٢٦﴾

27. Nnoɔma bɔne wɔ hɔ ma nnipa abɔnefoɔ, na nnipa abɔnefoɔ wɔ hɔ ma nnoɔma bɔne. Na nnoɔma papa wɔ hɔ ma nnipa apapafoɔ, na nnipa apapafoɔ wɔ hɔ ma nnoɔma papa; saa nkurɔfoɔ yi nnim deɛ (kwaadubɔfoɔ) ka no ho hwee. Wɔnom deɛ wɔbɛnya bɔnefakyɛ ne akɔnhomabɔdeɛ a animuonyam wɔ mu.

اَلْخَبِيْثٰتُ لِلْخَبِيْثِيْنَ وَالْخَبِيْثُوْنَ لِلْخَبِيْثٰتِ ۚ وَالطَّيِّبٰتُ لِلطَّيِّبِيْنَ وَالطَّيِّبُوْنَ لِلطَّيِّبٰتِ ۚ اُولٰٓئِكَ مُبَرَّءُوْنَ مِمَّا يَقُوْلُوْنَ ۗ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّرِزْقٌ كَرِيْمٌ ﴿٢٧﴾ ع

R. 4.

28. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monnwura afie a ɛnnyɛ mo afie mu kɔpem sɛ wɔbɛma mo kwan na mode asomdwoeɛ nkyea bɛkyea emutefoɔ no. Ɛno na ɛyɛ ma mo na moaye ahwɛyie.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَدْخُلُوْا بُيُوْتًا غَيْرَ بُيُوْتِكُمْ حَتّٰى تَسْتَاْنِسُوْا وَتُسَلِّمُوْا عَلٰٓى اَهْلِهَا ۗ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Na sɛ moannto obiara wɔ mu a, mma monnwura mu kɔpem sɛ wɔbɛma mo kwan. Na sɛ wɔse mo sɛ 'Monsan mo akyi,' a ɛnneɛ monsan mo akyi; ɛno na ɛho te ma mo paa. Na Allah nim deɛ moyɔ yie.

فَاِنْ لَّمْ تَجِدُوْا فِيْهَآ اَحَدًا فَلَا تَدْخُلُوْهَا حَتّٰى يُؤْذَنَ لَكُمْ ۚ وَاِنْ قِيْلَ لَكُمُ ارْجِعُوْا فَارْجِعُوْا هُوَ اَزْكٰى لَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ عَلِيْمٌ ﴿٢٩﴾

30. Bɔne biara nna mo so sɛ mobɛwura afie a obiara nnte mu a mo nnoɔma wɔ mu. Na Allah nim deɛ moda no adi ne deɛ mode sie.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَدْخُلُوْا بُيُوْتًا غَيْرَ مَسْكُوْنَةٍ فِيْهَا مَتَاعٌ لَّكُمْ ۗ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَمَا تَكْتُمُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Ka kyerɛ agyidifoɔ mmarima no sɛ wɔmerɛ wɔn ani ase na wɔmɔ wɔn nsumaeɛ-mu ho ban. Ɛno na ɛyɛ ahoteɛ ma wɔn paa. Ampa ara sɛ Allah nim deɛ moyɔ no yie na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.

قُلْ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ يَغُضُّوْا مِنْ اَبْصَارِهِمْ وَيَحْفَظُوْا فُرُوْجَهُمْ ۗ ذٰلِكَ اَزْكٰى لَهُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Na ka kyerɛ agyidifoɔ mmaa no sɛ wɔmerɛ wɔn ani ase na wɔmɔ wɔn nsumaeɛ-mu ho ban, na mma wɔnnyi wɔn ahoɔfɛ ne wɔn ahosiesie adi gyesɛ deɛ *ɛno ankasa* puie adi, ɛne sɛ wɔntwe wɔn akatatire nkata wɔn koko so. Na mma wɔnnyi wɔn ahoɔfɛ ne wɔn ahosiesie adi gyesɛ wɔde kyerɛ wɔn kununom, anaasɛ wɔn agyanom, anaasɛ wɔn kununom agyanom, anaasɛ wɔn mma mmarima anaasɛ wɔn kununom mma mmarima, anaasɛ wɔn nua mmarimanom, anaasɛ wɔn nua mmarima mma-mmarimanom, anaasɛ wɔn nua mmaa mma-mmarimanom anaasɛ wɔn mmaa, anaasɛ nea ɛhyɛ wɔn nsa nifa ase, anaasɛ asomfo mmarima a wɔnni atirimuɔden pusuo wɔ wɔn mu, anaasɛ mmɔfra nketewa a wɔnnu-ruu sɛ wɔbɛnya adwene bi afa mmaa adagyam ho. Na mma wɔnnante akyia-yie kwan biara so a ɛbɛma wɔn ahoɔfɛ no a wɔde asie no bɛda nhunuiɛ. Na mo nyinaa monane mo ho ma Allah, O agyidifoɔ, ama moadi nkunim.

وَقُل لِّلْمُؤْمِنَٰتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَٰرِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوْ ءَابَآئِهِنَّ أَوْ ءَابَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ أَبْنَآئِهِنَّ أَوْ أَبْنَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ إِخْوَٰنِهِنَّ أَوْ بَنِىٓ إِخْوَٰنِهِنَّ أَوْ بَنِىٓ أَخَوَٰتِهِنَّ أَوْ نِسَآئِهِنَّ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُنَّ أَوِ ٱلتَّٰبِعِينَ غَيْرِ أُو۟لِى ٱلْإِرْبَةِ مِنَ ٱلرِّجَالِ أَوِ ٱلطِّفْلِ ٱلَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُوا۟ عَلَىٰ عَوْرَٰتِ ٱلنِّسَآءِ وَلَا يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّ وَتُوبُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ ٱلْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Na monware mo mu akunafoɔ no, ɛne nnɔnkɔfoɔ mmarima ne nnɔnkɔfoɔ mmaa no a wɔn ho teɛ na *wɔfata awareɛ.* Sɛ wɔyɛ ahiafoɔ a Allah bɛfiri N'adom mu ayɛ wɔn adefoɔ; na Allah yɛ Adɔeɛ-kyekyɛfoɔ na Ɔyɛ adeɛ nyinaa so Nimdiɛfoɔ.

وَأَنكِحُوا۟ ٱلْأَيَٰمَىٰ مِنكُمْ وَٱلصَّٰلِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ وَإِمَآئِكُمْ إِن يَكُونُوا۟ فُقَرَآءَ يُغْنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Na nkurɔfoɔ no a wɔnnya awareɛ *ho akadeɛ no* ɛwɔ sɛ wɔtwe wɔn ho firi bra bɔne ho na wɔtena ahoteɛ mu, kɔpem sɛ Allah bɛma wɔn bi ama no aso ano afiri N'adom no mu. Na mo nnɔnkɔfoɔ no mu nkurɔfoɔ a wɔrehwehwɛ mademeho nhyehyɛeɛ nwoma no montwerɛ ma wɔn sɛ monim mmɔdemmɔ papa bi wɔ wɔn mu a, na moma wɔn agyapadeɛ a ɛyɛ Allah dea *Nokorɛ mu* a Ɔde adom mo no bi. Na mma monnsi mo mfenaa ho kwan *wɔ awareɛ ho* ama no annhyɛ wɔn ankɔ abrabɔ bɔne ho, sɛ wɔpɛ sɛ wɔtena ahoteɛ mu a, ɛnam sɛ morehwehwɛ ewiase asetena yi mu mfasodeɛ nti. Nanso sɛ obi hyɛ wɔnom a, ɛnneɛ, wɔnom nhyɛ no akyi Allah bɛyɛ Bɔnefakyɛfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ *ama wɔn.*

وَلْيَسْتَعْفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ وَٱلَّذِينَ يَبْتَغُونَ ٱلْكِتَٰبَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِىٓ ءَاتَىٰكُمْ وَلَا تُكْرِهُوا۟ فَتَيَٰتِكُمْ عَلَى ٱلْبِغَآءِ إِنْ أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا۟ عَرَضَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ مِنۢ بَعْدِ إِكْرَٰهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٤﴾

وَلَقَدْ أَنْزَلْنَا إِلَيْكُمْ آيَاتٍ مُبَيِّنَاتٍ وَمَثَلًا مِنَ الَّذِينَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً لِلْمُتَّقِينَ ﴿٣٥﴾

**35.** Na Yɛasane Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ama mo, ɛne nkurɔfoɔ a wɔdii mo anim kan no mfatoho, ɛne afotusɛm a ɛwɔ hɔ ma Nyame-surofoɔ.

**R. 5.**

اللَّهُ نُورُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ مَثَلُ نُورِهِ كَمِشْكَاةٍ فِيهَا مِصْبَاحٌ ۖ الْمِصْبَاحُ فِي زُجَاجَةٍ ۖ الزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّيٌّ يُوقَدُ مِنْ شَجَرَةٍ مُبَارَكَةٍ زَيْتُونَةٍ لَا شَرْقِيَّةٍ وَلَا غَرْبِيَّةٍ يَكَادُ زَيْتُهَا يُضِيءُ وَلَوْ لَمْ تَمْسَسْهُ نَارٌ ۚ نُورٌ عَلَىٰ نُورٍ ۗ يَهْدِي اللَّهُ لِنُورِهِ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَيَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣٦﴾

**36.** Allah ne ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no Hann. Ne hann no mfatoho te sɛ kanea-si-bea a kanea si mu gonn. Kanea no wɔ ahwehwɛ mu. Ahwehwɛ no ayɛ te sɛ nsoroma a ɛhyeren. Wɔsɔ ano firi nhyira dua so - ngo-dua - ɛno a ɛnni apuieɛ, ɛno a ɛnni atɔeɛ, ɛbɛn sɛ ne ngo no bɛyerɛ gonn, sɛ egya biara anka no mpo a. Hann a ɛda hann soɔ! Allah de hann no kyerɛ nea Ɔpɛ biara kwan. Na Allah bu kasa-bɛ kyerɛ nnipa *ama wɔadwen-dwene.* Na Allah nim adeɛ nyinaa yie.

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ اللَّهُ أَنْ تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ فِيهَا اسْمُهُ يُسَبِّحُ لَهُ فِيهَا بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ ﴿٣٧﴾

**37.** *Saa hann yi seisei wɔasɔ ano* wɔ afie mu a Allah ahyɛ sɛ wɔma so, ama wɔakaekae Ne din wɔ mu. Enti montontom No wɔ mu anɔpa biara ne anadwo biara;

رِجَالٌ لَا تُلْهِيهِمْ تِجَارَةٌ وَلَا بَيْعٌ عَنْ ذِكْرِ اللَّهِ وَإِقَامِ الصَّلَاةِ وَإِيتَاءِ الزَّكَاةِ ۙ يَخَافُونَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ فِيهِ الْقُلُوبُ وَالْأَبْصَارُ ﴿٣٨﴾

**38.** *Wɔnom a wɔkaekae ne* mmarima a adwadie anaasɛ adetɔn dwumadie mma wɔmmu wɔn ani nngu Allah nkaekaeɛ so, ɛne Asɔreyɔ so, ɛne Zakaat-tua so.

لِيَجْزِيَهُمُ اللَّهُ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا وَيَزِيدَهُمْ مِنْ فَضْلِهِ ۗ وَاللَّهُ يَرْزُقُ مَنْ يَشَاءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾

**39.** Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Allah bɛma wɔn, wɔn nnwuma ho akatua a edi mu paa, na Ɔnam N'adom so ama wɔn ntomu. Na Allah bɔ nea Ɔpɛ biara akɔnhoma dodoɔ a nsesɛɛ nni ho.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا أَعْمَالُهُمْ كَسَرَابٍ بِقِيعَةٍ يَحْسَبُهُ الظَّمْآنُ مَاءً حَتَّىٰ إِذَا جَاءَهُ لَمْ يَجِدْهُ شَيْئًا وَوَجَدَ اللَّهَ عِنْدَهُ فَوَفَّاهُ حِسَابَهُ ۗ وَاللَّهُ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٤٠﴾

**40.** Na nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no deɛ, wɔn nnwuma te sɛ ani-so-tan-nsuo a ɛda akwaweɛ serɛ so. Nea nsukɔm de no bu no sɛ ɛyɛ nsuo *paa* kɔpem sɛ ɔbɛduru ho na ɔbɛhunu sɛ ɛnnyɛ hwee. Na *afei* ɔhunu Allah wɔ hɔ, Ɔno na Ɔtua no ne nkontabuo so ka; na Allah ho yɛ hare wɔ nkontabuo mu.

41. Anaasɛ *wɔn nnwuma* te sɛ esum duuduro a ɛwɔ ɛpo tɛtɛrɛtɛɛ ebun mu a asorɔkye akata soɔ na asorɔkye foforɔ *nso* butu soɔ, na mmurunkum wɔ ne soro: esum ntaatasoɔ a ebi deda ebi soɔ. Sɛ ɔpagya ne nsa a ɔnntumi nnhunu *mpo;* na nea Allah amma no hann no - hann biara nso nni hɔ mma no koraa.

أَوْ كَظُلُمٰتٍ فِيْ بَحْرٍ لُّجِّيٍّ يَّغْشٰهُ مَوْجٌ مِّنْ فَوْقِهٖ مَوْجٌ مِّنْ فَوْقِهٖ سَحَابٌ ۚ ظُلُمٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ ۚ إِذَآ أَخْرَجَ يَدَهٗ لَمْ يَكَدْ يَرٰىهَا ۗ وَمَنْ لَّمْ يَجْعَلِ اللّٰهُ لَهٗ نُوْرًا فَمَا لَهٗ مِنْ نُّوْرٍ ﴿٤١﴾

R. 6.

42. Ana wonnhunuu sɛ, esi pi sɛ, ɛyɛ Allah na wɔnom a wɔwɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu nyinaa tontom *No*? Na *saa ara* na nnomaa a wɔaterɛtere wɔn ntaban mu *tontom No.* Wɔn mu biara nim ne mpaebɔ *kwan* ne sɛdeɛ ɔsi yi *No* ayɛ fa. Na Allah nim deɛ wɔyɔ nyinaa yie.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللّٰهَ يُسَبِّحُ لَهٗ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَالطَّيْرُ صٰٓفّٰتٍ ۖ كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهٗ وَتَسْبِيْحَهٗ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Na Allah na ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mu ahennie nyinaa yɛ Ne dea, na Allah hɔ na biribiara bɛsan akɔ.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَإِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ ﴿٤٣﴾

44. Ana wonnhunuu sɛ Allah na Ɔka mmurunkum no *ma no di ahim,* na afei Ɔka bobɔ mu di no adane-adane na afei Ɔka taetae soɔ ama moahunu nsu-tɔeɛ afiri ne ntɛm? Ɔno na Ɔma no sane firi ɛsoro *mmurunkum a ɛte sɛ* mmotan mu ba fɔm, emu na asukɔkyea prekesee a ɛka wɔnom a Ɔpɛ wɔ, na Ɔtwe firi wɔnom a Ɔpɛ ho. Annyɛ a n'ayerɛmo no pa egya a na abɛn sɛ ɛbɛyi ade-hunu afiri hɔ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللّٰهَ يُزْجِيْ سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهٗ ثُمَّ يَجْعَلُهٗ رُكَامًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلٰلِهٖ ۚ وَيُنَزِّلُ مِنَ السَّمَآءِ مِنْ جِبَالٍ فِيْهَا مِنْۢ بَرَدٍ فَيُصِيْبُ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ وَيَصْرِفُهٗ عَنْ مَّنْ يَّشَآءُ ۖ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهٖ يَذْهَبُ بِالْأَبْصَارِ ﴿٤٤﴾

45. Allah ma adesaeɛ ne adekyeɛ di sakra-hyem, Esi pi sɛ, adesua wɔ mu paa ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ ani.

يُقَلِّبُ اللّٰهُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ ۚ إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُولِي الْأَبْصَارِ ﴿٤٥﴾

46. Na Allah abɔ aboa biara afiri nsuo mu. Wɔnom mu bi wɔ hɔ a wɔwea wɔn afuru so, na wɔnom mu bi nso wɔ hɔ a wɔnante nnyawa mmienu so, na wɔnom mu bi *nso* wɔ hɔ a wɔnante *nnyawa* nnan so. Allah bɔ adeɛ biara a Ɔpɛ. Ampa ara sɛ, Allah wɔ tumi sɛ Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ biara.

وَاللّٰهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّنْ مَّآءٍ ۚ فَمِنْهُمْ مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰى بَطْنِهٖ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰى رِجْلَيْنِ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰٓى أَرْبَعٍ ۚ يَخْلُقُ اللّٰهُ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٤٦﴾

47. Ɛyɛ ampa sɛ, Yɛasane Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ aba fɔm. Allah kyerɛ nea Ɔpɛ biara kwan kɔ kwan tenenee no so.

لَقَدْ أَنْزَلْنَآ أٰيٰتٍ مُّبَيِّنٰتٍ ۚ وَاللّٰهُ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ إِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٧﴾

48. Na wɔka sɛ, 'Yɛgye Allah di ɛne Ɔsomafoɔ no, na yɛyɛ sotie;' afei ɛno akyi, wɔnom mu bi dane wɔn ho kɔ. Mmom weinom saa nnyɛ agyidifoɔ.

وَيَقُولُونَ آمَنَّا بِاللَّهِ وَبِالرَّسُولِ وَأَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُم مِّن بَعْدِ ذَٰلِكَ ۚ وَمَا أُولَٰئِكَ بِالْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٨﴾

49. Na sɛ wɔfrɛ wɔn kɔ Allah hɔ ne Ne Somafoɔ no hɔ sɛdeɛ ɔbɛbu wɔn ntɛm atɛn a, hwɛ! wɔn mu kuo no bi dane wɔn ho kɔ.

وَإِذَا دُعُوا إِلَى اللَّهِ وَرَسُولِهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٩﴾

50. Na sɛ *wɔsusu sɛ* wɔwɔ asɛdeɛ bi *sɛ wɔba* wɔn fa a, wɔde mmirika ba ne nkyɛn wɔ ahobraseɛ *nyinaa* mu.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ الْحَقُّ يَأْتُوا إِلَيْهِ مُذْعِنِينَ ﴿٥٠﴾

51. Ɛyɛ yareɛ na ɛwɔ wɔn akoma mu anaa? Anaasɛ wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa, anaasɛ wɔsuro sɛ Allah ne Ne Somafoɔ no bɛyɔ wɔn amumudeɛ bi? Ɛnnte saa, mmom, wɔnom ankasa na wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ.

أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ارْتَابُوا أَمْ يَخَافُونَ أَن يَحِيفَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَرَسُولُهُ ۚ بَلْ أُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٥١﴾

R. 7.

52. Agyidifoɔ no, sɛ wɔfrɛ wɔn kɔ Allah ne Ne Somafoɔ no hɔ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wabu wɔn ntɛm atɛn a, asɛm a wɔka ara ne sɛ: ' Yɛate na yɛayɛ sotie.' Na ɛyɛ weinom saa na wɔbɛnya nkɔsoɔ.

إِنَّمَا كَانَ قَوْلَ الْمُؤْمِنِينَ إِذَا دُعُوا إِلَى اللَّهِ وَرَسُولِهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ أَن يَقُولُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥٢﴾

53. Na obiara a ɔbɛyɛ sotie ama Allah ne Ne Somafoɔ no, na ɔbɛsuro Allah, na waye ahwɛyie afa No sɛ n'akokyem *a ɔde bɔ ne ho ban no,* ɛyɛ weinom saa na wɔbɛyɛ nkunimdifoɔ no.

وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَيَخْشَ اللَّهَ وَيَتَّقْهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٥٣﴾

54. Na wɔde Allah di nse ka wɔn ntam a emu yɛ den paa sɛ, sɛ woma wɔn ahyɛdeɛ a, sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛfiri adi. Ka sɛ, 'Mma monni nse biara; *deɛ ɛhia ara ne* sotie ankasa wɔ deɛ ɛtene mu. Ampa ara sɛ Allah nim deɛ moyɔ nyinaa yie na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.'

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِنْ أَمَرْتَهُمْ لَيَخْرُجُنَّ ۖ قُل لَّا تُقْسِمُوا ۖ طَاعَةٌ مَّعْرُوفَةٌ ۚ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٥٤﴾

55. Ka sɛ, 'Monyɛ sotie ma Allah na monyɛ sotie ma Ɔsomafoɔ no.' Na sɛ wɔdane wɔn ho kɔ a, ɛnneɛ, *kae hunu sɛ, obiara a ɔbɛyɔ saa no,* ɔdi so wɔ asodie a wɔde ato ne so ho, sɛdeɛ mo nso modi so wɔ asodie a wɔde ato mo soɔ ho no. Na sɛ moyɛ sotie ma no a mobɛnya kwankyerɛ pa no. Na asodie biara nna Ɔsomafoɔ no so gyesɛ Asomasɛm no ka a ɛbɛda adie no *nkoaa.*

قُلْ أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ ۖ فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيْكُم مَّا حُمِّلْتُمْ ۖ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهْتَدُوا ۚ وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٥٥﴾

56. Allah ahyɛ bɔ ama mo mu nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no, sɛ, sɛ ɛteɛ biara Ɔbɛyɛ wɔn Adeadifoɔ wɔ asaase no mu, sɛdeɛ Ɔyɛɛ Adeadifoɔ

وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِي

*firii* nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no; na, sɛ ɛteɛ biara nso, Ɔbɛma wɔn som no a Wasa mu ayi asi hɔ no atintim ama wɔn; na afei nso sɛ ɛteɛ biara ɔbɛsesa ama wɔn banbɔ *ne asomdwoeɛ* wɔ wɔnom suro no akyi; Wɔbɛsom Me, na wɔmmfa biribiara mmata Me ho. Afei obiara a ɔbɛyɛ ɔtiafoɔ wei akyiri no, wɔnom saa ne mmeratofoɔ no.

57. Na monyɔ Asɔre no na montua Zakaat no, na monyɛ sotie ma Ɔsomafoɔ no, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛhu mo mmɔbɔ.

58. Mma monnsusu sɛ atiafoɔ no bɛtumi asanka *Yɛn nhyehyɛeɛ* wɔ asaase no mu; wɔn tenabea ne Egya no mu; na ampa ara sɛ ɛyɛ sankɔbea bɔne paa.

R. 8.

59. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! nkurɔfoɔ a mo nsa nifa wɔ wɔn so tumi no, ɛne nkurɔfoɔ a wɔnnuruu anifiriyɔ gyinabrɛ no, moma wɔmisa mo nkyen kwan *ansaana wɔaba mo anim* wɔ mmerɛ mmiɛnsa yi mu; ansaana anɔpa-hema Asɔre no aba, ɛne berɛ a moyi mo ntaadeɛ gu hɔ awia-berɛ wɔ ahuhuro mmerɛ mu, ɛne anadwo Asɔre no akyi. *Mmerɛ weinom* yɛ kokoamu-mmerɛ ma mo. Bɔne biara nna mo so anaasɛ wɔnom so *mmerɛ* weinom akyi, efirisɛ wɔbɛdi mo so atrantwie, na mo mu binom ayɛ *asomfoɔ* ama binom. Saa na Allah ma Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no da adi ma mo; efirisɛ Allah nim adeɛ nyinaa na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

60. Na sɛ mo mu mmɔfra nyini duru anifiri mmerɛ a ɛwɔ sɛ wɔnom *nso* srɛ kwan sɛdeɛ nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan, *a wɔaka wɔn ho asɛm no,* srɛɛ kwan no ara pɛ. Saa na Allah ma N'ahyɛdeɛ ahoroɔ no da adi; na Allah nim adeɛ nyinaa na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

61. Na mmaa mpanimfoɔ a *wɔanyini* aboro awareɛ mfie so *no deɛ,* ɛnnyɛ bɔne mma wɔn sɛ wɔde wɔn akata-akyire ntaadeɛ no bɛgu hɔ, sɛ wɔannhyɛ da ansiesie wɔn ho *soronko biara deɛ a.* Na sɛ wɔnya pɛ sɛ wɔbɛyɛ ahwɛyie *abɔ wɔn ahoteɛ ho ban a,* ɛno paa na ɛyɛ ma wɔn. Na Allah yɛ Sɛntiefoɔ, Nimdiɛfoɔ.

الْاَرْضِ كَمَا اسْتَخْلَفَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِيْنَهُمُ الَّذِي ارْتَضٰى لَهُمْ وَلَيُبَدِّلَنَّهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ خَوْفِهِمْ اَمْنًا ۚ يَعْبُدُوْنَنِيْ لَا يُشْرِكُوْنَ بِيْ شَيْـًٔا ۚ وَمَنْ كَفَرَ بَعْدَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٥٦﴾

وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَاَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٥٧﴾

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مُعْجِزِيْنَ فِي الْاَرْضِ ۚ وَمَاْوٰىهُمُ النَّارُ ۚ وَلَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٥٨﴾

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لِيَسْتَاْذِنْكُمُ الَّذِيْنَ مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ وَالَّذِيْنَ لَمْ يَبْلُغُوا الْحُلُمَ مِنْكُمْ ثَلٰثَ مَرّٰتٍ ۚ مِنْ قَبْلِ صَلٰوةِ الْفَجْرِ وَحِيْنَ تَضَعُوْنَ ثِيَابَكُمْ مِّنَ الظَّهِيْرَةِ وَمِنْۢ بَعْدِ صَلٰوةِ الْعِشَآءِ ۚ ثَلٰثُ عَوْرٰتٍ لَّكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا عَلَيْهِمْ جُنَاحٌۢ بَعْدَهُنَّ ۚ طَوّٰفُوْنَ عَلَيْكُمْ بَعْضُكُمْ عَلٰى بَعْضٍ ۚ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ ۚ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٥٩﴾

وَاِذَا بَلَغَ الْاَطْفَالُ مِنْكُمُ الْحُلُمَ فَلْيَسْتَاْذِنُوْا كَمَا اسْتَاْذَنَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ ۚ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٦٠﴾

وَالْقَوَاعِدُ مِنَ النِّسَآءِ الّٰتِيْ لَا يَرْجُوْنَ نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ اَنْ يَّضَعْنَ ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجٰتٍۢ بِزِيْنَةٍ ۚ وَاَنْ يَّسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ ۚ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٦١﴾

لَيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰ أَنْفُسِكُمْ أَنْ تَأْكُلُوا مِنْ بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ آبَائِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ أَوْ بُيُوتِ خَالَاتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُمْ مَفَاتِحَهُ أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَأْكُلُوا جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُمْ بُيُوتًا فَسَلِّمُوا عَلَىٰ أَنْفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِنْ عِنْدِ اللَّهِ مُبَارَكَةً طَيِّبَةً ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦٢﴾

**62.** Na Ɔhaw biara nna nifurani so, na ɔhaw biara nna ɔbubuani so, na ɔyarefoɔ nso ɔhaw biara nna ne so, saa ara na mfom biara nna mo ankasa so sɛ mobɛdidi afiri mo ankasa mo afie mu, anaasɛ mo agyanom afie mu, anaasɛ mo nanom afie mu, anaasɛ mo nnuammarimanom afie mu, anaasɛ mo nnua-mmaanom afie mu, anaasɛ mo agyanom nnua mmarimanom afie mu anaasɛ mo nsewaanom afie mu, anaasɛ mo wɔfanom afie mu anaasɛ mo niwaanom afie mu anaasɛ afie a ne nsafoa hyɛ mo nsam, anaasɛ mo yɔnko bi *fie mu.* Mfomsoɔ biara nna mo so sɛ moka bɔm didi oo, sɛ motete mo ntɛm oo. Mmom, sɛ mohyɛne afie mu a monfa asomdwoeɛ nkyea, nkyea mo nkurɔfoɔ - nkyea a efiri mo Awurade hɔ a nhyira ne ahoteɛ ahyɛ mu ma. Saa na Allah ma mmransɛm no da adi ma mo, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛte aseɛ yie.

R. 9.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَإِذَا كَانُوا مَعَهُ عَلَىٰ أَمْرٍ جَامِعٍ لَمْ يَذْهَبُوا حَتَّىٰ يَسْتَأْذِنُوهُ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَسْتَأْذِنُونَكَ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ فَإِذَا اسْتَأْذَنُوكَ لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَنْ لِمَنْ شِئْتَ مِنْهُمْ وَاسْتَغْفِرْ لَهُمُ اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٦٣﴾

**63.** Esi pi sɛ agyidifoɔ kann no ne nkurɔfoɔ a wɔagye Allah ne Ne Somafoɔ no adie, na sɛ wɔka ne ho wɔ dodoɔ asɛm hia bi ho a wɔmmfiri ne nkyɛn nnkɔ kɔpem sɛ wɔbɛsrɛ kwan afiri ne nkyɛn. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔsrɛ kwan firi wo hɔ no, wɔnom ne nkurɔfoɔ no a wɔgye Allah ne Ne Somafoɔ no di *kann* no. Enti sɛ wɔsrɛ wo nkyɛn kwan wɔ wɔn asɛm hia bi ho a ma wɔnom mu binom a wopene so no kwan, na srɛ bɔnefakyɛ firi Allah hɔ ma wɔn. Ampa ara sɛ Allah yɛ Bɔnefakyefoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.

لَا تَجْعَلُوا دُعَاءَ الرَّسُولِ بَيْنَكُمْ كَدُعَاءِ بَعْضِكُمْ بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الَّذِينَ يَتَسَلَّلُونَ مِنْكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ الَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنْ أَمْرِهِ أَنْ تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٤﴾

**64.** Mma monnfa Ɔsomafoɔ no frɛ nnyɛ te sɛ mo mu bi frɛ a ɔfrɛ obi no. Esi pi sɛ, Allah nim mo mu nkurɔfoɔ a wɔwia wɔn ho nyannɔɔ kɔ no. Enti ma wɔnom a wɔbu n'ahyɛdeɛ so no nyɛ ahwɛyie, annyɛ saa a nsɔhwɛ bɛto wɔn anaasɛ asotwe a ɛyɛ ya bɛka wɔn.

أَلَا إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ قَدْ يَعْلَمُ مَا أَنْتُمْ عَلَيْهِ وَيَوْمَ يُرْجَعُونَ إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوا ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٥﴾

**65.** Monyɛ aso na montie! Ampa ara sɛ, adeɛ biara a ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu ne asaase no mu yɛ Allah dea. Esi pi sɛ, Ɔno na Ɔnim sɛdeɛ mo teɛ yie. Na ɛda no a wɔbɛsan wɔn akyi akɔ Ne nkyɛn no, Ɔbɛbɔ wɔn deɛ wɔyɔɔeɛ *nyinaa* ho amanneɛ. Na Allah nim adeɛ nyinaa yie.

سُورَةُ الْفُرْقَانِ مَكِّيَّةٌ ٢٥ — أياتها ٧٨ — ركوعاتها ٦

## AL-FURKAAN

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2. Nhyira ne Nea Wasane Mpaepaemu no aba N'akoa so, sɛ ɔnyɛ Kɔkɔbɔni ma ewiase *nyinaa*.**

تَبَارَكَ الَّذِي نَزَّلَ الْفُرْقَانَ عَلَىٰ عَبْدِهِ لِيَكُونَ لِلْعَالَمِينَ نَذِيرًا ﴿٢﴾

**3. Ɔno a ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mu ahennie nyinaa yɛ Ne dea. Na Ɔmmfaa ɔba biara mmaa Ne ho, na Ɔnni ɔhokafoɔ biara wɔ ahennie no mu, na Wabɔ adeɛ nyinaa, na Wama adeɛ biara hyɛberɛ *ne* nsusuiɛ a ɛfata no.**

الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ فِي الْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهُ تَقْدِيرًا ﴿٣﴾

**4. Na wɔakwati No afa asomnneɛ a wɔmmɔ hwee na wɔn mmom na wɔabɔ wɔn, na wɔnni tumi sɛ wɔbɛyɔ ɔhaw adeɛ anaasɛ mfasodeɛ ama wɔn ho, na wɔnni tumi wɔ owuo anaasɛ nkwa anaasɛ owu-sɔreɛ so.**

وَاتَّخَذُوا مِن دُونِهِ آلِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ وَلَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ مَوْتًا وَلَا حَيَاةً وَلَا نُشُورًا ﴿٤﴾

**5. Na nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no ka sɛ, 'Ɛnnyɛ hwee ka sɛ nkontompo a wabɔ ne tiri mu atwa, na nkurɔfoɔ binom *nso* aboa no wɔ ho.' Esi pi sɛ wɔde amumuyɔ ne ntwatosoɔ a ɛnnyɛ nokorɛ na aba.**

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا إِفْكٌ افْتَرَاهُ وَأَعَانَهُ عَلَيْهِ قَوْمٌ آخَرُونَ ۖ فَقَدْ جَاءُوا ظُلْمًا وَزُورًا ﴿٥﴾

**6. Na wɔka sɛ, '*Weinom nyinaa yɛ* tete adankoma-sɛm, *na* wama wɔatwerɛ ato hɔ, na wɔkenkan kyerɛ no anɔpa ne anwummerɛ *biara*'.**

وَقَالُوا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ اكْتَتَبَهَا فَهِيَ تُمْلَىٰ عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٦﴾

**7. Ka sɛ, 'Nea Ɔnim asumasɛm *biara* a ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mu no na Wayi akyerɛ. Ampa ara sɛ, Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.'**

قُلْ أَنزَلَهُ الَّذِي يَعْلَمُ السِّرَّ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّهُ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧﴾

**8. Na wɔka sɛ, 'Ɛdeɛn na ayɛ saa Ɔsomafoɔ yi, sɛ ɔdi aduane na ɔnante mmɔnten so? Adɛn nti na wɔnnsomaa soro-abɔfoɔ mmaa ne nkyɛn sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔbɛyɛ kɔkɔbɔni aka ne ho?**

وَقَالُوا مَالِ هَٰذَا الرَّسُولِ يَأْكُلُ الطَّعَامَ وَيَمْشِي فِي الْأَسْوَاقِ ۙ لَوْلَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُ نَذِيرًا ﴿٨﴾

**9. 'Anaasɛ ɛwɔ sɛ anka wɔto agudeɛ bi gu ne so, anaasɛ ɛwɔ sɛ anka onya turo bi a ɔbɛdidi mu. Na adebɔneyɔfoɔ no ka sɛ, ɛnnyɛ obiara na modi n'akyi ka ɔbarima bi a wɔama n'ani so atan no.'**

أَوْ يُلْقَىٰ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا ۚ وَقَالَ الظَّالِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٩﴾

10. Hwε sεdeε wɔsi bu wo ho bε! Ɛnam so nti na wɔayera no, na wɔnnhunu kwan biara.

انظر كيف ضربوا لك الأمثال فضلوا فلا يستطيعون سبيلا ﴿١٠﴾

R. 2.

11. Nhyira ne Nea, sε Ɔpε a, Ɔbεyε deε εyε papa kyεn saa ama woɔ no - Aturo ahoroɔ a nsutene tene aseε - na Wayε aban *akεseε* nso ama wo.

تبارك الذي إن شاء جعل لك خيرا من ذلك جنات تجري من تحتها الأنهار ويجعل لك قصورا ﴿١١﴾

12. Mmom wɔbɔ Dɔnhwere no torɔ, na wɔnom a wɔbɔ Dɔnhwere no torɔ no, Yεasiesie egya a εredεre ama wɔn.

بل كذبوا بالساعة وأعتدنا لمن كذب بالساعة سعيرا ﴿١٢﴾

13. Na sε εhunu wɔn firi akyirikyiri a, wɔbεte n'atrεnne-tuo ne ne mmobɔmu.

إذا رأتهم من مكان بعيد سمعوا لها تغيظا وزفيرا ﴿١٣﴾

14. Na sε wɔto wɔn gu bea teatea bi mu wɔ mu a, wɔ aberε a wɔde nkɔnsɔn-nkɔnsɔn asosɔ wɔn mu abɔ mu a, wɔbεsu wɔ hɔ afrε ɔsεeε.

وإذا ألقوا منها مكانا ضيقا مقرنين دعوا هنالك ثبورا ﴿١٤﴾

15. 'Mma monnsu mmfrε ɔsεeε baako, nnε da yi, na monsu mfrε ɔsεeε bebiree.'

لا تدعوا اليوم ثبورا واحدا وادعوا ثبورا كثيرا ﴿١٥﴾

16. Ka sε, 'Ɛno na εyε anaasε Daamfensa Turo no a wɔde ahyε ateneneefoɔ no bɔ no? Ɛbεyε wɔn akatua ne sankɔbea.'

قل أذلك خير أم جنة الخلد التي وعد المتقون كانت لهم جزاء ومصيرا ﴿١٦﴾

17. Wɔbεnya deε wɔpε biara wɔ mu, na wɔbεtena *mu* afe bɔɔ. Ɛyε bɔhyε a efiri w'Awurade hɔ a *εfata sε* wɔbɔ mpaeε hwehwε *mmerε nyinaa.*

لهم فيها ما يشاءون خالدين كان على ربك وعدا مسئولا ﴿١٧﴾

18. Na εda no a Ɔbεboaboa wɔn ano εne nkurɔfoɔ a na wɔsom wɔn kwati Allah no, Ɔbεbisa sε, 'Ɛyε mo na moyeraa saa Me nkoa yi, anaasε wɔnom *ankasa* na wɔyera firii kwan no ho?'

ويوم يحشرهم وما يعبدون من دون الله فيقول أأنتم أضللتم عبادي هؤلاء أم هم ضلوا السبيل ﴿١٨﴾

19. Wɔnom bεka sε, 'Ɔkronkronni ne Wo! Na εmmfata mma yεn sε yεbεfa abanbɔfoɔ bi akwati Wo; mmom Womaa wɔn ne wɔn agyanom *ewiase yi mu* nnepa ara kɔpem sε wɔn werε firii kɔkɔbɔ nkaekaeε no na wɔbεyeε nnipakuo a wɔaseεε.'

قالوا سبحانك ما كان ينبغي لنا أن نتخذ من دونك من أولياء ولكن متعتهم وآباءهم حتى نسوا الذكر وكانوا قوما بورا ﴿١٩﴾

20. *Afei Yεbεka akyerε abosom-somfoɔ no sε:* 'Seisei deε wɔabɔ mo trɔ wɔ deε moka no ho, enti monntumi nnyi *asotwe no* mmfiri mo so, nanso monnya mmoa biara.' Na mo mu biara a ɔbεyɔ bɔne no, Yεbεma no asɔ asotwe kεseε bi ahwε.

فقد كذبوكم بما تقولون فما تستطيعون صرفا ولا نصرا ومن يظلم منكم نذقه عذابا كبيرا ﴿٢٠﴾

**21.** Na Yɛannsoma Asomafoɔ biara anni w'anim kan gyesɛ, esi pi sɛ, wɔdi aduane na wɔnante mmɔnten so. Na Yɛma mo mu binom yɛ nsɔhwɛ ma ebinom. So mobɛgyina pintinn? Na w'Awurade no ani tua adeɛ nyinaa.

وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ الْمُرْسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُونَ الطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِى الْأَسْوَاقِ ۗ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً ۗ أَتَصْبِرُونَ ۚ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ﴿٢١﴾

Nkyɛmu 19
R. 3.

**22.** Na nkurɔfoɔ no a wɔn ani nna sɛ wɔne Yɛn bɛdi ahyia no ka sɛ: 'Adɛn nti na wɔnnsane soro-abɔfoɔ mma yɛn so wɔ fɔm? Anaasɛ adɛn nti na yɛnnhunu yɛn Awurade?' Esi pi sɛ wɔyɛ wɔn ho akɛse-sɛm na wɔn atuateɛ no atra so kɛse paa ara yie.

وَقَالَ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا الْمَلَٰٓئِكَةُ أَوْ نَرَىٰ رَبَّنَا ۗ لَقَدِ اسْتَكْبَرُوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِمْ وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيرًا ﴿٢٢﴾

**23.** Ɛda no a wɔbɛhunu soro-abɔfoɔ no - sɛmmɔdɛ biara nni hɔ mma amumuyɔfoɔ afɔdifoɔ no; na wɔbɛka sɛ: 'Na nka ɛban kɛseɛ bi abɛtwa *ntɛm!*'

يَوْمَ يَرَوْنَ الْمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشْرَىٰ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُجْرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٢٣﴾

**24.** Na Yɛbɛdane akɔ wɔn dwumadie biara a wɔyɔɔeɛ so na Yɛama no ayɛ mfuturo nketenkete a wɔabɔ apetee.

وَقَدِمْنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُوا۟ مِنْ عَمَلٍ فَجَعَلْنَٰهُ هَبَآءً مَّنثُورًا ﴿٢٤﴾

**25.** Aheman Turo nkurɔfoɔ no, saa da no, wɔnom na wɔbɛnya papa paa *wɔ wɔn* asetena mu, na wɔnom na wɔbɛdi mu paa *wɔ wɔn* homegyebea mu.

أَصْحَٰبُ الْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا وَأَحْسَنُ مَقِيلًا ﴿٢٥﴾

**26.** Na ɛda no na ɛsoro mu bɛpae wɔ mmurunkum no mu, na wɔbɛsane soro- abɔfoɔ no aba fɔm wɔ *wɔn* dodoɔ so -

وَيَوْمَ تَشَقَّقُ السَّمَآءُ بِالْغَمَٰمِ وَنُزِّلَ الْمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ﴿٢٦﴾

**27.** Nokorɛ ahennie kann, saa da no, bɛyɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* dea; na ɛbɛyɛ ɛda denden ama atiafoɔ no.

الْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ الْحَقُّ لِلرَّحْمَٰنِ ۚ وَكَانَ يَوْمًا عَلَى الْكَٰفِرِينَ عَسِيرًا ﴿٢٧﴾

**28.** *Monyɛ ahwɛyie wɔ* ɛda no a ɔdebɔneyɔni bɛwe ne nsa *wɔ abamubuo mu;* ɔbɛka sɛ, 'Sɛ anka me ne Ɔsomafoɔ no faa kwan korɔ so a!'

وَيَوْمَ يَعَضُّ الظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيْهِ يَقُولُ يَٰلَيْتَنِى اتَّخَذْتُ مَعَ الرَّسُولِ سَبِيلًا ﴿٢٨﴾

**29.** 'O amanehunu nie, mebɔ me tiri so! Sɛ *menim a* anka mamfa ɔsimasi adamfoɔ!

يَٰوَيْلَتَىٰ لَيْتَنِى لَمْ أَتَّخِذْ فُلَانًا خَلِيلًا ﴿٢٩﴾

**30.** 'Ampa sɛ, ɔno ara na ɔyeraa me firii Nkaekaeɛ no ho wɔ aberɛ a aba me hɔ no akyi.' Na Satan deɛ ɔpa onipa akyi *ntɛm ara.*

لَّقَدْ أَضَلَّنِى عَنِ الذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ جَآءَنِى ۗ وَكَانَ الشَّيْطَٰنُ لِلْإِنسَٰنِ خَذُولًا ﴿٣٠﴾

**31. Na Ɔsomafoɔ no bɛka sɛ, 'O m'Awurade, ampa ara sɛ me nkurɔfoɔ no faa Kur'aan yi sɛ *adeɛ bi a* wɔato atwene.**

وَقَالَ الرَّسُولُ يٰرَبِّ إِنَّ قَوْمِي اتَّخَذُوا هٰذَا الْقُرْآنَ مَهْجُورًا ﴿٣١﴾

**32. Saa na ɛteɛ sɛ Yɛma Ɔkɔmhyɛni biara nya ɔtamfo bi firi adebɔneyɔfoɔ no mu; na w'Awurade no som bo sɛ Ɔkwankyerɛfoɔ ne Ɔboafoɔ.**

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا مِنَ الْمُجْرِمِينَ ۗ وَكَفٰى بِرَبِّكَ هَادِيًا وَنَصِيرًا ﴿٣٢﴾

**33. Na atiafoɔ no ka sɛ, 'Adɛn nti na wɔannyi Kur'aan no ammɔ mu baako amma no?' *Yɛayi akyerɛ wo* saa kwan yi so ama Yɛde ahyɛ w'akoma den. Na Yɛahyehyɛ no wɔ kwan a edi mu so.**

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ الْقُرْآنُ جُمْلَةً وَاحِدَةً ۚ كَذٰلِكَ ۚ لِنُثَبِّتَ بِهِ فُؤَادَكَ وَرَتَّلْنَاهُ تَرْتِيلًا ﴿٣٣﴾

**34. Na wɔmmfa asɛm mfatoho biara mmrɛ wo gyesɛ Yɛma wo *emu* nokorɛ ne nkyerɛkyerɛmu a edi mu paa no.**

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَاكَ بِالْحَقِّ وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ﴿٣٤﴾

**35. Nkurɔfoɔ no a wɔbɛboaboa wɔn ano wɔ wɔn anim akɔ Amanehunu-Gya mu no - wɔnom na wɔbɛnya tebea bɔne paa na wɔbɛyera kwan afiri kwan *pa* no ho.**

الَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلٰى وُجُوهِهِمْ إِلٰى جَهَنَّمَ ۙ أُولٰئِكَ شَرٌّ مَكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٣٥﴾

**R. 4.**

**36. Na Yɛmaa Mose Nwoma no, na Yɛyii ne nua Aaron kaa ne ho sɛ *ne* boafoɔ.**

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَجَعَلْنَا مَعَهُ أَخَاهُ هَارُونَ وَزِيرًا ﴿٣٦﴾

**37. Na Yɛkaa sɛ, 'Mo mmienu monkɔ nnipa-kuo no hɔ, nkurɔfoɔ no a wɔapo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no; afei Yɛsɛeɛ wɔn, ɔsɛeɛ pasapasa.**

فَقُلْنَا اذْهَبَا إِلَى الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۖ فَدَمَّرْنَاهُمْ تَدْمِيرًا ﴿٣٧﴾

**38. Na Noa nkurɔfoɔ no *deɛ,* berɛ a wɔpoo Asomafoɔ no, Yɛmaa nsuyire faa wɔnom, na Yɛde wɔnom yɛɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi maa adasamma. Na Yɛasiesie asotwe yaaya ama adebɔneyɔfoɔ no.**

وَقَوْمَ نُوحٍ لَمَّا كَذَّبُوا الرُّسُلَ أَغْرَقْنَاهُمْ وَجَعَلْنَاهُمْ لِلنَّاسِ آيَةً ۖ وَأَعْتَدْنَا لِلظَّالِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٨﴾

**39. Na *Yɛsɛeɛ* 'Aad ne Samuud, ɛne Abura no Nkurɔfoɔ no, ɛne wɔnom ntɛm awontoatoasoɔ bebiree.**

وَعَادًا وَثَمُودَ وَأَصْحَابَ الرَّسِّ وَقُرُونًا بَيْنَ ذٰلِكَ كَثِيرًا ﴿٣٩﴾

**40. Na wɔnom mu biara Yɛtoaa *adikanfoɔ no nsɛm* no so de yɛɛ mfatoho maa no; na *ekuo* biara Yɛsɛeɛ wɔn nyinaa pasaa.**

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ الْأَمْثَالَ ۖ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ﴿٤٠﴾

**41. Na esi pi sɛ weinom kɔsraa kuro no a Yɛtɔɔ bɔne nsuo guu wɔn soɔ no. Ana wɔnom annhunu? Dabi, mmom, na wɔnni anidasoɔ biara sɛ wɔbɛnyane wɔn *owuo akyi.***

وَلَقَدْ أَتَوْا عَلَى الْقَرْيَةِ الَّتِي أُمْطِرَتْ مَطَرَ السَّوْءِ ۚ أَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَا ۚ بَلْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ﴿٤١﴾

42. Na sɛ wɔhu wo a, wɔnnyɛ hwee ka sɛ wɔsi wo atwetwe *ka sɛ:* 'Enti wei na Allah ayi no sɛ Ɔsomafoɔ no?

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا ۚ أَهَٰذَا الَّذِي بَعَثَ اللَّهُ رَسُولًا ﴿٤٢﴾

43. 'Ɛkaa kumaa bi sɛ anka ɔyeraa yɛn firii yɛn abosom ho, sɛ yɛannyina pintinn wɔ wɔn akyi a.' Na ɛnnkyɛ biara wɔbɛhunu, berɛ a wɔbɛhunu asotwe no, sɛ hwan na wayera paa afiri kwan *pa* no ho.

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ آلِهَتِنَا لَوْلَا أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا ۚ وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ حِينَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٣﴾

44. Ana wahunu nea ɔfa ɔno ankasa nsusuiɛ bɔne de yɛ ne nyame no? So wobɛtumi ayɛ hwɛsofoɔ wɔ ne so?

أَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَاهُ ۚ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ﴿٤٤﴾

45. Anaasɛ wosusu sɛ wɔn mu dodoɔ te *asɛm* no anaasɛ wɔte aseɛ? Wɔnom te sɛ ntɔte-mmoa kɛkɛ - mmom, wɔnom na wɔayera kwan no koraa.

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ ۚ إِنْ هُمْ إِلَّا كَالْأَنْعَامِ ۖ بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٥﴾

R. 5.

46. Ana wonnhunuu sɛdeɛ w'Awurade no si twe sunsum mu ma no yɛ tenten no? Na sɛ Ɔpɛ a anka ɔbɛma no agyina faako. Afei Yɛma awia no kyerɛ no *ne fabrɛ.*

أَلَمْ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ الظِّلَّ وَلَوْ شَاءَ لَجَعَلَهُ سَاكِنًا ثُمَّ جَعَلْنَا الشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيلًا ﴿٤٦﴾

47. Afei Yɛsom twe no ba Yɛn hɔ, ntweɛ a ɛyɛ mmerɛ.

ثُمَّ قَبَضْنَاهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَسِيرًا ﴿٤٧﴾

48. Na Ɔno ne Nea Wayɛ anadwo nkataho ama mo, na Wayɛ nna ahome-gyeɛ ama mo, na Wayɛ adekyeɛ sɔreɛ *ama mo.*

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ لِبَاسًا وَالنَّوْمَ سُبَاتًا وَجَعَلَ النَّهَارَ نُشُورًا ﴿٤٨﴾

49. Na Ɔno ne Nea Ɔsoma ahum sɛ ɛnyɛ nkuranhyɛ ni N'ahummɔborɔ anim, na Yɛsane nsuo a ɛho teɛ firi soro ba,

وَهُوَ الَّذِي أَرْسَلَ الرِّيَاحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۚ وَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً طَهُورًا ﴿٤٩﴾

50. Sɛ Yɛnam so ma asaase a awuo nkwa, na Yɛde ayɛ anomdeɛ ama Yɛn abɔdeɛ - ntɔte-mmoa ne nnipa a wɔdɔɔso bebiree.

لِّنُحْيِيَ بِهِ بَلْدَةً مَّيْتًا وَنُسْقِيَهُ مِمَّا خَلَقْنَا أَنْعَامًا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرًا ﴿٥٠﴾

51. Na Yɛakyerɛkyerɛ mu akyerɛ wɔn wɔ akwan ahorɔɔ so sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛkae ayɛ ahwɛyie, nanso nnipa bebiree wɔ hɔ a wɔpo biribiara gyesɛ ntiaeɛ nkoaa.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَاهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوا فَأَبَىٰ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٥١﴾

52. Na sɛ Yɛpɛ a anka Yɛbɛyi Kɔkɔbɔni wɔ kuro biara so.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِي كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيرًا ﴿٥٢﴾

**53.** Enti mma nnyɛ sotie mma atiafoɔ no, na fa (Kur'aan no) di aperedie tia wɔn, aperedie a ɛyɛ kese paa.

فَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَ جَاهِدْهُمْ بِهٖ جِهَادًا كَبِيْرًا ﴿٥٣﴾

**54.** Na Ɔno ne Nea Wama ɛpo mmienu no tene, wei yɛ nsu-pa dɛɛdɛɛdɛ, na *ɛkoro* no nso yɛ nkyene-nkyene nwono-nwonoo-nwono; na mmienu no ntɛm Ɔde ntwamu ne ɛban kɛseɛ bi asi hɔ.

وَ هُوَ الَّذِيْ مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ هٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَّ هٰذَا مِلْحٌ اُجَاجٌ ۚ وَ جَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَّ حِجْرًا مَّحْجُوْرًا ﴿٥٤﴾

**55.** Na Ɔno ne Nea Wabɔ onipa afiri nsuo mu, na Wayɛ abusua ne abusua-santene a ofiri mu ama no ne abusua a ɔnam awareɛ so *bɔ;* na w'Awurade yɛ adeɛ nyinaa so Tumfoɔ.

وَ هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ مِنَ الْمَآءِ بَشَرًا فَجَعَلَهٗ نَسَبًا وَّ صِهْرًا ؕ وَ كَانَ رَبُّكَ قَدِيْرًا ﴿٥٥﴾

**56.** Na wɔkwati Allah som adeɛ a ɛnntumi mma wɔn mfasoɔ biara na ɛnntumi nso nni wɔn dɛm biara. Na ɔtiafoɔ no yɛ adwuma *boa nkurɔfoɔ a wɔko* tia n'Awurade.

وَ يَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُهُمْ وَ لَا يَضُرُّهُمْ ؕ وَ كَانَ الْكَافِرُ عَلٰى رَبِّهٖ ظَهِيْرًا ﴿٥٦﴾

**57.** Na Yɛannsoma wo ka sɛ woyɛ Sɛmmɔdɛ-bɔfoɔ ne Kɔkɔbɔfoɔ.

وَ مَآ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا مُبَشِّرًا وَّ نَذِيْرًا ﴿٥٧﴾

**58.** Ka sɛ, 'Memmisa mo ɛho akatua biara, gyesɛ nea ɔno ara pɛ sɛ ɔfa kwan bi so kɔ n'Awurade hɔ.'

قُلْ مَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ اِلَّا مَنْ شَآءَ اَنْ يَّتَّخِذَ اِلٰى رَبِّهٖ سَبِيْلًا ﴿٥٨﴾

**59.** Na fa wo ho twere Ɔteasefoɔ Baako no a Ɔnnwu da no, na fa N'abodin no tontom No, na Ɔsombo de Ne ho a Ɔnim Ne nkoa bɔne nyinaa.

وَ تَوَكَّلْ عَلَى الْحَيِّ الَّذِيْ لَا يَمُوْتُ وَ سَبِّحْ بِحَمْدِهٖ ؕ وَ كَفٰى بِهٖ بِذُنُوْبِ عِبَادِهٖ خَبِيْرًا ﴿٥٩﴾

**60.** Ɔno ne Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no ne deɛ ɛwɔ mmienu yi ntɛm nyinaa wɔ mmerɛ nsia bi mu, afei Ɔtintimii Ne ho wɔ Ahennwa no so. Ɔdomfoɔ no, enti bisa firi Ne hɔ efirisɛ Ɔno na Ɔnim yie na Ɔwɔ amanebɔ no.

اِۨلَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۛۚ اَلرَّحْمٰنُ فَسْـَٔلْ بِهٖ خَبِيْرًا ﴿٦٠﴾

**61.** Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, 'Momerɛ mo ho ase ma Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no a,' wɔka sɛ, 'Na hwan ne Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no? Enti yɛmerɛ yɛn ho ase ma deɛ mo bɛhyɛ yɛn biara?' Na ato ahi a ɛyɛ wɔn no mu.

وَ اِذَا قِيْلَ لَهُمُ اسْجُدُوْا لِلرَّحْمٰنِ قَالُوْا وَ مَا الرَّحْمٰنُ ۗ اَنَسْجُدُ لِمَا تَاْمُرُنَا وَ زَادَهُمْ نُفُوْرًا ﴿٦١﴾

R. 6.

**62.** Nhyira ne Nea Wayɛ nsoroma akuokuo wɔ ɛsoro na Ɔde awia ne bosome nso asensɛn mu, na *ne mmienu* ma hann.

تَبٰرَكَ الَّذِيْ جَعَلَ فِي السَّمَآءِ بُرُوْجًا وَّ جَعَلَ فِيْهَا سِرٰجًا وَّ قَمَرًا مُّنِيْرًا ﴿٦٢﴾

**63.** Na Ɔno ne Nea Wama adesaeɛ ne adekyeɛ mu biara di ebi akyi. Ɛwɔ hɔ ma nea ɔpɛ sɛ ɔkaekae anaasɛ nea ɔpɛ sɛ ɔyɛ nnaasefoɔ.

وَ هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ الَّيْلَ وَ النَّهَارَ خِلْفَةً لِّمَنْ اَرَادَ اَنْ يَّذَّكَّرَ اَوْ اَرَادَ شُكُوْرًا ﴿٦٣﴾

**64.** Na Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no asomfo-pa ne nkurɔfoɔ no a wɔnante asaase so ahobraseɛ mu ne animuonyam kwan so, na sɛ wɔnom a wɔnnim hwee no kasa tia wɔn a, wɔka sɛ, 'Asomdwoeɛ!'

وَعِبَادُ الرَّحْمَٰنِ الَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى الْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ الْجَاهِلُونَ قَالُوا سَلَامًا ﴿٦٤﴾

**65.** Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔtu wɔn ho ma wɔ anadwo kwansin mu de wɔn anim butu-butu fɔm na wɔgyina hɔ ma wɔn Awurade no.

وَالَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَامًا ﴿٦٥﴾

**66.** Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔka sɛ, 'Y'Awurade twe Amanehunu-Gya asotwe no firi yɛn so. Ampa ara sɛ, n'asotwe no yɛ ateeteɛ a ɛtena hɔ kyɛ paa.

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا اصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَ ۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٦﴾

**67.** 'Ampa ara sɛ, ɛyɛ homegyebea bɔne ne tenabea bɔne;'

إِنَّهَا سَاءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٧﴾

**68.** Ɛne nkurɔfoɔ no a, sɛ wɔyi wɔn agyapadeɛ a wɔnnhwere no adeseɛɛ kwan so, na wɔnnyɛ pɛpɛɛ nso, na mmom wɔyɛ hɔ ne hɔ mmienu yi ntɛm.

وَالَّذِينَ إِذَا أَنْفَقُوا لَمْ يُسْرِفُوا وَلَمْ يَقْتُرُوا وَكَانَ بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٨﴾

**69.** Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔmmfrɛ biribiara nnka Allah ho, na wɔnnkum nipa biara a Allah abra wɔn wɔ ho gyesɛ nokorɛ kwan so, na wɔmmɔ adwaman; na obiara a ɔbɛyɔ wei no bɛhyia bɔne so akatua.

وَالَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ ۚ وَمَنْ يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٩﴾

**70.** Wɔbɛbɔ Owu-sɔreɛ Da asotwe no ho mmienu ama no, na ɔbɛtena hɔ afe bɔɔ animguaseɛ mu.

يُضَاعَفْ لَهُ الْعَذَابُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَيَخْلُدْ فِيهِ مُهَانًا ﴿٧٠﴾

**71.** Gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔanu wɔn ho, na wɔagye adie, na wɔyɔ nneyɔeɛ pa, efirisɛ weinom ne nkurɔfoɔ a Allah bɛsesa wɔn bɔne ama no ayɛ papa; Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ.

إِلَّا مَنْ تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ يُبَدِّلُ اللَّهُ سَيِّئَاتِهِمْ حَسَنَاتٍ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٧١﴾

**72.** Na wɔnom a wɔnu wɔn ho na wɔyɔ *nneyɔeɛ* papa no de nokorɛ ahonuo dane wɔn ho kɔ Allah hɔ;

وَمَنْ تَابَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَإِنَّهُ يَتُوبُ إِلَى اللَّهِ مَتَابًا ﴿٧٢﴾

**73.** Ɛne nkurɔfoɔ a wɔnni adanse kurumu, na sɛ wɔtwam wɔ ahuhudeɛ ho a wɔtwam kɔ wɔ animuonyam kwan so;

وَالَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ الزُّورَ وَإِذَا مَرُّوا بِاللَّغْوِ مَرُّوا كِرَامًا ﴿٧٣﴾

**74.** Ɛne nkurɔfoɔ a sɛ wɔkae wɔn, wɔn Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ no a, wɔnnane asosifoɔ ne anifuraeɛfoɔ wɔ ho.

وَالَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَمْ يَخِرُّوا عَلَيْهَا صُمًّا وَعُمْيَانًا ﴿٧٤﴾

**75. Ɛne nkurɔfoɔ no a wɔka sε, 'Y'Awurade, ma yεn y'ani so anigyedeε wɔ y'ahokafoɔ ne yεn mma ho, na yε yεn akandifoɔ wɔ ateneneefoɔ no mu.'**

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ أَزْوَاجِنَا وَذُرِّيَّاتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَاجْعَلْنَا لِلْمُتَّقِينَ إِمَامًا ﴿٧٥﴾

**76. Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔde gyinabrε a εkrɔn bεtua wɔn ka *wɔ Paradise no mu,* εnam pintinn a wɔgyinaaeε no nti; na wɔde nkyea ne asomdwoeε bεgye wɔn wɔ *Aheman* no mu.**

أُولَٰئِكَ يُجْزَوْنَ الْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُوا وَيُلَقَّوْنَ فِيهَا تَحِيَّةً وَسَلَامًا ﴿٧٦﴾

**77. Ɛhɔ na wɔbεtena afe bɔɔ. Ɛno na εyε tenabea pa ne homegyebea pa a edi mu no.**

خَالِدِينَ فِيهَا ۚ حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٧٧﴾

**78. Ka kyerε *atiafoɔ no* sε; 'Sε εnnyε mo mpaebɔ a *mode brε No a,* anka m'Awurade no mmfa mo ho. Esi pi sε moapo *nokorε no,* na afei na *po a moapo no ho asotwe* bεpuie ama mo.'**

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ ۖ فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًا ﴿٧٨﴾

سُوْرَةُ الشُّعَرَاءِ مَكِّيَّةٌ ٢٦ — اٰيَاتُهَا ٢٢٨ — رُكُوْعَاتُهَا ١١

## AL-HYU'ARAA'

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Tuaa Siin Miim.***

طٰسٓمّٓ ﴿٢﴾

**3. Weinom yɛ nsɛmpɔ a efiri Nwoma no a ani da hɔ no mu.**

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ﴿٣﴾

**4. Annyɛ a wobɛdi wo mu awerɛhoɔ de akɔ owuo mu ɛnamsɛ wɔnnye nnie no nti.**

لَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ اَلَّا يَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿٤﴾

**5. Sɛ Yɛpɛ a anka Yɛbɛtumi asane Nsɛnkyerɛnneɛ bi a efiri soro akɔ wɔn hɔ ama wɔn kɔn abɔ wɔn mu ase ama no wɔ ahobraseɛ mu.**

اِنْ نَّشَاْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِمْ مِّنَ السَّمَآءِ اٰيَةً فَظَلَّتْ اَعْنَاقُهُمْ لَهَا خٰضِعِيْنَ ﴿٥﴾

**6. Na Nkaekaeɛ foforɔ biara mmfiri Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no hɔ mma wɔn hɔ, gyesɛ wɔdane wɔn ho firi ho kɔ.**

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنَ الرَّحْمٰنِ مُحْدَثٍ اِلَّا كَانُوْا عَنْهُ مُعْرِضِيْنَ ﴿٦﴾

**7. Esi pi sɛ wɔabu no sɛ ɛyɛ nkontompo, nanso ɛnnkyɛ biara na deɛ na wɔsi no atwetwe no ho amanebɔ-dɛ aba wɔn hɔ.**

فَقَدْ كَذَّبُوْا فَسَيَاْتِيْهِمْ اَنْبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٧﴾

**8. Ana wɔnnhwɛɛ asaase no nhunuu nnuadewa ahorɔɔ biara bi a Yɛama no afifiri wɔ mu animuonyam so?**

اَوَلَمْ يَرَوْا اِلَى الْاَرْضِ كَمْ اَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيْمٍ ﴿٨﴾

**9. Nsɛnkyerɛnneɛ wɔ wei mu ampa; nanso wɔn mu bebiree nnye nni.**

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ۚ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾

**10. Na ɛyɛ ampa sɛ w'Awurade no, Ɔno na Ɔyɛ Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.**

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٠﴾

**R. 2.**

**11. Na *kae* berɛ a w'Awurade no frɛɛ Mose, *kaa sɛ* 'Kɔ adebɔneyɔfoɔ no hɔ -**

وَاِذْ نَادٰى رَبُّكَ مُوْسٰٓى اَنِ ائْتِ الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١١﴾

**12. 'Farao nkurɔfoɔ no. So wɔnnsuro Nyankopɔn anaa?'**

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ اَلَا يَتَّقُوْنَ ﴿١٢﴾

**13. Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, mesuro sɛ wɔbɛbu me sɛ meyɛ ɔtorofoɔ;**

قَالَ رَبِّ اِنِّيْٓ اَخَافُ اَنْ يُّكَذِّبُوْنِ ﴿١٣﴾

**14. 'Na me koko mu kyere *me* na me tɛkrɛma so kasa nntene; enti, soma *asɛm* kɔ Aaron hɔ.**

وَيَضِيْقُ صَدْرِيْ وَلَا يَنْطَلِقُ لِسَانِيْ فَاَرْسِلْ اِلٰى هٰرُوْنَ ﴿١٤﴾

---

**Ayɛmyiefoɔ, Ɔsɛntiefoɔ Nyankopɔn!*

15. 'Na wɔnom hwehwɛ me wɔ bɔne bi a *wɔaka afa me ho* ho, enti mesuro sɛ wɔbɛkum me.'

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنْبٌ فَأَخَافُ أَنْ يَقْتُلُونِ ﴿١٥﴾

16. *Onyankopɔn* kaa sɛ, "Ɛmma saa, enti mo mmienu monkɔ, monfa Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no; Yɛka mo ho *na* Yɛte adeɛ.

قَالَ كَلَّا ۚ فَاذْهَبَا بِآيَاتِنَا ۖ إِنَّا مَعَكُمْ مُسْتَمِعُونَ ﴿١٦﴾

17. "Enti mo mmienu monkɔ Farao hɔ, na monka sɛ, 'Yɛyɛ ewiase nyinaa Awurade no Asomafoɔ,

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَا إِنَّا رَسُولُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

18. '*Yɛka kyerɛ wo* sɛ, soma Israel-mma no ka yɛn ho *ma yɛnkɔ*'"

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٨﴾

19. Farao kaa sɛ, 'Ɛnnyɛ yɛn na yɛyɛn wo sɛ abɔfra wɔ yɛn mu? Na wotenaa yɛn mu wo nkwa nna mu mfie *bebiree.*

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٩﴾

20. 'Na woyɔɔ wo adeyɔ bi a woyɔɔeɛ no, na wo kɔ kaa boniayɛfoɔ no ho.'

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ الَّتِي فَعَلْتَ وَأَنْتَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٢٠﴾

21. Mose kaa sɛ, 'Meyɔɔ saa, saa mmerɛ no a, ɛnneɛ na meka mfomsofoɔ no ho.

قَالَ فَعَلْتُهَا إِذًا وَأَنَا مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٢١﴾

22. 'Enti medwanee firii mo nkyɛn berɛ a mesuroo mo no; ɛno akyi m'Awurade maa me tumi ne nyansa na Ɔyɛɛ me Asomafoɔ no mu *baako.*

فَفَرَرْتُ مِنْكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكْمًا وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٢﴾

23. 'Na wei ne adom a enti mosi me ho atwetwe no; sɛ *meka sɛ* moayɛ Israel-mma no nnɔnkɔfoɔ.'

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنْ عَبَّدْتَ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٢٣﴾

24. Farao kaa sɛ, 'Na ɛdeɛn ne ewiase nyinaa Awurade no?'

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٤﴾

25. *Mose* kaa sɛ, 'Ɛsoro ahorɔɔ ne asaase ne deɛ ɛwɔ mmienu yi ntɛm no Awurade no, sɛ mo adwene bɛsi mo pi a.'

قَالَ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ إِنْ كُنْتُمْ مُوقِنِينَ ﴿٢٥﴾

26. *Farao* ka kyereɛ nkurɔfoɔ a wɔatwa ne ho ahyia no sɛ, 'Monnte anaa?'

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ﴿٢٦﴾

27. *Mose* kaa sɛ, 'Mo Awurade, ne mo agyanom a wɔatwa mu no Awurade no.'

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ آبَائِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٧﴾

28. *Farao* kaa sɛ, 'Esi pi sɛ, mo Somafoɔ a wɔasoma no mo hɔ yi yɛ bɔdamfoɔ.'

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ الَّذِي أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ﴿٢٨﴾

29. *Mose* kaa sɛ, 'Apuieɛ ne Atɔeɛ ɛne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm nyinaa Awurade no, sɛ mobɛsusu ho ate aseɛ a.'

قَالَ رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ إِنْ كُنْتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

| | |
|---|---|
| 30. *Farao* kaa sɛ, ‘Sɛ wonya Nyame bi wɔ m’akyi a, ɛnneɛ, sɛ ɛteɛ biara, mede wo bɛto afiase.’ | قَالَ لَئِنِ اتَّخَذْتَ إِلٰهًا غَيْرِي لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ الْمَسْجُونِينَ ﴿٣٠﴾ |
| 31. *Mose* kaa sɛ, ‘Sɛ mede adeɛ a ɛda adi brɛ wo koraa mpo a!’ | قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَيْءٍ مُّبِينٍ ﴿٣١﴾ |
| 32. *Farao* kaa sɛ, ‘Ɛnneɛ, fa bra, sɛ woka nokwafoɔ no ho ampa a.’ | قَالَ فَأْتِ بِهِ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِينَ ﴿٣٢﴾ |
| 33. Enti ɔtoo ne poma no too fɔm, na hwɛ! na ɛyɛ ɔwɔ a wɔhunu pefee. | فَأَلْقٰى عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿٣٣﴾ |
| 34. Na ɔtwee ne nsa too dwa, na hwɛ! na ayɛ fitaa ama adehwɛfoɔ no. | وَّنَزَعَ يَدَهُ فَإِذَا هِيَ بَيْضَاءُ لِلنّٰظِرِينَ ﴿٣٤﴾ |

**R. 3.**

| | |
|---|---|
| 35. *Farao* ka kyerɛɛ n’ahemfo a wɔatwa ne ho ahyia no sɛ, ‘Esi pi sɛ, wei yɛ nkonyaayifoɔ a ɔnim mu yie. | قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُ إِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ عَلِيمٌ ﴿٣٥﴾ |
| 36. ‘Ɔhwehwɛ sɛ ɔde ne nkonyaa no yi mo firi mo asaase mu. Enti mo afutuo ne sɛn?’ | يُّرِيدُ أَنْ يُّخْرِجَكُمْ مِّنْ أَرْضِكُمْ بِسِحْرِهِ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿٣٦﴾ |
| 37. Wɔnom kaa sɛ, ‘San n’akyi ɔne ne nua no, *kakra bi ansa,* na soma kɔ nkuro ahoroɔ no mu adɔmfrɛfoɔ a, | قَالُوْٓا أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَابْعَثْ فِي الْمَدَآئِنِ حٰشِرِينَ ﴿٣٧﴾ |
| 38. Wɔde ntafowayifoɔ biara a waben bɛbrɛ wo.’ | يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ﴿٣٨﴾ |
| 39. Enti ntafowayifoɔ no hyiae wɔ mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ, wɔ ɛda a wɔhyɛ too hɔ no so. | فَجُمِعَ السَّحَرَةُ لِمِيقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٣٩﴾ |
| 40. Na wɔka kyerɛɛ nnipa dɔm no nso sɛ, ‘Ana mo *nso* mo ano aboa ahyia, | وَّقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنْتُمْ مُّجْتَمِعُونَ ﴿٤٠﴾ |
| 41. ‘Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na yɛbɛtae nkonyaa-yifoɔ no akyi sɛ wɔdi di nkunim a?’ | لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ السَّحَرَةَ إِنْ كَانُوا هُمُ الْغٰلِبِينَ ﴿٤١﴾ |
| 42. Na berɛ a ntafowayifoɔ no baeɛ no, wɔka kyerɛɛ Farao sɛ, ‘Ana yɛbɛnya akatua bi sɛ yedi nkunim a?’ | فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالُوا لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغٰلِبِينَ ﴿٤٢﴾ |
| 43. Ɔkaa sɛ, ‘Aane, na esi pi sɛ, ɛnneɛ na mobɛka wɔnom a wɔadom wɔn no ho.’ | قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ إِذًا لَّمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٣﴾ |
| 44. Mose ka kyerɛɛ wɔn sɛ, ‘*Seisei deɛ* monto deɛ mowɔ toɔ biara.’ | قَالَ لَهُمْ مُّوسٰى أَلْقُوا مَا أَنْتُمْ مُّلْقُونَ ﴿٤٤﴾ |
| 45. Enti wɔtoo wɔn nhoma guu fɔm ne wɔn mpoma, na wɔkaa sɛ, ‘Farao tumi nti ɛyɛ yen na yɛbɛdi nkunim.’ | فَأَلْقَوْا حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ إِنَّا لَنَحْنُ الْغٰلِبُونَ ﴿٤٥﴾ |

**46. Afei Mose too ne poma no too fɔm, na hwɛ ɛmenee wɔn ntafowa no nyinaa.**

فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ٤٦

**47. Ɛhɔ ara** ***deɛ esiie no hyɛɛ*** **ntafowayifoɔ no maa wɔde wɔn anim butubutuu fɔm.**

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سَاجِدِينَ ٤٧

**48. Wɔkaa sɛ, 'Yɛagye ewiase nyinaa Awurade no adi,**

قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ٤٨

**49. 'Mose ne Aaron Awurade no.'**

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَارُونَ ٤٩

**50.** ***Farao*** **kaa sɛ, 'Moagye no adi koraa ansaana mama mo kwan? Esi pi sɛ ɔno ne mo panin a wakyerɛ mo ntafowayie. Nanso mobɛhunu** ***n'awie-akyire.*** **Sɛ ɛteɛ biara, mɛtwitwa mo nsa ne mo anan wɔ abirabɔ so, na sɛ ɛteɛ biara mɛbobɔ mo asɛnnua mu akunkum mo nyinaa.'**

قَالَ آمَنتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ إِنَّهُ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ٥٠

**51. Wɔkaa sɛ, 'Ɛnnyɛ ɔhaw biara; y'Awurade hɔ na yɛbesan akɔ.**

قَالُوا لَا ضَيْرَ إِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ٥١

**52. 'Yɛwɔ awerɛhyɛm sɛ y'Awurade de yɛn bɔne bɛkyɛ yɛn, ɛnamsɛ yɛn na yɛyɛ adikanfoɔ wɔ agyidifoɔ no mu.'**

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَايَانَا أَن كُنَّا أَوَّلَ الْمُؤْمِنِينَ ٥٢

**R. 4.**

**53. Na Yɛyi kyerɛɛ Mose sɛ, 'Fa Me nkoa no kɔ anadwo, esi pi sɛ wɔbesa mo.'**

وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِي إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٥٣

**54. Na Farao somaa adɔmfrɛfoɔ kɔɔ nkuro no so,** ***kaa sɛ,***

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِي الْمَدَائِنِ حَاشِرِينَ ٥٤

**55. 'Weinom yɛ ekuo ketewaa bi,**

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ٥٥

**56. 'Na esi pi sɛ wɔafom atia yɛn;**

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَائِظُونَ ٥٦

**57. 'Na yɛn nso yɛyɛ ɛdɔm a** ***yɛaboaboa yɛn ho yie na*** **yɛyɛ awɛnfoɔ.'**

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَاذِرُونَ ٥٧

**58. Enti Yɛyii wɔn firii aturo mu ne asutene ho,**

فَأَخْرَجْنَاهُم مِّن جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ٥٨

**59. Ɛne ademudeɛ ho, ɛne tenabea a animuonyam wɔ mu ho.**

وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ٥٩

**60. Saa na ɛteɛ, na Yɛde wɔn yɛɛ adedie maa Israelmma -**

كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَاهَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ٦٠

**61. Na wɔdii wɔn akyi kɔ twaa wɔn awia-fibrɛ.**

فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ٦١

**62. Na berɛ a ɛdɔm mmienu no dii anim-hwɛ no, Mose nkurɔfoɔ no kaa sɛ, 'Esi pi sɛ, wɔakye yɛn awie.'**

فَلَمَّا تَرَاءَى الْجَمْعَانِ قَالَ أَصْحَابُ مُوسَىٰ إِنَّا لَمُدْرَكُونَ ٦٢

63. *Mose kaa sɛ,* ‘Ɛnnte saa! *Mma mo nnkasa saa!*’ Ɔkaa sɛ, ‘M’Awurade no ka me ho. Ɔbɛkyerɛ me deɛ ɛtene.’

قَالَ كَلَّا ۚ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهْدِينِ ﴿٦٣﴾

64. Enti Yɛyi kyerɛɛ Mose sɛ, ‘Fa w’abaa no bɔ ɛpo no mu.’ Ɛhɔ ara emu paee, na ɛfa biara *yɛɛ* te sɛ bepɔ kɛseɛ bi.

فَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ اضْرِب بِّعَصَاكَ الْبَحْرَ ۖ فَانفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ كَالطَّوْدِ الْعَظِيمِ ﴿٦٤﴾

65. Na Yɛmaa *ɛdɔm* nkaeɛ no pinkyɛnee saa bea no.

وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ الْآخَرِينَ ﴿٦٥﴾

66. Na Yɛtwitwagyee Mose ne nkurɔfoɔ a wɔka ne ho no nyinaa.

وَأَنجَيْنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ﴿٦٦﴾

67. Afei nkaeɛ no Yɛmaa *ɛpo no* faa wɔnom.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ﴿٦٧﴾

68. Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu ampa; nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٦٨﴾

69. Na ampa ara sɛ, w’Awurade no - Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿٦٩﴾

R. 5.

70. Na kenkan Abraham ho amanebɔ no kyerɛ wɔn.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَٰهِيمَ ﴿٧٠﴾

71. Berɛ a ɔka kyerɛɛ n’agya ne ne nkurɔfoɔ no sɛ, ‘Ɛdeɛben na mosom?’

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٧١﴾

72. Wɔkaa sɛ, ‘Yɛsom abosom, na yɛkɔ so tu yɛn ho ma wɔn.’

قَالُوا نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ﴿٧٢﴾

73. Ɔkaa sɛ, ‘Ana wɔtumi tie mo sɛ mofrɛ wɔnom a?’

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ﴿٧٣﴾

74. ‘Anaasɛ wɔyɔ mo papa anaasɛ wɔdi mo dɛm?’

أَوْ يَنفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ﴿٧٤﴾

75. Wɔkaa sɛ, ‘Dabi, mmom yɛbɛhunuu yɛn agyanom sɛ saa na wɔyɔ.’

قَالُوا بَلْ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٧٥﴾

76. Ɔkaa sɛ, ‘Ɛdeɛn na modwene fa adeɛ a mogu so som wɔn no ho -

قَالَ أَفَرَءَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٧٦﴾

77. ‘Mo ne mo agyanom a wɔdii mo anim kan no.

أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ ﴿٧٧﴾

78. ‘Wɔnom nyinaa yɛ atamfo ma me, gyesɛ ewiase nyinaa Awurade no;

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ الْعَٰلَمِينَ ﴿٧٨﴾

79. ‘Ɔno a Wabɔ me, na ɛyɛ Ɔno na Ɔkyerɛ me kwan;

الَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهْدِينِ ﴿٧٩﴾

80. ‘Na Ɔno ne Nea Ɔma medidie na Ɔma menom;

وَالَّذِي هُوَ يُطْعِمُنِي وَيَسْقِينِ ﴿٨٠﴾

81. ‘Na sɛ me yare a, ɛyɛ Ɔno na Ɔsa me yareɛ ma me ahoɔden;

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴿٨١﴾

**82.** 'Na Ɔno ne Nea Ɔbɛma me awuo, na afei Ɔde me aba nkwa mu bio;

وَالَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحْيِينِ ﴿٨٢﴾

**83.** 'Na Ɔno ne Nea, mewɔ awerɛhyɛm sɛ, Ɔde me bɔne bɛkyɛ me Atemmu Da no.

وَالَّذِي أَطْمَعُ أَنْ يَغْفِرَ لِي خَطِيئَتِي يَوْمَ الدِّينِ ﴿٨٣﴾

**84.** 'M'Awurade ma me nyansa na fa me ka ateneneefoɔ no ho;

رَبِّ هَبْ لِي حُكْمًا وَأَلْحِقْنِي بِالصَّالِحِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** 'Na ma me nokorɛ ho din-pa wɔ nkyirimma mu;

وَاجْعَلْ لِي لِسَانَ صِدْقٍ فِي الْآخِرِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** 'Na yɛ me Anigyeɛ Turo no mu adeadifoɔ no mu baako;

وَاجْعَلْنِي مِنْ وَرَثَةِ جَنَّةِ النَّعِيمِ ﴿٨٦﴾

**87.** 'Na fa m'agya bɔne kyɛ no; efirisɛ ɔyɛ mfomsofoɔ no mu baako;

وَاغْفِرْ لِأَبِي إِنَّهُ كَانَ مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٨٧﴾

**88.** 'Na mma nngu m'anim ase wɔ ɛda no a wɔbɛnyane wɔn no mu,

وَلَا تُخْزِنِي يَوْمَ يُبْعَثُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** 'Ɛda no a ahonya ne mmammarima ho mma mfasoɔ biara no;

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** 'Gyesɛ nea ɔde ahobraseɛ akoma bɛba Allah hɔ *nkoaa na wɔbɛgye no nkwa;*'

إِلَّا مَنْ أَتَى اللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٩٠﴾

**91.** Na wɔde Aheman Turo no bɛbɛn ateneneefoɔ no.

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Na wɔde Amanehunu-Gya bɛba wɔnom a wɔayera no hɔ anituaeɛ pefee so.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Na wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ, 'Ɛhenefa na deɛ na mosom wɔn no wɔ?

وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَمَا كُنْتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** '*Wɔnom a* mokwatii Allah *som wɔn no.* Ana wɔbɛtumi aboa mo anaasɛ wɔbɛtumi anya mmoa bi ama wɔn ankasa ho?'

مِنْ دُونِ اللَّهِ هَلْ يَنْصُرُونَكُمْ أَوْ يَنْتَصِرُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Afei wɔbɛsi wɔn tiri ase ato wɔn agu mu, wɔnom ne nkurɔfoɔ a wɔayera no.

فَكُبْكِبُوا فِيهَا هُمْ وَالْغَاوُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ɛne Ibliis dɔm no nyinaa abɔm.

وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Wɔnom bɛka sɛ, aberɛ a wɔregye wɔn ho nkyinyiwa wɔ mu;

قَالُوا وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** 'Yɛka Nyankopɔn, ɛyɛ nokorɛ sɛ, na yɛayera nyeraeɛ a ɛda adi,

تَاللَّهِ إِنْ كُنَّا لَفِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٩٨﴾

**99.** 'Berɛ a yɛfaa mo sɛ mo ne ewiase nyinaa Wura no yɛ pɛ no,

إِذْ نُسَوِّيكُمْ بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** 'Na ɛnnyɛ obiara na ɔyeraa yɛn ka afɔdifoɔ no ho.

وَمَا أَضَلَّنَا إِلَّا الْمُجْرِمُونَ ﴿١٠٠﴾

| | |
|---|---|
| **101.** 'Na seisei yɛnni kamafoɔ biara, | فَمَا لَنَا مِنْ شَافِعِيْنَ ﴿١٠١﴾ |
| **102.** 'Anaasɛ adamfoɔ a ɔbɛdɔ yɛn, | وَلَا صَدِيْقٍ حَمِيْمٍ ﴿١٠٢﴾ |
| **103.** 'Na anka yɛtumi san y'akyi *kɔ wiase* ama yɛakɔ ka agyidifoɔ no ho!' | فَلَوْ اَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٣﴾ |
| **104.** Ampa ara sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara na wɔnnye nnie. | اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٤﴾ |
| **105.** Na esi pi sɛ w'Awurade no - Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no. | وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٠٥﴾ ع ٦ |
| **R. 6.** | |
| **106.** Noa nkurɔfoɔ no bɔɔ Asomafoɔ no torɔ, | كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوْحِ ِۨالْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٠٦﴾ |
| **107.** Berɛ a wɔnom nua Noa see wɔn sɛ, 'Enti mommpɛ sɛ mobɛyɛ ateneneefoɔ? | اِذْ قَالَ لَهُمْ اَخُوْهُمْ نُوْحٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٠٧﴾ |
| **108.** 'Ampa ara sɛ, meyɛ Ɔsomafoɔ ma mo a medi nokorɛ wɔ biribiara mu. | اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٠٨﴾ |
| **109.** 'Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me. | فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿١٠٩﴾ |
| **110.** 'Na memmisa mo ɛho akatua biara. M'akatua deɛ ewiase nyinaa Awurade no hɔ na ɛwɔ. | وَمَا اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١١٠﴾ |
| **111.** 'Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me.' | فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿١١١﴾ |
| **112.** Wɔkaa sɛ, 'Enti yɛnye wo ni wɔ aberɛ a mpapahwekwaafoɔ *nkoaa* na edi w'akyi?' | قَالُوْٓا اَنُؤْمِنُ لَكَ وَاتَّبَعَكَ الْاَرْذَلُوْنَ ﴿١١٢﴾ |
| **113.** Ɔkaa sɛ, 'Nimdeɛ bɛn na mewɔ wɔ deɛ wɔyɔ ho? | قَالَ وَمَا عِلْمِيْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١١٣﴾ |
| **114.** 'Wɔnom akatua deɛ m'Awurade no hɔ nkoaa na ɛwɔ sɛ anka monim a! | اِنْ حِسَابُهُمْ اِلَّا عَلٰى رَبِّيْ لَوْ تَشْعُرُوْنَ ﴿١١٤﴾ |
| **115.** 'Na memmpam agyidifoɔ no mmfiri hɔ nnkɔ. | وَمَآ اَنَا بِطَارِدِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١١٥﴾ |
| **116.** 'Na mennyɛ hwee ka sɛ meyɛ Kɔkɔbɔni a meda adi kɛkɛ.' | اِنْ اَنَا اِلَّا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١١٦﴾ |
| **117.** Wɔkaa sɛ, 'O Noa sɛ woannyae a wobɛkɔ akɔka nkurɔfoɔ a wɔasi wɔn aboɔ no ho.' | قَالُوْا لَئِنْ لَّمْ تَنْتَهِ يٰنُوْحُ لَتَكُوْنَنَّ مِنَ الْمَرْجُوْمِيْنَ ﴿١١٧﴾ |
| **118.** Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, me nkurɔfoɔ no abu me sɛ ɔtorofoɔ. | النصف قَالَ رَبِّ اِنَّ قَوْمِيْ كَذَّبُوْنِ ﴿١١٨﴾ |
| **119.** 'Enti bu me ne wɔn ntɛm atɛn, atɛmmuo a ewie pɛ-yɔ na twitwagye me ne agyidifoɔ no a wɔka me ho no.' | فَافْتَحْ بَيْنِيْ وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَّنَجِّنِيْ وَمَنْ مَّعِيَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١١٩﴾ |

فَأَنْجَيْنٰهُ وَمَنْ مَّعَهٗ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ﴿١٢٠﴾

**120.** Enti Yɛgyee no nkwa, ɛne wɔnom a wɔka ne ho wɔ Hyɛma Adaka a na ahyɛ ma dɛnn no mu.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ الْبٰقِيْنَ ﴿١٢١﴾

**121.** Ɛno akyi, Yɛmaa nsuo yiri faa wɔnom a wɔkaa akyire no.

إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ۚ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٢٢﴾

**122.** Ampa ara sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara na wɔnnye nnie.

ع ٨ ١٠ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٢٣﴾

**123.** Na esi pi sɛ w'Awurade no - Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.

R. 7.

كَذَّبَتْ عَادُ ۨالْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٢٤﴾

**124.** 'Aad *abusua no* poo Asomafoɔ no.

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوْهُمْ هُوْدٌ أَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٢٥﴾

**125.** Berɛ a wɔn nua Huud ka kyerɛɛ wɔn sɛ,'Enti mommpɛ sɛ mobɛyɛ ateneneefoɔ?

إِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ أَمِيْنٌ ﴿١٢٦﴾

**126.** 'Ampa ara sɛ, meyɛ Ɔsomafoɔ ma mo a medi nokorɛ wɔ biribiara mu.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَأَطِيْعُوْنِ ﴿١٢٧﴾

**127.** 'Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me.

وَمَا أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۚ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٢٨﴾

**128.** 'Na memmisa mo ɛho akatua biara. M'akatua deɛ ewiase nyinaa Awurade no hɔ na ɛwɔ.

أَتَبْنُوْنَ بِكُلِّ رِيْعٍ اٰيَةً تَعْبَثُوْنَ ﴿١٢٩﴾

**129.** 'Ana mosisi nkae-dum aban wɔ bea biara a ɛkrɔn animuonyam-hunupɛ so,

وَتَتَّخِذُوْنَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُوْنَ ﴿١٣٠﴾

**130.** 'So mosisi aban-tenten na moyɔ nnwuma akɛse sɛdeɛ ɛbɛyɛ na moatena hɔ afe bɔɔ anaa?'

وَإِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ جَبَّارِيْنَ ﴿١٣١﴾

**131.** 'Na sɛ mo nsa pari sɔ *obiara* mu a, mopari sɔ *no* mu wɔ ntɛn ne nhyɛsotrasoɔ so.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَأَطِيْعُوْنِ ﴿١٣٢﴾

**132.** 'Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me.

وَاتَّقُوا الَّذِيْٓ أَمَدَّكُمْ بِمَا تَعْلَمُوْنَ ﴿١٣٣﴾

**133.** 'Na monsuro No - Ɔno a Ɔde deɛ monim nyinaa ayɛ mo mmoa no.

أَمَدَّكُمْ بِأَنْعَامٍ وَّبَنِيْنَ ﴿١٣٤﴾

**134.** 'Ɔde ntɔte-mmoa-doma ne mmammarima ayɛ mo mmoa,

وَجَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿١٣٥﴾

**135.** 'Ɛne aturo ahoroɔ ne nsuniwa.

إِنِّيْٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿١٣٦﴾

**136.** 'Ampa ara sɛ, me deɛ mesuro ɛda kɛseɛ bi asotwe no ma mo.'

قَالُوْا سَوَآءٌ عَلَيْنَآ أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُنْ مِّنَ الْوٰعِظِيْنَ ﴿١٣٧﴾

**137.** Wɔkaa sɛ, 'Ɛyɛ ade korɔ ma yɛn, sɛ wotu *yɛn* fo o anaasɛ wo annkɔka afotufoɔ no ho a *ɛyɛ ade korɔ no ara.*'

**138. ‘Wei deɛ ɛnnyɛ hwee sɛ tetefoɔ no suban no bia,**

إِنْ هَٰذَا إِلَّا خُلُقُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣٨﴾

**139. ‘Na ɛnnyɛ adeɛ a wɔbɛtwe yɛn aso biara.’**

وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٩﴾

**140. Enti wɔnom poo no, na Yɛsɛɛe wɔn. Ampa ara sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara na wɔnnye nnie.**

فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَاهُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٤٠﴾

**141. Na esi pi sɛ, w’Awurade no - Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.**

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٤١﴾

**R. 8.**

**142. Samuud *abusua no* poo Asomafoɔ no,**

كَذَّبَتْ ثَمُودُ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٤٢﴾

**143. Berɛ a wɔnom nua Suaalih ka kyerɛɛ wɔn sɛ, ‘Enti mommpɛ sɛ mobɛyɛ ateneneefoɔ?**

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ صَالِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٣﴾

**144. ‘Ampa ara sɛ, meyɛ Ɔsomafoɔ ma mo a medi nokorɛ wɔ biribiara mu.**

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٤﴾

**145. ‘Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me.**

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٥﴾

**146. ‘Na memmisa mo ɛho akatua biara, m’akatua deɛ ewiase nyinaa Awurade no hɔ na ɛwɔ.**

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٤٦﴾

**147. ‘Ana mosusu sɛ wɔbɛgyae mo ama moanya banbɔ bi wɔ nnoɔma *a mowɔ wɔ* ɛha yi ho,**

أَتُتْرَكُونَ فِي مَا هَاهُنَا آمِنِينَ ﴿١٤٧﴾

**148. ‘Wɔ aturo ne nsuniwa yi mu,**

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٨﴾

**149. ‘Ɛne nnuadewa-mma mfuo, ɛne nkyiresua-mma a ne saka adendɛn ma ɛrepɛ abubuo?**

وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٩﴾

**150. ‘Na mode mmɔdenbɔ tu afie wɔ mmotan mu.**

وَتَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا فَارِهِينَ ﴿١٥٠﴾

**151. ‘Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me.**

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٥١﴾

**152. ‘Na mma monnyɛ sotie mma nkurɔfoɔ a wɔyɔ abusudeɛ no ahyɛdeɛ,**

وَلَا تُطِيعُوا أَمْرَ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٥٢﴾

**153. ‘Nkurɔfoɔ no a wɔyɔ basabasa wɔ asaase no mu na wɔnnsakra nnyɔ deɛ ɛtene no.’**

الَّذِينَ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿١٥٣﴾

**154. Wɔkaa sɛ, ‘Sɛ ɛteɛ biara, woka nkurɔfoɔ a wɔde biribi atan wɔn ani so no ho;**

قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٤﴾

**155. ‘Woyɛ onipa te sɛ yɛn ara. Enti fa Nsɛnkyerɛnneɛ bi bra, sɛ woka nokwafoɔ no ho a.’**

مَا أَنْتَ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا فَأْتِ بِآيَةٍ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Ɔkaa sɛ, 'Yoma bereɛ bi nie; ɔwɔ berɛ a ɔde nom, na mo nso mowɔ *mo* berɛ a mode nom, wɔ ɛda bi a yɛayi asi hɔ a obiara nim.

قَالَ هٰذِهٖ نَاقَةٌ لَّهَا شِرْبٌ وَّ لَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿١٥٦﴾

**157.** 'Na mma monnfa bɔne biara nnka no annyɛ saa a ɛda kɛseɛ bi asotwe no bɛba abɛfa mo so.'

وَلَا تَمَسُّوْهَا بِسُوْٓءٍ فَيَاْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿١٥٧﴾

**158.** Nanso wɔtwitwaa ne ntini mu bubuu no; na afei wɔbɛwiee sɛ wɔnuu wɔn ho.

فَعَقَرُوْهَا فَاَصْبَحُوْا نٰدِمِيْنَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Enti asotwe no bɛfaa wɔn *so.* Ampa ara sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni.

فَاَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Na esi pi sɛ w'Awurade no - Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٦٠﴾

R. 9.

**161.** Lot nkurɔfoɔ no poo Asomafoɔ no,

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوْطِ ِۣالْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٦١﴾

**162.** Berɛ a wɔn nua Lot ka kyerɛɛ wɔn sɛ, 'Enti mommpɛ sɛ mobɛyɛ ateneneefoɔ?

اِذْ قَالَ لَهُمْ اَخُوْهُمْ لُوْطٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٦٢﴾

**163.** 'Ampa ara sɛ meyɛ Ɔsomafoɔ ma mo a medi nokorɛ wɔ biribiara mu.

اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٦٣﴾

**164.** 'Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿١٦٤﴾

**165.** 'Na memmisa mo ɛho akatua biara. M'akatua deɛ ewiase nyinaa Awurade no hɔ na ɛwɔ.

وَمَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٦٥﴾

**166.** 'Enti, nnipa nyinaa mu, *mo deɛ*, mmarima ho na mokɔ?

اَتَاْتُوْنَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٦٦﴾

**167.** 'Na moagya mo yerenom a mo Awurade abɔ ama mo no hɔ? Mmom deɛ, moyɛ nnipa amumuyɔfoɔ.'

وَتَذَرُوْنَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُمْ مِّنْ اَزْوَاجِكُمْ ؕ بَلْ اَنْتُمْ قَوْمٌ عٰدُوْنَ ﴿١٦٧﴾

**168.** Wɔnom kaa sɛ, 'O Lot, sɛ wannyae a wobɛkɔ akɔka nkurɔfoɔ a wɔatu wɔn atwa wɔn asuo no ho.'

قَالُوْا لَئِنْ لَّمْ تَنْتَهِ يٰلُوْطُ لَتَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُخْرَجِيْنَ ﴿١٦٨﴾

**169.** Ɔkaa sɛ, 'Me deɛ, mekyiri mo nneyɔeɛ *bɔne* no.'

قَالَ اِنِّيْ لِعَمَلِكُمْ مِّنَ الْقَالِيْنَ ﴿١٦٩﴾

**170.** 'M'Awurade twitwa gye me ne m'abusuafoɔ firi deɛ wɔyɔ no ho.'

رَبِّ نَجِّنِيْ وَاَهْلِيْ مِمَّا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Enti Yɛgyee no nkwa *ɔne* n'abusuafoɔ nyinaa,

فَنَجَّيْنٰهُ وَاَهْلَهٗٓ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٧١﴾

**172.** Gyesɛ aberewa bi a ɔkaa wɔnom a wɔgyee wɔn ho tenaa akyire no ho.

اِلَّا عَجُوْزًا فِي الْغٰبِرِيْنَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Afei Yɛsɛee nkaeɛ no nyinaa.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْاٰخَرِيْنَ ﴿١٧٣﴾



**174. Na Yɛtɔɔ nsutɔreɛ bi guu wɔn so; na bɔne ne nsutɔreɛ a edwiri gu nkurɔfoɔ a wɔbɔɔ wɔn kɔkɔ *na wɔammu no hwee* no so.**

وَ اَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۚ فَسَآءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِيْنَ ﴿۱۷۴﴾

**175. Ampa ara sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni.**

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَ مَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿۱۷۵﴾

**176. Na esi pi sɛ w'Awurade no - Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.**

وَ اِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿۱۷۶﴾

**R. 10.**

**177. Na Nnua Nkurɔfoɔ no poo Asomafoɔ no,**

كَذَّبَ اَصْحٰبُ لْـَٔيْكَةِ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿۱۷۷﴾

**178. Berɛ a Hyu‘aib ka kyerɛɛ wɔn sɛ, ‘Enti mommpɛ sɛ mobɛyɛ ateneneefoɔ?**

اِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿۱۷۸﴾

**179. ‘Ampa ara sɛ meyɛ Ɔsomafoɔ ma mo a medi nokorɛ wɔ biribiara mu.**

اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿۱۷۹﴾

**180. ‘Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me,**

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَ اَطِيْعُوْنِ ﴿۱۸۰﴾

**181. ‘Na memmisa mo ɛho akatua biara. M'akatua deɛ ewiase nyinaa Awurade no hɔ na ɛwɔ.**

وَ مَاۤ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۱۸۱﴾

**182. ‘Monhyɛ nsusuiɛ ma mfa ma, na mma monnyɛ nkurɔfoɔ a wɔtɛ adeɛ so de ma no,**

اَوْفُوا الْكَيْلَ وَ لَا تَكُوْنُوْا مِنَ الْمُخْسِرِيْنَ ﴿۱۸۲﴾

**183. ‘Na monfa nsania a ɛto pɛpɛɛpɛ nkari adeɛ,**

وَ زِنُوْا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيْمِ ﴿۱۸۳﴾

**184. ‘Na mma monnte nnipa atɔnneɛ boɔ so nntua deɛ ɛsua kyɛn *ne* boɔ paa ɛsɛ no, na mma monnyɛ awurukadifoɔ, basabasayɔfoɔ wɔ asaase no mu.**

وَ لَا تَبْخَسُوا النَّاسَ اَشْيَآءَهُمْ وَ لَا تَعْثَوْا فِي الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿۱۸۴﴾

**185. ‘Na monsuro Ɔno a Ɔbɔɔ mo ne abɔdeɛ ahoroɔ a wɔdii kan yɛɛ wɔn no.’**

وَ اتَّقُوا الَّذِيْ خَلَقَكُمْ وَ الْجِبِلَّةَ الْاَوَّلِيْنَ ﴿۱۸۵﴾

**186. Wɔnom kaa sɛ, ‘Ampa ara sɛ, woyɛ wɔnom a wɔama wɔn ani so atan wɔn no mu *baako.***

قَالُوْۤا اِنَّمَاۤ اَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِيْنَ ﴿۱۸۶﴾

**187. ‘Na wonnyɛ hwee ka sɛ woyɛ onipa te sɛ yɛn ara na yɛsusu fa wo ho sɛ woka nkontompofoɔ no ho.**

وَ مَاۤ اَنْتَ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَ اِنْ نَّظُنُّكَ لَمِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿۱۸۷﴾

**188. ‘Enti ma ɛsoro fa bi ndwa mɛgu yɛn so sɛ woka nokwafoɔ no ho a.’**

فَاَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ السَّمَآءِ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿۱۸۸﴾

**189. Ɔkaa sɛ, ‘M'Awurade na Ɔnim deɛ moyɔ no yie.'**

قَالَ رَبِّيْۤ اَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿۱۸۹﴾

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٩٠﴾

**190.** Enti wɔde no too dwa sɛ ɔyɛ ɔtorofoɔ. Ne saa nti esum da asotwe kaa wɔnom. Ɛno deɛ na ɛyɛ ɛda kɛseɛ asotwe no ampa.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٩١﴾

**191.** Ampa ara sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu nanso wɔnom mu dodoɔ no ara nnye nni.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٩٢﴾ ع ١٦ ١٤

**192.** Na esi pi sɛ w'Awurade no - Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.

R. 11.

وَإِنَّهُ لَتَنْزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٩٣﴾

**193.** Na ampa ara sɛ wei yɛ yikyerɛ a efiri ewiase nyinaa Wura no hɔ.

نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ﴿١٩٤﴾

**194.** Honhom no a Ɔdi Nokorɛ no na asane de aba fɔm.

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنْذِرِينَ ﴿١٩٥﴾

**195.** Aba w'akoma so ama wakɔ ka Akɔkɔbɔfoɔ no ho,

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُبِينٍ ﴿١٩٦﴾

**196.** Wɔ Arabek kasa-farenkyem a emu da hɔ mu.

وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٩٧﴾

**197.** Na esi pi sɛ *wɔaka ɛho asɛm* wɔ nnipa adikanfoɔ no Nsɛmpa Nwoma no mu.

أَوَلَمْ يَكُنْ لَهُمْ آيَةً أَنْ يَعْلَمَهُ عُلَمَاءُ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٩٨﴾

**198.** So ɛnnyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi mma wɔn sɛ Israelmma no mu nwomanimfoɔ no nim *saa* asɛm *yi?*

وَلَوْ نَزَّلْنَاهُ عَلَىٰ بَعْضِ الْأَعْجَمِينَ ﴿١٩٩﴾

**199.** Na sɛ Yɛyi kyerɛɛ obi a ɔnnyɛ Arabni a,

فَقَرَأَهُ عَلَيْهِمْ مَا كَانُوا بِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿٢٠٠﴾

**200.** Na sɛ ɔkenkan too dwa kyerɛɛ wɔn a, anka wɔnnye nni da.

كَذَٰلِكَ سَلَكْنَاهُ فِي قُلُوبِ الْمُجْرِمِينَ ﴿٢٠١﴾

**201.** Saa na Yɛama (ntiaeɛ) no awura adebɔneyɔfoɔ no akoma mu.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٢٠٢﴾

**202.** Wɔnnye nni da kɔpem sɛ wɔbɛhunu asotwe yaaya no.

فَيَأْتِيَهُمْ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٠٣﴾

**203.** Nanso ɛbɛba wɔn so mpofirim abere a wɔnnhunu.

فَيَقُولُوا هَلْ نَحْنُ مُنْظَرُونَ ﴿٢٠٤﴾

**204.** Na wɔbɛka sɛ, 'So wɔbɛtwentwɛn yɛn so *kakra?'*

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿٢٠٥﴾

**205.** Hwɛ! Yɛn asotwe na wɔrepere sɛ ɛmera ntɛm no?

أَفَرَأَيْتَ إِنْ مَتَّعْنَاهُمْ سِنِينَ ﴿٢٠٦﴾

**206.** Wodwene ho sɛn? Sɛ Yɛma wɔde *ewiase yi mu* ahonyadeɛ gye wɔn ani mfie bi;

ثُمَّ جَاءَهُمْ مَا كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿٢٠٧﴾

**207.** *Na* afei, deɛ wɔde ayi wɔn hu no ba wɔn so a.

مَا أَغْنَىٰ عَنْهُمْ مَا كَانُوا يُمَتَّعُونَ ﴿٢٠٨﴾

**208.** Deɛ wɔde yɛɛ ahonyadeɛ maa wɔn no ho mma wɔn mfasoɔ biara.

**209. Na Yɛannsɛe kuro-dua biara da gyesɛ ɛnya Akɔkɔbɔfoɔ.**

وَمَآ اَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍ اِلَّا لَهَا مُنْذِرُوْنَ ﴿٢٠٩﴾

**210. *Wei yɛ* afutusɛm; na Yɛnnyɛ asisifoɔ.**

ذِكْرٰى ۛ وَمَا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٢١٠﴾

**211. Na ɛnnyɛ mmonsamfoɔ na wɔadwiri aba fɔm.**

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ الشَّيٰطِيْنُ ﴿٢١١﴾

**212. Ɛmmfata mma wɔn na wɔnni tumi *nso* a wɔde bɛyɔ *saa*.**

وَمَا يَنْۢبَغِيْ لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ﴿٢١٢﴾

**213. Ampa ara sɛ, wɔasiri wɔn ban afiri sɛ wɔbɛte *bi*.**

اِنَّهُمْ عَنِ السَّمْعِ لَمَعْزُوْلُوْنَ ﴿٢١٣﴾

**214. Enti mma mmfrɛ Onyame foforɔ bi nnka Allah ho, annyɛ saa a wobɛkɔ akɔ ka nkurɔfoɔ a wɔbɛtwe wɔn aso no ho.**

فَلَا تَدْعُ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ فَتَكُوْنَ مِنَ الْمُعَذَّبِيْنَ ﴿٢١٤﴾

**215. Na bɔ w’abusuafoɔ a wɔbɛn no kɔkɔ,**

وَاَنْذِرْ عَشِيْرَتَكَ الْاَقْرَبِيْنَ ﴿٢١٥﴾

**216. Na brɛ wo *ahummɔborɔ* ataban no ase ma agyidifoɔ a wɔdi w’akyi no.**

وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِمَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٢١٦﴾

**217. Na sɛ wɔyɛ asobrakyeɛ ma wo a ka sɛ, ‘Memmfa nkutahodie biara a ɛfa deɛ moyɔɔeɛ ho hwee.’**

فَاِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ اِنِّيْ بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٢١٧﴾

**218. Na fa w’awerɛhyɛm hyɛ Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no mu.**

وَتَوَكَّلْ عَلَى الْعَزِيْزِ الرَّحِيْمِ ﴿٢١٨﴾

**219. Ɔno a Ɔhu wo berɛ a wosɔre gyina hɔ *wɔ Asɔreyɔ mu.***

الَّذِيْ يَرٰىكَ حِيْنَ تَقُوْمُ ﴿٢١٩﴾

**220. Na *Ɔhunu* w’akɔneaba wɔ nkurɔfoɔ a wɔde wɔn anim butubutu fɔm *wɔ Onyankopɔn anim* no mu.**

وَتَقَلُّبَكَ فِي السّٰجِدِيْنَ ﴿٢٢٠﴾

**221. Ampa ara sɛ, Ɔno deɛ, Ɔte adeɛ nyinaa na Ɔnim adeɛ nyinaa nso.**

اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٢٢١﴾

**222. Ana Memɔ mo amanneɛ a ɛfa nea mmonsamfoɔ no sane ba ne so?**

هَلْ اُنَبِّئُكُمْ عَلٰى مَنْ تَنَزَّلُ الشَّيٰطِيْنُ ﴿٢٢٢﴾

**223. Wɔsane ba nkontomponi keseɛ *ne* ɔdebɔneyɔni biara so.**

تَنَزَّلُ عَلٰى كُلِّ اَفَّاكٍ اَثِيْمٍ ﴿٢٢٣﴾

**224. Wɔsi deɛ wɔteɛ no so wɔ *wɔn aso mu,* na wɔn mu dodoɔ no ara yɛ nkontompofoɔ.**

يُّلْقُوْنَ السَّمْعَ وَاَكْثَرُهُمْ كٰذِبُوْنَ ﴿٢٢٤﴾

**225. Na adakwa-nwomtofoɔ *no deɛ* - ɛyɛ wɔnom a wɔafom soɔ na wɔdi wɔn akyi.**

وَالشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ الْغَاوٗنَ ﴿٢٢٥﴾

**226. Ana wonnhunu sɛ wɔnante-nante asesabɔ mu wɔ nsubɔn biara mu,**

اَلَمْ تَرَ اَنَّهُمْ فِيْ كُلِّ وَادٍ يَّهِيْمُوْنَ ﴿٢٢٦﴾

وَاَنَّهُمۡ يَقُوۡلُوۡنَ مَا لَا يَفۡعَلُوۡنَ ۝٢٢٧

**227. Na wɔnom deɛ wɔka adeɛ a wɔnnyɔ? -**

اِلَّا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَذَكَرُوا اللّٰهَ كَثِيۡرًا وَّانۡتَصَرُوۡا مِنۡۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُوۡا ؕ وَسَيَعۡلَمُ الَّذِيۡنَ ظَلَمُوۡۤا اَىَّ مُنۡقَلَبٍ يَّنۡقَلِبُوۡنَ ۝٢٢٨

**228. Gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa, na wɔkaekae Allah bebiree, na sɛ wɔfom wɔn *nkoaa* a na wɔdane akyire. Na ɛnnkyɛ biara adebɔneyɔfoɔ no bɛhunu sankɔbea a wɔbɛsan akɔ.**

سُورَةُ النَّمْلِ مَكِّيَّةٌ ٢٧ — أياتها ٩٤ — ركوعاتها ٧

# AL-NAML

## (Mɛkka Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2. Tuaa Siin.* Weinom yɛ Kur'aan no mu nsɛmpɔ ɛne Nwoma a ɛhyerɛn na emu da hɔ,**

طسٓ ۚ تِلْكَ آيَاتُ الْقُرْآنِ وَكِتَابٍ مُّبِينٍ ②

**3. Ɛyɛ kwankyerɛ ne nkuranhyɛ ma wɔnom a wɔbɛgye adie.**

هُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ③

**4. Nkurɔfoɔ no a wɔma *wɔn* Asɔreyɔ gyina na wɔtua Zakaat no, na wɔwɔ gyedie denden wɔ Daankwamma no mu.**

الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَوٰةَ وَهُم بِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ④

**5. Nkurɔfoɔ a wɔnnye Daankwamma no nnie no *deɛ,* Yɛama wɔn nnwuma ayɛ fɛ ama wɔn, enti wɔrekyinkyin wɔ anifuraeɛ so.**

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ أَعْمَالَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُونَ ⑤

**6. Weinom ne nkurɔfoɔ a wɔbɛnya awerɛhoɔ asotwe no, na wɔnom nkoaa nso na wɔbɛhwere adeɛ wɔ Daankwamma no mu.**

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ لَهُمْ سُوٓءُ الْعَذَابِ وَهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْأَخْسَرُونَ ⑥

**7. Ampa ara sɛ, wɔama wo Kur'aan no afiri Ɔnyansafoɔ, Nimdeɛfoɔ paa no anim.**

وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى الْقُرْآنَ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ⑦

**8. *Kae* berɛ a Mose ka kyerɛɛ n'abusuafoɔ sɛ, 'Mehunu egya bi. Mede amanebɔ bi bɛfiri hɔ abrɛ mo, anaasɛ mede egya-derɛɛ bi a ɛyɛ gyasrama *a ɛrehyeɛ* bɛbrɛ mo ama moato aka mo ho hye.'**

إِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهْلِهِۦٓ إِنِّيٓ ءَانَسْتُ نَارًا سَـَٔاتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ ءَاتِيكُم بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ⑧

**9. Enti berɛ a ɔbaa ɛho no, *ɛne bi* frɛɛ no sɛ, 'Nhyira ne nea ɔwɔ egya no mu no *ɛne* wɔnom a wɔwɔ ɛho nyinaa no; na animuonyam ne Allah, ewiase nyinaa Awurade no.**

فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِيَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِي النَّارِ وَمَنْ حَوْلَهَا وَسُبْحَٰنَ اللَّهِ رَبِّ الْعَٰلَمِينَ ⑨

**10. 'O Mose, ampa ara, ɛyɛ Me, Allah, Ɔtumfoɔ Nyansafoɔ no.**

يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا اللَّهُ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ⑩

**11. 'Na to w'abaa no to hɔ.' Na berɛ a ɔhwɛɛɛɛ no, na ɛnante te sɛ deɛ ɛyɛ ɔwɔ bi, ɔdanee ne ho san n'akyi na wannhwɛ n'akyi bio. 'O Mose mma nnsuro. Esi pi sɛ Meka *wo ho;* ennhia mma sɛ Asomafoɔ no bɛbɔ hu wɔ M'anim.**

وَأَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَٰمُوسَىٰ لَا تَخَفْ إِنِّي لَا يَخَافُ لَدَيَّ الْمُرْسَلُونَ ⑪

---

**Ayɛmyɛfoɔ, Ɔsɛntiefoɔ, Nyankopɔn!*

12. ‘Wɔnom a wɔyɔ bɔne na afei wɔsesa yɔ papa, bɔne no akyi no deɛ; *wɔnom na* esi pi sɛ Meyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa *ma wɔn.*

إِلَّا مَنْ ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًا بَعْدَ سُوْٓءٍ فَإِنِّيْ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٢﴾

13. ‘Na fa wo nsa hyɛ wo koko mu wɔ w’ataadeɛ ase, ɛbɛpuie aba na ayɛ fitaa, wɔ aberɛ a nkekaawa biara nni ho. *Wei* ka Nsɛnkyerɛnneɛ nkron a ɛrekɔ Farao ne ne nkurɔfoɔ hɔ no ho; efirisɛ wɔyɛ atuatefoɔ.’

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِيْ جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوْٓءٍ فِيْ تِسْعِ اٰيٰتٍ إِلٰى فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهٖ إِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا فٰسِقِيْنَ ﴿١٣﴾

14. Nanso berɛ a Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ebue ani no kɔɔ wɔn hɔ no, wɔkaa sɛ, ‘Wei yɛ nkonyaayie a ɛda adie.’

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ اٰيٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٤﴾

15. Na wɔne no dii asie kwan bɔne ne ntɛn so, wɔ aberɛ a wɔn akra hunu no sɛ ɛyɛ kann. Ɛnneɛ monhunu sɛdeɛ nkurɔfoɔ no a wɔyɔɔ wɔn nnwuma wɔ bɔne mu no awieɛ yɛɛ *bɔne* kɔfaaeɛ.

وَجَحَدُوْا بِهَا وَاسْتَيْقَنَتْهَآ أَنْفُسُهُمْ ظُلْمًا وَّعُلُوًّا فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٥﴾

R. 2.

16. Na Yɛmaa Dawid ne Solomon nimdeɛ, na wɔkaa sɛ, ‘Ayɛyie nyinaa Allah dea, ɔno a Wakrɔn yɛn aboro Ne nkoa agyidifoɔ pii so no.’

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا دَاوٗدَ وَسُلَيْمٰنَ عِلْمًا وَقَالَا الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ فَضَّلَنَا عَلٰى كَثِيْرٍ مِّنْ عِبَادِهِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٦﴾

17. Na Solomon dii Dawid adeɛ. Na ɔkaa sɛ, ‘O mo nkurɔfoɔ, wɔakyerɛ yɛn nnomaa kasa; na wɔde biribiara ayɛ yɛn adom. Ɛda adi sɛ, wei yɛ *Onyankopɔn* adom a eyi ne ho adi pefee.

وَوَرِثَ سُلَيْمٰنُ دَاوٗدَ وَقَالَ يٰٓأَيُّهَا النَّاسُ عُلِّمْنَا مَنْطِقَ الطَّيْرِ وَأُوْتِيْنَا مِنْ كُلِّ شَيْءٍ إِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْفَضْلُ الْمُبِيْنُ ﴿١٧﴾

18. Na *ne* nkurɔfoɔ boaboaa wɔn ho ano maa Solomon, ɛyɛ ne dɔm a wɔyɛ Gyinn ne nnipa ne nnomaa na wɔhyehyɛɛ wɔn akuoakuo *soronko-soronko.*

وَحُشِرَ لِسُلَيْمٰنَ جُنُوْدُهٗ مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ وَالطَّيْرِ فَهُمْ يُوْزَعُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Kɔpem sɛ wɔba bɛduruu Al-Naml Bɔnhwa mu, na Namlni ɔbaa bi kaa sɛ, ‘O mo Namlfoɔ monhyɛne mo tenabea, annyɛ saa a Solomon ne ne dɔm bɛtwi afa mo so ayam mo wɔ aberɛ a wɔnnhunu.’

حَتّٰىٓ إِذَآ أَتَوْا عَلٰى وَادِ النَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ يّٰٓأَيُّهَا النَّمْلُ ادْخُلُوْا مَسٰكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمٰنُ وَجُنُوْدُهٗ وَهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٩﴾

20. Ɛno na ɔnwenweneeɛ, ɔseree n’asɛm no, na ɔkaa sɛ, ‘M’Awurade, ma mentumi nyɛ nnaasefoɔ ma W’adom a Wode adom me ne m’awofoɔ, na ma mentumi nyɔ nneyɔeɛ papa a W’ani bɛgye ho, na fa me wura Wo mmɔborɔhunu mu nkɔka Wo nkoa ateneneefoɔ no ho.’

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّنْ قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِيْٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِيْٓ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلٰى وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحًا تَرْضٰهُ وَأَدْخِلْنِيْ بِرَحْمَتِكَ فِيْ عِبَادِكَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Na ɔhwehwɛɛ nnomaa no mu, na ɔkaa sɛ, 'Adɛn nti na mennhunu Hud-hud yi? Anaasɛ ɔka wɔnom a wɔnni hɔ no ho anaa?

وَتَفَقَّدَ الطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَآ أَرَى الْهُدْهُدَ أَمْ كَانَ مِنَ الْغَآئِبِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** 'Mede asotwe denden bɛbrɛ n'ase anaasɛ mɛkum no, gyesɛ *ebia* ɔde nkyerɛmu a nteaseɛ wɔ mu ba *bɛkyerɛ deɛ nti a ɔnni hɔ* .

لَأُعَذِّبَنَّهٗ عَذَابًا شَدِيْدًا أَوْ لَأَاذْبَحَنَّهٗٓ أَوْ لَيَأْتِيَنِّيْ بِسُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Na wanntena ankyɛ *ansaana Hud-hud baaeɛ*, na ɔkaa sɛ, 'Mabɔ aporɔ atwa baabi a wommɔɔ hɔ aporɔ nhyi-aeɛ; na mefiri Saba' na aba wo nkyɛn de amanebɔ a esi pi aba.

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيْدٍ فَقَالَ أَحَطْتُّ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهٖ وَجِئْتُكَ مِنْ سَبَإٍۭ بِنَبَإٍ يَّقِيْنٍ ﴿٢٣﴾

**24.** 'Mekɔtoo sɛ ɔbaa bi na ɔdi wɔn so *hemmaa,* na wɔama no biribiara bi, na ɔwɔ ahennwa kɛseɛ bi.

إِنِّيْ وَجَدْتُّ امْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوْتِيَتْ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ وَّلَهَا عَرْشٌ عَظِيْمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** 'Mekɔtoo no, ɔne ne nkurɔfoɔ sɛ wɔresom awia akwati Allah; na Satan ama wɔn nnwuma ayɛ *wɔn ani so* fɛɛfɛ-ɛfɛ, enti wasi wɔn kwan afiri kwan *tenenee* no ho, enti wɔnni kwankyerɛ biara akyi.

وَجَدْتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُوْنَ لِلشَّمْسِ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ أَعْمَالَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ السَّبِيْلِ فَهُمْ لَا يَهْتَدُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** '*Na Satan ahyɛ wɔn sɛ* mma wɔnnsom Allah, Ɔno a Ɔde deɛ asie fee wɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu ne asaase no mu ba hann mu no, na Ɔnim deɛ mode sie ne deɛ moma no da adie no.

أَلَّا يَسْجُدُوْا لِلّٰهِ الَّذِيْ يُخْرِجُ الْخَبْءَ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُوْنَ وَمَا تُعْلِنُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** 'Allah! Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, Ahennwa Kɛseɛ no Awurade no.'

اَللّٰهُ لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيْمِ ﴿٢٧﴾

**28.** *Solomon* kaa sɛ, 'Yɛbɛhwɛ sɛ waka nokorɛ anaasɛ woka nkontompofoɔ no ho a.

قَالَ سَنَنْظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنْتَ مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** 'Wo deɛ kɔ, fa saa me nwoma yi, na fa to wɔnom anim; na afei twe wo ho firi wɔn ho, na hwɛ *mmuaeɛ* a wɔbɛsan de aba.'

اِذْهَبْ بِّكِتٰبِيْ هٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَانْظُرْ مَاذَا يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** *Ɔhemmaa no* kaa sɛ, "O mo ahemfo, wɔde animuonyam nwoma bi abrɛ me.

قَالَتْ يٰٓأَيُّهَا الْمَلَؤُا إِنِّيْٓ أُلْقِيَ إِلَيَّ كِتٰبٌ كَرِيْمٌ ﴿٣٠﴾

**31.** "Efiri Solomon hɔ, na ɛwɔ Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu; *na ɛka sɛ;*

إِنَّهٗ مِنْ سُلَيْمٰنَ وَإِنَّهٗ بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣١﴾

**32.** 'Mma monnyɛ ntɛn wɔ me so na mommra me nkyɛn wɔ ahobraseɛ mu.'"

أَلَّا تَعْلُوْا عَلَيَّ وَأْتُوْنِيْ مُسْلِمِيْنَ ﴿٣٢﴾ ع

R. 3.

**33. Ɔkaa sɛ, 'O mo ahemfo, montu me fo wɔ asɛm a ɛda m'anim yi ho. Memmɔ m'adwene pɔ wɔ asɛm biara ho kɔpem sɛ mo ne me wɔ hɔ *na mobɛtu me fo.'***

قَالَتْ يٰٓاَيُّهَا الْمَلَؤُا اَفْتُوْنِيْ فِيْٓ اَمْرِيْ ۚ مَا كُنْتُ قَاطِعَةً اَمْرًا حَتّٰى تَشْهَدُوْنِ ﴿٣٣﴾

**34. Wɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛwɔ tumi na yɛyɛ nko-denfoɔ wɔ ɛsa mu, nanso ahyɛdeɛ no wɔ wo hɔ, enti susu ahyɛdeɛ a wode bɛma ho.'**

قَالُوْا نَحْنُ اُولُوْا قُوَّةٍ وَّ اُولُوْا بَاْسٍ شَدِيْدٍ ۙ۬ وَّ الْاَمْرُ اِلَيْكِ فَانْظُرِيْ مَاذَا تَاْمُرِيْنَ ﴿٣٤﴾

**35. Ɔkaa sɛ, 'Ɛyɛ nokorɛ sɛ, ahemfo, sɛ wɔhyɛne ɔman bi mu a, wɔdi no mfompɛ, na wɔdane emu nnipa a wɔkrɔn no ma wɔbɛyɛ fɔmfɔmfoɔ. Na saa na ɛyɛ a wɔyɔ.**

قَالَتْ اِنَّ الْمُلُوْكَ اِذَا دَخَلُوْا قَرْيَةً اَفْسَدُوْهَا وَ جَعَلُوْٓا اَعِزَّةَ اَهْلِهَآ اَذِلَّةً ۚ وَ كَذٰلِكَ يَفْعَلُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36. 'Na me deɛ, merebɛsoma ama wɔde akyɛdeɛ akɔ ma wɔn na matwɛn ahwɛ *mmuaeɛ korɔ* a asomafoɔ no bɛsan de aba.'**

وَ اِنِّيْ مُرْسِلَةٌ اِلَيْهِمْ بِهَدِيَّةٍ فَنٰظِرَةٌۢ بِمَ يَرْجِعُ الْمُرْسَلُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37. Enti berɛ a *Ɔhemmaa no anamu-gyinafoɔ* baa Solomon hɔ no, ɔkaa sɛ, 'Ana mopɛ sɛ mode *mo* ahonyadeɛ boa me? Mmom deɛ Allah de ama me no ɛyɛ paa sene deɛ Ɔde ama mo no. Nanso, mo ani agye mo akyɛdeɛ no ho.**

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيْمٰنَ قَالَ اَتُمِدُّوْنَنِ بِمَالٍ ۫ فَمَآ اٰتٰىنِ ۦَ اللّٰهُ خَيْرٌ مِّمَّآ اٰتٰىكُمْ ۚ بَلْ اَنْتُمْ بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38. 'Enti san w'akyi kɔ wɔn hɔ, efirisɛ esi pi sɛ, yɛde ɛdɔm bum bɛba wɔn so a wɔnnya tumi biara mmfa nnhyia wɔn, na yɛbɛpam wɔnom afiri hɔ ani-mguaseɛ mu, na wɔbɛbrɛ wɔn ase ayɛ wɔn ketekete.'**

اِرْجِعْ اِلَيْهِمْ فَلَنَاْتِيَنَّهُمْ بِجُنُوْدٍ لَّا قِبَلَ لَهُمْ بِهَا وَ لَنُخْرِجَنَّهُمْ مِّنْهَآ اَذِلَّةً وَّ هُمْ صٰغِرُوْنَ ﴿٣٨﴾

***39. Ɔkaa sɛ, 'O mpaninfoɔ ani-muonyamfoɔ, mo mu hwan na ɔde n'ahennwa bɛbrɛ me ansaana wɔde wɔn ho aba me hɔ abɛbrɛ wɔn ho ase ama me?'**

قَالَ يٰٓاَيُّهَا الْمَلَؤُا اَيُّكُمْ يَاْتِيْنِيْ بِعَرْشِهَا قَبْلَ اَنْ يَّاْتُوْنِيْ مُسْلِمِيْنَ ﴿٣٩﴾

**40. Ɔhoɔdenfoɔ kokoɔdurufoɔ bi a ɔfiri Gyinnfoɔ no mu kaa sɛ: 'Mede bɛbrɛ wo ansaana wasɔre afiri w'asoɛeɛ; na esi pi sɛ mewɔ ɛho tumi na mefata sɛ wogye me nokorɛdie to mu.'**

قَالَ عِفْرِيْتٌ مِّنَ الْجِنِّ اَنَا اٰتِيْكَ بِهٖ قَبْلَ اَنْ تَقُوْمَ مِنْ مَّقَامِكَ ۚ وَ اِنِّيْ عَلَيْهِ لَقَوِيٌّ اَمِيْنٌ ﴿٤٠﴾

**41. *Onipa* baako bi a ɔwɔ nimdeɛ wɔ Nwoma no mu kaa sɛ, 'Mede bɛbrɛ wo ntɛm akyɛn sɛ wobɛbɔ w'ani ntɔtorɔ. Na berɛ a ɔhunuu sɛ wɔahyehyɛ asi n'anim no, ɔkaa sɛ, 'Wei firi m'Awurade adom no mu, ama Ɔde asɔ me ahwɛ sɛ mɛyɛ nnaasefoɔ anaasɛ**

قَالَ الَّذِيْ عِنْدَهٗ عِلْمٌ مِّنَ الْكِتٰبِ اَنَا اٰتِيْكَ بِهٖ قَبْلَ اَنْ يَّرْتَدَّ اِلَيْكَ طَرْفُكَ ۭ فَلَمَّا رَاٰهُ مُسْتَقِرًّا عِنْدَهٗ قَالَ هٰذَا مِنْ فَضْلِ رَبِّيْ ۣ ۥ لِيَبْلُوَنِيْٓ

**39 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

ءَاَشْكُرُ اَمْ اَكْفُرُ ؕ وَ مَنْ شَكَرَ فَاِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهٖ ۚ وَ مَنْ كَفَرَ فَاِنَّ رَبِّيْ غَنِيٌّ كَرِيْمٌ ﴿٤١﴾

mɛyɛ ɔboniayɛni. Na obiara a ɔbɛyɛ nnaasefoɔ no yɛ nnaasefoɔ ma ɔno ankasa kra yie-die; mmom obiara a ɔbɛyɛ boniayɛfoɔ no, ɛnneɛ, nokorɛ nie, m'Awurade no deɛ Ɔyɛ Ɔdefoɔ a Ɔde Ne ho *na Ɔyɛ* Ɔdɛɛfoɔ.'

قَالَ نَكِّرُوْا لَهَا عَرْشَهَا نَنْظُرْ اَتَهْتَدِيْۤ اَمْ تَكُوْنُ مِنَ الَّذِيْنَ لَا يَهْتَدُوْنَ ﴿٤٢﴾

42. Ɔkaa sɛ, 'Ma n'ahennwa no nyɛ biebea ma no, na yɛnhwɛ sɛ ɔbɛdi kwankyerɛ-pa no akyi anaasɛ ɔbɛyɛ nkurɔfoɔ a wɔnni kwan tenenee no akyi no mu *baako.*'

فَلَمَّا جَآءَتْ قِيْلَ اَهٰكَذَا عَرْشُكِ ؕ قَالَتْ كَاَنَّهٗ هُوَ ۚ وَ اُوْتِيْنَا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهَا وَ كُنَّا مُسْلِمِيْنَ ﴿٤٣﴾

43. Na berɛ a ɔbaaeɛ no, wɔkaa sɛ, 'W'ahennwa no, ɛte sɛ wei?' Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Ɛte sɛ deɛ ɛyɛ ade korɔ. Na wɔama yɛn nimdeɛ ansaana wei *reba*, na yɛayɛ ahobraseɛ dada.'

وَ صَدَّهَا مَا كَانَتْ تَّعْبُدُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ اِنَّهَا كَانَتْ مِنْ قَوْمٍ كٰفِرِيْنَ ﴿٤٤﴾

44. Na deɛ na ɔkwati Allah som no na asi no *gyidie ho* kwan; efirisɛ ofiri nnipa atiafoɔ no mu.

قِيْلَ لَهَا ادْخُلِي الصَّرْحَ ۚ فَلَمَّا رَاَتْهُ حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَّ كَشَفَتْ عَنْ سَاقَيْهَا ؕ قَالَ اِنَّهٗ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ مِّنْ قَوَارِيْرَ ؕ قَالَتْ رَبِّ اِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ وَ اَسْلَمْتُ مَعَ سُلَيْمٰنَ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٥﴾

*45. Wɔka kyerɛɛ no sɛ, 'Wura ahenfie no mu.' Na berɛ a ɔhunuuiɛ no, ɔsusuu sɛ ɛyɛ nsuo kɛseɛ teterɛteɛ na ɛda hɔ, na ɔyiyii n'anan ho. *Solomon* kaa sɛ, 'Ɛyɛ ahenfie no fa bi a wɔde nhwehwɛ-botam na asam fɔm.' Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, ampa ara sɛ, mayɔ bɔne atia me kra; na mebrɛ me ho ase ka Solomon ho ma Allah, ewiase nyinaa Awurade no.'

R. 4.

وَ لَقَدْ اَرْسَلْنَاۤ اِلٰى ثَمُوْدَ اَخَاهُمْ صٰلِحًا اَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ فَاِذَا هُمْ فَرِيْقٰنِ يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

46. Na Yɛsoma kɔɔ Samuud hɔ, wɔnom nua Suaalih *a ɔka kyerɛɛ wɔnom sɛ,* 'Monsom Allah.' Na hwɛ wɔbɛyɛɛ akuo mmienu a wɔne wɔn ho di asie.

قَالَ يٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُوْنَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ الْحَسَنَةِ ۚ لَوْ لَا تَسْتَغْفِرُوْنَ اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٤٧﴾

47. Ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, adɛn nti na mopere mo ho wɔ bɔne ho ansaana *moasusu* papa ho? Adɛn nti na monnsrɛ bɔnefakyɛ mmfiri Allah hɔ ama wɔahu mo mmɔbɔ?'

قَالُوا اطَّيَّرْنَا بِكَ وَ بِمَنْ مَّعَكَ ؕ قَالَ طٰٓئِرُكُمْ عِنْدَ اللّٰهِ بَلْ اَنْتُمْ قَوْمٌ تُفْتَنُوْنَ ﴿٤٨﴾

48. Wɔnom kaa sɛ, 'Yɛyi wo ho bɔne mmusuo, wo ne wɔnom a wɔka wo ho.' Ɔkaa sɛ, '*Deɛ ɛnam so ama mo* anya ti-bɔne no wɔ Allah hɔ. Mmom moyɛ nnipa a wɔresɔ mo ahwɛ.'

وَ كَانَ فِي الْمَدِيْنَةِ تِسْعَةُ رَهْطٍ يُّفْسِدُوْنَ فِي الْاَرْضِ وَ لَا يُصْلِحُوْنَ ﴿٤٩﴾

49. Na *nnipa*-kuo bi wɔ kuropɔn no mu a wɔyɛ nkron a wɔyɔ awuru-kadeɛ wɔ asaase no mu a wɔnom deɛ wɔnnsesa nnyɔ papa.

---

**45 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**50.** Wɔkaa sɛ, "Monfa Allah ni mo ho nse sɛ, sɛ ɛteɛ biara yɛbɛto ahyɛ ne so ɔne n'abusuafoɔ wɔ anadwo, na afei yɛbɛka akyerɛ nea odi n'adeɛ sɛ, 'Yɛnni n'abusuafoɔ sɛeɛ ho adanseɛ na ampa ara sɛ yɛyɛ nokwafoɔ'."

قَالُوْا تَقَاسَمُوْا بِاللّٰهِ لَنُبَيِّتَنَّهٗ وَاَهْلَهٗ ثُمَّ لَنَقُوْلَنَّ لِوَلِيِّهٖ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ اَهْلِهٖ وَاِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Na wɔbɔɔ ɛpɔ bi na Yɛn *nso* Yɛbɔɔ ɛpɔ *tiaa wɔn* nanso wɔannhunu.

وَمَكَرُوْا مَكْرًا وَّمَكَرْنَا مَكْرًا وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥١﴾

**52.** Enti monhwɛ sɛdeɛ wɔnom pɔ-bɔ no kɔwiee *bɔne.* Yɛsɛeɛ wɔn pasapasa ɛne wɔn nkurɔfoɔ nyinaa!

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ ۙ اَنَّا دَمَّرْنٰهُمْ وَقَوْمَهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Na wɔnom afie na ayɛ amanfo da nohoaa ɛnam wɔn bɔne-yɔ nti. Esi pi sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu ma nnipa a wɔwɔ nimdeɛ.

فَتِلْكَ بُيُوْتُهُمْ خَاوِيَةً ۢ بِمَا ظَلَمُوْا ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Na Yɛgyee wɔnom a wɔgyedie na wɔsuro Nyankopɔn no nkwa.

وَاَنْجَيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا يَتَّقُوْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Na *kae* Lot, berɛ a ɔka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ no sɛ, 'Ana moyɔ abusudeɛ wɔ aberɛ a mo ani tua *bɔne a efiri mu ba?*

وَلُوْطًا اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖۤ اَتَاْتُوْنَ الْفَاحِشَةَ وَاَنْتُمْ تُبْصِرُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** 'Ɛdeɛbɛn! Ana mmarima *nkoaa na,* sɛ ɛteɛ biara, mode akɔnnɔ-bɔne bɛkɔ wɔn ho akwati mmaa? Dabida, moyɛ nnipa a moabu mo ani agu awieakyire so.

اَئِنَّكُمْ لَتَاْتُوْنَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّنْ دُوْنِ النِّسَآءِ ؕ بَلْ اَنْتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Nanso ne nkurɔfoɔ no mmuaeɛ annyɛ hwee ka sɛ *wɔtuu nnipa no aso* kaa sɛ, 'Montu Lot akyidifoɔ no mfiri mo kurom. Esi pi sɛ wɔnom yɛ nnipa bi a wɔrepɛ akyerɛ sɛ wɔn ho te.'

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖۤ اِلَّاۤ اَنْ قَالُوْۤا اَخْرِجُوْۤا اٰلَ لُوْطٍ مِّنْ قَرْيَتِكُمْ ۚ اِنَّهُمْ اُنَاسٌ يَّتَطَهَّرُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Enti Yɛtwitwagyee no, ɔne n'abusuafoɔ, gyesɛ ne yere; ɔno *deɛ* Yɛhyɛ too hɔ sɛ ɔbɛka nkurɔfoɔ a wɔkaa akyire no ho.

فَاَنْجَيْنٰهُ وَاَهْلَهٗۤ اِلَّا امْرَاَتَهٗ ۫ قَدَّرْنٰهَا مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Na Yɛtɔ guu wɔn so nsu-tɔeɛ bi; na bɔne ne nsu-tɔeɛ a ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔbɔɔ wɔn kɔkɔ no.

وَاَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۚ فَسَآءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِيْنَ ﴿٥٩﴾ ع ١٤ ١٩

R. 5.

**60.** Ka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa yɛ Allah dea, na asomdwoeɛ nka Ne nkoa no a Wasa mu ayi wɔn no. Allah na Ɔyɛ anaasɛ deɛ wɔde bata *Ne ho* no a?

قُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ وَسَلٰمٌ عَلٰى عِبَادِهِ الَّذِيْنَ اصْطَفٰى ؕ آٰللّٰهُ خَيْرٌ اَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٠﴾

## Nkyɛmu 20

61. Anaasɛ, Hwan na Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no, na Hwan ne Nea Ɔsane nsuo firi soro ba fɔm a Yɛnam so ma mfuo afɛɛfɛ firi adi? Anka monntumi mma emu nnua no nnyini wɔ mu. So Onyame bi ka Allah ho? Dabi, mmom wɔyɛ nnipa bi a wɔamane *afiri kwan tenenee no ho.*

الجزء ٢٠

أَمَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ وَأَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ فَأَنْۢبَتْنَا بِهٖ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ ۚ مَا كَانَ لَكُمْ أَنْ تُنْۢبِتُوْا شَجَرَهَا ۗ ءَ إِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَّعْدِلُوْنَ ﴿٦١﴾

62. Anaasɛ, Hwan na Ɔyɛɛ asaase no homegyebea, na Ɔde nsutene totoo emu, na Ɔde mmepɔ denden tintim mu, na Ɔde ɛban twaa nsutam mmienu no mu? Ana Onyame bi ka Allah ho? Dabi, mmom, wɔnom mu dodoɔ no ara nnim.

أَمَّنْ جَعَلَ الْأَرْضَ قَرَارًا وَّ جَعَلَ خِلٰلَهَآ أَنْهٰرًا وَّ جَعَلَ لَهَا رَوَاسِيَ وَ جَعَلَ بَيْنَ الْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ۗ ءَ إِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦٢﴾

63. Anaasɛ, Hwan na Ɔbua onipa ahohiahiani wɔ berɛ a osufrɛ No, na Ɔyi bɔne no firi ne so, na Ɔyɛ mo adeadifoɔ wɔ asaase no mu? Ana Onyame bi ka Allah ho? Kakraabi ne deɛ modwendwen ho na mokaeɛ.

أَمَّنْ يُّجِيْبُ الْمُضْطَرَّ إِذَا دَعَاهُ وَ يَكْشِفُ السُّوْٓءَ وَ يَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ الْأَرْضِ ۗ ءَ إِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ قَلِيْلًا مَّا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٦٣﴾

64. Anaasɛ, Hwan na Ɔkyerɛ mo kwan wɔ esum *biara mu* wɔ asaase ne ɛpo so, na Hwan na Ɔsoma ahum sɛ ɛnyɛ nkuranhyɛ ni N'ahummɔborɔ no anim? Ana Onyame bi ka Allah ho? Osorosoroni ne Allah, Ɔboro deɛ wɔde bata *Ne ho nyinaa* so

أَمَّنْ يَّهْدِيْكُمْ فِيْ ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَ مَنْ يُّرْسِلُ الرِّيٰحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهٖ ۗ ءَ إِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ تَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. Anaasɛ, Hwan na Ɔfiri adebɔ ase *na* afei Ɔsan so *bɔ n'ahoroɔ* bio na Hwan na Ɔbɔ mo akɔnhoma firi ɛsoro ne asaase no mu? Ana Onyame bi ka Allah ho? Ka sɛ, 'Ɛnneɛ monfa mo adansedie mmra anim sɛ moyɛ nokwafoɔ a.'

أَمَّنْ يَّبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ وَ مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْأَرْضِ ۗ ءَ إِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ قُلْ هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٦٥﴾

66. Ka sɛ, 'Obiara nni ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu a ɔnim deɛ asie gyesɛ Allah; na wɔnom nnim berɛ a wɔbɛnyane wɔn afiri awufoɔ mu.'

قُلْ لَّا يَعْلَمُ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ الْغَيْبَ إِلَّا اللّٰهُ ۗ وَمَا يَشْعُرُوْنَ أَيَّانَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٦٦﴾

67. Mmom wɔn nimdeɛ aduru n'awieɛ wɔ Daankwamma no ho; mmom, wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa wɔ ɛho, dabi, mmom, wɔyɛ anifuraeɛfoɔ ma *Daankwamma* no.

بَلِ ادّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِي الْآخِرَةِ ۚ بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْهَا ۚ بَلْ هُمْ مِّنْهَا عَمُوْنَ ﴿٦٧﴾ ع ٨

R. 6.

68. Na nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no ka sɛ, 'Ɛdeɛben! berɛ a yɛn ne yɛn agyanom ayɛ dɔteɛ awie no, na wɔbɛyi yɛn aba

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوٓا ءَإِذَا كُنَّا تُرٰبًا وَّءَابَآؤُنَآ أَئِنَّا لَمُخْرَجُونَ ﴿٦٨﴾

69. 'Ampa, wɔadi kan ahyɛ yɛn ɛbɔ yi dada - yɛn ne yɛn agyanom; wei ɛnnyɛ hwee sɛ ɛyɛ tete ntoatoa no bi a.'

لَقَدْ وُعِدْنَا هٰذَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ إِنْ هٰذَآ إِلَّآ أَسٰطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٩﴾

70. Ka sɛ, 'Montu kwan nante asaase no mu na monhwɛ sɛdeɛ adebɔneyɔfoɔ no awieɛ yɔɔeɛ!'

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ عٰقِبَةُ الْمُجْرِمِينَ ﴿٧٠﴾

71. Na mma nni wɔn ho awerɛhoɔ, na mma wo ho nnkyere wo wɔ pɔ-bɔ a wɔbɔ no ho.

وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُن فِي ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُونَ ﴿٧١﴾

72. Na wɔka sɛ, 'Berɛ bɛn na *wɔbɛhyɛ* saa bɔhyɛ yi *ma* sɛ moyɛ nokwafoɔ a?'

وَيَقُولُونَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صٰدِقِينَ ﴿٧٢﴾

73. Ka sɛ, 'Ɛbɛtumi aba sɛ deɛ morepre ho sɛ ɛmmra ntɛm no ne fa bi abɛn a egyina mo akyi.'

قُلْ عَسٰىٓ أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم بَعْضُ الَّذِي تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٧٣﴾

74. Na, nokorɛ mu, w'Awurade no yɛ Ɔdɛɛfoɔ ma adasamma, nanso wɔn mu dodoɔ nnyɛ nnaasefoɔ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

75. Na, ɛyɛ nokorɛ sɛ w'Awurade no nim deɛ wɔn akoma de sie ne deɛ eyi no adi no.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٥﴾

76. Na biribiara nni ɛsoro ne asaase no mu a asie, gyesɛ *wɔatwerɛ no* wɔ Nwoma a ɛda adi mu.

وَمَا مِنْ غَآئِبَةٍ فِي السَّمَآءِ وَالْأَرْضِ إِلَّا فِي كِتٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٧٦﴾

77. Ampa ara sɛ saa Kur'aan yi kyerɛkyerɛ mu yie ma Israelmma ɛfa *nsɛm* dodoɔ a wɔbɔ wɔn ho abira wɔ mu no ho.

إِنَّ هٰذَا الْقُرْءَانَ يَقُصُّ عَلٰى بَنِيٓ إِسْرٰٓءِيلَ أَكْثَرَ الَّذِي هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٧٧﴾

78. Na ampa ara sɛ, ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔbɔrɔ ma agyidifoɔ no.

وَإِنَّهُۥ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

79. Esi pi sɛ w'Awurade no de N'atɛmmuo bɛbu wɔn ntɛm atɛn, na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nimdeɛfoɔ no a Ɔnim adeɛ nyinaa no.

إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُم بِحُكْمِهِۦ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْعَلِيمُ ﴿٧٩﴾

80. Enti fa w'awerɛhyɛm hyɛ Allah mu; esi pi sɛ wo*gyina* nokorɛ a ɛda adie no so.

فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ إِنَّكَ عَلَى الْحَقِّ الْمُبِينِ ﴿٨٠﴾

**81.** Ampa ara sɛ wonntumi mma owufoɔ nnte asɛm, saa ara nso na wonntumi mma sosifoɔ nnte frɛ no berɛ a wɔadane wɔn ho asan wɔn akyi.

إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Na wonntumi nnkyerɛ anifuraeɛfoɔ no kwan mmfiri wɔn nyeraeɛ mu. Wɔnom a wobɛtumi ama wɔatie woɔ ne nkurɔfoɔ a wɔgye Yɛn Nsɛn-kyerɛnneɛ ahoroɔ no die, na *ɛnam so nti* wɔabrɛ wɔn ho ase.

وَمَا أَنْتَ بِهٰدِي الْعُمْيِ عَنْ ضَلٰلَتِهِمْ ۖ إِنْ تُسْمِعُ إِلَّا مَنْ يُؤْمِنُ بِاٰيٰتِنَا فَهُمْ مُسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Na sɛ wɔma atɛmmuo no tia wɔn a, Yɛbɛyi abɔdeɛ bi afiri adi afiri asaase no mu ama wɔn a ɛbɛdi wɔn dɛm efirisɛ nnipa annye Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no anni.

وَإِذَا وَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا لَهُمْ دَآبَّةً مِنَ الْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ أَنَّ النَّاسَ كَانُوا بِاٰيٰتِنَا لَا يُوقِنُونَ ﴿٨٣﴾

R. 7.

**84.** Na *kae wɔnom* ɛda no a Yɛbɛboaboa wɔn ano abɔm afiri nnipakuo biara mu, ɛdɔm a wɔfiri nkurɔfoɔ a wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu, na wɔbɛhyehyɛ wɔn *agyinaeɛ-agyinaeɛ.*

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِنْ كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا مِمَّنْ يُكَذِّبُ بِاٰيٰتِنَا فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Kɔpem sɛ, sɛ wɔba *bɛduru wɔn agyinaeɛ* a, *Onyankopɔn* bɛbisa *wɔn* sɛ, 'Mopoo Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no *wɔ ntɛm so* wɔ aberɛ a na monnyaa ɛho nimdiɛ a ewie ma-yɔ? *Sɛ ɛnnte saa a,* ɛnneɛ ɛdeɛben *bio* na na moyɔ?'

حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوا قَالَ أَكَذَّبْتُمْ بِاٰيٰتِي وَلَمْ تُحِيطُوا بِهَا عِلْمًا أَمَّاذَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Na atɛmmuo no bɛtɔ wɔn so efirisɛ wɔyɔɔ bɔne na *wɔnntumi* nnkasa.

وَوَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ بِمَا ظَلَمُوا فَهُمْ لَا يَنْطِقُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ana wɔnom nhunuu sɛ Yɛayɛ anadwo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛgye wɔn ahome wɔ mu ɛne adekyeɛ a ɛma wɔhunu adeɛ? Ampa ara sɛ, Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ wei mu ma nnipa a wɔgye die.

أَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا اللَّيْلَ لِيَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِي ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ɛda no a wɔbɛbɔ totorobɛnto no mu no, obiara a ɔwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne obiara a ɔwɔ asaase no mu bɛbɔ hu kɛse, gyesɛ nea Allah pɛ. Na *mo* nyinaa mobɛba Ne nkyɛn berɛ a wɔabrɛ *mo* ase.

وَيَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّورِ فَفَزِعَ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ إِلَّا مَنْ شَاءَ اللّٰهُ ۚ وَكُلٌّ أَتَوْهُ دٰخِرِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Na wohunu mmepɔ no susu sɛ wɔtim faako, wɔ aberɛ a wɔtetɛ ani rehinhim te sɛ deɛ mmurunkum di ahim no, Saa na Allah adwuma teɛ, Ɔno a Ɔyɛɛ adeɛ biara maa no tim ahoɔden so. Ampa ara sɛ Ɔnim deɛ moyɔ nyinaa yie.

وَتَرَى الْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ السَّحَابِ ۚ صُنْعَ اللّٰهِ الَّذِي أَتْقَنَ كُلَّ شَيْءٍ ۚ إِنَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَفْعَلُونَ ﴿٨٩﴾

مَنْ جَآءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهٗ خَيْرٌ مِّنْهَا ۚ وَهُمْ مِّنْ فَزَعٍ يَّوْمَئِذٍ اٰمِنُوْنَ ﴿٩٠﴾

**90.** **Obiara a ɔbɛyɔ papa bi na ɔde papa bɛba no, ɔbɛnya akatua a ɛyɛ papa kyɛn deɛ ɔyɔɔeɛ no, na wɔbɛtwitwa-agye wɔn afiri ehu-bɔ ho saa da no.**

وَمَنْ جَآءَ بِالسَّيِّئَةِ فَكُبَّتْ وُجُوْهُهُمْ فِي النَّارِ ۗ هَلْ تُجْزَوْنَ اِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٩١﴾

**91.** **Na wɔnom a wɔyɔ bɔne, na wɔde bɔne bɛba no, wɔbɛto wɔn atwene de wɔn anim** ***adi kan*** **wɔ Egya no mu: 'Ɛnnyɛ deɛ na moyɔ no so akatua ara na wɔde amo mo yi?'**

اِنَّمَآ اُمِرْتُ اَنْ اَعْبُدَ رَبَّ هٰذِهِ الْبَلْدَةِ الَّذِيْ حَرَّمَهَا وَلَهٗ كُلُّ شَيْءٍ ۫ وَّاُمِرْتُ اَنْ اَكُوْنَ مِنَ الْمُسْلِمِيْنَ ﴿٩٢﴾

**92.** ***Ka sɛ,*** **'Wɔahyɛ me sɛ, mensom saa kuropɔn yi Awurade no nkoaa;** ***kuro yi*** **a Wayɛ no kronkron no, na Ɔno na adeɛ nyinaa yɛ Ne dea;**

وَاَنْ اَتْلُوَا الْقُرْاٰنَ ۚ فَمَنِ اهْتَدٰى فَاِنَّمَا يَهْتَدِيْ لِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ ضَلَّ فَقُلْ اِنَّمَآ اَنَا مِنَ الْمُنْذِرِيْنَ ﴿٩٣﴾

**93.** **'Ɛne sɛ, menkenkan Kur'aan no.' Enti obiara a ɔbɛdi kwankyerɛ no akyi no di akyire ma ɔno ara ne kra** ***yie-die;*** **na nea ɔbɛyera no deɛ, ka sɛ, 'Me deɛ meka akɔkɔbɔfoɔ no ho.'**

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ سَيُرِيْكُمْ اٰيٰتِهٖ فَتَعْرِفُوْنَهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٤﴾ ع

**94.** **Na ka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah; ɛnnkyɛ biara Ɔbɛkyerɛ mo Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, na mobɛhunu.' Na w'Awurade no mmuu N'ani nguu deɛ moyɔ no so.**

ركوعاتها ٩ سُوْرَةُ الْقَصَصِ مَكِّيَّةٌ ٢٨ اٰياتها ٨٩

## AL-KASAS
**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Tuaa Siin Miim.***

طٰسٓمّٓ ﴿٢﴾

**3. Weinom yɛ nsɛmpɔ a efiri Nwoma a ani da hɔ no mu.**

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ﴿٣﴾

**4. Yɛde nokorɛ kenkan Mose ne Farao ho amanebɔ bi kyerɛ wo ama nnipa a wɔgye die no *anya ɛho mfasoɔ.***

نَتْلُوْا عَلَيْكَ مِنْ نَّبَاِ مُوْسٰى وَفِرْعَوْنَ بِالْحَقِّ لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٤﴾

**5. Ampa ara sɛ, Farao yɛɛ ahomasoɔ wɔ asaase no mu, na ɔkyekyɛɛ nnipa no mu maa wɔyɛɛ akuo-akuo; ɔhwehwɛɛ sɛ ɔbɛma wɔn mu kuo no bi ayɛ mmerɛ, *enti,* ɔkunkum wɔn mmammarima na ɔma wɔn mma-mmaa tena nkwa mu. Esi pi sɛ, na ɔka basabasayɔfoɔ no ho.**

اِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِي الْاَرْضِ وَجَعَلَ اَهْلَهَا شِيَعًا يَّسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ يُذَبِّحُ اَبْنَآءَهُمْ وَيَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٥﴾

**6. Na Yɛpɛɛ sɛ Yɛyɛ wɔnom a wɔbu wɔn sɛ mmerɛyɛfoɔ wɔ asaase mu no adom, na Yɛyɛ wɔn akandifoɔ na Yɛyɛ wɔn adedifoɔ wɔ *Y'adom so,***

وَنُرِيْدُ اَنْ نَّمُنَّ عَلَى الَّذِيْنَ اسْتُضْعِفُوْا فِي الْاَرْضِ وَنَجْعَلَهُمْ اَئِمَّةً وَّنَجْعَلَهُمُ الْوٰرِثِيْنَ ﴿٦﴾

**7. Na Yɛatintim wɔn wɔ asaase no mu, na Yɛakyerɛ Farao ne Haamaan ne wɔnom dɔm no adeɛ a na wɔsuro wɔ wɔn ho no *sɛ aba mu.***

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِي الْاَرْضِ وَنُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ وَجُنُوْدَهُمَا مِنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَحْذَرُوْنَ ﴿٧﴾

**8. Na Yɛyi kyerɛɛ Mose maame sɛ, 'Ma no nufoɔ; na sɛ wosuro ma no a, ɛnneɛ fa no to asutene no mu, na mma nnsuro, na mma nni awerɛhoɔ; efirisɛ Yɛbɛsan de no abrɛ wo, na Yɛbɛyɛ no Asomafoɔ no mu *baako.'***

وَاَوْحَيْنَآ اِلٰٓى اُمِّ مُوْسٰٓى اَنْ اَرْضِعِيْهِ ۚ فَاِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَاَلْقِيْهِ فِي الْيَمِّ وَلَا تَخَافِيْ وَلَا تَحْزَنِيْ ۚ اِنَّا رَآدُّوْهُ اِلَيْكِ وَجَاعِلُوْهُ مِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٨﴾

**9. Na Farao abusua no kɔmaa no so, *wɔ aberɛ a wɔnnsusu koraa sɛ* ɔbɛba abɛyɛ ɔtamfo ama wɔn ɛne ahohiahia *ne* awerɛhoɔ. Ampa ara sɛ Farao ne Haamaan ne wɔn dɔm no na wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ.**

فَالْتَقَطَهٗٓ اٰلُ فِرْعَوْنَ لِيَكُوْنَ لَهُمْ عَدُوًّا وَّحَزَنًا ؕ اِنَّ فِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ وَجُنُوْدَهُمَا كَانُوْا خٰطِـِٕيْنَ ﴿٩﴾

---

**Ayɛmyiefoɔ, Ɔsɛntiefoɔ, Nimdiɛfoɔ Nyankopɔn!*

**10.** Na Farao yere kaa sɛ, *'Ɔbɛyɛ* ani so anigyedeɛ ama me ne wo. Mma nnkum no. Ebia na ne ho aba yen mfasoɔ, anaasɛ yɛbɛfa no ayɛ ɔba.' Na wɔnom annhunu *n'awiekyire deɛ ɛbɛyɔ.*

وَقَالَتِ امْرَاَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ لِّيْ وَلَكَ ؕ لَا تَقْتُلُوْهُ ۖ عَسٰۤى اَنْ يَّنْفَعَنَاۤ اَوْ نَتَّخِذَهٗ وَلَدًا وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Na Mose maame akoma mu tɔɔ no fɔmm. Ɛkaa kumaa bi sɛ ɔyii ne ho adi, sɛ Yɛannyɛ n'akoma den a, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔbɛka agyidifoɔ *paa* no ho.

وَاَصْبَحَ فُؤَادُ اُمِّ مُوْسٰى فٰرِغًا ؕ اِنْ كَادَتْ لَتُبْدِيْ بِهٖ لَوْلَاۤ اَنْ رَّبَطْنَا عَلٰى قَلْبِهَا لِتَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١١﴾

**12.** Na Ɔka kyerɛɛ ne nua-baa sɛ, 'Di n'akyi.' Enti ɔmaa n'ani so hwɛɛ no firii akyirikyiri na wɔnom deɛ wɔannhu *no.*

وَقَالَتْ لِاُخْتِهٖ قُصِّيْهِ ۫ فَبَصُرَتْ بِهٖ عَنْ جُنُبٍ وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ۙ ﴿١٢﴾

**13.** Na Yɛmaa abayɛnfoɔ a wɔma nufoɔ nyinaa yɛɛ akyideɛ maa no; enti *ɔbaa bi* kaa sɛ, 'Ana menkyerɛ mo efie bi mu abusua a wɔbɛtete no ama mo a wɔbɛyɛ *abɔfra no* yie-di-foɔ?'

وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ الْمَرَاضِعَ مِنْ قَبْلُ فَقَالَتْ هَلْ اَدُلُّكُمْ عَلٰۤى اَهْلِ بَيْتٍ يَّكْفُلُوْنَهٗ لَكُمْ وَهُمْ لَهٗ نٰصِحُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Saa na Yɛnam so de no san brɛɛ ne na ama n'ani agye na wanni awerɛhoɔ, na ama wahunu sɛ Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ, mmom wɔn mu dodoɔ na wɔnnim.

فَرَدَدْنٰهُ اِلٰۤى اُمِّهٖ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ اَنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤﴾ ع

R. 2.

**15.** Na berɛ a ɔduruu n'ahoɔden *mfie* mu, na ɔhunuu ne ho so hwɛ no, Yɛmaa no nyansa ne nimdeɛ; na saa na Yɛtua apapayɔfoɔ no ka.

وَلَمَّا بَلَغَ اَشُدَّهٗ وَاسْتَوٰۤى اٰتَيْنٰهُ حُكْمًا وَّعِلْمًا ؕ وَكَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Na ɔwuraa kuro no mu berɛ a na nnipa no adeda; na ɔhunuu mmarima mmienu a wɔreko, baako firi ne nkurɔfoɔ mu, na nea ɔka ho no firi n'atamfo mu. Na nea ofiri ne nkurɔfoɔ mu no srɛɛ no sɛ ɔmmoa no ntia nea ofiri n'atamfo mu no. Enti Mose de ne kutruku pemm no, na *ɛnam so* maa owuiɛ. Ɔkaa sɛ, 'Wei yɛ Satan adwuma no bi a; ampa ara sɛ ɔyɛ ɔtamfo, ɔdaadaafoɔ a ɔda adie.'

وَدَخَلَ الْمَدِيْنَةَ عَلٰى حِيْنِ غَفْلَةٍ مِّنْ اَهْلِهَا فَوَجَدَ فِيْهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلٰنِ ۫ هٰذَا مِنْ شِيْعَتِهٖ وَهٰذَا مِنْ عَدُوِّهٖ ۚ فَاسْتَغَاثَهُ الَّذِيْ مِنْ شِيْعَتِهٖ عَلَى الَّذِيْ مِنْ عَدُوِّهٖ ۙ فَوَكَزَهٗ مُوْسٰى فَقَضٰى عَلَيْهِ ۫ قَالَ هٰذَا مِنْ عَمَلِ الشَّيْطٰنِ ؕ اِنَّهٗ عَدُوٌّ مُّضِلٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٦﴾

**17.** Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, mayɔ bɔne atia me kra, enti fa me bɔne kyɛ me.' Enti Ɔde ne bɔne kyɛɛ no; Ɔno deɛ Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa yie.

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ فَاغْفِرْ لِيْ فَغَفَرَ لَهٗ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿١٧﴾

**18.** Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, ɛnam sɛ Wode W'adom agu me so nti, mennyɛ ɔboafoɔ mma amumuyɔfoɔ dabiara da.

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ فَلَنْ أَكُونَ ظَهِيرًا لِّلْمُجْرِمِينَ ۝١٨

**19.** Na adeɛ kyee no wɔ kuro no mu, ɔ*nantee* suro ne ahwɛyie mu; na hwɛ! nea ɔsrɛɛ no sɛ ɔmoa no ɛda a edi anim no *san* frɛɛ no *bio* sɛ ɔmɛyɔ no mmoa. Mose ka kyerɛɛ no sɛ, 'Esi pi sɛ woyɛ busufoɔ a woda adie.'

فَأَصْبَحَ فِي الْمَدِينَةِ خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا الَّذِي اسْتَنْصَرَهُ بِالْأَمْسِ يَسْتَصْرِخُهُ ۚ قَالَ لَهُ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ لَغَوِيٌّ مُّبِينٌ ۝١٩

**20.** Na berɛ a ɔyɛɛ n'adwene sɛ ɔbɛpari asɔ onipa no a ɔyɛ wɔnom mmienu tamfo mu no, onipa no kaa sɛ, 'O Mose enti wopɛ sɛ wokum me sɛdeɛ wokumm onipa bi nnora no? So wayɛ w'adwene sɛ wobɛyɛ nhyɛso-trasoɔ wɔ asaase no mu, na wommpɛ *koraa* sɛ wobɛyɛ asom-dwoeɛ siesiefoɔ.'

فَلَمَّآ أَنْ أَرَادَ أَن يَبْطِشَ بِالَّذِي هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا ۙ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ أَن تَقْتُلَنِي كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًا بِالْأَمْسِ ۖ إِن تُرِيدُ إِلَّآ أَن تَكُونَ جَبَّارًا فِي الْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ مِنَ الْمُصْلِحِينَ ۝٢٠

**21.** Na ɔbarima bi firi kuro no fa akyirikyiri baabi de mmirika baae. Ɔkaa sɛ, 'O Mose, ɛyɛ nokorɛ sɛ ahemfo no aka abom repam wo ho sɛ wɔbɛkum wo. Enti dwane firi ha kɔ; Ampa ara sɛ meka nkurɔfoɔ a wɔpɛ wo yie-die no ho.'

وَجَآءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَا الْمَدِينَةِ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ الْمَلَأَ يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَاخْرُجْ إِنِّي لَكَ مِنَ النَّٰصِحِينَ ۝٢١

**22.** Enti ofirii adi firii hɔ kɔɔe wɔ suro ne ahwɛyie mu. Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, twitwagye me firi nnipa adebɔneyɔfoɔ yi ho.'

فَخَرَجَ مِنْهَا خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ قَالَ رَبِّ نَجِّنِي مِنَ الْقَوْمِ الظَّٰلِمِينَ ۝٢٢

R. 3.

**23.** Na berɛ a ɔdanee n'anim hwɛɛ Midian no, ɔkaa sɛ, 'Mewɔ awerɛhyem sɛ m'Awurade bɛkyerɛ me kwan tenenee no.'

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَآءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يَهْدِيَنِي سَوَآءَ السَّبِيلِ ۝٢٣

**24.** Na berɛ a ɔduruu Midian nsuo ho no, ɔkɔtoo nnipa-dɔm a wɔrema *wɔn nnwan-kuo* nsuo. Na ɔhunuu wɔ wɔn nkyɛn sɛ mmaa mmienu aka *wɔn nnwan-kuo* agyina akyire. Ɔkaa sɛ, 'Ɛdeɛn na mowɔ ka?' Wɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'Yɛnntumi mma *yɛn nnwan-kuo* nsuo nnom kɔpem sɛ nwan-hwɛfoɔ no bɛyi *wɔn nnwan* afiri hɔ akɔ, na y'agya nso yɛ akɔkora paa.'

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ أُمَّةً مِّنَ النَّاسِ يَسْقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ امْرَأَتَيْنِ تَذُودَانِ ۖ قَالَ مَا خَطْبُكُمَا ۖ قَالَتَا لَا نَسْقِي حَتَّىٰ يُصْدِرَ الرِّعَآءُ ۖ وَأَبُونَا شَيْخٌ كَبِيرٌ ۝٢٤

**25.** Enti ɔmaa *wɔn nnwan-kuo no* nsuo nomoee. Afei ɔdanee ne ho kɔɔ nkyɛn enwunu bi ase, na ɔkaa sɛ, 'O m'Awurade meyɛ ɔdesrɛfoɔ a *merehwehwɛ* papa biara a Wobɛhwie agu me so.'

فَسَقٰى لَهُمَا ثُمَّ تَوَلّٰۤى اِلَى الظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ اِنِّيْ لِمَاۤ اَنْزَلْتَ اِلَيَّ مِنْ خَيْرٍ فَقِيْرٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Na *mmaa* mmienu no mu baako baa ne nkyɛn a na ɔde fɛrɛɛ re-nanteɛ. Ɔkaa sɛ, 'M'agya refrɛ wo sɛ ɔbɛma wo akatua wɔ nsuo a wode maa *yɛn nnwan-kuo* maa yɛn no ho.' Enti berɛ a ɔkɔɔeɛ na ɔkaa asɛm no kyerɛɛ no no, ɔkaa sɛ, 'Mma nnsuro, watwitwa agye wo afiri nnipa adebɔneyɔfoɔ no ho.'

فَجَآءَتْهُ اِحْدٰىهُمَا تَمْشِيْ عَلَى اسْتِحْيَآءٍ ۫ قَالَتْ اِنَّ اَبِيْ يَدْعُوْكَ لِيَجْزِيَكَ اَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَا ؕ فَلَمَّا جَآءَهٗ وَقَصَّ عَلَيْهِ الْقَصَصَ ۙ قَالَ لَا تَخَفْ ٝ نَجَوْتَ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** *Mmaa* mmienu no mu baako kaa sɛ, 'O m'agya, ɛne no nyɛ nhyehyɛɛɛ a wobɛtua ne ka; efirisɛ onipa a ɔfata sɛ wo ne no yɛ akatua ho nhyehyɛɛɛ ne nea ɔwɔ ahoɔden na wogye no di a ɛyɛ yie.'

قَالَتْ اِحْدٰىهُمَا يٰۤاَبَتِ اسْتَاْجِرْهُ ۫ اِنَّ خَيْرَ مَنِ اسْتَاْجَرْتَ الْقَوِيُّ الْاَمِيْنُ ﴿٢٧﴾

**28.** Ɔkaa sɛ, 'Mayɛ m'adwene sɛ mede me mma-mmaa yi mu baako bɛma wo awareɛ wɔ nhyehyɛɛɛ kwan so sɛ wobɛyɛ m'adwuma mfie nnwɔtwe. Nanso sɛ wobɛhyɛ no ma ama no aduru *mfie* du a ɛwɔ wo ara wo hɔ; Na memmpɛ sɛ mede ahokyerɛ biara bɛto wo so; sɛ ɛyɛ Allah pɛ a wobɛhunu me sɛ meka ateneneefoɔ no ho.

قَالَ اِنِّيْۤ اُرِيْدُ اَنْ اُنْكِحَكَ اِحْدَى ابْنَتَيَّ هٰتَيْنِ عَلٰۤى اَنْ تَاْجُرَنِيْ ثَمٰنِيَ حِجَجٍ ۚ فَاِنْ اَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِنْدِكَ ۚ وَمَاۤ اُرِيْدُ اَنْ اَشُقَّ عَلَيْكَ ؕ سَتَجِدُنِيْۤ اِنْ شَآءَ اللّٰهُ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ɔkaa sɛ, '*Nhyehyɛɛɛ no yɛaye* a ɛda me ne wo ntɛm. Ɛpɔ mmienu yi mu biara a mɛhyɛ no ma no, ɛnnyɛ nsisie biara nntia me; na Allah yɛ Dansefoɔ wɔ deɛ yɛka no so.

قَالَ ذٰلِكَ بَيْنِيْ وَبَيْنَكَ ؕ اَيَّمَا الْاَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَانَ عَلَيَّ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى مَا نَقُوْلُ وَكِيْلٌ ﴿٢٩﴾ ع

R. 4.

**30** Na berɛ a Mose hyɛɛ mmerɛ no ma, na ɔde n'abusua nam akwantuo mu no, ɔhunuu egya bi wɔ Bepɔ no mpɛnpɛnsoɔ. Ɔka kyerɛɛ n'abusua no sɛ, 'Monyina ha, mehunu egya bi, ebia mede amanebɔ bi bɛfiri mu aba anaasɛ mede gyasrama bi bɛfiri egya no mu aba ama mo ato aka mo ho hye.'

فَلَمَّا قَضٰى مُوْسَى الْاَجَلَ وَسَارَ بِاَهْلِهٖۤ اٰنَسَ مِنْ جَانِبِ الطُّوْرِ نَارًا ۚ قَالَ لِاَهْلِهِ امْكُثُوْۤا اِنِّيْۤ اٰنَسْتُ نَارًا لَّعَلِّيْۤ اٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِخَبَرٍ اَوْ جَذْوَةٍ مِّنَ النَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُوْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Berɛ a ɔbaa ɛho no, *ɛnne bi* frɛɛ no firii ɛbɔn no nifa so, nhyira bea hɔ, firii dua no mu sɛ: 'O Mose *ɛnnyɛ obiara,* ɛyɛ Me ara Allah ewiase nyinaa Awurade no.'

فَلَمَّاۤ اَتٰىهَا نُوْدِيَ مِنْ شَاطِئِ الْوَادِ الْاَيْمَنِ فِي الْبُقْعَةِ الْمُبٰرَكَةِ مِنَ الشَّجَرَةِ اَنْ يّٰمُوْسٰۤى اِنِّيْۤ اَنَا اللّٰهُ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Na *ɛkaa bio sɛ:* 'To w'abaa no to fɔm' Na berɛ a ɔhwɛɛɛɛ no, na ɛrenante te sɛ deɛ ɛyɛ ɔwɔ, ɔdanee n'akyi sanee a wanntwen. 'O Mose, bra w'anim na mma nnsuro; ampa ara sɛ woka nkurɔfoɔ a wɔabɔ wɔn ho ban dwoodwoo no ho.

وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَلَمَّا رَآهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَانٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَا مُوسَىٰ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ ۖ إِنَّكَ مِنَ الْآمِنِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Fa wo nsa hyɛ wo koko mu, ebɛfiri adi na ayɛ fitaa wɔ aberɛ a ɛnnyɛ ɔsɛɛɛ biara, na twe w'abasa bra wo ankasa so *ama wo ho asane* afiri suro ho. Enti wei *bɛyɛ* adansedie mmienu a efiri w'Awurade hɔ rekɔ Farao ne n'ahemfo hɔ. Ampa ara sɛ wɔyɛ nnipa atuatefoɔ.'

اسْلُكْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوءٍ وَاضْمُمْ إِلَيْكَ جَنَاحَكَ مِنَ الرَّهْبِ ۖ فَذَانِكَ بُرْهَانَانِ مِنْ رَبِّكَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ɔkaa sɛ, 'M'Awurade, mekumm wɔn mu nipa bi, na mesuro sɛ wɔbɛkum me.

قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَأَخَافُ أَنْ يَقْتُلُونِ ﴿٣٤﴾

**35.** 'Na me nua barima Aaron - n'ano ate wɔ kasa mu sene me; enti soma no ka me ho sɛ ɔboafoɔ ama no adi me nokorɛ no ho adanseɛ. Mesuro sɛ wɔbɛbɔ me trɔ.'

وَأَخِي هَارُونُ هُوَ أَفْصَحُ مِنِّي لِسَانًا فَأَرْسِلْهُ مَعِيَ رِدْءًا يُصَدِّقُنِي ۖ إِنِّي أَخَافُ أَنْ يُكَذِّبُونِ ﴿٣٥﴾

**36.** *Onyankopɔn* kaa sɛ, 'Yɛde wo nua no bɛhyɛ w'abasa mu den, na Yɛbɛma mo mmienu tumi bi sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔnntumi nnuru mo nkyɛn. Monfa Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nkɔ. Mo mmienu ne wɔnom a wɔdi mo akyi no na mobɛdi nkunim.'

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطَانًا فَلَا يَصِلُونَ إِلَيْكُمَا ۚ بِآيَاتِنَا أَنْتُمَا وَمَنِ اتَّبَعَكُمَا الْغَالِبُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Na berɛ a Mose de Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ani da hɔ no baa wɔn hɔ no, wɔkaa sɛ, 'Wei deɛ ɛnnyɛ hwee sɛ ɛyɛ nkonyaa-yie a wɔahyehyɛ, na yɛntee wei bi *nsɛso* wɔ yɛn agyanom a wɔdii kan no mu da.'

فَلَمَّا جَاءَهُمْ مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا بَيِّنَاتٍ قَالُوا مَا هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُفْتَرًى وَمَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي آبَائِنَا الْأَوَّلِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Mose kaa sɛ, 'M'Awurade na Ɔnim yie sɛ hwan ne nea ɔde kwankyerɛ afiri Ne hɔ aba, na hwan nso na asetena *a ɛtwa tɔɔ no* bɛyɛ ne dea. Ampa ara sɛ adebɔneyɔfoɔ no deɛ wɔnnya nkɔsoɔ da.'

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّي أَعْلَمُ بِمَنْ جَاءَ بِالْهُدَىٰ مِنْ عِنْدِهِ وَمَنْ تَكُونُ لَهُ عَاقِبَةُ الدَّارِ ۖ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Na Farao kaa sɛ, 'O ahemfo, mennim Onyame foforɔ bi a mowɔ kwati me ankasa ho; enti O Haamaan to eko aboɔ na si aban tenten ma me sɛ ebia mɛnya Mose Nyankopɔn no nhunuiɛ a, ɛwɔm sɛ mebu no sɛ ɔka nkontompofoɔ no ho.'

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرِي فَأَوْقِدْ لِي يَا هَامَانُ عَلَى الطِّينِ فَاجْعَلْ لِي صَرْحًا لَعَلِّي أَطَّلِعُ إِلَىٰ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Na ɔyɛɛ ahomasoɔ ɔno ne ne dɔm wɔ asaase no mu wɔ aberɛ a enni nokorɛ agyinasoɔ biara. Na wɔsusuu sɛ wɔnnsan mmfa wɔn mma wɔn akyi mmɛto Yɛn.

وَاسْتَكْبَرَ هُوَ وَجُنُوْدُهٗ فِي الْاَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ اِلَيْنَا لَا يُرْجَعُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Enti Yɛsɔɔ ne mu, ɔne ne dɔm bebirebe no too wɔn guu ɛpo no mu. Hwɛ sɛdeɛ adebɔneyɔfoɔ no awieɛ si yɛ *bɔne* fa!

فَاَخَذْنٰهُ وَجُنُوْدَهٗ فَنَبَذْنٰهُمْ فِي الْيَمِّ ۚ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Na Yɛyɛɛ wɔnom akandifoɔ a wɔfrɛ nnipa kɔ Egya no mu; na Ɔwusɔre Da no wɔnnya mmoa biara.

وَجَعَلْنٰهُمْ اَئِمَّةً يَّدْعُوْنَ اِلَى النَّارِ ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ لَا يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Na Yɛmaa nnomee dii wɔn akyi wɔ ewiase yi mu; na Owusɔre Da no nso wɔbɛka nkurɔfoɔ a papa *nyinaa* abɔ wɔn no ho.

وَاَتْبَعْنٰهُمْ فِي هٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ هُمْ مِّنَ الْمَقْبُوْحِيْنَ ﴿٤٣﴾

R. 5.

**44.** Na Yɛde Nwoma no maa Mose wɔ aberɛ a Yɛasɛe awontoatoasoɔ a wɔdii kan no, sɛ ɛnyɛ anibueɛ ma nnipa ɛne kwankyerɛ ne ahummɔborɔ ama wɔadwendwen ho.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ مِنْ بَعْدِ مَآ اَهْلَكْنَا الْقُرُوْنَ الْاُوْلٰى بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَّرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Na na wonni *Bepɔ no* atɔeɛ fam hɔ bi berɛ a Yɛyii ahyɛdeɛ no maa Mose, nanso na wonnka adansedifoɔ no ho.

وَمَا كُنْتَ بِجَانِبِ الْغَرْبِيِّ اِذْ قَضَيْنَآ اِلٰى مُوْسَى الْاَمْرَ وَمَا كُنْتَ مِنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Na mmom, Yɛmaa awontoatoasoɔ firii adi *Mose akyi*, na nkwa no yɛɛ tenten maa wɔn. Na, na wonnte ase wɔ Midian nkurɔfoɔ no mu a wokenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ kyerɛ wɔn; mmom ɛyɛ Yɛn na Yɛsomaa Asomafoɔ no.

وَلٰكِنَّآ اَنْشَاْنَا قُرُوْنًا فَتَطَاوَلَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۚ وَمَا كُنْتَ ثَاوِيًا فِيْٓ اَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَا ۙ وَلٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Na, na wonni Bepɔ no nkyɛn mu berɛ a Yɛfrɛɛɛɛ no. Mmom *Yɛasoma wo* sɛ ahummɔborɔ a efiri w'Awurade no hɔ, ama wabɔ nnipa a ɔkɔkɔbɔni biara nnii w'anim kan nnkɔɔ wɔn hɔ da no kɔkɔ, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdwendwen.

وَمَا كُنْتَ بِجَانِبِ الطُّوْرِ اِذْ نَادَيْنَا وَلٰكِنْ رَّحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اَتٰىهُمْ مِّنْ نَّذِيْرٍ مِّنْ قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** *Na ɛbɛyɛ dɛn na sɛ atowerɛnkyɛm bi to wɔn ɛnam wɔn ankasa yɔbea nti a, wɔnnka sɛ, 'Y'Awurade adɛn nti na Wannsoma Ɔsomafoɔ amma yɛn hɔ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na yɛadi Wo Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no akyi na yɛaka nkurɔfoɔ a wɔgye die no ho?'

وَلَوْلَآ اَنْ تُصِيْبَهُمْ مُّصِيْبَةٌ ۢ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ فَيَقُوْلُوْا رَبَّنَا لَوْلَآ اَرْسَلْتَ اِلَيْنَا رَسُوْلًا فَنَتَّبِعَ اٰيٰتِكَ وَنَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٨﴾

*48-49 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.

49. *Nanso berɛ a nokorɛ no firii Yɛn hɔ baa wɔn hɔ no, wɔkaa sɛ, 'Adɛn nti na wɔamfa deɛ wɔde maa Mose no nsɛso amma no?' Ana wɔampo deɛ wɔdii kan de maa Mose no? Wɔkaa sɛ, 'Nkonyaayifoɔ mmienu *kɛkɛ* a wɔboaboa wɔn ho.' Na wɔkaa sɛ, 'Yɛpo wɔn mu biara.'

فَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوْا لَوْلَآ اُوْتِيَ مِثْلَ مَآ اُوْتِيَ مُوْسٰى ؕ اَوَلَمْ يَكْفُرُوْا بِمَآ اُوْتِيَ مُوْسٰى مِنْ قَبْلُ ۚ قَالُوْا سِحْرٰنِ تَظٰهَرَا ۙ وَ قَالُوْٓا اِنَّا بِكُلٍّ كٰفِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Ka sɛ, 'Ɛnneɛ monfa Nwoma bi mfiri Allah hɔ mra a ɛyɛ kwankyerɛ a edi mu kyɛn mmienu *wei - Tora no ne Kur'aan no* - na me nso meni akyire bi sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.'

قُلْ فَاْتُوْا بِكِتٰبٍ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ هُوَ اَهْدٰى مِنْهُمَآ اَتَّبِعْهُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٥٠﴾

51. Mmom, sɛ wɔanntumi amma wo mmuaeɛ a, ɛnneɛ hunu sɛ wɔnom ankasa nsusuiɛ bɔne na wɔdi akyire. Na hwan na wayera paa kyɛn obi a ɔdi ɔno ankasa nsusuiɛ bɔne akyi wɔ aberɛ a ɔnni kwankyerɛ biara a efiri Allah hɔ? Ampa ara sɛ Allah nnkyerɛ adebɔneyɔfoɔ no kwan.

فَاِنْ لَّمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَكَ فَاعْلَمْ اَنَّمَا يَتَّبِعُوْنَ اَهْوَآءَهُمْ ؕ وَ مَنْ اَضَلُّ مِمَّنِ اتَّبَعَ هَوٰىهُ بِغَيْرِ هُدًى مِّنَ اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٥١﴾

R. 6.

52. Na esi pi sɛ, Yɛama *wɔaka* asomasɛm no pɛsɛɛ ama aduru wɔn hɔ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛtu wɔn ho fo.

وَ لَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ الْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٢﴾

53. Nkurɔfoɔ no a Yɛde Nwoma no maa wɔn, ansaana wei *reba no* - wɔgye di;

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِهٖ هُمْ بِهٖ يُؤْمِنُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Na sɛ wɔkenkan kyerɛ wɔnom a, wɔka sɛ, 'Yɛgye di, ampa ara sɛ ɛno ne nokorɛ no a efiri yɛn Awurade no hɔ no. Yɛn deɛ ansaana ɛno *rebɛba no* na yɛabrɛ yɛn ho ase ama *Nyankopɔn.*'

وَ اِذَا يُتْلٰى عَلَيْهِمْ قَالُوْٓا اٰمَنَّا بِهٖٓ اِنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّنَآ اِنَّا كُنَّا مِنْ قَبْلِهٖ مُسْلِمِيْنَ ﴿٥٤﴾

55. Weinom saa na wɔbɛma wɔn akatua mprɛnu, ɛnamsɛ wɔgyinaa pintinn na wɔde papa piaa bɔne no, na wɔyii deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no bi maae nti.

اُولٰٓئِكَ يُؤْتَوْنَ اَجْرَهُمْ مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوْا وَ يَدْرَءُوْنَ بِالْحَسَنَةِ السَّيِّئَةَ وَ مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٥٥﴾

56. Na sɛ wɔte kasa huhuo biara a, wɔdane wɔn ho firi ho na wɔka sɛ, 'Yɛn nnwuma da hɔ ma yɛn na mo nso mo nnwuma da hɔ ma mo. Asomdwoeɛ nka mo. Yɛnnhwehwɛ mmagyimimma.'

وَ اِذَا سَمِعُوا اللَّغْوَ اَعْرَضُوْا عَنْهُ وَ قَالُوْا لَنَآ اَعْمَالُنَا وَ لَكُمْ اَعْمَالُكُمْ ۫ سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ ۫ لَا نَبْتَغِي الْجٰهِلِيْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Esi pi sɛ wonntumi nnkyerɛ wɔnom a wodɔ wɔn *nyinaa* kwan; mmom Allah na Ɔkyerɛ nea Ɔpɛ biara kwan; na Ɔnim wɔnom a wɔgye kwankyerɛ tom no yie.

إِنَّكَ لَا تَهْدِي مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَهْدِي مَن يَشَاءُ ۚ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Na wɔka sɛ, 'Sɛ yɛne wo bɛdi kwankyerɛ no akyi a, anka wɔbɛhwim yɛn afiri yɛn asaase so.' Ana Yɛnntintimm tenabea kronkron a ɛhɔ yɛ dwoodwoo mmaa wɔn, a wɔde adeɛ nyinaa nnuaba ba hɔ sɛ ɛnyɛ akɔnhomabɔdeɛ a efiri Yɛn hɔ? Nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

وَقَالُوا إِن نَّتَّبِعِ الْهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفْ مِنْ أَرْضِنَا ۚ أَوَلَمْ نُمَكِّن لَّهُمْ حَرَمًا آمِنًا يُجْبَىٰ إِلَيْهِ ثَمَرَاتُ كُلِّ شَيْءٍ رِّزْقًا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Na nkuro dodoɔ sɛn na Yɛasɛe wɔn a na wɔanigye emu asetena *abrabɔ suban* ho! Na *seisei* wɔnom afie na ɛdeda mpan yi a wɔnnte mu wɔ wɔn akyi gyesɛ kakraabi. Na ɛyɛ Yɛn na Yɛabɛyɛ Adeadifoɔ no.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ بَطِرَتْ مَعِيشَتَهَا ۖ فَتِلْكَ مَسَاكِنُهُمْ لَمْ تُسْكَن مِّن بَعْدِهِمْ إِلَّا قَلِيلًا ۖ وَكُنَّا نَحْنُ الْوَارِثِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** Na w'Awurade nnsɛe nkuro no da kɔpem sɛ Ɔbɛyi Ɔsomafoɔ bi afiri *kuro* maame no mu, a ɔbɛkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no akyerɛ wɔn; nanso Yɛnnsɛe nkuro no kɔpem sɛ emu nnipa no bɛyɛ adebɔneyɔfoɔ.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبْعَثَ فِي أُمِّهَا رَسُولًا يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِنَا ۚ وَمَا كُنَّا مُهْلِكِي الْقُرَىٰ إِلَّا وَأَهْلُهَا ظَالِمُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Na biribiara a wɔde ama mo *wɔ ewiase yi mu* nnyɛ hwee ka sɛ ɛyɛ anigyedeɛ mmerɛ tiaa bi mu wɔ seisei asetena yi mu ɛne emu ahosiesie; na deɛ ɛwɔ Allah hɔ no, ɛno na ɛyɛ papa paa na ɛka hɔ. Ana monnte aseɛ?

وَمَا أُوتِيتُم مِّن شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَزِينَتُهَا ۚ وَمَا عِندَ اللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦١﴾

R. 7.

**62.** Ɛnneɛ, nea Yɛahyɛ no bɔ, ɛbɔhyɛ papa a ɔbɛkɔ akɔto *ne ma-hyɛ* no, so ɔte sɛ nea Yɛama no ewiase mu nnepa na Owusɔre Da no ɔbɛka nkurɔfoɔ a wɔde wɔn bɛba *abɛgyina Nyankopɔn anim kwaadu-bɔ mu?*

أَفَمَن وَعَدْنَاهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ لَاقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَاهُ مَتَاعَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ مِنَ الْمُحْضَرِينَ ﴿٦٢﴾

**63.** Na saa da no Ɔbɛfrɛ wɔn aka sɛ, 'M'ahokafoɔ' no wɔ hen, wɔnom a mode mo adwene na esusu wɔn kɛkɛ no?'

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَائِيَ الَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Nkurɔfoɔ no a atemmuo asɛm bɛyɛ nokorɛ atia wɔn no bɛka sɛ, 'Y'Awurade, weinom ne nkurɔfoɔ no a yɛdii wɔn anim maa wɔyeraaeɛ no, mpo te sɛ deɛ na yɛayera no ara pɛ. *Seisei yi deɛ,* yɛapa wɔn akyi *na yɛdane yɛn ho ba* Wo nkyɛn. Ɛnnyɛ yɛn na na wɔsom.'

قَالَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ رَبَّنَا هَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَغْوَيْنَا أَغْوَيْنَاهُمْ كَمَا غَوَيْنَا ۖ تَبَرَّأْنَا إِلَيْكَ ۖ مَا كَانُوا إِيَّانَا يَعْبُدُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Na wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ, 'Monfrɛ mo ahokafoɔ no.' Na wɔbɛfrɛ wɔn, nanso wɔnnye wɔn so. Na wɔbɛhunu asotwe no. Sɛ anka wɔdii kwankyerɛ no akyi a!

وَقِيلَ ادْعُوا شُرَكَاءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُمْ وَرَأَوُا الْعَذَابَ ۚ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُوا يَهْتَدُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Na saa da no Ɔbɛfrɛ wɔn aka sɛ, 'Ɛdeɛn mmuaeɛ na mode maa Asomafoɔ no?'

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَا أَجَبْتُمُ الْمُرْسَلِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Afei nsɛm nyinaa bɛsie wɔn saa da no, na wɔmmisa wɔn ho wɔn ho *mpo.*

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ الْأَنْبَاءُ يَوْمَئِذٍ فَهُمْ لَا يَتَسَاءَلُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Mmom nea ɔbɛnu ne ho na ɔbɛgye adie na ɔbɛyɔ nneyɔeɛ pa no, ebia ɔbɛka wɔn a wɔbɛnya nkɔsoɔ no ho.

فَأَمَّا مَنْ تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَعَسَىٰ أَنْ يَكُونَ مِنَ الْمُفْلِحِينَ ﴿٦٨﴾

**69.** Na w'Awurade no bɔ deɛ Ɔpɛ biara na Ɔsa mu yi *nea Ɔpɛ biara.* Enni hɔ mma wɔn sɛ wɔsa mu yi bi. Animuonyam ne Allah na Ɔboro deɛ wɔde bata Ne ho nyinaa so.

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا كَانَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Na w'Awurade no nim deɛ wɔn akoma de sie ɛne deɛ wɔyi no adi no.

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Na Ɔno ne Allah; Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno *nkoaa.* Ɔno na ayɛyie nyinaa yɛ Ne dea firi mfitiaseɛ ne Daankwamma no. Atɛmmuo yɛ Ne dea na Ne hɔ na wɔbɛsan mo akyi de mo aba.

وَهُوَ اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ الْحَمْدُ فِي الْأُولَىٰ وَالْآخِرَةِ ۖ وَلَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Ka sɛ, 'Monka nkyerɛ me, sɛ Allah ma anadwo toa mu *yɛ anadwo saara* kɔpem Owusɔre Da a, Onyame bɛn na ɔwɔ hɔ kwati Allah a ɔbɛtumi ama mo hann? Ɛnneɛ, ɛdeɛn nti na monntie?'

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ جَعَلَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ اللَّيْلَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِضِيَاءٍ ۖ أَفَلَا تَسْمَعُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ka sɛ, 'Monka nkyerɛ me, sɛ Allah ma adekyeɛ toa mu *yɛ adekyeɛ saara* kɔpem Owusɔre Da a, Onyame bɛn na ɔwɔ hɔ kwati Allah a ɔbɛtumi ama mo adesaeɛ a mobɛtumi agye mo ahome wɔ mu? Ɛnneɛ ɛdeɛn nti na monnhwɛ nnhunu yi?'

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ جَعَلَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ النَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ فِيهِ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Na N'ahummɔborɔ bi ne sɛ Wayɛ adesaeɛ ne adekyeɛ ama mo, sɛ monye mo ahome wɔ mu, na monhwehwɛ N'adom no bi, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛyɛ nnaasefoɔ.

وَمِنْ رَحْمَتِهِ جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Na saa da no na Ɔbɛfrɛ wɔn aka sɛ, "Ɛhenefa na 'M'ahokafoɔ' no wɔ, wɔnom a mode mo adwene susuu sɛ wɔwɔ hɔ no?"

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَائِيَ الَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ٧٥

**76.** Na Yɛbɛyi ɔdansefoɔ bi afiri nnipakuo biara mu, na Yɛbɛka sɛ, 'Monfa mo adansedie mera.' Afei na wɔbɛhunu sɛ nokorɛ no yɛ Allah dea. Na deɛ na wɔbɔ wɔn tirim yɛ ho ntwatosoɔ no nyinaa bɛyera wɔn.

وَنَزَعْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا فَقُلْنَا هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ فَعَلِمُوا أَنَّ الْحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ٧٦

### R. 8.

**77.** Ampa ara sɛ, na Kora firi Mose nkurɔfoɔ no mu, nanso ɔyɛɛ ntɛn wɔ wɔn so. Na Yɛmaa no agudeɛ bebiree ara maa no baa sɛ ɛho nsafoa bɛkom ɛdɔm a wɔyɛ mmarima ahoɔdenfoɔ akɔ fɔm. Berɛ a ne nkurɔfoɔ ka kyerɛɛ no sɛ, 'Mma nnye w'ani, ampa ara sɛ, Allah nnɔ nkurɔfoɔ a wɔgye wɔn ani.

إِنَّ قَارُونَ كَانَ مِن قَوْمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيْهِمْ ۖ وَآتَيْنَاهُ مِنَ الْكُنُوزِ مَا إِنَّ مَفَاتِحَهُ لَتَنُوءُ بِالْعُصْبَةِ أُولِي الْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهُ قَوْمُهُ لَا تَفْرَحْ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْفَرِحِينَ ٧٧

**78.** 'Na hwehwɛ Daankwamma Fie no firi deɛ Allah de ama wo no mu, na mma wo werɛ mmfiri wo kyɛfa a ɛwɔ ewiase yi mu; na yɔ papa *ma nnipa* sɛdeɛ Allah ayɛ papa ama woɔ no; na mma nnhwehwɛ sɛ wobɛyɔ basabasa wɔ asaase no mu, ampa ara sɛ Allah nnɔ nkurɔfoɔ a wɔyɔ basabasa no.'

وَابْتَغِ فِيمَا آتَاكَ اللَّهُ الدَّارَ الْآخِرَةَ ۖ وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ الدُّنْيَا ۖ وَأَحْسِن كَمَا أَحْسَنَ اللَّهُ إِلَيْكَ ۖ وَلَا تَبْغِ الْفَسَادَ فِي الْأَرْضِ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْمُفْسِدِينَ ٧٨

**79.** Ɔkaa sɛ 'Wɔde wei ama me ɛnam nimdiɛ a mewɔ nti.' Ana ɔnnim sɛ Allah asɛɛ awontoatoasoɔ pii adi n'anim kan a na wɔyɛ akwabrane kyɛn no na wɔn ahonyadeɛ nso dɔɔso kyɛn no? Na wɔmmisa afɔdifoɔ no sɛ *wɔnkyerɛ deɛ nti a wɔyɔɔ bɔne no mu.*

قَالَ إِنَّمَا أُوتِيتُهُ عَلَىٰ عِلْمٍ عِندِي ۚ أَوَلَمْ يَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ قَدْ أَهْلَكَ مِن قَبْلِهِ مِنَ الْقُرُونِ مَنْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ وَلَا يُسْأَلُ عَن ذُنُوبِهِمُ الْمُجْرِمُونَ ٧٩

**80.** Enti ɔyii ne ho adi wɔ ne nkurɔfoɔ no anim wɔ n'ahosiesie mu ahohoahoa so. Nkurɔfoɔ a wɔpɛ ewiase nkwa yi ara no kaa sɛ, 'O yɛ'deɛ a annyɛ yie, anka wɔmaa yɛn deɛ wɔde ama Kora yi nsɛso a! Ɔno deɛ ɔwɔ kyɛfa kɛseɛ paa wɔ ahonyadeɛ mu.'

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِ فِي زِينَتِهِ ۖ قَالَ الَّذِينَ يُرِيدُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا يَا لَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَا أُوتِيَ قَارُونُ إِنَّهُ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ٨٠

**81.** Na nkurɔfoɔ a wɔama wɔn nimdiɛ no nso kaa sɛ, 'Monnue Allah akatua no na ɛyɛ paa ma nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa; na wɔmmfa *saa adom yi* mma gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔsi aboterɛ gyina pintinn.

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ اللَّهِ خَيْرٌ لِّمَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا ۚ وَلَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الصَّابِرُونَ ٨١

**82.** Afei Yɛmaa asaase no menee no ɛne ne tenabea nso; na wannya ekuo biara ammoa no antia Allah, nanso wanntumi annya tumi biara wɔ *Allah ahyɛdeɛ* no so.

فَخَسَفْنَا بِهِ وَبِدَارِهِ الْأَرْضَ فَمَا كَانَ لَهُ مِنْ فِئَةٍ يَنْصُرُونَهُ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُنْتَصِرِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** Na nkurɔfoɔ no a na wɔn ani bere ne gyinabrɛ no ɛda a edi anim no hyɛɛ aseɛ kekaae sɛ, 'Ah! esi pi sɛ ɛyɛ Allah na Ɔterɛ akɔnhomabɔ mu ma nea Ɔpɛ firi Ne nkoa no mu, na Ɔyere so *ma nea Ɔpɛ.* Sɛ Allah annyɛ yɛn adom a, anka Ɔbɛma asaase no amene yɛn *nso* bi. Ah! boniayɛfoɔ no nnya nkɔsoɔ da.'

وَأَصْبَحَ الَّذِينَ تَمَنَّوْا مَكَانَهُ بِالْأَمْسِ يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ لَوْلَا أَنْ مَنَّ اللَّهُ عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا وَيْكَأَنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْكَافِرُونَ ﴿٨٣﴾

R. 9.

**84.** Wei ne Daankwamma Fie no! Yɛde ma nkurɔfoɔ a wɔmmpɛ sɛ wɔma wɔn ho so wɔ asaase no mu na wɔmmpɛ ɔsɛɛɛ *nso.* Na awieɛ no wɔ hɔ ma ateneneefoɔ no.

تِلْكَ الدَّارُ الْآخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوًّا فِي الْأَرْضِ وَلَا فَسَادًا وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Obiara a ɔyɔ nneyɔeɛ pa no, ɔbɛnya akatua a ɛyɛ papa kyɛn deɛ ɔyɔɔeɛ no; na nea ɔyɔ ade bɔne bi no *deɛ* - ɔnhunu sɛ wɔmmfa biribiara nntua wɔn ka gyesɛ deɛ wɔyɔɔeɛ no *ara pɛ.*

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِنْهَا وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَى الَّذِينَ عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Esi pi sɛ, Nea Wayɛ Kur'aan *nkyerɛkyerɛ no* nhyɛ ama woɔ no bɛsan de wo aba *wo* nkyi. Ka sɛ, 'M'Awurade nim nea ɔde kwankyerɛ ba no yie ɛne nea ɔwɔ nyeraeɛ a ɛda adi mu no.'

إِنَّ الَّذِي فَرَضَ عَلَيْكَ الْقُرْآنَ لَرَادُّكَ إِلَىٰ مَعَادٍ قُلْ رَبِّي أَعْلَمُ مَنْ جَاءَ بِالْهُدَىٰ وَمَنْ هُوَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٨٦﴾

**87.** Na ɛnnyɛ sɛ na worehwɛ kwan sɛ wɔbɛyi Nwoma no ama wo; mmom, ɛyɛ ahummɔborɔ a efiri w'Awurade no hɔ; enti mma nnyɛ atiafoɔ no boafoɔ da.

وَمَا كُنْتَ تَرْجُو أَنْ يُلْقَىٰ إِلَيْكَ الْكِتَابُ إِلَّا رَحْمَةً مِنْ رَبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرًا لِلْكَافِرِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Na mma wɔnnane wo mfiri Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no ho wɔ aberɛ a wɔasane de abrɛ wo no akyi; na frɛ *adasamma* kɔ w'Awurade no hɔ, na mma nnkɔka nkurɔfoɔ a wɔde mmataho aka Allah ho no ho.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ آيَاتِ اللَّهِ بَعْدَ إِذْ أُنْزِلَتْ إِلَيْكَ وَادْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Na mma mmfrɛ Onyame foforɔ bi nnka Allah ho. Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno. Biribiara bɛsɛe gyesɛ Ɔno nkoaa. Ɔno na atɛmmuo no yɛ Ne dea na Ne nkyɛn na wɔbɛsan mo akɔ.

وَلَا تَدْعُ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُ لَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٩﴾

سُوْرَةُ الْعَنْكَبُوْتِ مَكِّيَّةٌ ٢٩ — اٰياتها ٧٠ — ركوعاتها ٧

# AL-'ANKABUUT
(Mɛkka Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2. Alif Laam Miim.***

الٓمّٓ ٢

**3. Ana adasamma susu sɛ wɔbɛgyae wɔn kwa ɛnam sɛ wɔka sɛ, 'Yɛagye adi,' na nti wɔnnsɔ wɔn nhwɛ?**

اَحَسِبَ النَّاسُ اَنْ يُّتْرَكُوْٓا اَنْ يَّقُوْلُوْٓا اٰمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُوْنَ ٣

**4. Na Yɛsɔɔ wɔnom a wɔdii wɔn anim kan no hwɛɛ. Enti, sɛ ɛteɛ biara, Allah de nsonsonoeɛ bɛto nkurɔfoɔ a wɔyɛ nokwafoɔ no so na esi pi nso sɛ, Ɔde nsonsonoeɛ bɛto nkontompofoɔ no so *ama wɔada nsow afiri nokwafoɔ no ho.***

وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا وَلَيَعْلَمَنَّ الْكٰذِبِيْنَ ٤

**5. Anaasɛ nkurɔfoɔ no a wɔyɔ nneyɔeɛ bɔne no susu sɛ wɔbɛdwane Yɛn? Bɔne ne wɔn atɛmmuo no.**

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السَّيِّاٰتِ اَنْ يَّسْبِقُوْنَا ۭ سَاۗءَ مَا يَحْكُمُوْنَ ٥

**6. Obiara a ɔwɔ awerɛhyɛm sɛ ɔne Allah bɛdi ahyia no *ɔmoaboa ne ho* efirisɛ Allah mmerɛ a Wahyɛ ato hɔ no reba, sɛ ɛteɛ biara. Na Ɔno ne Sentiefoɔ, Nimdiɛfoɔ no.**

مَنْ كَانَ يَرْجُوْا لِقَاۗءَ اللّٰهِ فَاِنَّ اَجَلَ اللّٰهِ لَاٰتٍ ۭ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ٦

**7. Na obiara a ɔbɛbɔ mmɔden no bɔ mmɔden ma ɔno ankasa kra *yie-die;* ampa ara se Allah deɛ Ɔde Ne ho firi ewiase nyinaa ho.**

وَمَنْ جَاهَدَ فَاِنَّمَا يُجَاهِدُ لِنَفْسِهٖ ۭ اِنَّ اللّٰهَ لَغَنِيٌّ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ ٧

**8. Na nkurɔfoɔ no a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no deɛ, sɛ ɛteɛ biara Yɛbɛyi wɔn bɔne afiri wɔn so, na esi pi sɛ Yɛde akatua pa a edi mu paa na Yɛde bɛtua deɛ na wɔyɔ no ho ka.**

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَحْسَنَ الَّذِيْ كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ٨

**9. Na Yɛde akyerɛ onipa sɛ ɔnyɛ ayɛmyie ma n'awofoɔ; na sɛ wɔne wo gye akyinnye sedeɛ ɛbɛyɛ na wo *nso* wode mmataho bi bɛbata Me ho, wɔ aberɛ a wonni ɛho nimdiɛ a ɛnneɛ mma nnyɛ sotie mma wɔn. Me hɔ na mobɛsan aba, na Mɛbɔ mo deɛ na moyɔ no ho amanneɛ.**

وَوَصَّيْنَا الْاِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا ۭ وَاِنْ جَاهَدٰكَ لِتُشْرِكَ بِيْ مَا لَيْسَ لَكَ بِهٖ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ۭ اِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَاُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ٩

---
**Mene Allah, Menim adeɛ nyinaa yie.*

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِي الصّٰلِحِيْنَ ﴿۱۰﴾

**10.** Na nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no wɔnom na Yɛde wɔn bɛhyɛne ateneneefoɔ *kuo* no mu.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّقُوْلُ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ فَاِذَآ اُوْذِيَ فِي اللّٰهِ جَعَلَ فِتْنَةَ النَّاسِ كَعَذَابِ اللّٰهِ ؕ وَلَئِنْ جَآءَ نَصْرٌ مِّنْ رَّبِّكَ لَيَقُوْلُنَّ اِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ ؕ اَوَلَيْسَ اللّٰهُ بِاَعْلَمَ بِمَا فِيْ صُدُوْرِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۱۱﴾

**11.** Na adasamma no mu bi wɔ hɔ a wɔka sɛ, 'Yɛgye Allah di,' nanso sɛ wɔma ahokyerɛ bi ba wɔn so wɔ Allah kwan so a, wɔfa nnipa ateetee no te sɛ Allah asotwe: Na sɛ mmoa firi w'Awurade hɔ ba deɛ a, esi pi sɛ wɔbɛka sɛ, 'Yɛka mo ho paa.' Enti ɛnnyɛ Allah na Ɔnim deɛ ɛwɔ adasamma nyinaa akoma mu?

وَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَلَيَعْلَمَنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ ﴿۱۲﴾

**12.** Na esi pi sɛ, Allah de nsonsonoeɛ bɛto nkurɔfoɔ a wɔgye die no so, na esi pi *nso* sɛ Ɔde nsonsonoeɛ bɛto nyaatwomfoɔ no so *afiri agyidifoɔ no ho.*

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّبِعُوْا سَبِيْلَنَا وَلْنَحْمِلْ خَطٰيٰكُمْ ؕ وَمَا هُمْ بِحٰمِلِيْنَ مِنْ خَطٰيٰهُمْ مِّنْ شَيْءٍ ؕ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿۱۳﴾

**13.** Na nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no ka kyerɛ nkurɔfoɔ a wɔgye die no sɛ, 'Moni yɛn kwan no akyi, na esi pi sɛ yɛbɛsoa mo bɔne.' Na nso wɔnntumi nsoa hwee mfiri wɔn bɔne no mu. Wɔyɛ nkontompofoɔ kann.

وَلَيَحْمِلُنَّ اَثْقَالَهُمْ وَاَثْقَالًا مَّعَ اَثْقَالِهِمْ ؗ وَلَيُسْـَٔلُنَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ عَمَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿۱۴﴾ ع ۱۲

**14.** Mmom, esi pi sɛ, wɔbɛsoa wɔn ankasa bɔne, ɛne adesoa foforɔ aka wɔn adesoa no ho. Na esi pi sɛ wɔbɛbisa wɔn asɛm Owusɔre Da no afa deɛ na wɔnam ntwatosoɔ so yɔ no.

R. 2.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖ فَلَبِثَ فِيْهِمْ اَلْفَ سَنَةٍ اِلَّا خَمْسِيْنَ عَامًا ؕ فَاَخَذَهُمُ الطُّوْفَانُ وَهُمْ ظٰلِمُوْنَ ﴿۱۵﴾

**15.** Na ɛyɛ ampa sɛ Yɛsomaa Noa kɔɔ ne nkurɔfoɔ hɔ, na ɔtenaa wɔn mu mfie apem a wɔate so aduonum. Afei nsuyire no bɛfaa wɔn wɔ berɛ a wɔda so yɛ adebɔneyɔfoɔ no.

فَاَنْجَيْنٰهُ وَاَصْحٰبَ السَّفِيْنَةِ وَجَعَلْنٰهَآ اٰيَةً لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿۱۶﴾

**16.** Nanso Yɛgyee no nkwa, ɛne nkurɔfoɔ no a na wɔka no ho wɔ Hyɛma - Adaka no mu; na Yɛde yɛɛ Nsɛnkyerɛnneɛ maa nnipa nyinaa.

وَاِبْرٰهِيْمَ اِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَاتَّقُوْهُ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿۱۷﴾

**17.** Na *kae* Abraham berɛ a ɔka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ sɛ, 'Monsom Allah na monsuro No. Ɛno na ɛbɛyɛ ama mo sɛ anka monim a.

**18. 'Mo deɛ ahonini na mosom, kwati Allah, na mobɔ mo tirim twa nkontompo. Wɔnom a mokwati Allah som wɔn no nni tumi a wɔde bɛma mo akɔnhomabɔdeɛ. Ɛnneɛ monhwehwɛ akɔnhomabɔdeɛ mfiri Allah hɔ na monsom No, na monyɛ nnaasefoɔ ma No. Ne hɔ na wɔbɛsan de mo aba.**

إِنَّمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا وَتَخْلُقُونَ إِفْكًا ۚ إِنَّ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ لَكُمْ رِزْقًا فَابْتَغُوا عِندَ اللَّهِ الرِّزْقَ وَاعْبُدُوهُ وَاشْكُرُوا لَهُ ۖ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١٨﴾

**19. 'Na sɛ mopo a, ɛnneɛ awontoatoasoɔ bi *nso* dii mo anim kan pooe.' Na Ɔsomafoɔ no, deɛ ɛda ne so ara ne sɛ ɔbɛka asomasɛm no ama no ada adie.**

وَإِن تُكَذِّبُوا فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ۖ وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿١٩﴾

**20. Ana wɔnnhunu sɛdeɛ Allah firii adebɔ ase, na afei Ɔsan so *bɔ no bio?* Ampa ara sɛ saa-*yɔ* yɛ mmerɛ ma Allah.**

أَوَلَمْ يَرَوْا كَيْفَ يُبْدِئُ اللَّهُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٠﴾

**21. Ka sɛ, 'Montu kwan wɔ asaase no mu, na monhwɛ sɛdeɛ (Allah) fitii adebɔ ase, afei Allah bɛma adebɔ foforɔ* so *akyire bio*.' Ampa ara sɛ Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.**

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ بَدَأَ الْخَلْقَ ۚ ثُمَّ اللَّهُ يُنشِئُ النَّشْأَةَ الْآخِرَةَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢١﴾

**22. Ɔtwe nea Ɔpɛ aso na Ohunu nea Ɔpɛ mmɔbɔ; na Ne nkyɛn na wɔbɛdane mo akyi akɔ.**

يُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ وَيَرْحَمُ مَن يَشَاءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ﴿٢٢﴾

**23. Na monntumi nnsi *Allah ahyehyɛdeɛ* ho kwan wɔ asaase no mu anaasɛ wɔ ɛsoro; nanso monni adamfoɔ anaasɛ ɔboafoɔ biara a ɔkwati Allah.**

وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٢٣﴾ ع ٢

**R. 3.**

**24. Nkurɔfoɔ a wɔnnye Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no nnie, ɛne hyia a wɔne No bɛhyia no - ɛyɛ weinom saa na wɔn abamu abu wɔ Me mmɔborɔhunu ho. Na wɔbɛnya asotwe yaayaaya bi.**

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَلِقَائِهِ أُولَٰئِكَ يَئِسُوا مِن رَّحْمَتِي وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٤﴾

**25. Na ne nkurɔfoɔ no mmuaeɛ a wɔde maaeɛ ara ne sɛ, 'Monkum no anaasɛ monhye no.' Nanso Allah twitwa-gyee no firii egya no mu. Emu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ ma nnipa a wɔbɛgye adie.**

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا اقْتُلُوهُ أَوْ حَرِّقُوهُ فَأَنجَاهُ اللَّهُ مِنَ النَّارِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٥﴾

---

**21 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**26.** Na ɔkaa sɛ, 'Ampa ara sɛ, moafa ahonini ama mo ho akwati Allah ɛnam ɔdɔ a ɛda mo ntɛm wɔ wiase asetena yi mu. Afei Owusɔre Da no mobɛpo mo ho mo ho na moadome mo ho. Na mo tenabea bɛyɛ Egya no mu; na monnya aboafoɔ biara.

وَقَالَ إِنَّمَا اتَّخَذْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا مَّوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ ثُمَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ يَكْفُرُ بَعْضُكُم بِبَعْضٍ وَيَلْعَنُ بَعْضُكُم بَعْضًا وَمَأْوَاكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Na Lot gyee no dii; na *Abraham* kaa sɛ, 'Mehwehwɛ dwanekɔbea wɔ m'Awurade hɔ; ampa ara sɛ, Ɔyɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.'

فَآمَنَ لَهُ لُوطٌ ۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّي ۖ إِنَّهُ هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

**28.** Na Yɛde Isaak yɛɛ no adom ɛne Yakob, na Yɛde nkɔmhyɛ *adom no* ne Nwoma no too n'awontoatoasoɔ mu, na Yɛde n'akatua maa no ewiase yi mu ha, na Daankwamma nso esi pi sɛ ɔbɛka ateneneefoɔ no ho.

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ النُّبُوَّةَ وَالْكِتَابَ وَآتَيْنَاهُ أَجْرَهُ فِي الدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Na *Yɛsomaa* Lot; ɔka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ no sɛ, 'Moyɔ abusudeɛ a adasamma mu nnipa biara nyɔɔ bi da nnii mo anim kan.

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ الْعَالَمِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** 'So mo deɛ mode *honam akɔnnɔ* kɔ mmarima hɔ na moto kwan-tenpɔn mu *ma akwantufoɔ?* Na deɛ moyi no adi wɔ mo nhyiadie mu yɛ deɛ ani yɛ tan nkoaa!' Nanso mmuaeɛ a ne nkurɔfoɔ de maaeɛ ara ne sɛ wɔkaa sɛ, 'Fa Allah asotwe no bra yɛn so, sɛ woka nokorɛ ampa a.'

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ السَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِي نَادِيكُمُ الْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا ائْتِنَا بِعَذَابِ اللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ɔkaa sɛ, 'm'Awurade boa me wɔ nnipa awurukadifoɔ yi so.'

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي عَلَى الْقَوْمِ الْمُفْسِدِينَ ﴿٣١﴾

R. 4.

**32.** Na berɛ a Y'asomafoɔ no de nsɛmmɔdɛ brɛɛ Abraham no, wɔkaa sɛ, 'Yɛrekɔsɛe kuro yi mu nnipa; ampa ara sɛ emu nnipa no yɛ adebɔneyɔfoɔ.'

وَلَمَّا جَاءَتْ رُسُلُنَا إِبْرَاهِيمَ بِالْبُشْرَىٰ قَالُوا إِنَّا مُهْلِكُو أَهْلِ هَٰذِهِ الْقَرْيَةِ ۖ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُوا ظَالِمِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ɔkaa sɛ, 'Na sɛ Lot wɔ hɔ.' Wɔkaa sɛ, 'Yɛnim wɔnom a wɔwɔ hɔ no yie. Esi pi sɛ yɛbɛtwitwa agye no nkwa, ɔne n'abusuafoɔ, gyesɛ ne yere, ɔno deɛ ɔka nkurɔfoɔ a wɔbɛka akyire no ho.'

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطًا ۚ قَالُوا نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَن فِيهَا ۖ لَنُنَجِّيَنَّهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا امْرَأَتَهُ كَانَتْ مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Na berɛ a Y'asomafoɔ baa Lot hɔ no, ne ho hiahia no ɛnam wɔn nti, na ɔsusuu sɛ ɔnni tumi biara *a ɔde bɛbɔ* wɔn ho *ban.* Na wɔkaa sɛ, 'Mma nnsuro nanso mma nni awerɛhoɔ; sɛ ɛteɛ biara yɛbɛgye wo nkwa ɛne w'abusuafoɔ, gyesɛ wo yere, ɔno deɛ ɔka nkurɔfoɔ a wɔbɛka akyire no ho.

وَلَمَّآ أَن جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالُوا۟ لَا تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ ۖ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهْلَكَ إِلَّا ٱمْرَأَتَكَ كَانَتْ مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** 'Esi pi sɛ, Yɛrebɛsane asotwe a efiri soro agu kuro yi mu nnipa so, efirisɛ wɔayɛ atuatefoɔ.'

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهْلِ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ رِجْزًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Na Yɛagya Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi wɔ mu ama nnipa a wɔwɔ nteaseɛ.

وَلَقَد تَّرَكْنَا مِنْهَآ ءَايَةًۢ بَيِّنَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Na *Yɛsoma* kɔɔ Midian wɔn nua Hyu'aib a ɔkaa sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monsom Allah, na monhwɛ Ɛda a edi Akyire no kwan, na mma monnyɔ amumuyɔ wɔ asaase no mu, na mma monnyɔ basabasa nso.'

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا فَقَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱرْجُوا۟ ٱلْيَوْمَ ٱلْءَاخِرَ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Nanso wɔbɔɔ no trɔ. Enti asaase-wosoɔ denden bi sɔɔ wɔn mu, na *hwɛ, ɛbɔɔ wɔn* butubutuu fɔm wɔ wɔn afie mu.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Na *Yɛsɛɛe* 'Aad ne Samuud; na ɛda adi ma mo *sɛ mohwɛ* wɔn afie a na wɔtete mu a. Na Satan maa wɔn nnwuma yɛɛ fɛ maa wɔn, na ɔyɔɔ saa danee wɔn firii kwan no so *wɔ aberɛ a* na wɔyɛ anibuefoɔ a anka wɔbɛtumi ahunu *nokorɛ no.*

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم مِّن مَّسَٰكِنِهِمْ ۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُوا۟ مُسْتَبْصِرِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Na *Yɛsɛɛe* Kora ne Farao ne Haamaan. Na Mose de Nsɛnkyerɛnneɛ a ɛda adi baa wɔn hɔ, nanso wɔyɛɛ ahomasoɔ wɔ asaase no mu, nanso wɔanntumi antra *Y'ahyehyɛdeɛ no.*

وَقَٰرُونَ وَفِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ ۖ وَلَقَدْ جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا كَانُوا۟ سَٰبِقِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Enti *ɛdɔm no mu* baako biara Yɛsɔɔ no mu wɔ ne bɔne ho; wɔnom mu bi wɔ hɔ a Yɛsomaa ahum-anwia denden kɔɔ wɔn so, ebinom nso wɔ hɔ a topaeɛ bi de mmobɔmu pae guu wɔn so, na ebinom nso wɔ hɔ a Yɛmaa asaase menee wɔn, na ebinom nso wɔ hɔ a

فَكُلًّا أَخَذْنَا بِذَنۢبِهِۦ ۖ فَمِنْهُم مَّنْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِ حَاصِبًا وَمِنْهُم مَّنْ أَخَذَتْهُ ٱلصَّيْحَةُ وَمِنْهُم مَّنْ خَسَفْنَا بِهِ ٱلْأَرْضَ وَمِنْهُم مَّنْ

أَغْرَقْنَا ۚ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤١﴾

nsuyire faa wɔn. Na Allah deɛ Ɔnnyɔ wɔn bɔne na wɔnom na wɔyɔ bɔne tia wɔn ankasa akra.

مَثَلُ الَّذِينَ اتَّخَذُوا مِن دُونِ اللَّهِ أَوْلِيَاءَ كَمَثَلِ الْعَنكَبُوتِ اتَّخَذَتْ بَيْتًا ۖ وَإِنَّ أَوْهَنَ الْبُيُوتِ لَبَيْتُ الْعَنكَبُوتِ ۖ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٤٢﴾

42. Nkurɔfoɔ a wɔfa aboafoɔ kwati Allah no asɛm te sɛ ananse asɛm, ɔno a ɔyɛ efie ma ne ho; na esi pi sɛ, afie *nyinaa mu* deɛ ɛgoɔ paa ne ananse fie, sɛ anka wɔnom nim a!

إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ مِن شَيْءٍ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٤٣﴾

43. Ampa ara sɛ Allah nim adeɛ biara a wɔkwati Ɔno frɛ no; na Ɔyɛ Otumfoɔ, Nyansafoɔ.

وَتِلْكَ الْأَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ ۖ وَمَا يَعْقِلُهَا إِلَّا الْعَالِمُونَ ﴿٤٤﴾

44. Na weinom yɛ mfatoho a Yɛyɛ ma adasamma, nanso wɔnom a wɔwɔ nimdiɛ nkoaa na wɔte aseɛ.

خَلَقَ اللَّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٥﴾

45. Allah de nokorɛ na bɔɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no. Wei mu na Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ ma agyidifoɔ no.

Nkyɛmu 21
R. 5.

اتْلُ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ وَأَقِمِ الصَّلَاةَ ۖ إِنَّ الصَّلَاةَ تَنْهَىٰ عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ ۗ وَلَذِكْرُ اللَّهِ أَكْبَرُ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٦﴾

46. Kenkan deɛ wɔayi akyerɛ wo afiri Nwoma no mu, na yɔ Asɔre no. Ampa ara sɛ, Asɔreyɔ sanka *onipa* firi amumuyɔ ne bɔne a ɛda adie ho, na Allah nkaekae na ɛyɛ *papa* a edi mu paa. Na Allah nim deɛ moyɔ *nyinaa.*

وَلَا تُجَادِلُوا أَهْلَ الْكِتَابِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ إِلَّا الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ ۖ وَقُولُوا آمَنَّا بِالَّذِي أُنزِلَ إِلَيْنَا وَأُنزِلَ إِلَيْكُمْ وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمْ وَاحِدٌ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿٤٧﴾

47. Na mma mo ne Nwoma Nkurɔfoɔ no nnye akyinnye gyesɛ mode *nsɛnkyerɛmu a* ɛyɛ paa no, mmom nkurɔfoɔ a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ wɔ wɔn mu no deɛ *mma mo ne wɔn nnye akyinnye koraa.* Na monka sɛ, ‘Yɛgye deɛ wɔayi ama yɛn no di, ɛne deɛ wɔayi ama mo no; na yɛn Nyankopɔn ne mo Nyankopɔn yɛ baako; na Ɔno na yɛayɛ ahobraseɛ ama No.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ ۚ فَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يُؤْمِنُونَ بِهِ ۖ وَمِنْ هَٰؤُلَاءِ مَن يُؤْمِنُ بِهِ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِآيَاتِنَا إِلَّا الْكَافِرُونَ ﴿٤٨﴾

48. Na saara na Yɛasane Nwoma no aba fɔm ama wo, enti nkurɔfoɔ a wɔama wɔn Nwoma no mu *nimdiɛ kann no* gye (Kur'aan no) di; na saa nkurɔfoɔ *Mɛkkafoɔ* no nso ebinom gye di. Na obiara mmpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no gyesɛ boniayɛfoɔ no nkoaa.

**49. Na wonnkanee Nwoma biara a edi wei anim da nanso womfaa wo nsa nifa ntwerɛɛ bi da; ɛbaa saa a anka atorɔbɔfoɔ no adwene mu bɛyɛ wɔn nnaa.**

وَمَا كُنْتَ تَتْلُوْا مِنْ قَبْلِهٖ مِنْ كِتٰبٍ وَّلَا تَخُطُّهٗ بِيَمِيْنِكَ اِذًا لَّارْتَابَ الْمُبْطِلُوْنَ ﴿۴۹﴾

**50. Mmom, ɛyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi, wɔ nkurɔfoɔ a wɔama wɔn nimdiɛ no akoma mu. Na ɛnnyɛ obiara sɛ adebɔneyɔfoɔ no na wɔbɛpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no.'**

بَلْ هُوَ اٰيٰتٌۢ بَيِّنٰتٌ فِيْ صُدُوْرِ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ ؕ وَمَا يَجْحَدُ بِاٰيٰتِنَاۤ اِلَّا الظّٰلِمُوْنَ ﴿۵۰﴾

**51. Na wɔka sɛ, 'Adɛn nti na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ amfiri n'Awurade hɔ amma no so?' Ka sɛ, 'Nsɛn-kyerɛnneɛ ahoroɔ no wɔ Allah hɔ na esi pi sɛ meyɛ Kɔkɔbɔni a meda adie.'**

وَقَالُوْا لَوْلَاۤ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيٰتٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ قُلْ اِنَّمَا الْاٰيٰتُ عِنْدَ اللّٰهِ ؕ وَاِنَّمَاۤ اَنَا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿۵۱﴾

**52. Enti ɛnsom bo mma wɔn sɛ Yɛasane Nwoma no aba fɔm ama wo a wɔkenkan kyerɛ wɔn no? Ampa ara sɛ, ahummɔborɔ wɔ mu na ɛyɛ nkaekaeɛ ma nkurɔfoɔ a wɔgye die no.**

اَوَلَمْ يَكْفِهِمْ اَنَّاۤ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ يُتْلٰى عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَرَحْمَةً وَّذِكْرٰى لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿۵۲﴾

**R. 6.**

**53. Ka sɛ, 'Allah som bo sɛ Ɔdansefoɔ wɔ me ne mo ntɛm. Ɔnim deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu. Na nkurɔfoɔ no a wɔgye nkontompo die na wɔtia Allah no *deɛ,* wɔnom ne nkurɔfoɔ no a wɔahwere adeɛ no.'**

قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ شَهِيْدًا ۚ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِالْبَاطِلِ وَكَفَرُوْا بِاللّٰهِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿۵۳﴾

**54. Wɔbisa wo sɛ ma asotwe no mmra ntɛm; na sɛ ɛnnyɛ sɛ wɔahyɛ mmerɛ ato ho a, nka asotwe no aba wɔn so dadaada. Na, sɛ ɛteɛ biara, ɛbaba wɔn so mpofirim wɔ abere a wɔnnhunu.**

وَيَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَلَوْلَاۤ اَجَلٌ مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ الْعَذَابُ ؕ وَلَيَاْتِيَنَّهُمْ بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿۵۴﴾

**55. Wɔbisa wo sɛ ma asotwe no mmra ntɛm, nanso, ɛyɛ ampa sɛ Amanehunu-Gya no atwa atiafoɔ no ho ahyia *dada.***

يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَاِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيْطَةٌۢ بِالْكٰفِرِيْنَ ﴿۵۵﴾

**56. *Kae* ɛda no a asotwe no bɛdura wɔn so afiri wɔn soro, na afiri wɔn nan-ase, na Ɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ, 'Monka mo nneyɔeɛ no aba no nhwɛ.'**

يَوْمَ يَغْشٰهُمُ الْعَذَابُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ اَرْجُلِهِمْ وَيَقُوْلُ ذُوْقُوْا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿۵۶﴾

**57. O Me nkoa a moagye adie! ampa ara sɛ, M'asaase no terɛ yie, enti mon-som Me nkoaa.**

يٰعِبَادِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّ اَرْضِيْ وَاسِعَةٌ فَاِيَّايَ فَاعْبُدُوْنِ ﴿۵۷﴾

**58.** Ɔkra biara bɛsɔ owuo ahwɛ, afei Yɛn nkyɛn na wɔbɛsan mo akyi aba.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ثُمَّ إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Na nkurɔfoɔ no a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no - wɔnom na Yɛde wɔn bɛtena afie a ɛkrɔn mu wɔ Paradise no a nsutene nam aseɛ no mu. Ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ. Hwɛ sɛdeɛ wɔnom a wɔyɔ nnwuma *papa* no akatua di mu fa,

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ الْجَنَّةِ غُرَفًا تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ نِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** Nkurɔfoɔ no a wɔgyina pintinn, na wɔde wɔn awerɛhyɛm hyɛ wɔn Awurade mu no.

الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Na mmoadoma dodoɔ sɛn na ɛwɔ hɔ, a emu biara nnsoa n'ankasa akɔnhoma! Allah na Ɔbɔ no akɔnhoma ɛne mo nso. Na Ɔno na Ɔyɛ Sɛntiefoɔ, Nimdiɛfoɔ.

وَكَأَيِّن مِّن دَابَّةٍ لَّا تَحْمِلُ رِزْقَهَا اللَّهُ يَرْزُقُهَا وَإِيَّاكُمْ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٦١﴾

**62.** Na sɛ wobisa wɔn sɛ, 'Hwan na Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no na Wabrɛ awia ne bosome no ase ahyɛ adwumayɔ mu a?' Sɛ ɛteɛ biara wɔbɛka sɛ, 'Allah'. Afei, adɛn na wɔayera wɔn yi?

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Allah terɛ akɔnhomabɔdeɛ mu ma Ne nkoa mu nea Ɔpɛ biara, na Ɔyere so ma wɔn mu nea Ɔpɛ biara. Ampa ara sɛ Allah nim adeɛ nyinaa yie.

اللَّهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ لَهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

**64.** Na sɛ wobisa wɔn sɛ, Hwan na Ɔsane nsuo firi soro ba fɔm, na Ɔnam so ma asaase no nkwa ne wuo akyi a?' Sɛ ɛteɛ biara wɔbɛka sɛ 'Allah'. Ka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah.' Nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnte aseɛ.'

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ مِن بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٤﴾

R. 7.

**65.** Na saa ewiase asetena yi nnyɛ hwee ka sɛ ɛyɛ anigyeɛ mmerɛ a ɛretwa mu ne agodie, Na Daankwamma Fie no - ɛno ne Asetena paa no, sɛ anka wɔnim a!

وَمَا هَٰذِهِ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ ۚ وَإِنَّ الدَّارَ الْآخِرَةَ لَهِيَ الْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Na sɛ wɔforo hyɛma a wɔfrɛ Allah wɔ nokorɛdie ne gyidie soronko a wɔde ma No mu. Nanso sɛ Ɔde wɔn ba asaase no so dwoodwoo a, hwɛ, wɔde biribi bata Ne ho;

فَإِذَا رَكِبُوا فِي الْفُلْكِ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ إِلَى الْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛpo adeɛ a Yɛde ayɛ adom ama wɔn no, ɛne sɛ wɔbɛgye wɔn ani *berɛ simaa bi.* Nanso ɛnnkyɛ biara wɔbɛhunu.

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

**68. Ana wɔnnhunu sɛ Yɛayɛ Kronkronbea no ntwitwagyeɛ *ama wɔn,* wɔ aberɛ a wɔatwa nnipa a wɔwɔ wɔn ho *nyinaa* afiri hɔ. Enti wɔbɛgye nkontompo adi na wɔapo Allah adom no?**

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا آمِنًا وَيُتَخَطَّفُ النَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ اللَّهِ يَكْفُرُونَ ﴿٦٨﴾

**69. Na hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyen nea ɔtwa nkontompo to Allah so anaasɛ ɔpo nokorɛ no berɛ a aba ne hɔ? Enti tenabea nni hɔ wɔ Amanehunu-Gya no mu mma atiafoɔ no anaa?**

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِالْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْكَافِرِينَ ﴿٦٩﴾

**70. Na nkurɔfoɔ no a wɔdi aperedie wɔ Yɛn kwan so no - esi pi sɛ, Yɛbɛkyerɛ wɔn kwan akɔ Y’akwan *nyinaa* mu. Ampa ara sɛ Allah ka nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ho.**

وَالَّذِينَ جَاهَدُوا فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَمَعَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٧٠﴾

سُورَةُ الرُّومِ مَكِّيَّةٌ ٣٠ — أياتها ٦١ — ركوعاتها ٦

# AL-RUUM
## (Mɛkka Yikyerɛ)

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Alif Laam Miim.*

الٓمّٓ ﴿٢﴾

**3.** Wɔadi Romanfoɔ no so nkunim,

غُلِبَتِ الرُّوْمُ ﴿٣﴾

**4.** Wɔ asaase a ɛbɛn no mu, na wɔnom nso, wɔn nkoguo no akyi, wɔbɛdi nkunim

فِيْٓ اَدْنَى الْاَرْضِ وَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Wɔ mfie kakraa bi mu, - ahyɛdeɛ no wɔ Allah, anim ne akyire na saa da no, agyidifoɔ no bɛdi ahurisie,

فِيْ بِضْعِ سِنِيْنَ ۬ؕ لِلّٰهِ الْاَمْرُ مِنْ قَبْلُ وَمِنْۢ بَعْدُ ؕ وَيَوْمَئِذٍ يَّفْرَحُ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Wɔde Allah mmoa. Ɔboa obiara a Ɔpɛ; na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.

بِنَصْرِ اللّٰهِ ؕ يَنْصُرُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿٦﴾

**7.** Allah *ahyɛ* saa bɔhyɛ yi. Allah mmu Ne bɔhyɛ so, nanso adasamma no mu dodoɔ no ara nnim.

وَعْدَ اللّٰهِ ؕ لَا يُخْلِفُ اللّٰهُ وَعْدَهٗ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٧﴾

**8.** Wɔnim ewiase asetena yi mu deɛ ɛda anisoɔ nkoaa, na Daankwamma deɛ no deɛ wɔabu wɔn ani agu so.

يَعْلَمُوْنَ ظَاهِرًا مِّنَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚۖ وَهُمْ عَنِ الْاٰخِرَةِ هُمْ غٰفِلُوْنَ ﴿٨﴾

**9.** Ana wɔnom ankasa nnwenwene ho wɔ wɔnom adwene mu? Allah ammɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no, ɛne deɛ ɛwɔ ne mmienu nyinaa ntem gyesɛ egyina nokorɛ so na ɛkɔpem mmerɛ bi a wɔahyehyɛ ato hɔ. Nanso nnipa no mu pii wɔ hɔ a wɔnnye nni sɛ wɔne wɔn Awurade no bɛdi ahyia.

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ ۫ مَا خَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَاَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ وَاِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ لَكٰفِرُوْنَ ﴿٩﴾

**10.** Ana wɔnntuu kwan mfaa asaase no mu, sɛ wɔbɛhunu nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no sɛdeɛ wɔn awieɛ si yɛɛ *bɔne faaeɛ?*. Na wɔyɛ ahoɔdenfoɔ wɔ tumi mu kyɛn weinom, na wɔdanee asaase ani yie hyɛɛ asaase no so ma bebiree kyɛn sɛdeɛ weinom ahyɛ asaase so ma yi. Na wɔn Asomafoɔ de Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi baa wɔn hɔ. Na Allah deɛ Ɔnnyɔ wɔn bɔne biara, mmom, wɔnom ankasa na wɔyɔ bɔne tia wɔn akra.

اَوَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ كَانُوْٓا اَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَّاَثَارُوا الْاَرْضَ وَعَمَرُوْهَآ اَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوْهَا وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ ؕ فَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿١٠﴾

---

**Mene Allah, Menim adeɛ nyinaa yie.*

ثُمَّ كَانَ عَاقِبَةَ الَّذِيْنَ اَسَآءُوا السُّوْٓاٰى اَنْ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ كَانُوْا بِهَا يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١١﴾

**11.** Afei, bɔne ne sɛdeɛ nkurɔfoɔ a wɔpoo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no awieɛ yɛɛɛ ɛnamsɛ wɔpoo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ na wɔsii ɛho atwetwe no nti.

R. 2.

اَللّٰهُ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ ثُمَّ اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿١٢﴾

**12.** Allah na Ɔfitii adebɔ ase; afei Ɔsan si so *bɔ adeɛ*; afei ne nkyɛn na wɔbɛsan mo akyi akɔ.

وَ يَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يُبْلِسُ الْمُجْرِمُوْنَ ﴿١٣﴾

**13.** Na ɛda no a Dɔnhwere no bɛduru no, afɔdifoɔ no aba mu bɛbu.

وَلَمْ يَكُنْ لَّهُمْ مِّنْ شُرَكَآئِهِمْ شُفَعٰٓؤُا وَكَانُوْا بِشُرَكَآئِهِمْ كٰفِرِيْنَ ﴿١٤﴾

**14.** Na wɔnnya akamafoɔ mmfiri *nkurɔfoɔ no a* wɔde wɔn *kaa Nyankopɔn ho* no mu; na wɔbɛtia *nkurɔfoɔ* a wɔde wɔn bataa *Ne ho* no.

وَ يَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَّتَفَرَّقُوْنَ ﴿١٥﴾

**15.** Na ɛda no a Dɔnhwere no bɛduru no - ɛda no na wɔbɛtete wɔn mu *afiri wɔn ho wɔn ho.*

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَهُمْ فِيْ رَوْضَةٍ يُّحْبَرُوْنَ ﴿١٦﴾

**16.** Afei nkurɔfoɔ a wɔgye diiɛ na wɔyɔɔ nnwuma pa no wɔbɛhyɛ wɔn anim-muonyam na wɔama wɔn ani agye wɔ turo bi mu.

وَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَ لِقَآئِ الْاٰخِرَةِ فَاُولٰٓئِكَ فِي الْعَذَابِ مُحْضَرُوْنَ ﴿١٧﴾

**17.** Mmom nkurɔfoɔ no a wɔtiaaeɛ na wɔpoo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ne Daankwamma ahyiadie no deɛ, weinom na wɔde wɔn bɛba asotwe no mu.

فَسُبْحٰنَ اللّٰهِ حِيْنَ تُمْسُوْنَ وَ حِيْنَ تُصْبِحُوْنَ ﴿١٨﴾

**18.** Enti montontom Allah berɛ a mobɛhyene anwummerɛ mu ne berɛ a mobɛhyene anɔpa-mmerɛ mu -

وَلَهُ الْحَمْدُ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَ عَشِيًّا وَّحِيْنَ تُظْهِرُوْنَ ﴿١٩﴾

**19.** Na Ɔno na ayɛyie a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu yɛ Ne dea - *na montontom No* awia-mmerɛ no mu ne berɛ a mobɛhyene awiatɔ-mmerɛ mu.

يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَ يُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَ يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ؕ وَكَذٰلِكَ تُخْرَجُوْنَ ﴿٢٠﴾

**20.** Ɔno na Ɔyi ɔteasefoɔ firi ɔwufoɔ mu na Ɔyi ɔwufoɔ firi ɔteasefoɔ mu; na Ɔno na Ɔma asaase no nkwa ne wuo no akyi. Na saara na wɔbɛyi mo afiri adie.

R. 3.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنْ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ اِذَآ اَنْتُمْ بَشَرٌ تَنْتَشِرُوْنَ ﴿٢١﴾

**21.** Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu *baako ne sɛ,* Ɔbɔɔ mo firii mfuturo mu; afei, hwɛ moabɛyɛ nnipa a monante-nante *asaase no ani.*

وَ مِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِّنْ اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا لِّتَسْكُنُوْٓا اِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ مَّوَدَّةً وَّرَحْمَةً ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٢٢﴾

**22.** Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu *baako ne sɛ,* Wabɔ yerenom ama mo afiri mo ankasa mo mu, ama moanya adwene mu asomdwoeɛ wɔ wɔn mu, na Ɔde ɔdɔ ne ntimmɔborɔ ato mo ntɛm. Esi pi sɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ wei mu ma nnipa a wɔ-dwendwen.

23. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu bi ne ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mmɔeɛ, ɛne mo tɛkrɛma a edi adane-adane ɛne mo honam-ani su. Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ nimdie.

وَمِنْ آيَاتِهِ خَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافُ أَلْسِنَتِكُمْ وَأَلْوَانِكُمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِلْعَالِمِينَ ﴿٢٣﴾

24. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu bi ne mo nna a moda no anadwo ne adekyeɛ ɛne hwehwɛ a mohwehwɛ N'adom. Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔtie.

وَمِنْ آيَاتِهِ مَنَامُكُمْ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَابْتِغَاؤُكُمْ مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٢٤﴾

25. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu *baako ne* sɛ Ɔyi ayerɛmoo kyerɛ mo *ma no yɛ* suro ne awerɛhyɛm, na Ɔsane nsuo firi ɛsoro ba fɔm, na Ɔnam so nyane asaase no, ne wuo akyi. Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ wei mu ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ nteaseɛ.

وَمِنْ آيَاتِهِ يُرِيكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا وَيُنَزِّلُ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَيُحْيِي بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٥﴾

26. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no bi *ne wei* sɛ, ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no gyina *pintinn* ɛnam N'ahyɛdeɛ nti. Na afei sɛ Ɔde ɔfrɛ bi a efiri asaase no mu frɛ mo a, hwɛ mobɛfiri adi.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ تَقُومَ السَّمَاءُ وَالْأَرْضُ بِأَمْرِهِ ۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ دَعْوَةً مِنَ الْأَرْضِ إِذَا أَنْتُمْ تَخْرُجُونَ ﴿٢٦﴾

27. Na Ɔno na obiara a ɔwɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu yɛ Ne dea. Wɔn nyinaa yɛ sotie ma No.

وَلَهُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَهُ قَانِتُونَ ﴿٢٧﴾

28. Na Ɔno ne Nea Ɔfiri adebɔ ase, na afei ɔsan so *bɔ bio*, na ɛyɛ mmerɛ ma No paa. Ɔno na gyinabrɛ a ɛkrɔn paa wɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu yɛ Ne dea; na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

وَهُوَ الَّذِي يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٨﴾

R. 4.

29. Ɔbu ɛbɛ bi a ɛfa mo ankasa ho kyerɛ mo. So nkurɔfoɔ no a mo nsa nifa wɔ wɔn so tumi no, mowɔ emu bi a wɔyɛ ahokafoɔ wɔ deɛ Yɛde ayɛ mo adom no so a wɔne mo *kyɛ adeɛ* pɛpɛɛpɛ, na mosuro wɔn sɛdeɛ mosuro mo ho mo ho no? Saa na Yɛkyerɛkyerɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu kyerɛ nnipa a wɔwɔ nteaseɛ.

ضَرَبَ لَكُمْ مَثَلًا مِنْ أَنْفُسِكُمْ ۖ هَلْ لَكُمْ مِنْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ مِنْ شُرَكَاءَ فِي مَا رَزَقْنَاكُمْ فَأَنْتُمْ فِيهِ سَوَاءٌ تَخَافُونَهُمْ كَخِيفَتِكُمْ أَنْفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

30. Ɛnnte saa, mmom, nkurɔfoɔ a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no di wɔn ankasa akɔnnɔ bɔne akyi wɔ aberɛ a nimdeɛ biara nka ho. Ɛnneɛ, obi a Allah ama ho kwan ama no ayera no, hwan na ɔbɛtumi akyerɛ no kwan? Aboafoɔ biara nni hɔ mma wɔn.

بَلِ اتَّبَعَ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَهْوَاءَهُمْ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ فَمَنْ يَهْدِي مَنْ أَضَلَّ اللَّهُ ۖ وَمَا لَهُمْ مِنْ نَاصِرِينَ ﴿٣٠﴾

**31. Enti ma w'anim nhwɛ Nyankopɔn som so, na tɔkɔ *nokorɛ so - na* Allah bɔsu* a Ɔde abɔ adasamma nyinaa no *ɛno na di akyire.* Nsakraeɛ biara nni Allah ade-bɔ mu. Ɛno ne ɛsom no a ɛtene na egyina hɔ pintinn na ɛboa nkurɔfoɔ ma wɔyɛ pɛ no. Nanso nnipa dodoɔ no ara nnim.**

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا ۚ لَا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣١﴾

**32. Monane *mo anim nhwɛ Onyankopɔn,* na monane nkɔ Ne hɔ *wɔ ahonnuo mu,* na monsuro No, na monyɔ Asɔre no, na mma monnkɔka nkurɔfoɔ a wɔde mmataho ka *Onyankopɔn ho no* ho -**

مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَاتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٣٢﴾

**33. Efiri nkurɔfoɔ a wɔapaepae wɔn Nyankopɔn som no mu, ama wɔn mu akyekyɛ ayɛ akuo-akuo no; ekuo no mu biara anigye deɛ wɔwɔ ho.**

مِنَ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا ۖ كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٣﴾

**34. Na sɛ atowerɛnkyɛm bi ka nnipa a, wɔsu frɛ wɔn Awurade, dane kɔ Ne hɔ *ahonnuo mu;* afei sɛ Ɔma wɔnom ka ahummɔborɔ a efiri Ne hɔ hwɛ a, berɛ no ara mu, wɔn mu kyɛfa bi de mmataho ka wɔn Awurade ho.**

وَإِذَا مَسَّ النَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا رَبَّهُمْ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا أَذَاقَهُمْ مِنْهُ رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِنْهُمْ بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٣٤﴾

**35. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔayɛ boniayɛ wɔ deɛ Yɛde ama wɔn no ho. Enti mo deɛ monye mo ani *berɛ tiaa bi,* nanso, ɛnnkyɛ biara mobɛba abɛhunu.**

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٥﴾

**36. Anaasɛ Yɛasane tumi abrɛ wɔn wɔ fɔm a ɛkasa ma wɔn wɔ deɛ wɔde bata No ho no ho?**

أَمْ أَنْزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا بِهِ يُشْرِكُونَ ﴿٣٦﴾

**37. Na sɛ Yɛyɛ nnipa adom ma wɔsɔ ahummɔborɔ hwɛ a na wɔredi ahurisie wɔ mu, nanso sɛ bɔne bi to wɔn ɛnam deɛ wɔn ankasa nsa ayɔ ama wɔn ho a, hwɛ! na wɔahyɛ aseɛ ama wɔn aba mu abu.**

وَإِذَا أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا بِهَا ۖ وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ﴿٣٧﴾

**38. Ana wɔnom nnhunuu sɛ Allah terɛ akɔnhomabɔ mu ma obiara a Ɔpɛ na Ɔyere so *ma obiara a Ɔpɛ?* Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ wei mu ma nnipa a wɔgye die.**

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٣٨﴾

**39. Enti fa busuani n'asɛdeɛ ma no, ɛne ahiafoɔ, ne akwantufoɔ. Wei na ɛyɛ paa ma nkurɔfoɔ a wɔrehwehwɛ Allah nkyɛn anigyeɛ na ɛyɛ weinom saa na wɔbɛnya nkɔsoɔ.**

فَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ اللَّهِ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٣٩﴾

---

*31 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

40. Biribiara a motua no sɛ nsiho sɛ ɛnto nnipa no ahonyadeɛ mu no, Allah ani so *deɛ* emu nnto; mmom *ɛyɛ* deɛ mode ma wɔ Zakaat mu a mode rehwehwɛ Allah adom no a - ɛyɛ weinom na wɔbɛto *wɔn ahonyadeɛ* mu mmɔho bebiree.

وَمَآ اٰتَيۡتُمۡ مِّنۡ رِّبًا لِّيَرۡبُوَا۠ فِيۡٓ اَمۡوَالِ النَّاسِ فَلَا يَرۡبُوۡا عِنۡدَ اللّٰهِ ۚ وَمَآ اٰتَيۡتُمۡ مِّنۡ زَكٰوةٍ تُرِيۡدُوۡنَ وَجۡهَ اللّٰهِ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الۡمُضۡعِفُوۡنَ ﴿۴۰﴾

41. Ɛyɛ Allah na Wabɔ mo, afei Wama mo akɔnhomabɔdeɛ; afei Ɔbɛma mo awu, afei Ɔde mo bɛba nkwa mu *bio.* Ana mo mmataho ahokafoɔ no bi wɔ hɔ a ɔbɛtumi ayɛ weinom bi? Ɔkronkronni ne No Ɔkrɔn boro deɛ wɔde bata *Ne ho* no so.

اَللّٰهُ الَّذِيۡ خَلَقَكُمۡ ثُمَّ رَزَقَكُمۡ ثُمَّ يُمِيۡتُكُمۡ ثُمَّ يُحۡيِيۡكُمۡ ؕ هَلۡ مِنۡ شُرَكَآئِكُمۡ مَّنۡ يَّفۡعَلُ مِنۡ ذٰلِكُمۡ مِّنۡ شَيۡءٍ ؕ سُبۡحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشۡرِكُوۡنَ ﴿۴۱﴾

R. 5.

42. Ɔsɛeɛ afiri adi wɔ asaase so ne ɛpo so ɛnam deɛ nnipa de wɔn nsa ayɔ nti, *ɛbaa saa* ama Wama wɔnom asɔ wɔn nneyɔeɛ aba no bi ahwɛ, ama wɔadane wɔn akyi *afiri bɔne ho.*

ظَهَرَ الۡفَسَادُ فِي الۡبَرِّ وَالۡبَحۡرِ بِمَا كَسَبَتۡ اَيۡدِي النَّاسِ لِيُذِيۡقَهُمۡ بَعۡضَ الَّذِيۡ عَمِلُوۡا لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُوۡنَ ﴿۴۲﴾

43. Ka sɛ, 'Montu kwan wɔ asaase no mu na monhwɛ sɛdeɛ nkurɔfoɔ a wɔdii kan no awieɛ si yɛɛ bɔne faaeɛ! Na wɔn mu dodoɔ no ara yɛ abosomsomfoɔ.'

قُلۡ سِيۡرُوۡا فِي الۡاَرۡضِ فَانۡظُرُوۡا كَيۡفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيۡنَ مِنۡ قَبۡلُ ؕ كَانَ اَكۡثَرُهُمۡ مُّشۡرِكِيۡنَ ﴿۴۳﴾

44. Enti fa w'anim hwɛ Ɛsom a ɛyɛ pɛ, na ɛboa nnipa ma wɔyɛ pɛ no, ansaana ɛda no afiri Allah hɔ aba, *ɛda no a* wɔsan no akyi a ɛnnyɛ yie no. Saa da no wɔbɛboaboa wɔn ho ano akuo-akuo a ebiara da nsow firi ɔfoforɔ ho.

فَاَقِمۡ وَجۡهَكَ لِلدِّيۡنِ الۡقَيِّمِ مِنۡ قَبۡلِ اَنۡ يَّاۡتِيَ يَوۡمٌ لَّا مَرَدَّ لَهٗ مِنَ اللّٰهِ يَوۡمَئِذٍ يَّصَّدَّعُوۡنَ ﴿۴۴﴾

45. Wɔnom a wɔnnye nnie no wɔn ntiaeɛ *awie-kyire* da wɔn ankasa so; na wɔnom a wɔyɔ tenenee nnwuma no wɔsiesie *papa* ma wɔn ankasa ho.

مَنۡ كَفَرَ فَعَلَيۡهِ كُفۡرُهٗ ۚ وَمَنۡ عَمِلَ صَالِحًا فَلِاَنۡفُسِهِمۡ يَمۡهَدُوۡنَ ﴿۴۵﴾

46. Ama Wafiri N'adom mu de akatuapa ama nkurɔfoɔ a wɔgye di na wɔyɔ tenenee nnwuma no. Ampa ara sɛ Ɔno deɛ, Ɔnnɔ atiafoɔ no.

لِيَجۡزِيَ الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ مِنۡ فَضۡلِهٖ ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الۡكٰفِرِيۡنَ ﴿۴۶﴾

47. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no bi ne sɛ Ɔsoma mframa-hum ahoroɔ sɛ ɛnyɛ sɛmmɔdɛ soafoɔ, ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na moaka N'ahummɔborɔ ahwɛ, ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na nhyɛma ahoroɔ bɛnante wɔ N'ahyɛdeɛ so, ama mo ahwehwɛ N'adom, na ama moayɛ nnaasefoɔ.

وَمِنۡ اٰيٰتِهٖۤ اَنۡ يُّرۡسِلَ الرِّيَاحَ مُبَشِّرٰتٍ وَّلِيُذِيۡقَكُمۡ مِّنۡ رَّحۡمَتِهٖ وَلِتَجۡرِيَ الۡفُلۡكُ بِاَمۡرِهٖ وَلِتَبۡتَغُوۡا مِنۡ فَضۡلِهٖ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُوۡنَ ﴿۴۷﴾

**48.** Na esi pi sɛ Yɛsomaa Asomafoɔ dii w'anim kan kɔɔ wɔn nkurɔfoɔ hɔ, na wɔde Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ani da hɔ brɛɛ wɔn. Afei Yɛtwee nkurɔfoɔ no a wɔdi fɔ no aso. Na ɛyɛ Y'asɛdeɛ sɛ Yɛboa agyidifoɔ no.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ فَانْتَقَمْنَا مِنَ الَّذِيْنَ أَجْرَمُوْا ۖ وَكَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** *Ɛyɛ* Allah na Ɔsoma mframa-hum sɛ ɛmpagya mmurunkum. Afei Ɔterɛterɛ mu wɔ ɛsoro sɛdeɛ Ɔpɛ na Ɔde toto so ntataasoɔ ntataasoɔ na wobɛhunu sɛ ɛrepuepue firi adi firi ne mfinimfini. Na sɛ Ɔma no tɔ gu wɔnom a Ɔpɛ so firi Ne nkoa no mu a, hwɛ! na wɔredi ahurisie.

اَللّٰهُ الَّذِيْ يُرْسِلُ الرِّيٰحَ فَتُثِيْرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُ فِي السَّمَاءِ كَيْفَ يَشَاءُ وَيَجْعَلُهُ كِسَفًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلٰلِهِ ۚ فَإِذَا أَصَابَ بِهِ مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Nanso, ɛno ansa no - ansaana wɔresane agu wɔn so no - na wɔwɔ abamubuo mu.

وَإِنْ كَانُوْا مِنْ قَبْلِ أَنْ يُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ مِّنْ قَبْلِهِ لَمُبْلِسِيْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Enti, hwɛ Allah ahummɔborɔ agyiraeɛ ahoroɔ no; sɛdeɛ Ɔsi nyane asaase no, ne wuo akyi. Ampa ara sɛ, saa *Nyankopɔn* korɔ yi ara bɛnyane awufoɔ no, efirisɛ Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

فَانْظُرْ إِلٰى أَثَرِ رَحْمَتِ اللّٰهِ كَيْفَ يُحْيِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ ذٰلِكَ لَمُحْيِ الْمَوْتٰى ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٥١﴾

**52.** Na sɛ Yɛsomaa mframa-hum na wɔhunuu sɛ (wɔn nnɔbaeɛ) akisa adodo a, anka esi pi sɛ, ɛno akyi, *wɔbɛhyɛ aseɛ* apo *Y'adom ahoroɔ no.*

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيْحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوْا مِنْ بَعْدِهِ يَكْفُرُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Enti ɛyɛ kann sɛ wonntumi mma owufoɔ nnte asɛm, saara nso na wonntumi mma asosifoɔ nnte frɛ, berɛ a wɔdane wɔn ho de wɔn akyi kyerɛ no.

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتٰى وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِيْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Na wonntumi nnkyerɛ onifurafoɔ kwan mmfiri ne nyeraeɛ mu. Wɔnom a wobɛtumi ama wɔate ne nkurɔfoɔ a wɔbɛgye Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no adi na wɔabrɛ wɔn ho ase no.

وَمَا أَنْتَ بِهٰدِ الْعُمْيِ عَنْ ضَلٰلَتِهِمْ ۚ إِنْ تُسْمِعُ إِلَّا مَنْ يُّؤْمِنُ بِاٰيٰتِنَا فَهُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿٥٤﴾ ع ٣ ٨

R. 6.

**55.** *Ɛyɛ* Allah na Ɔbɔɔ mo wɔ mmerɛyɔ *tebea mu,* na mmerɛyɔ no akyi Ɔmaa ahoɔden; afei, ahoɔden no akyi, Ɔmaa mmerɛyɔ ne enyini *mu ɛgoɔ* baaeɛ. Ɔbɔ deɛ Ɔpɛ. Ɔno ne adeɛ nyinaa mu Nimdiɛfoɔ, Hoɔdenfoɔ no.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ ضُعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْ بَعْدِ ضُعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِنْ بَعْدِ قُوَّةٍ ضُعْفًا وَّشَيْبَةً ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ وَهُوَ الْعَلِيْمُ الْقَدِيْرُ ﴿٥٥﴾

وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ الْمُجْرِمُوْنَ ۙ مَا لَبِثُوْا غَيْرَ سَاعَةٍ ؕ كَذٰلِكَ كَانُوْا يُؤْفَكُوْنَ ﴿٥٦﴾

**56.** **Na ɛda no a Dɔnhwere no bɛduru so no, afɔdifoɔ no bɛdi nse sɛ wɔanntena ase *wɔ wiase mu* ammoro dɔnhwere baako - saara na wɔdanee wɔn firii *kwan tenenee no ho.***

وَقَالَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ وَالْاِيْمَانَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ اِلٰى يَوْمِ الْبَعْثِ ؗ فَهٰذَا يَوْمُ الْبَعْثِ وَلٰكِنَّكُمْ كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٥٧﴾

**57.** **Na nkurɔfoɔ a wɔama wɔn nimdiɛ ne gyidie no bɛka sɛ, 'Esi pi sɛ, moatena ase sɛdeɛ *wɔahyehyɛ no wɔ* Allah Nwoma no mu kɔpem Owusɔre Da no. Na wei ne Owusɔre Da no, nanso *moammpɛ* annhunu.'**

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنْفَعُ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُوْنَ ﴿٥٨﴾

**58.** **Enti saa da no adebɔneyɔfoɔ no ano-yiyie ho mma wɔn mfasoɔ biara, nanso wɔmma wɔn kwan nnkɔ *N'*aponnwa no ho.**

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ ؕ وَلَئِنْ جِئْتَهُمْ بِاٰيَةٍ لَّيَقُوْلَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا مُبْطِلُوْنَ ﴿٥٩﴾

**59.** **Na ɛyɛ nokorɛ sɛ, Yɛama abɛbusɛm mfatoho biara bi wɔ saa Kur'aan yi mu akyerɛ adasamma; na sɛ wode Nsɛnkyerɛnneɛ biara ba a, nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no bɛka sɛ, 'Monnyɛ hwee ka sɛ moyɛ nkontompofoɔ.'**

كَذٰلِكَ يَطْبَعُ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِ الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦٠﴾

**60.** **Saa na Allah sɔ nkurɔfoɔ a wɔnni nimdiɛ no akoma ano.**

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِيْنَ لَا يُوْقِنُوْنَ ﴿٦١﴾

**61.** **Enti, wo deɛ, si abotерɛ wɔ pintinnyɔ mu. Ampa ara sɛ, Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ; na mma nkurɔfoɔ no a wɔnni *gyidie mu* pi-sie no mmfa wo haahaaha.**

رکوعاتها ٤ — سُوْرَةُ لُقْمٰنَ - مَكِّيَّةٌ ٣١ — اٰياتها ٣٤

## LUKMAAN
**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

**2. Alif Laam Miim.***

الٓمّٓ (٢)

**3. Wei yɛ nsɛmpɔ a efiri Nyansa Nwoma no mu,**

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْحَكِيْمِ (٣)

**4. Ɛyɛ kwankyerɛ ne mmɔborɔhunu ma nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa,**

هُدًى وَّرَحْمَةً لِّلْمُحْسِنِيْنَ (٤)

**5. Nkurɔfoɔ no a wɔyɔ Asɔre ma no tintim na wɔtua Zakaat no na wɔwɔ gyidie pintinn wɔ Daankwamma mu no.**

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ (٥)

**6. Weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔdi kwankyerɛ no a efiri wɔn Awurade hɔ no akyi na weinom ne nkurɔfoɔ no a wɔbɛdi nkunim no.**

اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ (٦)

**7. Na nnipa no bi wɔ hɔ a wɔde *kwankyerɛ* sesa gye nkɔmmɔ huhuo sɛ wɔde bɛyera *nnipa* afiri Allah kwan so, wɔ aberɛ a nimdiɛ nni mu, na wɔfa no sɛ atwetwesideɛ. Weinom saa na animguaseɛ asotwe wɔ hɔ ma wɔn.**

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّشْتَرِيْ لَهْوَ الْحَدِيْثِ لِيُضِلَّ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖۗ وَّيَتَّخِذَهَا هُزُوًا ؕ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ (٧)

**8. Na sɛ wɔkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no kyerɛ no a, ɔdane ne ho kɔ wɔ ahomasoɔ so te sɛ deɛ wanntɛɛ, asɛ deɛ akraa duruduro bi hyehyɛ n'aso mmienu no mu. Enti ka asotwe yaaya no to dwa kyerɛ no.**

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيٰتُنَا وَلّٰى مُسْتَكْبِرًا كَاَنْ لَّمْ يَسْمَعْهَا كَاَنَّ فِيْٓ اُذُنَيْهِ وَقْرًا ۚ فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ (٨)

**9. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ no a wɔagye adie na wɔyɔ nneyɔeɛ pa no - wɔbɛnya Anigyeɛ Turo no.**

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ جَنّٰتُ النَّعِيْمِ (٩)

**10. Ɛhɔ na wɔbɛtena. Allah bɔhyɛ yɛ nokorɛ; na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.**

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ وَعْدَ اللّٰهِ حَقًّا ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ (١٠)

**11. Ɔno na Wabɔ ɛsoro ahorɔɔ no a nyinasoɔ-adum biara nnkuta mu a mohunu, na Ɔde mmepɔ atintim asaase no mu pintinn ama no amfa mo annwoso-woso, na Wabɔ mmoadoma ahorɔɔ apete wɔ mu; na Yɛasane nsuo aba fɔm afiri mmu-runkum no mu, na Yɛama afifideɛ biara a edi mu afifiri mu wɔ animuonyam so.**

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا وَاَلْقٰى فِى الْاَرْضِ رَوَاسِيَ اَنْ تَمِيْدَ بِكُمْ وَبَثَّ فِيْهَا مِنْ كُلِّ دَآبَّةٍ ؕ وَاَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيْمٍ (١١)

---
**Mene Allah, Menim adeɛ nyinaa yie.*

**12.** Wei ne Allah abɔdeɛ no. Afei monkyerɛ me deɛ nkurɔfoɔ a wɔkwati No no abɔ. Mmom, adebɔneyɔfoɔ no wɔ nyeraeɛ a ɛda adi mu.

هذا خلق الله فأروني ماذا خلق الذين من دونه بل الظالمون في ضلال مبين ﴿١٢﴾

R. 2.

**13.** Na Yɛde nyansa yɛɛ Lukmaan adom, *kaa sɛ,* 'yɛ nnaasefoɔ ma Allah' ; na obiara a ɔbɛyɛ nnaasefoɔ no yɛ nnaasefoɔ ma ɔno ankasa kra *yie-die.* Na obiara a ɔbɛyɛ boniayɛ no, ɛnneɛ Allah deɛ Ɔyɛ Ɔdefoɔ a Ɔde Ne ho na Ɔfata ayɛyie.

ولقد آتينا لقمان الحكمة أن اشكر لله ومن يشكر فإنما يشكر لنفسه ومن كفر فإن الله غني حميد ﴿١٣﴾

**14.** Na *kae* berɛ a Lukmaan ka kyerɛɛ ne ba, berɛ a na ɔretu ne fo no, sɛ, 'O me dɔ ba! Mma mmfa mmataho nnka Allah ho. Ampa ara sɛ mmataho a wɔde bata *Nyankopɔn ho no* yɛ bɔne kɛseɛ.'

وإذ قال لقمان لابنه وهو يعظه يا بني لا تشرك بالله إن الشرك لظلم عظيم ﴿١٤﴾

**15.** Na Yɛyɛɛ no nhyɛ maa onipa, ɛfa n'awofoɔ ho - ne maame soaa no wɔ mmerɛyɔ a ɛda mmerɛyɔ so mu, na ne nufu-ma di mfie mmienu - sɛ, 'Fa nnaaseɛ ma Me na fa ma w'awofoɔ nso. Na Me hɔ na mobɛsan aba *prɛko ara pɛ.*

ووصينا الإنسان بوالديه حملته أمه وهنا على وهن وفصاله في عامين أن اشكر لي ولوالديك إلي المصير ﴿١٥﴾

**16.** 'Sɛ wɔne wo di aperedie sɛ wɔbɛma wo de biribi abata Me ho, adeɛ a wonni ho nimdeɛ *saa* a, ɛnneɛ mma nnyɛ sotie mma wɔn, mmom fa ayɛmyie yɛ wɔn hokafoɔ wɔ ewiase yi mu nsɛm *nyinaa* ho; na *honhom mu nsɛm* ho deɛ di nea ɔdane ne ho ba Me hɔ no kwan akyi. Afei Me hɔ na mobɛsan aba na Mɛbɔ mo deɛ na moyɔ no ho amanneɛ'.

وإن جاهداك على أن تشرك بي ما ليس لك به علم فلا تطعهما وصاحبهما في الدنيا معروفا واتبع سبيل من أناب إلي ثم إلي مرجعكم فأنبئكم بما كنتم تعملون ﴿١٦﴾

**17.** 'O me dɔ ba! sɛ adeɛ no te sɛ khardal-wisa aba mu duro koraa a, na sɛ mpo ɛhyɛ ɔbotan bi mu, anaasɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no bi mu, anaasɛ asaase mu a, sɛ ɛteɛ biara, Allah bɛyi no adi; ampa ara sɛ Allah deɛ Ɔwɔ baabiara na Ɔnim deɛ asie fee biara *na* Ɔbɛbɔ ɛho amanneɛ.

يا بني إنها إن تك مثقال حبة من خردل فتكن في صخرة أو في السماوات أو في الأرض يأت بها الله إن الله لطيف خبير ﴿١٧﴾

**18.** 'O me dɔ ba! hwɛ w'Asɔreyɔ so yie, na kyerɛkyerɛ papa, na bra bɔneyɔ, na deɛ ɛbɛto wo biara, gyina pintinn wɔ abotɛrɛ mu. Esi pi sɛ, wei ka nsɛm a *ehia* tirimu-pɔ denden no ho.

يا بني أقم الصلاة وأمر بالمعروف وانه عن المنكر واصبر على ما أصابك إن ذلك من عزم الأمور ﴿١٨﴾

**19.** 'Na mma nnane w'afono mmfiri nnipa ho wɔ nkyerɛhoo mu, nanso mma nnante asaase mu wɔ ntɛn so. Ampa ara sɛ Allah nnɔ onipa a ɔyɛ ahomasoɔ *ne* ahohoahoa biara.

ولا تصعر خدك للناس ولا تمش في الأرض مرحا إن الله لا يحب كل مختال فخور ﴿١٩﴾

20. 'Na nante ɛhɔ ne hɔ anamɔn-tutuo so, na brɛ wo nne ase; ampa ara sɛ ɛnne ahorɔɔ nyinaa mu, ɛnne a ɛnnhyia koraa ne afunumu-pɔnkɔ nne.'

وَاقْصِدْ فِي مَشْيِكَ وَاغْضُضْ مِن صَوْتِكَ ۚ إِنَّ أَنكَرَ الْأَصْوَاتِ لَصَوْتُ الْحَمِيرِ ﴿٢٠﴾

R. 3.

21. Ana monnhunuu sɛ Allah abrɛ biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu ase ama mo wɔ adwumayɔ mu, na Wahyɛ N'adom ma wɔ mo so, deɛ ɛda adi ne deɛ esie nyinaa mu? Na nnipa no mu bi wɔ hɔ a wɔgye akyinnye fa Allah ho wɔ aberɛ a nimdiɛ anaasɛ kwankyerɛ biara nnka ho, na Nwoma a ɛma hann biara nso nni ho.

أَلَمْ تَرَوْا أَنَّ اللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَأَسْبَغَ عَلَيْكُمْ نِعَمَهُ ظَاهِرَةً وَبَاطِنَةً ۗ وَمِنَ النَّاسِ مَن يُجَادِلُ فِي اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَابٍ مُّنِيرٍ ﴿٢١﴾

22. Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, 'Moni Allah yikyerɛ a Wasane aba no akyi a,' wɔka sɛ, 'Dabi, deɛ yɛbɛtoo y'agyanom sɛ wɔdi akyire no, ɛno ara na yɛn *nso* yɛdi akyire.' Enti sɛ na Satan reto nsa afrɛ wɔn de wɔn akɔ egya a ɛredɛre no mu mpo a?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اتَّبِعُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ قَالُوا بَلْ نَتَّبِعُ مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ الشَّيْطَانُ يَدْعُوهُمْ إِلَىٰ عَذَابِ السَّعِيرِ ﴿٢٢﴾

23. Na obiara a ɔbɛbrɛ ne ho ase buroburoburo ama Allah, na sɛ ɔyɛ papayɔfoɔ a, ɛnneɛ, esi pi sɛ wasɔ nsɔmu a ɛyɛ den mu. Na Allah hɔ na nsɛm nyinaa awieɛ wɔ.

وَمَن يُسْلِمْ وَجْهَهُ إِلَى اللَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ ۗ وَإِلَى اللَّهِ عَاقِبَةُ الْأُمُورِ ﴿٢٣﴾

24. Na nea ɔbɛyɛ otiafoɔ no deɛ, mma ne ntiaeɛ no nnyɛ wo awerɛhoɔ. Yɛn nkyɛn na wɔbɛsan aba na Yɛn na Yɛbɛka deɛ na wɔyɔ no akyerɛ wɔn; Ampa ara sɛ Allah nim deɛ ɛwɔ akoma mu yie.

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحْزُنكَ كُفْرُهُ ۚ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٢٤﴾

25. Yɛbɛma wɔagye wɔn ani mmerɛ tiaa bi; afei Yɛbɛka wɔn akɔ ateeteɛ asotwe denden no mu.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٢٥﴾

26. Na sɛ wobisa wɔn sɛ, 'Hwan na Ɔbɔɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no a ?' ke, wɔbɛka sɛ, 'Ɛyɛ Allah.' Ka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa Allah dea.' Nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

27. Allah na deɛ ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu nyinaa yɛ Ne dea. Esi pi sɛ Allah yɛ Ɔdefoɔ a Ɔde Ne ho *na* Ɔfata ayɛyie.

لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٧﴾

28. Na sɛ nnua a ɛwɔ asaase mu nyinaa bɛyɛɛ atwerɛ-nnua, na ɛpo nso yɛɛ *atwerɛ-duro* maa ɛno akyi ɛpo nson menee no a, Allah asɛm no ɛnnsa da. Esi pi sɛ Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

وَلَوْ أَنَّمَا فِي الْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَامٌ وَالْبَحْرُ يَمُدُّهُ مِن بَعْدِهِ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ مَّا نَفِدَتْ كَلِمَاتُ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٨﴾

29. Mo mmɔeɛ ne mo wu-sɔreɛ te sɛ ɔteasefoɔ baako *mmɔeɛ ne ne wu-sɔreɛ.* Ampa ara sɛ, Allah yɛ adeɛ nyinaa Sɛntiefoɔ a Ɔhunu adeɛ nyinaa.

مَّا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ وَاحِدَةٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٢٩﴾

30. Ana wonnhunuu sɛ Allah na Ɔma adesaeɛ wura adekyeɛ mu, na Ɔma adekyeɛ nso wura adesaeɛ mu, na Wabrɛ awia ne bosome ase wɔ adwumayɔ mu; emu biara nam *ne kwan so* kɔpem mmerɛ a wɔato din ato hɔ. Na esi pi sɛ Allah nim deɛ moyɔ nyinaa na Ɔbɛbɔ mo ho amanneɛ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِي إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَأَنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٣٠﴾

31. Ɛte saa, efirisɛ Allah nkoaa ne Nokorɛ *Nyankopɔn* no, na biribiara a wɔkwati No frɛ *wɔn* no yɛ nkontompo, bio, efirisɛ Allah nkoaa na Ɔyɛ Ɔsorosoroni a Ɔkrɔn paa no, *na* Ɔyɛ Kokuroko Obiaansɛno.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ الْبَاطِلُ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيرُ ﴿٣١﴾

R. 4.

32. Ana wonnhunu sɛ ɛnam Allah adom so na nhyɛma nenam ɛpo so sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔbɛkyerɛ mo Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no? Emu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ ma obiara a ɔsi abotere na ɔyɛ nnaasefoɔ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ الْفُلْكَ تَجْرِي فِي الْبَحْرِ بِنِعْمَتِ اللَّهِ لِيُرِيَكُم مِّنْ آيَاتِهِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣٢﴾

33. Na sɛ asorɔkye bunkam fa wɔn so te sɛ nkataho *ntaataasoɔ* a, wɔsu frɛ Allah di nokorɛ ma No wɔ gyidie mu; nanso sɛ Ɔde wɔn bɛduru asaase so dwoodwoo a, ɛnneɛ wɔn mu bi fa kwan pa no so. Na obiara mmpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no gyesɛ onipa hwammɔdifoɔ, boniayɛfoɔ.

وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوْجٌ كَالظُّلَلِ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ إِلَى الْبَرِّ فَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِآيَاتِنَا إِلَّا كُلُّ خَتَّارٍ كَفُورٍ ﴿٣٣﴾

34. O adasamma, monfa *Nyame-suro* nhwehwɛ ntwitwagyeɛ wɔ mo Awurade no hɔ, na monsuro ɛda no a agya ho mma mfasoɔ biara mma ne ba, na ɔba nso ho mma mfasoɔ biara mma n'agya no. Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ a esi pi, enti momma ewiase asetena yi nnaadaa mo, nanso momma Ɔdaadaafoɔ no nnaadaa mo wɔ Allah ho.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوا رَبَّكُمْ وَاخْشَوْا يَوْمًا لَّا يَجْزِي وَالِدٌ عَن وَلَدِهِ وَلَا مَوْلُودٌ هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِ شَيْئًا ۚ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿٣٤﴾

**35. Ampa ara sɛ, Allah nkoaa hɔ na Dɔnhwere no ho nimdiɛ wɔ. Na Ɔno na Ɔsane nsuo ba fɔm, na Ɔnim deɛ ɛwɔ awodeɛ mu. Na ɔkra biara nnim deɛ ɔbɛnya no wɔ ɛkyena, na ɔkra biara nnim asaase korɔ a ɔbɛwu wɔ so. Ampa ara sɛ Allah yɛ adeɛ nyinaa so Nimdiɛfoɔ, Amanebɔfoɔ.**

إِنَّ اللَّهَ عِندَهُ عِلْمُ السَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ الْغَيْثَ وَيَعْلَمُ مَا فِي الْأَرْحَامِ ۖ وَمَا تَدْرِي نَفْسٌ مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًا ۖ وَمَا تَدْرِي نَفْسٌ بِأَيِّ أَرْضٍ تَمُوتُ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿٣٥﴾

سورة السجدة مكية ٣٢ — آياتها ٣١ — ركوعاتها ٣

# AL-SAGYDAH

**(Mεkka Yikyerε)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Alif Laam Miim.***

الٓمّٓ ﴿٢﴾

**3. Nwoma no mu adiyisεm - akyinnyeε biara nni ho - efiri ewiase nyinaa Awurade no hɔ.**

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ لَا رَيْبَ فِيْهِ مِنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣﴾

**4. Ana wɔka sε, 'Wabɔ ne tiri mu *na wayɔ?*' Dabi mmom εno ne nokorε no a efiri w'Awurade no hɔ sεdeε εbεyε na wobεbɔ nnipa a Kɔkɔbɔni biara nnii w'anim kan mmaa wɔn hɔ da no kɔkɔ, sε ebia wɔbεdi kwankyerε no akyi a.**

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ۚ بَلْ هُوَ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اَتٰىهُمْ مِّنْ نَّذِيْرٍ مِّنْ قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿٤﴾

**5. Allah, Ɔno ne Nea Ɔbɔɔ εsoro ahoroɔ no ne asaase no, εne deε εwɔ ne mmienu ntεm no wɔ mmerε nsia mu; afei Ɔtin-timii wɔ Ahennwa no so. Monni ɔboafoɔ anaa kamafoɔ biara nnkwati No. So monnwendwene ho anaa?**

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۗ مَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا شَفِيْعٍ ۗ اَفَلَا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥﴾

**6. Ɔbεhyehyε ahyεdeε no afiri εsoro de aba asaase no so, afei εbεforo akɔ Ne hɔ wɔ εda bi a ne mmerε yε mfie apem sεdeε mosi kan nna no.**

يُدَبِّرُ الْاَمْرَ مِنَ السَّمَآءِ اِلَى الْاَرْضِ ثُمَّ يَعْرُجُ اِلَيْهِ فِيْ يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهٗٓ اَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّوْنَ ﴿٦﴾

**7. Saa na Nimdiεfoɔ no a Ɔnim deε wɔnnhunu ne deε wɔhunu no teε, Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.**

ذٰلِكَ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿٧﴾

**8. Nea Wabɔ biribiara ama no adi mu wɔ pε-yɔ mu. Na Ɔhyεε onipa mmɔeε ase firii eko dɔteε mu.**

الَّذِيْٓ اَحْسَنَ كُلَّ شَيْءٍ خَلَقَهٗ وَبَدَاَ خَلْقَ الْاِنْسَانِ مِنْ طِيْنٍ ﴿٨﴾

**9. Afei Ɔyεε n'asefoɔ firii ntwefimu nsuo dapaafoɔ bi mu.**

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهٗ مِنْ سُلٰلَةٍ مِّنْ مَّآءٍ مَّهِيْنٍ ﴿٩﴾

**10. Afei Ɔhyεε no agyinaeε, na Ɔguu ahome guu ne mu firii Ne honhom mu. Na Wama mo ade-teε ne ani ne nkoma.** *Nanso* **nnaaseε kumaa bi na mode ma.**

ثُمَّ سَوّٰىهُ وَ نَفَخَ فِيْهِ مِنْ رُّوْحِهٖ وَ جَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَ الْاَبْصَارَ وَ الْاَفْـِٕدَةَ ۗ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ﴿١٠﴾

**11. Na wɔka sε, 'Ɛdeεbεn! berε a yεayera wɔ asaase mu, na yεbεsan aba mmɔeε foforɔ mu?' Dabi, mmom, wɔnom ayε atiafoɔ ama wɔne wɔn Awurade ahyiadie no.**

وَقَالُوْٓا ءَاِذَا ضَلَلْنَا فِي الْاَرْضِ ءَاِنَّا لَفِيْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ۚ بَلْ هُمْ بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ كٰفِرُوْنَ ﴿١١﴾

---

**Mene Allah, Menim adeε nyinaa yie.*

***10 Nkyeremu: Hwε Nwoma yi akyi*

**12. Ka sɛ, 'Owuo bɔfoɔ no a wɔde no asi mo so wɛmfoɔ no bɛma mo awuwu; afei mo Awurade no hɔ na wɔbɛsan de mo aba.'**

قُلْ يَتَوَفّٰىكُمْ مَّلَكُ الْمَوْتِ الَّذِيْ وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ اِلٰى رَبِّكُمْ تُرْجَعُوْنَ ﴿١٢﴾

**R. 2.**

**13. Sɛ anka worehunu berɛ no a afɔdifoɔ no bɛsi wɔn tiri ase wɔ wɔn Awurade no anim, *na wɔaka sɛ,* 'Y'Awurade, yɛahunu na yɛate, enti fa yɛn san y'akyi sɛdeɛ ɛbɛyɛ na yɛayɔ nnwuma papa no bi; efirisɛ *seisei deɛ* y'adwene asi yɛn pi.'**

وَلَوْ تَرٰى اِذِ الْمُجْرِمُوْنَ نَاكِسُوْا رُءُوْسِهِمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ رَبَّنَاۤ اَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَارْجِعْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا اِنَّا مُوْقِنُوْنَ ﴿١٣﴾

**14. Na sɛ Yɛyɛɛ Y'ahyɛdeɛ no *nhyɛ* a anka Yɛbɛtumi de ɔkra biara kwankyerɛ ama no, nanso asɛm a efiri Me hɔ no abam nokorɛ sɛ: 'Mɛhyɛ Gyahannam amanehunugya no ma, mede Gyinn ne nnipa nyinaa bɛbɔ mu.**

وَلَوْ شِئْنَا لَاٰتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدٰىهَا وَلٰكِنْ حَقَّ الْقَوْلُ مِنِّيْ لَاَمْلَئَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٤﴾

**15. Enti monka *mo nneyɔeɛ ho asotwe* nhwɛ, efirisɛ mo werɛ firii mo saa da yi ahyiadie no, Yɛn *nso* Yɛwerɛ afiri mo. Na monka asotwe a ɛtena hɔ kyɛ no nhwɛ ɛnam deɛ na moyɔ no nti.**

فَذُوْقُوْا بِمَا نَسِيْتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا ۚ اِنَّا نَسِيْنٰكُمْ وَذُوْقُوْا عَذَابَ الْخُلْدِ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥﴾

**16. Nkurɔfoɔ a wɔgye Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ die ara ne nkurɔfoɔ a sɛ wɔkae wɔn ɛho asɛm a, wɔtwa hwe de wɔn anim butu-butu fɔm, na wɔde wɔn Awurade no ayɛyie tontom No, na wɔnnyɛ ahomasoɔ.**

اِنَّمَا يُؤْمِنُ بِاٰيٰتِنَا الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِّرُوْا بِهَا خَرُّوْا سُجَّدًا وَّسَبَّحُوْا بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿١٦﴾

**17. Wɔn nkyɛn mu nnka wɔn mpa so *nkyɛ;* na wɔfrɛ wɔn Awurade wɔ suro ne akoma-tɔ-yɛm mu, na deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no wɔyi bi ma.**

تَتَجَافٰى جُنُوْبُهُمْ عَنِ الْمَضَاجِعِ يَدْعُوْنَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَّطَمَعًا ؗ وَّمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿١٧﴾

**18. Na ɔkra biara nnim ani so anigyedeɛ a wɔde asie wɔn, a ɛyɛ wɔn nnwuma-pa so akatua.**

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَّاۤ اُخْفِيَ لَهُمْ مِّنْ قُرَّةِ اَعْيُنٍ ۚ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٨﴾

**19. Enti nea ɔyɛ ɔgyidini no ɔte sɛ nea ɔyɛ asobrakyeɛ anaa? Wɔnom nnyɛ pɛ *da.***

اَفَمَنْ كَانَ مُؤْمِنًا كَمَنْ كَانَ فَاسِقًا ؔ لَا يَسْتَوٗنَ ﴿١٩﴾

**20. Nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma-pa no deɛ wɔbɛnya Daamfensaa Turo Asetena a wɔde bɛyɛ anigyedeɛ akyɛdeɛ ama wɔn ɛnam deɛ na wɔyɔ no nti.**

اَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَلَهُمْ جَنّٰتُ الْمَاْوٰى ۫ نُزُلًۢا بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Na nkurɔfoɔ a wɔyɛ asobrakyeɛ no deɛ, wɔn asetena bɛyɛ Egya no. Berɛ biara a wɔbɛnya pɛ sɛ wɔbɛfiri mu afiri no, wɔbɛsan wɔn akyi akɔ mu, na wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ, 'Monsɔ Egya no asotwe no nhwɛ, deɛ na mobɔ no trɔ no.'

وَأَمَّا الَّذِينَ فَسَقُوا فَمَأْوٰىهُمُ النَّارُ ۖ كُلَّمَآ أَرَادُوٓا أَنْ يَّخْرُجُوا مِنْهَآ أُعِيدُوا فِيهَا وَقِيلَ لَهُمْ ذُوقُوا عَذَابَ النَّارِ الَّذِي كُنْتُمْ بِهٖ تُكَذِّبُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Na esi pi sɛ, Yɛbɛma wɔasɔ asotwe a esua no ahwɛ ansaana asotwe kɛseɛ paa no aba, ama wɔde *ahonnuo* adane aba *Yɛn nkyɛn.*

وَلَنُذِيقَنَّهُمْ مِّنَ الْعَذَابِ الْأَدْنٰى دُونَ الْعَذَابِ الْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Na hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a wɔakae no n'Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no akyi, ɔbɛdane ne ho afiri ho? Esi pi sɛ Yɛbɛtwe afɔdifoɔ no aso.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِاٰيٰتِ رَبِّهٖ ثُمَّ أَعْرَضَ عَنْهَا ۚ إِنَّا مِنَ الْمُجْرِمِينَ مُنْتَقِمُونَ ﴿٢٣﴾

R. 3.

**24.** Na ɛyɛ ampa sɛ Yɛde Nwoma no maa Mose enti mma w'adwene mu nnyɛ wo nnaa wɔ ahyiadie a wo ne No bɛdie no ho - na Yɛyɔɔ no kwankyerɛ maa Israelmma no.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوسَى الْكِتٰبَ فَلَا تَكُنْ فِي مِرْيَةٍ مِّنْ لِّقَآئِهٖ وَجَعَلْنٰهُ هُدًى لِّبَنِيٓ إِسْرَآءِيلَ ﴿٢٤﴾

**25.** Na Yɛyɛɛ akandifoɔ wɔ wɔn mu, a na wɔnam Yɛn ahyɛdeɛ so kyerɛ *nnipa no* kwan, na wɔn *ankasa nso* wɔgyinaa pintinn, na na wɔwɔ gyidie a emu yɛ den wɔ Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu.

وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ أَئِمَّةً يَّهْدُونَ بِأَمْرِنَا لَمَّا صَبَرُوا ۗ وَكَانُوا بِاٰيٰتِنَا يُوقِنُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Sɛ ɛteɛ biara, w'Awurade no - Ɔno na Ɔbɛbua wɔn ntɛm atɛn Owusɔre Da no ɛfa deɛ na wɔbɔ wɔn ho abira wɔ mu no ho.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Enti ɛnnyɛ kwankyerɛ mma wɔn, awontoatoasoɔ dodoɔ sɛn na Yɛasɛe wɔn adi wɔn anim kan, a wɔn tenabea na *seisei* wɔdi so atrantwie? Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ wei mu ampa. Ana wɔnnyɛ aso nntie anaa?

أَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسٰكِنِهِمْ ۚ إِنَّ فِي ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ ۚ أَفَلَا يَسْمَعُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ana wɔnnhunui sɛ Yɛn na Yɛka nsuo no kɔ asaase a awoɔ no so, na Yɛnam so ma afifideɛ puiepuie a ɛno bi na wɔn ntɔte-mmoa di na wɔn ankasa nso? Enti wɔnnhunu anaa?

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَسُوقُ الْمَآءَ إِلَى الْأَرْضِ الْجُرُزِ فَنُخْرِجُ بِهٖ زَرْعًا تَأْكُلُ مِنْهُ أَنْعَامُهُمْ وَأَنْفُسُهُمْ ۚ أَفَلَا يُبْصِرُونَ ﴿٢٨﴾

وَ يَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْفَتْحُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٢٩﴾

29. Na wɔka sɛ, 'Dabɛn na nkunimdie wei bɛba, sɛ moyɛ nokwafoɔ a?'

قُلْ يَوْمَ الْفَتْحِ لَا يَنْفَعُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِيْمَانُهُمْ وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿٣٠﴾

30. Ka sɛ, 'Nkunimdie da no atiafoɔ no gye a wɔbɛgye adie no ho mma wɔn mfasoɔ biara, nanso wɔmma wɔn kɔnkye-berɛ biara.'

فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ وَ انْتَظِرْ اِنَّهُمْ مُّنْتَظِرُوْنَ ﴿٣١﴾

31. Enti dane wo ho firi wɔn ho, na twɛn. Wɔnom nso retwɛn.

سُوْرَةُ الْأَحْزَابِ مَدَنِيَّةٌ ٣٣ — اٰياتها ٧٤ — ركوعاتها ٩

# AL-AHZAAB

**(Madina Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. O wo Kɔmhyɛni, hwehwɛ banbɔ firi Allah hɔ na mma nni atiafoɔ ne nyaatwomfoɔ no *apɛdeɛ* akyi. Ampa ara sɛ, Allah yɛ adeɛ nyinaa mu Nimdiɛfoɔ, Nyansafoɔ.**

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ اتَّقِ اللّٰهَ وَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَالْمُنٰفِقِيْنَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ②

**3. Na di deɛ wɔayi akyerɛ wo firi w'Awurade hɔ no akyi. Ampa ara sɛ, Allah bɛbɔ mo deɛ na moyɔ no nyinaa ho amanneɛ.**

وَّاتَّبِعْ مَا يُوْحٰۤى اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ③

**4. Na fa wo ho to Allah so, na Allah som bo sɛ Ɔhwɛsofoɔ.**

وَّتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ④

**5. Allah annyɛ akoma mmienu amma onipa biara wɔ ne koko mu, nanso Ɔnnane mo yerenom mma wɔmmeyɛ mo maamenom ɛnamsɛ mofrɛɛ wɔn mo maamenom kɛkɛ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛtwe mo ho afiri sɛ mo ne wɔn bɛhyia mu nti, nanso Ɔnnyɛɛ wɔnom a moafa wɔn sɛ mo mma no sɛ mo mma kann. Ɛno deɛ ɛyɛ mo anom asɛm *kɛkɛ;* nanso Allah ka nokorɛ no, na Ɔkyerɛ kwan kɔ kwan *tenenee* no so.**

مَا جَعَلَ اللّٰهُ لِرَجُلٍ مِّنْ قَلْبَيْنِ فِيْ جَوْفِهٖ ۚ وَمَا جَعَلَ اَزْوَاجَكُمُ الّٰٓـِٔيْ تُظٰهِرُوْنَ مِنْهُنَّ اُمَّهٰتِكُمْ ۚ وَمَا جَعَلَ اَدْعِيَآءَكُمْ اَبْنَآءَكُمْ ؕ ذٰلِكُمْ قَوْلُكُمْ بِاَفْوَاهِكُمْ ؕ وَاللّٰهُ يَقُوْلُ الْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى السَّبِيْلَ ⑤

**6. Monfa wɔn agyanom *adin* mfrɛ wɔn. Ɛno mmom na ɛtene yie wɔ Allah anim. Nanso sɛ monnim wɔn agyanom a, ɛnneɛ wɔyɛ mo nua-nom wɔ gyidie mu ne mo nnamfo-nom. Na asodie biara nna mo so wɔ mfomsoɔ a ɛnnyɛ mo boapa-yɔ gyesɛ deɛ mo akoma firi ne pɛ mu tɔkɔ soɔ. Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.**

اُدْعُوْهُمْ لِاٰبَآئِهِمْ هُوَ اَقْسَطُ عِنْدَ اللّٰهِ ۚ فَاِنْ لَّمْ تَعْلَمُوْۤا اٰبَآءَهُمْ فَاِخْوَانُكُمْ فِى الدِّيْنِ وَمَوَالِيْكُمْ ؕ وَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيْمَاۤ اَخْطَاْتُمْ بِهٖ ۙ وَلٰكِنْ مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوْبُكُمْ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ⑥

**7. Ɔkɔmhyɛni no bɛn agyidifoɔ no kyen wɔn ankasa ho, na ne yerenom *te sɛ* wɔn maame-nom ma wɔn. Na mmogya abusua no mu bi bɛn wɔn ho wɔn ho kyɛn nkaeɛ no a wɔfiri agyidifoɔ no mu ɛne Amantufoɔ no sɛdeɛ Allah Nwoma no kyerɛ no, gyesɛ mofiri mo pɛ mu yɔ papa bi ma mo nnamfonom soronko bi. Saa na wɔakurukyire no wɔ *Bɔsu* Nwoma no mu.**

اَلنَّبِيُّ اَوْلٰى بِالْمُؤْمِنِيْنَ مِنْ اَنْفُسِهِمْ وَاَزْوَاجُهٗۤ اُمَّهٰتُهُمْ ؕ وَاُولُوا الْاَرْحَامِ بَعْضُهُمْ اَوْلٰى بِبَعْضٍ فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُهٰجِرِيْنَ اِلَّاۤ اَنْ تَفْعَلُوْۤا اِلٰۤى اَوْلِيٰٓـئِكُمْ مَّعْرُوْفًا ؕ كَانَ ذٰلِكَ فِى الْكِتٰبِ مَسْطُوْرًا ⑦

**8.** Na *kae* berɛ a Yɛgyee wɔn apam firii Nkɔmhyɛfoɔ no hɔ, ɛne wo nso, na Yɛgye firii Noa hɔ, ne Abraham, ne Mose, ne Yesu, Maria ba no, na esi pi sɛ Yɛgyee apam *a egyina hɔ pintinn* firii wɔn hɔ;

وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ النَّبِيِّينَ مِيثَاقَهُمْ وَمِنْكَ وَمِنْ نُوحٍ وَإِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ ۖ وَأَخَذْنَا مِنْهُمْ مِيثَاقًا غَلِيظًا ﴿٨﴾

**9.** Ama Wabisa nokwafoɔ no wɔn nokorɛ ho asɛm. Na Wasiesie asotwe yaayaaya ato hɔ ama atiafoɔ no.

لِيَسْأَلَ الصَّادِقِينَ عَنْ صِدْقِهِمْ ۚ وَأَعَدَّ لِلْكَافِرِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٩﴾

R. 2.

**10.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monkae Allah adom a Ɔde agu mo so, berɛ a ɛdɔm ahoroɔ baa mo so no, na Yɛsomaa mframa-hum baa wɔn so, ɛne ɛdɔm ahoroɔ bi a moannhunu wɔn. Na Allah hunu deɛ moyɔ nyinaa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَاءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَمْ تَرَوْهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿١٠﴾

**11.** Berɛ a wɔbaa mo so firi mo atifi ne efiri mo ase, ne berɛ a *mo* ani tɔɔ esa no, na *mo* akoma bɛduruu *mo* mene mu, na modwenee adwene *ahoroɔ* pii faa Allah ho a ɛnnkɔ yie.

إِذْ جَاءُوكُمْ مِنْ فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ مِنْكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ الْأَبْصَارُ وَبَلَغَتِ الْقُلُوبُ الْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِاللَّهِ الظُّنُونَا ﴿١١﴾

**12.** Ɛhɔ na wɔsɔɔ agyidifoɔ no hwɛɛɛɛ, na wɔwosoo wɔn awosoɔ a ɛmu yɛ den.

هُنَالِكَ ابْتُلِيَ الْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا زِلْزَالًا شَدِيدًا ﴿١٢﴾

**13.** Berɛ no a nyaatwomfoɔ ne wɔnom a yareɛ wɔ wɔn akoma mu no kaa sɛ, 'Allah ne Ne Somafoɔ no annhyɛ yɛn biribiara ho bɔ ka nnaadaa ho.'

وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٣﴾

**14.** Na berɛ no, wɔn mu kyɛfa bi kaa sɛ, 'O Yasrib* nkurɔfoɔ, monni gyi-nabrɛ biara *wɔ atamfo no anim,* enti monsan mo akyi.' Na wɔn mu kyɛfa no bi srɛɛ Kɔmhyɛni no hɔ kwan sɛ, 'Yɛn afie ada mpan *a enni banbɔ.*' Na *nokorɛ mu* na ɛnnaa mpan. Hwehwɛ ara na wɔhwehwɛɛ sɛ wɔbɛdwane akɔ.

وَإِذْ قَالَتْ طَائِفَةٌ مِنْهُمْ يَا أَهْلَ يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَارْجِعُوا ۚ وَيَسْتَأْذِنُ فَرِيقٌ مِنْهُمُ النَّبِيَّ يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ ۛ وَمَا هِيَ بِعَوْرَةٍ ۛ إِنْ يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ﴿١٤﴾

**15.** Na sɛ anka *atamfo no* nyaa *kuro no mu* nhyɛnneɛ firii nsaase a atwa kuro no ho ahyia no mu, na afei wɔbisaa wɔn sɛ *wɔmmɛka ho* ma wɔmfa ntoto mmra a, anka wɔbɛyɛ saa *prɛko ara pɛ,* na anka wɔnntena wɔn afie gyesɛ emu ketewaa bi.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِمْ مِنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُوا الْفِتْنَةَ لَآتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا بِهَا إِلَّا يَسِيرًا ﴿١٥﴾

*Saa na na wɔfrɛ Madina kuro no ansaana Higyira reba.*

**16. Na nokorɛ ne sɛ, wɔne Allah ahyehyɛ apam dada sɛ wɔnnane wɔn akyi mma. Na *onipa ne* Allah apam no deɛ wɔbɛbisa ɛho asɛm.**

وَلَقَدْ كَانُوا عَاهَدُوا اللَّهَ مِن قَبْلُ لَا يُوَلُّونَ الْأَدْبَارَ ۚ وَكَانَ عَهْدُ اللَّهِ مَسْئُولًا ﴿١٦﴾

**17. Ka sɛ, 'Dwanee' ho mma mo mfasoɔ sɛ modwane firi owuo anaa okum ho a; na ɛno *mpo* mobɛdi ɛdɛ kumaa bi.'**

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ الْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم مِّنَ الْمَوْتِ أَوِ الْقَتْلِ وَإِذًا لَّا تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٧﴾

**18. Ka sɛ, 'Hwan na ɔbɛtumi atwitwa agye mo afiri Allah ho sɛ ɛyɛ Ne pɛ sɛ Ɔde ɔhaw bi bɛba mo so anaasɛ Ɔpɛ sɛ Ɔyɛ mo ahummɔborɔ bi a?' Na wɔnnya adamfoɔ anaa ɔboafoɔ biara mma wɔn ho nnkwati Allah.**

قُلْ مَن ذَا الَّذِي يَعْصِمُكُم مِّنَ اللَّهِ إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً ۚ وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٨﴾

**19. Ampa ara sɛ Allah nim mo mu nkurɔfoɔ a wɔsi *nnipa* ho kwan, ɛne wɔnom a wɔka kyerɛ wɔn nuanom sɛ, 'Bra yɛn hɔ,' na wɔmma ɛsa no bi gyesɛ kakraabi.**

قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَالْقَائِلِينَ لِإِخْوَانِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا ۖ وَلَا يَأْتُونَ الْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٩﴾

**20. Wɔyɛ pɛpɛɛ wɔ mo so. Nanso sɛ asɛm-hu bi ba deɛ a wobɛhunu sɛ wɔde wɔn ani to wo so a wɔn ani retwa ne ho kurukuru te sɛ obi a ɔretwa ahwe ɛnam owuo nti. Nanso sɛ ɛhu no firi hɔ a, wɔde tɛkrɛma-wɛn gu mo so agyapadeɛ ho adufurupɛ nti. Weinom nnye nii da; enti Allah ama wɔn nnwuma ayɛ kwa. Na wei yɛ ade-mmerɛ ma Allah.**

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۖ فَإِذَا جَاءَ الْخَوْفُ رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ كَالَّذِي يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَإِذَا ذَهَبَ الْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى الْخَيْرِ ۚ أُولَٰئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوا فَأَحْبَطَ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٢٠﴾

**21. Wɔsusu sɛ mmoaboano abusuadɔm *a wɔde ɛkoo atoa mo no* nkɔɔe; na sɛ ɛba sɛ abusua-dɔm no tu ɛsa no *bio* a, wɔbɛpɛ mmom sɛ wɔbɛka ɛsrɛ-so Arabfoɔ no ho, na wɔabisa bisa mo ho amanebɔ-nsɛm. Na sɛ wɔwɔ mo mu mpo a anka wɔnnko gyesɛ kakraabi.**

يَحْسَبُونَ الْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا ۖ وَإِن يَأْتِ الْأَحْزَابُ يَوَدُّوا لَوْ أَنَّهُم بَادُونَ فِي الْأَعْرَابِ يَسْأَلُونَ عَنْ أَنبَائِكُمْ ۖ وَلَوْ كَانُوا فِيكُم مَّا قَاتَلُوا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢١﴾

**R. 3.**

**22. Ampa ara sɛ mowɔ fasusuo a edi mu paa wɔ Allah Somafoɔ no mu, de ma obi a osuro Allah ne Ɛda a edi Akyire no, ne obi a ɔkaekae Allah bebiree.**

لَّقَدْ كَانَ لَكُمْ فِي رَسُولِ اللَّهِ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُو اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَذَكَرَ اللَّهَ كَثِيرًا ﴿٢٢﴾

23. Na berɛ a agyidifoɔ no hunuu mmoaboano-dɔm *kɛseɛ* no, wɔkaa sɛ, 'Wei ne deɛ Allah ne Ne Somafoɔ no hyɛɛ yɛn ɛho bɔ no; na Allah ne Ne Somafoɔ no aka nokorɛ no.' Na ɛmaa wɔn gyidie mu tooɛɛ ɛne ahobraseɛ nso.

وَلَمَّا رَاَ الْمُؤْمِنُوْنَ الْاَحْزَابَ ۙ قَالُوْا هٰذَا مَا وَعَدَنَا اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ وَصَدَقَ اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ ۫ وَمَا زَادَهُمْ اِلَّاۤ اِيْمَانًا وَّتَسْلِيْمًا ﴿۲۳﴾

24. Agyidifoɔ no mu na nnipa bi wɔ a wɔadi nokorɛ wɔ wɔn apam a wɔne Allah hyehyɛɛ no ho. Ebinom nso wɔ hɔ a wɔahyɛ wɔn bɔ ma, na *ebinom nso da ho ara* retwɛn, na wɔnnsesaa wɔn *gyinabrɛ* ketewaa bi mpo.

مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ رِجَالٌ صَدَقُوْا مَا عَاهَدُوا اللّٰهَ عَلَيْهِ ۚ فَمِنْهُمْ مَّنْ قَضٰى نَحْبَهٗ وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّنْتَظِرُ ۖ ۚ وَمَا بَدَّلُوْا تَبْدِيْلًا ﴿۲۴﴾

25. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Allah bɛma nokwafoɔ no akatua-pa wɔ wɔn nokorɛ-die no ho, na Watwe nyaatwomfoɔ no aso sɛ Ɔpɛ no saa a, anaasɛ Ɔde ahummɔborɔ bɛdane akɔ wɔn so. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

لِّيَجْزِيَ اللّٰهُ الصّٰدِقِيْنَ بِصِدْقِهِمْ وَيُعَذِّبَ الْمُنٰفِقِيْنَ اِنْ شَآءَ اَوْ يَتُوْبَ عَلَيْهِمْ ۭ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿۲۵﴾

26. Na Allah maa atiafoɔ no sanee wɔn akyi wɔ wɔn abufuo mu; wɔannya papa biara. Na Allah som bo maa agyidifoɔ no wɔ ɛkoo no mu. Na Allah yɛ Ɔhoɔdenfoɔ, Ɔtumfoɔ.

وَرَدَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوْا خَيْرًا ۭ وَكَفَى اللّٰهُ الْمُؤْمِنِيْنَ الْقِتَالَ ۭ وَكَانَ اللّٰهُ قَوِيًّا عَزِيْزًا ﴿۲۶﴾

27. Na Ɔde nkurɔfoɔ a wɔfiri Nwoma Nkurɔfoɔ no mu a wɔboaa wɔn firii wɔn aban-denden ahoroɔ no mu baae, na Ɔbɔɔ ehu hyɛɛ wɔn akoma mu. Mokum ebinom na mofaa ebinom nso nnɔmum.

وَاَنْزَلَ الَّذِيْنَ ظَاهَرُوْهُمْ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ مِنْ صَيَاصِيْهِمْ وَقَذَفَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الرُّعْبَ فَرِيْقًا تَقْتُلُوْنَ وَتَاْسِرُوْنَ فَرِيْقًا ﴿۲۷﴾

28. Na Ɔyɛɛ mo adedifoɔ wɔ wɔn asaase so, ɛne wɔn afie so, ɛne wɔn ahonyadeɛ so, ɛne asaase a mo nan nsii so da. Na Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

وَاَوْرَثَكُمْ اَرْضَهُمْ وَدِيَارَهُمْ وَاَمْوَالَهُمْ وَاَرْضًا لَّمْ تَطَـُٔوْهَا ۭ وَكَانَ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرًا ﴿۲۸﴾

ع ٣ ١٩

R. 4.

29. O Kɔmhyɛni! ka kyerɛ wo yerenom sɛ, 'Sɛ mopɛ ewiase asetena yi ne emu ahosiesiedeɛ a, ɛnneɛ, momra, mɛma mo bi na magyae mo ama moakɔ wɔ ɛkwan a ɛyɛ fɛ so.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ اِنْ كُنْتُنَّ تُرِدْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا وَزِيْنَتَهَا فَتَعَالَيْنَ اُمَتِّعْكُنَّ وَاُسَرِّحْكُنَّ سَرَاحًا جَمِيْلًا ﴿۲۹﴾

30. 'Nanso sɛ mopɛ Allah ne Ne Somafoɔ no ne Daankwamma Fie no deɛ a, ɛnneɛ, ɛyɛ nokorɛ sɛ Allah asiesie akatua kɛseɛ ato hɔ ama mo mu nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no.'

وَاِنْ كُنْتُنَّ تُرِدْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَالدَّارَ الْاٰخِرَةَ فَاِنَّ اللّٰهَ اَعَدَّ لِلْمُحْسِنٰتِ مِنْكُنَّ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿۳۰﴾

**31.** O Kɔmhyɛni yerenom! sɛ mo mu bi di fɔ wɔ amumuyɔ a ɛda adi a ɛyɛ yɔbea a ɛmfata mma animuonyam suban a, ɛho asotwe no wɔbɛbɔ ho mmienu ama no. Na ɛno deɛ ɛyɛ mmerɛ ma Allah.

يٰنِسَآءَ النَّبِيِّ مَنْ يَّأْتِ مِنْكُنَّ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ يُّضٰعَفْ لَهَا الْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ ۚ وَكَانَ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرًا ﴿٣١﴾

Nkyɛmu 22

الجزء ٢٢

**32.** Na mo mu biara a ɔbɛyɛ sotie ama Allah ne Ne Somafoɔ no, na ɔbɛyɔ nnwuma pa no, Yɛde n'akatua bɛma no mmɔho mmienu; na Yɛasie-sie animuonyam akɔnhomabɔdeɛ ama no.

وَمَنْ يَّقْنُتْ مِنْكُنَّ لِلّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَتَعْمَلْ صَالِحًا نُّؤْتِهَآ اَجْرَهَا مَرَّتَيْنِ ۙ وَاَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيْمًا ﴿٣٢﴾

**33.** O Kɔmhyɛni yerenom! monnte sɛ mmaa no mu biara sɛ moyɛ atene-neefoɔ deɛ a. Nti mma monnyɛ bɛtɛɛ-bɛtɛɛ wɔ kasa mu, annyɛ saa a ɛbɛyɛ nsɔhwɛ ama obi a yareɛ wɔ n'akoma mu; na monka kasa a edi mu.

يٰنِسَآءَ النَّبِيِّ لَسْتُنَّ كَاَحَدٍ مِّنَ النِّسَآءِ اِنِ اتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِالْقَوْلِ فَيَطْمَعَ الَّذِيْ فِيْ قَلْبِهٖ مَرَضٌ وَّقُلْنَ قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ﴿٣٣﴾

**34.** Na montena mo afie mu *wɔ animuonyam so,* na mma monnsiesie mo ho te sɛ abagyimi mmerɛ ahosiesie a edii kan no na monhwɛ mo Asɔreyɔ so yie na montua Zakaat, na monyɛ sotie ma Allah ne Ne Somafoɔ no. Ampa ara sɛ, Allah pɛ sɛ Ɔyi afiifi-deɛ *nyinaa* firi mo so, O Efie-no-mufoɔ, na Ɔte mo ho ma no wie pɛ-yɔ.

وَقَرْنَ فِيْ بُيُوْتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ الْجَاهِلِيَّةِ الْاُوْلٰى وَاَقِمْنَ الصَّلٰوةَ وَاٰتِيْنَ الزَّكٰوةَ وَاَطِعْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ اِنَّمَا يُرِيْدُ اللّٰهُ لِيُذْهِبَ عَنْكُمُ الرِّجْسَ اَهْلَ الْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ تَطْهِيْرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Na monkaekae adeɛ a wɔkenkan no wɔ mo afie mu a efiri Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu ɛne nyansa no. Ampa ara sɛ Allah na Ɔnim hwɛanhunu nnoɔma nyinaa, *na* Ɔno ne Amanebɔfoɔ no.

وَاذْكُرْنَ مَا يُتْلٰى فِيْ بُيُوْتِكُنَّ مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ وَالْحِكْمَةِ ۚ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ لَطِيْفًا خَبِيْرًا ﴿٣٥﴾ ع

R. 5.

**36.** Ampa ara sɛ, mmarima a wɔbrɛ wɔn ho ase ma *Onyankopɔn no,* ne mmaa a wɔbrɛ wɔn ho ase ma *Onyankopɔn no,* ne agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa, ne sotiefoɔ mmarima ne sotiefoɔ mmaa, ne nokwafoɔ mmarima ne nokwafoɔ mmaa, ne mmarima a wɔgyina pintinn ne mmaa a wɔgyina pintinn *wɔ gyidie mu,* ne mmarima a wɔdwoɔ ne mmaa a wɔdwoɔ ne mmarima a wɔbɔ afɔreɛ ne mmaa a wɔbɔ afɔreɛ, ne mmarima a wɔdi mmuada ne mmaa a wɔdi mmuada, ne mmarima a wɔkora wɔn

اِنَّ الْمُسْلِمِيْنَ وَالْمُسْلِمٰتِ وَالْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ وَالْقٰنِتِيْنَ وَالْقٰنِتٰتِ وَالصّٰدِقِيْنَ وَالصّٰدِقٰتِ وَالصّٰبِرِيْنَ وَالصّٰبِرٰتِ وَالْخٰشِعِيْنَ وَالْخٰشِعٰتِ وَالْمُتَصَدِّقِيْنَ وَالْمُتَصَدِّقٰتِ وَالصَّآئِمِيْنَ وَالصّٰٓئِمٰتِ وَالْحٰفِظِيْنَ فُرُوْجَهُمْ وَالْحٰفِظٰتِ وَالذّٰكِرِيْنَ اللّٰهَ كَثِيْرًا وَّالذّٰكِرٰتِ ۙ اَعَدَّ اللّٰهُ

لَهُمْ مَّغْفِرَةً وَّأَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٣٦﴾

nsumaeɛ mu ne mmaa a wɔkora wɔn nsumaeɛ mu, ne mmarima a wɔkaekae Allah pii, ne mmaa a wɔkaekae; Allah asiesie bɔnefakyɛ ne akatua a ɛso ama wɔn.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَّلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗٓ أَمْرًا أَنْ يَّكُوْنَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًا مُّبِيْنًا ﴿٣٧﴾

**37.** Na ɛmmfata mma ɔgyidini barima anaasɛ ɔgyidini baa sɛ aberɛ a Allah ne Ne Somafoɔ ama atɛmmuo wɔ asɛm bi ho no, wɔnom nso bɛnya wɔn apɛdeɛ foforɔ bi wɔ asɛm a ɛfa wɔn ho ho. Na obiara a ɔbɛyɛ asobrakyeɛ ama Allah ne Ne Somafoɔ no, esi pi sɛ wayera nyeraeɛ a ɛda adie.

وَإِذْ تَقُوْلُ لِلَّذِيْٓ أَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَاتَّقِ اللّٰهَ وَتُخْفِيْ فِيْ نَفْسِكَ مَا اللّٰهُ مُبْدِيْهِ وَتَخْشَى النَّاسَ ۚ وَاللّٰهُ أَحَقُّ أَنْ تَخْشٰىهُ ۗ فَلَمَّا قَضٰى زَيْدٌ مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنٰكَهَا لِكَيْ لَا يَكُوْنَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ حَرَجٌ فِيْٓ أَزْوَاجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا مِنْهُنَّ وَطَرًا ۗ وَكَانَ أَمْرُ اللّٰهِ مَفْعُوْلًا ﴿٣٨﴾

**38.** Na *kae* berɛ a woka kyerɛɛ nea Allah de adom ahorɔɔ agu ne so, na wo nso wayɛ no adom ahorɔɔ no sɛ, 'Sɔ wo yere no mu fa no ka wo ho, na suro Allah.' Na wode biribi siee w'akoma mu, adeɛ a na Allah rebɛyi no adi, na na wosuro nnipa no wɔ aberɛ a Allah na ɛyɛ N'asɛdeɛ sɛ wosuro No. Afei berɛ a Zaid yɔɔ deɛ ɔhia sɛ ɔyɔ fa ne ho nyinaa wieeɛ *na esii sɛ ɔnnhia ɔbaa no bio no,* Yɛde no kaa wo ho wɔ awareɛ mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na akwansideɛ biara ɛnnha agyidifoɔ no, ɛfa mma-mmarima a wɔafa ama wɔn ho *a wɔnnyɛ wɔn ankasa mma* no yerenom ho, berɛ a wɔne wɔn awie *awareɛ* na wɔnnhia wɔn no. Na Allah ahyɛdeɛ na ɛwɔ sɛ ɛhyɛ ma.

مَا كَانَ عَلَى النَّبِيِّ مِنْ حَرَجٍ فِيْمَا فَرَضَ اللّٰهُ لَهٗ ۗ سُنَّةَ اللّٰهِ فِي الَّذِيْنَ خَلَوْا مِنْ قَبْلُ ۗ وَكَانَ أَمْرُ اللّٰهِ قَدَرًا مَّقْدُوْرًا ﴿٣٩﴾

**39.** Akwansideɛ biara nntumi nnsi Ɔkɔmhyɛni no kwan wɔ adeɛ a Allah ayɛ no nhyɛ ama no ho. Saa na ɛyɛ Allah kwan a na ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔdii kan twaa mu no - na Allah ahyɛdeɛ no yɛ ahyehyɛdeɛ a ɛda hɔ na ɛtwa sɛ ɛhyɛ ma -

الَّذِيْنَ يُبَلِّغُوْنَ رِسٰلٰتِ اللّٰهِ وَيَخْشَوْنَهٗ وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا اللّٰهَ ۗ وَكَفٰى بِاللّٰهِ حَسِيْبًا ﴿٤٠﴾

**40.** Nkurɔfoɔ no a wɔka Allah Asomasɛm no to dwa na wɔsuro No, na wɔnnsuro obiara gyesɛ Allah no. Na Allah som bo sɛ Nkontabufoɔ.

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّنْ رِّجَالِكُمْ وَلٰكِنْ رَّسُوْلَ اللّٰهِ وَخَاتَمَ النَّبِيّٖنَ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿٤١﴾ ع ٦

**41.** Muhammad nnyɛ mo mmarima no mu biara papa, mmom *ɔyɛ* Allah Somafoɔ ne Nkɔmhyɛfoɔ no Agyiraehyɛdeɛ Nsɔano; na Allah wɔ adeɛ nyinaa so nimdiɛ yie.

R. 6.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اذْكُرُوا اللّٰهَ ذِكْرًا كَثِيْرًا ﴿٤٢﴾

**42.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie monkaekae Allah, nkaekaeɛ a ɛdɔɔso.

**43.** **Na montontom No anɔpa ne anwummerɛ.**

**وَّ سَبِّحُوْهُ بُكْرَةً وَّ اَصِيْلًا ﴿٤٣﴾**

**44.** **Ɔno ne Nea Ɔde nhyira gu mo so saara na N'asoro-abɔfoɔ no nso *yɛ*, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔbɛyi mo afiri esum *biara* mu akɔ hann mu. Na Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ ma agyidifoɔ no.**

**هُوَ الَّذِيْ يُصَلِّيْ عَلَيْكُمْ وَ مَلٰٓئِكَتُهٗ لِيُخْرِجَكُمْ مِّنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ؕ وَكَانَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ رَحِيْمًا ﴿٤٤﴾**

**45.** **Wɔnom nkyea wɔ ɛda no a wɔbɛhyia No no bɛyɛ 'Asomdwoeɛ.' Na Wasiesie animuonyam akatua ama wɔn.**

**تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهٗ سَلٰمٌ ۖۚ وَ اَعَدَّ لَهُمْ اَجْرًا كَرِيْمًا ﴿٤٥﴾**

**46.** **O Ɔkɔmhyɛni, nokorɛ, Yɛasoma wo sɛ Ɔdanseni ne Ɔsɛmmɔdɛ-Bɔfoɔ ne Ɔkɔkɔbɔni,**

**يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ اِنَّآ اَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّ مُبَشِّرًا وَّ نَذِيْرًا ﴿٤٦﴾**

**47.** **Ɛne Ɔfrɛfoɔ a wofrɛ *nnipa* kɔ Allah hɔ ɛnam Ne tumi nti, ɛne te sɛ Kanea a ɛsɔ hyireen.**

**وَّ دَاعِيًا اِلَى اللّٰهِ بِاِذْنِهٖ وَ سِرَاجًا مُّنِيْرًا ﴿٤٧﴾**

**48.** **Na ka nsɛm-dɛ yi to dwa kyerɛ agyidifoɔ no sɛ wɔbɛnya adom kɛseɛ afiri Allah hɔ.**

**وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِيْنَ بِاَنَّ لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ فَضْلًا كَبِيْرًا ﴿٤٨﴾**

**49.** **Na mma nni atiafoɔ no ne nyaatwomfoɔ no akyi, na bu w'ani gu wɔn nyegyeɛ no so na fa wo werɛ hyɛ Allah mu; efirisɛ Allah som bo sɛ Ɔhwɛsofoɔ.**

**وَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَ الْمُنٰفِقِيْنَ وَ دَعْ اَذٰىهُمْ وَ تَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ﴿٤٩﴾**

**50.** **O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ moware agyidifoɔ mmaa no, na sɛ mogyae wɔn wɔ berɛ a momfaa mo ho nkaa wɔn a, ɛnneɛ monni wɔn so asɛdeɛ biara a ɛfa mmerɛ a *wɔahyehyɛ* a ɛsɛ sɛ wɔde twen a mobɛkan. Enti moma wɔn ahiadeɛ *a mode bɛgya wɔn kwan,* na monya wɔn kwan wɔ ɛkwan a ɛyɛ fɛ so.**

**يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا نَكَحْتُمُ الْمُؤْمِنٰتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوْهُنَّ مِنْ قَبْلِ اَنْ تَمَسُّوْهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّوْنَهَا ۚ فَمَتِّعُوْهُنَّ وَ سَرِّحُوْهُنَّ سَرَاحًا جَمِيْلًا ﴿٥٠﴾**

**51.** **O Ɔkɔmhyɛni Yɛate ɛho ama wo, ɛyɛ wo yerenom a watua wɔn tiri adeɛ, ɛne wɔnom a wo nsa nifa wɔ wɔn so tumi, efiri nkurɔfoɔ a Allah de wɔn ama wo sɛ sadeɛ no mu, ɛne w'agya nua-barima mma-mmaa ɛne wo sewaanom mma-mmaa, ɛne wo wɔfa mma-mmaa ɛne wo niwaa mma-mmaa a wɔne wo atu amantuo, ɛne ɔgyidini ɔbaa *biara,* sɛ ɔde ne ho ma Kɔmhyɛni sɛ ɔnware no a, sɛ Kɔmhyɛni *nso pene so* sɛ ɔbɛware no deɛ a; *wei wɔ hɔ* ma wo nkoaa a agyidifoɔ no nnka ho - Yɛama deɛ ɛyɛ nhyɛ ma wɔn no ada adi dada ɛfa wɔn yerenom ne wɔn a wɔn nsa nifa wɔ wɔn**

**يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ اِنَّآ اَحْلَلْنَا لَكَ اَزْوَاجَكَ الّٰتِيْٓ اٰتَيْتَ اُجُوْرَهُنَّ وَ مَا مَلَكَتْ يَمِيْنُكَ مِمَّآ اَفَآءَ اللّٰهُ عَلَيْكَ وَ بَنٰتِ عَمِّكَ وَ بَنٰتِ عَمّٰتِكَ وَ بَنٰتِ خَالِكَ وَ بَنٰتِ خٰلٰتِكَ الّٰتِيْ هَاجَرْنَ مَعَكَ ۫ وَ امْرَاَةً مُّؤْمِنَةً اِنْ وَّهَبَتْ نَفْسَهَا لِلنَّبِيِّ اِنْ اَرَادَ النَّبِيُّ اَنْ يَّسْتَنْكِحَهَا ۗ خَالِصَةً لَّكَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ؕ قَدْ عَلِمْنَا مَا فَرَضْنَا عَلَيْهِمْ فِيْٓ اَزْوَاجِهِمْ وَ**

مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ لِكَيْلَا يَكُونَ عَلَيْكَ حَرَجٌ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥١﴾

so tumi no ho - sɛdeɛ ɛbɛyɛ na annyɛ ahokyerɛ ne ɔhaw biara amma wo *wɔ adwuma a wɔde ahyɛ wo nsa no ho.* Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

تُرْجِي مَن تَشَاءُ مِنْهُنَّ وَتُؤْوِي إِلَيْكَ مَن تَشَاءُ ۖ وَمَنِ ابْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن تَقَرَّ أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَا آتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِي قُلُوبِكُمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥٢﴾

52. *Sɛ wopɛ a* wobɛtwe wɔn mu biara *awareɛ* asensɛn, na wagye nea wopɛ biara ama wo ho *ne no atena.* Na sɛ ɛyɛ w'apɛdeɛ sɛ wobɛsan afa wɔnom a wode wɔn asi nkyɛn no mu biara a, asodie biara nna wo so. Saa na ɛbɛn sɛ ɛbɛma wɔn ani so adwo wɔn, na amma wɔn anni awerɛhoɔ, na ɛbɛma wɔn nyinaa ani agye deɛ wode ama wɔn no ho. Na Allah nim deɛ ɛwɔ mo akoma mu; na Allah yɛ adeɛ nyinaa mu Nimdiɛfoɔ, Abodwokyerɛfoɔ.

لَّا يَحِلُّ لَكَ النِّسَاءُ مِن بَعْدُ وَلَا أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ أَزْوَاجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ حُسْنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ رَّقِيبًا ﴿٥٣﴾

53. Wɔmmaa wo ho kwan sɛ *wobɛware* mmaa bi wɔ ɛno akyi anaasɛ wode wɔn bɛsesa ɛyerenom *afoforɔ* sɛ w'ani gye wɔn papa-yɔ ho koraa mpo a, gyesɛ deɛ wo nsa nifa wɔ so tumi. Na Allah yɛ Ɔwɛnfoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.

R. 7.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا بُيُوتَ النَّبِيِّ إِلَّا أَن يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيْرَ نَاظِرِينَ إِنَاهُ وَلَٰكِنْ إِذَا دُعِيتُمْ فَادْخُلُوا فَإِذَا طَعِمْتُمْ فَانتَشِرُوا وَلَا مُسْتَأْنِسِينَ لِحَدِيثٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِي النَّبِيَّ فَيَسْتَحْيِي مِنكُمْ ۖ وَاللَّهُ لَا يَسْتَحْيِي مِنَ الْحَقِّ ۚ وَإِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ مَتَاعًا فَاسْأَلُوهُنَّ مِن وَرَاءِ حِجَابٍ ۚ ذَٰلِكُمْ أَطْهَرُ لِقُلُوبِكُمْ وَقُلُوبِهِنَّ ۚ وَمَا كَانَ لَكُمْ أَن تُؤْذُوا رَسُولَ اللَّهِ وَلَا أَن تَنكِحُوا أَزْوَاجَهُ مِن بَعْدِهِ أَبَدًا ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ عِندَ اللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٤﴾

54. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Mma monnwura Kɔm-hyɛni no afie mu gyesɛ wɔato nsa afrɛ mo adidiɛ, na ɛno mpo, monnyɛ *ntɛm* nnkɔ hɔ ansaana wɔanoa aduane no. Mmom sɛ wɔto nsa frɛ mo a monwura mu, na sɛ mowie adidi a, monfiri adi nkɔ deɛ mobɛkɔ, wɔ aberɛ a mon-nhwehwɛ sɛ mobɛdidi nkɔmmɔ. Saa-yɔ yɛ ɔhaw ma Kɔmhyɛni no, na ɔfɛre ho sɛ *ɔbɛka akyerɛ mo sɛ* monkɔ. Nanso Allah mmfɛre ho sɛ *Ɔbɛka* deɛ ɛyɛ nokorɛ no. Na sɛ mobisa wɔn (Kɔmhyɛni yerenom) biribi a, momisa wɔn mfiri ntwaremu akyi. Ɛno na ɛyɛ ahoteɛ ma mo akoma ɛne wɔn akoma. Na ɛmmfata mma mo sɛ mode ɔhaw bi bɛma Allah Somafoɔ no, nanso mma monnware ne yerenom da wɔ n'akyi. Ampa ara sɛ anka ɛbɛyɛ ade kɛseɛ wɔ Allah ani so.

إِن تُبْدُوا شَيْئًا أَوْ تُخْفُوهُ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٥٥﴾

55. Sɛ moyi biribi adi anaasɛ mode sie a Allah deɛ Ɔnim biribiara yie.

**56.** Asodie biara nna wɔn (mmaa no) so *saa adeɛ yi ho,* ɛfa wɔn agyanom anaasɛ wɔn mma-mmarima anaasɛ wɔn nua-mmarima anaasɛ wɔn nua-mmarima mma-mmarima anaasɛ wɔn nua-mmaa mma-mmarima anaasɛ wɔn mfɛfoɔ mmaa anaasɛ nkurɔfoɔ a wɔn nsa nifa wɔ wɔn so tumi ho. Na monsuro Allah *O Kɔmhyɛni yerenom,* ampa ara sɛ, Allah yɛ Ɔdanseni wɔ adeɛ nyinaa so.

لَا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِيْٓ اٰبَآئِهِنَّ وَلَآ اَبْنَآئِهِنَّ وَلَآ اِخْوَانِهِنَّ وَلَآ اَبْنَآءِ اِخْوَانِهِنَّ وَلَآ اَبْنَآءِ اَخَوٰتِهِنَّ وَلَا نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُنَّ ۚ وَاتَّقِيْنَ اللّٰهَ ۚ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدًا ﴿٥٦﴾

**57.** Ampa ara sɛ Allah ne N'asoro-abɔfoɔ dwiri nhyira gu Ɔkɔmhyɛni no so. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mo *nso* monsrɛ nhyira ngu ne so, na monkyea *no,* monfa asomdwoeɛ nkyea no.

اِنَّ اللّٰهَ وَمَلٰٓئِكَتَهٗ يُصَلُّوْنَ عَلَى النَّبِيِّ ۚ يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا صَلُّوْا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ﴿٥٧﴾

**58.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔhyɛ Allah ne Ne Somafoɔ no abufuo no - Allah adome wɔn wɔ ewiase yi mu ne Daankwamma na Wasiesie animguaseɛ asotwe ama wɔn.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ لَعَنَهُمُ اللّٰهُ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ وَاَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿٥٨﴾

**59.** Na nkurɔfoɔ no a wɔkeka agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa ho nsɛmnsɛm ma ɛyɛ ɔhaw ma wɔn wɔ adeɛ a wɔnnyɔɔeɛ ho no, wɔbɛsoa ntwatosoɔ *afɔdie* ne bɔne a ɛda adie.

وَالَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ بِغَيْرِ مَا اكْتَسَبُوْا فَقَدِ احْتَمَلُوْا بُهْتَانًا وَّاِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿٥٩﴾

R. 8.

**60.** O Ɔkɔmyɛni! Ka kyerɛ wo yerenom ne wo mma-mmaa, ɛne mmaa a wɔwɔ agyidifoɔ mu no sɛ wɔntwe wɔn akatakyire nkataho no mmra fɔm nkata wɔn ho *efiri wɔn tiri so mɛfa wɔn anim.* Ɛno na ɛsɛ sɛ wɔbɛhunu wɔn *gyinabrɛ* na wɔannyoogyoo wɔn. Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ وَبَنٰتِكَ وَنِسَآءِ الْمُؤْمِنِيْنَ يُدْنِيْنَ عَلَيْهِنَّ مِنْ جَلَابِيْبِهِنَّ ۚ ذٰلِكَ اَدْنٰٓى اَنْ يُّعْرَفْنَ فَلَا يُؤْذَيْنَ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٦٠﴾

**61.** Sɛ nyaatwomfoɔ no ne nkurɔfoɔ a yareɛ wɔ wɔn akoma mu no, ne nkurɔfoɔ a wɔterɛterɛ akeka-akeka nsɛm a enni agyinasoɔ biara mu wɔ kuropɔn mu no, annyae a, Yɛbɛma wagyina hɔ paa atia wɔn; ɛnneɛ afei wɔnntena nntwa wo ho nhyia bio gyesɛ ketewaa bi.

لَئِنْ لَّمْ يَنْتَهِ الْمُنٰفِقُوْنَ وَالَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّالْمُرْجِفُوْنَ فِي الْمَدِيْنَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُوْنَكَ فِيْهَآ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٦١﴾

**62.** *Ɛnneɛ* wɔbɛdome *wɔn.* Baabiara a wɔbɛhu wɔn no, wɔbɛsɔ wɔn mu na wɔatwitwa wɔn mu asini-asini;

مَّلْعُوْنِيْنَ ۚ اَيْنَمَا ثُقِفُوْٓا اُخِذُوْا وَقُتِّلُوْا تَقْتِيْلًا ﴿٦٢﴾

**63.** Saa na Allah kwan no na ɛteɛ wɔ nkurɔfoɔ a wɔdii kan twaa mu kɔɔeɛ no mu, na wonnhunu nsakraeɛ wɔ Allah kwan no mu da.

سُنَّةَ اللّٰهِ فِي الَّذِيْنَ خَلَوْا مِنْ قَبْلُ ۚ وَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّةِ اللّٰهِ تَبْدِيْلًا ﴿٦٣﴾

**64. Nnipa bisa wo Dɔnhwere no ho asɛm. Ka sɛ, 'Ɛho nimdeɛ no wɔ Allah *nkoaa* hɔ.' Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu sɛ *ebia* na Dɔnhwere no abɛn?**

يَسْأَلُكَ النَّاسُ عَنِ السَّاعَةِ ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ اللَّهِ ۚ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ﴿٦٤﴾

**65. Esi pi sɛ Allah adome atiafoɔ no, na Wasiesie egya a ɛredɛre ama wɔn.**

إِنَّ اللَّهَ لَعَنَ الْكَافِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ سَعِيرًا ﴿٦٥﴾

**66. Ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ. Wɔnnhunu adamfoɔ anaasɛ ɔboafoɔ biara *wɔ mu.***

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٦٦﴾

**67. Ɛda no a wɔbɛdane wɔn anim ahwɛ Egya no so no, wɔbɛka sɛ 'O sɛ anka yɛyɛɛ sotie maa Allah na yɛyɛɛ sotie maa Ɔsomafoɔ no a!'**

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ يَقُولُونَ يَا لَيْتَنَا أَطَعْنَا اللَّهَ وَأَطَعْنَا الرَّسُولَا ﴿٦٧﴾

**68. Na wɔbɛka sɛ, 'Y'Awurade, yɛyɛɛ sotie maa y'ahenfo ɛne yɛn mu akɛsefoɔ no, na wɔnom na wɔyeraa yɛn firii kwan no so.**

وَقَالُوا رَبَّنَا إِنَّا أَطَعْنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَاءَنَا فَأَضَلُّونَا السَّبِيلَا ﴿٦٨﴾

**69. 'Y'Awurade ma wɔnom asotwe a ɛbɔ ho mmienu, na fa nnome kɛseɛ dome wɔn.'**

رَبَّنَا آتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ الْعَذَابِ وَالْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيرًا ﴿٦٩﴾

**R. 9.**

**70. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Mma monnyɛ te sɛ nkurɔfoɔ no a wɔhaa Mose *na wɔtwaa ntwatosoɔ too ne so no;* Allah tee ne ho firii deɛ wɔka *faa ne ho no.* Na na ɔwɔ animuonyam wɔ Allah anim.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ آذَوْا مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ اللَّهُ مِمَّا قَالُوا ۚ وَكَانَ عِنْدَ اللَّهِ وَجِيهًا ﴿٧٠﴾

**71. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monsuro Allah na monka asɛm a ɛtene no.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَقُولُوا قَوْلًا سَدِيدًا ﴿٧١﴾

**72. Ɔbɛsakra mo yɔbea ama mo na Ɔde mo bɔne akyɛ mo. Na obiara a ɔbɛyɛ sotie ama Allah ne Ne Somafoɔ no, ɔbɛnya nkunimdie kɛse paa.**

يُصْلِحْ لَكُمْ أَعْمَالَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ ۗ وَمَنْ يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٧٢﴾

**73. Ampa ara sɛ Yɛde asodie no too ɛsoro ahorоɔ ne asaase no ne mmotan ahorоɔ no so, nanso wɔpooe sɛ wɔbɛsoa na wɔsurooi na onipa no soaae. Ampa ara sɛ ɔno deɛ na ɔyɛ atirimuɔden ma ɔno ankasa ho a ɔmfa n'awie-akyire ho hwee.**

إِنَّا عَرَضْنَا الْأَمَانَةَ عَلَى السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَالْجِبَالِ فَأَبَيْنَ أَنْ يَحْمِلْنَهَا وَأَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا الْإِنْسَانُ ۖ إِنَّهُ كَانَ ظَلُومًا جَهُولًا ﴿٧٣﴾

**74.** ***N'awieɛ ne sɛ,*** **Allah bɛtwe nyaatwomfoɔ mmarima ne nyaatwomfoɔ mmaa no aso ɛne abosomsomfoɔ mmarima ne abosomsomfoɔ mmaa no aso; na Allah de ahummɔborɔ dane kɔ agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa no hɔ; na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa yie.**

لِّيُعَذِّبَ اللّٰهُ الْمُنٰفِقِيْنَ وَ الْمُنٰفِقٰتِ وَ الْمُشْرِكِيْنَ وَ الْمُشْرِكٰتِ وَ يَتُوْبَ اللّٰهُ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَ الْمُؤْمِنٰتِ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿۷۴﴾ ع

اٰياتها ٥٥ سُوْرَةُ سَبَا مَكِّيَّةٌ ٣٤ رکوعاتها ٦

# AL-SABA'

## (Mεkka Yikyerε)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ayεyie nyinaa wɔ Allah, Ɔno a deε εwɔ εsoro ahoroɔ no mu ne asaase no mu nyinaa yε Ne dea no. Na Daankwamma ayεyie nyinaa *nso* yε Ne dea; na Ɔno ne Nyansafoɔ no, Amanebɔfoɔ no.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ وَلَهُ الْحَمْدُ فِي الْاٰخِرَةِ ؕ وَهُوَ الْحَكِيْمُ الْخَبِيْرُ ﴿٢﴾

3. Ɔnim biribiara a εhyεne asaase no mu, εne deε efiri adi firi mu, εne deε esane firi εsoro ba mu biara, εne deε εforo kɔ mu biara; na Ɔno deε Ɔyε Mmɔborɔhunufoɔ, Bɔnefakyεfoɔ paa yie.

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْاَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيْهَا ؕ وَهُوَ الرَّحِيْمُ الْغَفُوْرُ ﴿٣﴾

4. Na nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no ka sε, 'Dɔnhwere no mma yεn so da.' Ka sε, 'Dabi, mmom, meka m'Awurade a Ɔnim nsumaeε mu no sε, ke, εbεba mo so! Biribiara nnyera mmfiri N'ani so, sε εyε ketekete te sε aba ketewamoaa bi mu duro wɔ εsoro ahoroɔ anaasε asaase no mu anaasε biribiara a esua kyεn saa anaa εso kyεn saa a, gyesε *wɔatwerε* no wɔ Nwoma a εda adi mu.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَاْتِيْنَا السَّاعَةُ ؕ قُلْ بَلٰى وَرَبِّيْ لَتَاْتِيَنَّكُمْ ۙ عٰلِمِ الْغَيْبِ ۚ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ ذَرَّةٍ فِي السَّمٰوٰتِ وَلَا فِي الْاَرْضِ وَلَآ اَصْغَرُ مِنْ ذٰلِكَ وَلَآ اَكْبَرُ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ﴿٤﴾

5. Sεdeε εbεyε na Ɔbεma nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no akatua. Weinom saa na wɔbεnya bɔne-fakyε ne animuonyam akɔnhomabɔdeε.

لِّيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ؕ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّرِزْقٌ كَرِيْمٌ ﴿٥﴾

6. Na nkurɔfoɔ no a wɔbɔ *wɔn ho* mmɔden tia Yεn Nsεnkyerεnneε ahoroɔ no wɔhwehwε sε wɔbεsanka *Yεn nhye-hyεεε no*, εyε weinom na asotwe yaaya no ateeteε da hɔ ma wɔn.

وَالَّذِيْنَ سَعَوْ فِيْٓ اٰيٰتِنَا مُعٰجِزِيْنَ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مِّنْ رِّجْزٍ اَلِيْمٌ ﴿٦﴾

7. Na nkurɔfoɔ no a wɔama wɔn nimdeε no hunu sε adeε biara a wɔayi akyerε wo firi w'Awurade hɔ no, εno ne nokorε no na εkyerε kwan kɔ Ɔtumfoɔ a Ɔfata nnaaseε no kwan so.

وَيَرَى الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ الَّذِيْٓ اُنْزِلَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ هُوَ الْحَقَّ ۙ وَيَهْدِيْٓ اِلٰى صِرَاطِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ﴿٧﴾

8. Na nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no ka sε, 'Ana yεnkyerε mo onipa bi a ɔbεka akyerε mo sε berε a moatete asini-asini no, *wɔbεnyane* mo *sε* abɔdeε foforɔ?

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلٰى رَجُلٍ يُّنَبِّئُكُمْ اِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ۙ اِنَّكُمْ لَفِيْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ﴿٨﴾

9. 'Watwa trɔ ato Allah so anaasɛ ɛdam na abɔ no?' Ɛnnte saa, mmom ɛyɛ nkurɔfoɔ no a wɔnnye Daankwamma nnie no na wɔwɔ asotwe mu, na wɔayera kɔ akyirikyiri.

أَفْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِ جِنَّةٌ ۗ بَلِ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ فِي الْعَذَابِ وَالضَّلَالِ الْبَعِيدِ ﴿٩﴾

10. Ana wɔnnhunu deɛ ɛwɔ wɔn anim ne deɛ ɛwɔ wɔn akyi, *ɛyɛ* ɛsoro ne asaase no? Sɛ Yɛpɛ a anka Yɛbɛtumi ama asaase no de wɔn amem anaasɛ Yɛama mmubuiɛ asini-asini afiri soro agu wɔn so. Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ wei mu ma akoa a wannu ne ho biara.

أَفَلَمْ يَرَوْا إِلَىٰ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُم مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۚ إِن نَّشَأْ نَخْسِفْ بِهِمُ الْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ السَّمَاءِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ﴿١٠﴾ ع

R. 2.

11. Na esi pi sɛ Yɛde adom firii Yɛn ankasa hɔ guu Dawid so: 'O mo mmepɔ, monnane nkɔ Nyankopɔn hɔ, monfa ahobraseɛ mua nka Dawid ho, na *mo* nnomaa *nso* saara.' Na Yɛmaa dadeɛ yɛɛ mmerɛ maa no.

وَلَقَدْ آتَيْنَا دَاوُودَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَا جِبَالُ أَوِّبِي مَعَهُ وَالطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ الْحَدِيدَ ﴿١١﴾

12. *Yɛkaa sɛ,* 'Yɛ dadeɛ ako-taadeɛ tenten pɛɛ na yɛ nkawa no wɔ nsusueɛ a edi mu so. Na yɔ nneyɔeɛ pa, ampa ara sɛ Mehunu deɛ moyɔ nyinaa.'

أَنِ اعْمَلْ سَابِغَاتٍ وَقَدِّرْ فِي السَّرْدِ ۖ وَاعْمَلُوا صَالِحًا ۖ إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٢﴾

13. Na *Yɛbrɛɛ* mframa *ase* maa Solomon; n'anɔpa kwan yɛ bosome *akwantuo,* na n'anwummerɛ kwan *nso* yɛ bosome *akwantuo.* Na Yɛmaa kɔɔbere a anane asutire tenee maa no. Na, na Gyinnfoɔ no bi wɔ hɔ a wɔyɔ adwuma wɔ n'ase, ɛnam n'Awurade tumi nti. Na, *na Yɛaka akyerɛ wɔn sɛ,* sɛ wɔn mu biara dane ne ho firi Y'ahyɛdeɛ ho a, Yɛbɛma no aka egya a ɛredɛreɛ asotwe no ahwɛ.

وَلِسُلَيْمَانَ الرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُ عَيْنَ الْقِطْرِ ۖ وَمِنَ الْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِ ۖ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ السَّعِيرِ ﴿١٣﴾

14. Wɔyɔɔ deɛ ɔpɛ maa no: deɛ n'akoma hwehwɛɛɛ nyinaa; ahenfie ahorɔɔ ne ahonini ne atadeɛ te sɛ nsukora mmɔnka, ne dade-sɛn akɛseɛ a ɛtintim hɔ na wɔnoa mu; 'Monyɛ adwuma, O Dawid Fie, wɔ aseda mu;' nanso Me nkoa no mu kumaa bi na wɔyɛ nnaasefoɔ.

يَعْمَلُونَ لَهُ مَا يَشَاءُ مِن مَّحَارِيبَ وَتَمَاثِيلَ وَجِفَانٍ كَالْجَوَابِ وَقُدُورٍ رَّاسِيَاتٍ ۚ اعْمَلُوا آلَ دَاوُودَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِيَ الشَّكُورُ ﴿١٤﴾

15. Na berɛ a Yɛhyɛɛ (Solomon) ne wuo no *gyinaeɛ no,* biribiara ankyerɛ wɔn sɛ wawu ka asaase mu sonsono*

فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ الْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِ إِلَّا دَابَّةُ الْأَرْضِ تَأْكُلُ

15 *Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi*

bi a ɔwee ne poma no. Enti berɛ a ɔhwee aseɛ no, Gyinn no hunuu no pefee sɛ, sɛ na wɔnim nsumaeɛ mu a, anka wɔanntena animguaseɛ asotwe no mu.

مِنسَأَتَهُ ۚ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ الْجِنُّ أَن لَّوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ الْغَيْبَ مَا لَبِثُوا فِي الْعَذَابِ الْمُهِينِ ﴿١٥﴾

16. Ampa ara sɛ na Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ hɔ ma Saba wɔ wɔn fie asaase so; aturo mmienu wɔ nifa ne benkum afam: 'Moni mo Awurade no akɔnhomabɔdeɛ no bi na monyɛ nnaasefoɔ ma No. Asaase a ɛyɛ, ɛne Awurade Bɔnefakyɛfoɔ *na mo wɔ*!'

لَقَدْ كَانَ لِسَبَإٍ فِي مَسْكَنِهِمْ آيَةٌ ۚ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٍ وَشِمَالٍ ۖ كُلُوا مِن رِّزْقِ رَبِّكُمْ وَاشْكُرُوا لَهُ ۚ بَلْدَةٌ طَيِّبَةٌ وَرَبٌّ غَفُورٌ ﴿١٦﴾

17. Nanso wɔdanee wɔn ho kɔɔe; enti Yɛsomaa nsu-yire huuhu bi kɔɔ wɔn so *firii* nsu-tareɛ bi a ɛpaeeɛ mu. Na Yɛsesaa wɔn aturo mmienu no de afoforɔ mmienu maa wɔn a ɛso aduaba nwononwono ne nkyiresua-tiaa ne 'loot' nnua ketewaa bi.

فَأَعْرَضُوا فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ الْعَرِمِ وَبَدَّلْنَاهُم بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ ذَوَاتَيْ أُكُلٍ خَمْطٍ وَأَثْلٍ وَشَيْءٍ مِّن سِدْرٍ قَلِيلٍ ﴿١٧﴾

18. Ɛbaa sɛ Yɛmaa wɔn akatua *a ɛfata wɔn* ɛnam wɔn boniayɛ nti; na obiara nni hɔ a Yɛma no akatua *wɔ saa kwan yi so,* gyesɛ wɔn a wɔyɛ boniayɛfoɔ no.

ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُم بِمَا كَفَرُوا ۖ وَهَلْ نُجْزِي إِلَّا الْكَفُورَ ﴿١٨﴾

19. Na Yɛde too wɔn ntɛm ne nkuro no a Yɛahyira *wɔn no,* nkuro *afoforɔ* a eyi ne ho adi ma wɔhunu, na Yɛtintimii gyinabrɛ ahoroɔ a ɛyɛ mmerɛ wɔ wɔn ntɛm; 'Montu kwan mfa mu anadwo ne adekyeɛ wɔ ɛbanbɔ mu.'

وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ الْقُرَى الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا قُرًى ظَاهِرَةً وَقَدَّرْنَا فِيهَا السَّيْرَ ۖ سِيرُوا فِيهَا لَيَالِيَ وَأَيَّامًا آمِنِينَ ﴿١٩﴾

20. Nanso wɔkaa sɛ, 'Y'Awurade fa kwan tenten to y'akwantuo *gyinabrɛ-gyinabrɛ* no ntɛm, na wɔyɔɔ bɔne tiaa wɔn ankasa ho; enti Yɛyɛɛ wɔn nkɔmmɔ a atwa mu na Yɛbubuu wɔn mu asini-asini, mmubuiɛ a ɛhyɛ ma. Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ wei mu ma obiara a ɔgyina pintinn ne nipa a ɔyɛ nnaasefoɔ.

فَقَالُوا رَبَّنَا بَعِدْ بَيْنَ أَسْفَارِنَا وَظَلَمُوا أَنفُسَهُمْ فَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ وَمَزَّقْنَاهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٢٠﴾

21. Na Ibliis hunuu sɛ n'atɛmmuo a ɛfa wɔn ho no yɛ nokorɛ, enti wɔdii n'akyi, *wɔn nyinaa,* gyesɛ ekuo bi a wɔyɛ agyidifoɔ.

وَلَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ إِبْلِيسُ ظَنَّهُ فَاتَّبَعُوهُ إِلَّا فَرِيقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢١﴾

22. Na, na ɔnni tumi biara wɔ wɔn so, nanso *ɛbaa saa* ama Yɛde nsonsonoeɛ ato wɔnom a wɔgye Daankwamma no die afiri nkurɔfoɔ a na wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa wɔ ho no ho. Na w'Awurade yɛ Ɔwɛnfoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.

وَمَا كَانَ لَهُ عَلَيْهِم مِّن سُلْطَانٍ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يُؤْمِنُ بِالْآخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ مِنْهَا فِي شَكٍّ ۗ وَرَبُّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَفِيظٌ ﴿٢٢﴾ ع

R. 3.

**23. Ka sɛ, 'Monfrɛ nkurɔfoɔ no a mosusu fa wɔn ho sɛ *wɔyɛ asomnneɛ* kwati Allah no. Wɔnni tumi biara wɔ adua-ba ketewaa bi mpo so wɔ ɛsoro ahoroɔ no anaasɛ asaase no mu, nanso wɔnni kyɛfa wɔ emu biara mu, nanso Ɔnnhia boafoɔ biara wɔ wɔn mu.'**

قُلِ ادْعُوا الَّذِينَ زَعَمْتُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ ۚ لَا يَمْلِكُوْنَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِي السَّمٰوٰتِ وَلَا فِي الْاَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيْهِمَا مِنْ شِرْكٍ وَّمَا لَهٗ مِنْهُمْ مِّنْ ظَهِيْرٍ ﴿٢٣﴾

24. Ka-ma biara ho nni mfasoɔ wɔ N'anim, gyesɛ ɛwɔ hɔ ma nea Ɔma ho kwan, kɔpem berɛ a wɔbɛyi ehu afiri wɔn akoma mu na wɔbɛka sɛ, 'Ɛdeɛbɛn na mo Awurade no kaaeɛ?' Wɔnom (Asomafoɔ no) bɛyi ano sɛ, 'Nokorɛ no.' Na Ɔno na Ɔyɛ Ɔsoro-soroni, a Ɔkrɔn no, Ɔkokuroko no.

وَلَا تَنْفَعُ الشَّفَاعَةُ عِنْدَهٗٓ اِلَّا لِمَنْ اَذِنَ لَهٗ ۗ حَتّٰٓى اِذَا فُزِّعَ عَنْ قُلُوْبِهِمْ قَالُوْا مَاذَا ۙ قَالَ رَبُّكُمْ ۗ قَالُوا الْحَقَّ ۚ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيْرُ ﴿٢٤﴾

25. Ka sɛ, 'Hwan na Ɔbɔ mo akɔnhomma firi ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu?' Ka sɛ, 'Allah Yɛn anaasɛ mo mu baako gyina kwan tenenee no so anaasɛ wɔ nyeraeɛ a ɛda adi mu.'

قُلْ مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ قُلِ اللّٰهُ ۙ وَاِنَّآ اَوْ اِيَّاكُمْ لَعَلٰى هُدًى اَوْ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢٥﴾

26. Ka sɛ, 'Wɔmmisa mo yɛn bɔne ho asɛm biara nanso wɔmmisa yɛn deɛ moyɔ ho asɛm biara.'

قُلْ لَّا تُسْـَٔلُوْنَ عَمَّآ اَجْرَمْنَا وَلَا نُسْـَٔلُ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٦﴾

27. Ka sɛ, 'Y'Awurade no bɛboaboa yɛn ano abɔm; afei Ɔbɛbua yɛn ntɛm atɛn wɔ nokorɛ mu; na Ɔno ne Atɛmufoɔ no, adeɛ nyinaa Nimdiɛfoɔ no.

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ ۗ وَهُوَ الْفَتَّاحُ الْعَلِيْمُ ﴿٢٧﴾

28. Ka sɛ, 'Monkyerɛ me nkurɔfoɔ no a mode wɔn abata Ne ho sɛ ahokafoɔ no. Dabi! mmom *monntumi nnyɔ saa,* efirisɛ Ɔno ne Allah, Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.'

قُلْ اَرُوْنِيَ الَّذِيْنَ اَلْحَقْتُمْ بِهٖ شُرَكَآءَ كَلَّا ۗ بَلْ هُوَ اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢٨﴾

29. Na Yɛannsoma wo hwee ho ka sɛ sɛmmɔ-dɛ bɔfoɔ ne Kɔkɔbɔni de ma adasamma nyinaa, nanso nnipa pii nnim.

وَمَآ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا كَآفَّةً لِّلنَّاسِ بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Na wɔka sɛ, 'Mmerɛ bɛn na saa bɔhyɛ yi *bɛhyɛ ma,* sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a?'

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Ka sɛ, 'Ɛda no a monntumi nnye mo ho nnka akyire berɛ sima ketewaa bi mpo, nanso monntumi nni anim no, ɛho bɔhyɛ na ɛda hɔ ma mo no.'

قُلْ لَّكُمْ مِّيْعَادُ يَوْمٍ لَّا تَسْتَاْخِرُوْنَ عَنْهُ سَاعَةً وَّلَا تَسْتَقْدِمُوْنَ ﴿٣١﴾

R. 4.

32. Na nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no ka sɛ, 'Yɛnnye Kur'aan wei nni da, nanso deɛ edii n'anim *baaeɛ no nso yɛnnye nni;'* na sɛ anka wohunu berɛ a adebɔneyɔfoɔ no wɔbɛma wɔagyina wɔn Awurade no anim na wɔretoto asodie no mane-mane wɔn ho a. Nkurɔfoɔ no a wɔsusu faa wɔn ho sɛ wɔyɛ mmerɛyɛfoɔ no bɛka akyerɛ nkurɔfoɔ no a na wɔyɛ ahomasoɔ no sɛ, 'Sɛ ɛnnyɛ mo a anka esi pi sɛ, yɛayɛ agyidifoɔ.'

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَن نُّؤْمِنَ بِهَٰذَا الْقُرْآنِ وَلَا بِالَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ وَلَوْ تَرَىٰ إِذِ الظَّالِمُونَ مَوْقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمْ يَرْجِعُ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ الْقَوْلَ يَقُولُ الَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا لَوْلَا أَنتُمْ لَكُنَّا مُؤْمِنِينَ ﴿٣٢﴾

33. Nkurɔfoɔ a na wɔyɛ ahomasoɔ no bɛka akyerɛ nkurɔfoɔ no a wɔbuu wɔn sɛ mmerɛyɛfoɔ no sɛ, 'Enti ɛyɛ yɛn na yɛsankaa mo firii kwankyerɛ no ho, berɛ a ɛbaa mo hɔ no? Dabi mmom ɛyɛ mo ankasa na, na moyɛ afɔdifoɔ no.'

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا لِلَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا أَنَحْنُ صَدَدْنَاكُمْ عَنِ الْهُدَىٰ بَعْدَ إِذْ جَاءَكُم ۖ بَلْ كُنتُم مُّجْرِمِينَ ﴿٣٣﴾

34. Na nkurɔfoɔ a na wɔbu wɔn mmerɛyɛfoɔ no bɛka akyerɛ nkurɔfoɔ no a na wɔyɛ ahantan no sɛ, 'Mo pɔ-bɔ a na mo bɔ no anadwo ne adekyeɛ, berɛ a na mofrɛ yɛn sɛ mma Yɛnnye Allah nni, na *mmom* yɛnfa mmataho nka Ne ho no, *ɛno na awie yɛn sei no.'* Na wɔde wɔn fɛreɛ ne abambuo bɛsie berɛ a wɔbɛhunu asotwe no; na Yɛde nkɔnsɔn-nkɔnsɔn bɛto nkurɔfoɔ a wɔtiaaeɛ no kɔn mu. Wɔmfa biribiara nntua wɔn ka gyesɛ deɛ wɔyɔɔeɛ.

وَقَالَ الَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا بَلْ مَكْرُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ إِذْ تَأْمُرُونَنَا أَن نَّكْفُرَ بِاللَّهِ وَنَجْعَلَ لَهُ أَندَادًا ۚ وَأَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ وَجَعَلْنَا الْأَغْلَالَ فِي أَعْنَاقِ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٣٤﴾

35. Na Yɛannsoma Kɔkɔbɔni bi ankɔ kuro biara so, gyesɛ wɔn mu adefoɔ no kaa sɛ, 'Yɛn deɛ, yɛnnye deɛ wɔde asoma mo no nni.'

وَمَا أَرْسَلْنَا فِي قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا إِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُم بِهِ كَافِرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Na wɔka sɛ, 'Yɛn na yɛwɔ sika bebiree ne mma; na ɛmma sɛ wɔbɛtwe yɛn aso.'

وَقَالُوا نَحْنُ أَكْثَرُ أَمْوَالًا وَأَوْلَادًا وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٣٦﴾

37. Ka sɛ, 'Ampa ara sɛ, m'Awurade na Ɔterɛ akɔnhomabɔdeɛ mu ma obiara a Ɔpɛ na Ɔyere so *ma obiara a Ɔpɛ;* nanso nnipa bebiree nnim.'

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٧﴾

R. 5.

**38.** Na ɛnnyɛ mo ahonyadeɛ ne mo mma a moanya na ɛde mo bɛbɛn Yɛn wɔ gyinabrɛ mu, mmom, nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no bɛnya akatua mmɔho mmienu ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ nti. Na aban tenten mu na wɔbɛbɔ wɔn ho ban.

وَمَآ أَمْوَالُكُمْ وَلَآ أَوْلَادُكُمْ بِالَّتِيْ تُقَرِّبُكُمْ عِنْدَنَا زُلْفٰٓى إِلَّا مَنْ اٰمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا ز فَأُولٰٓئِكَ لَهُمْ جَزَآءُ الضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوْا وَهُمْ فِي الْغُرُفٰتِ اٰمِنُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Na nkurɔfoɔ no a wɔyere wɔn ho sɛ wɔbɛsanka Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ *botaeɛ* no, wɔnom na wɔde wɔn bɛba asotwe no mu, anim ne anim.

وَالَّذِيْنَ يَسْعَوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا مُعٰجِزِيْنَ أُولٰٓئِكَ فِي الْعَذَابِ مُحْضَرُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ka sɛ, 'Esi pi sɛ, m'Awurade na Ɔterɛtere akɔnhomabɔdeɛ mu ma Ne nkoa sɛdeɛ Ɔpɛ, na Ɔyere so ma wɔn mu bi *sɛdeɛ Ɔpɛ.* Na biribiara a mobɛyi ama no, Ɔbɛhyɛ anan mu; na Ɔno ne akɔnhomabɔfoɔ mu Mudifoɔ paa no.'

قُلْ إِنَّ رَبِّيْ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ وَيَقْدِرُ لَهٗ ط وَمَآ أَنْفَقْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهٗ ج وَهُوَ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Na *kae* ɛda no a wɔbɛboaboa wɔn nyinaa ano abɔm no; afei Ɔbɛka akyerɛ soro-abɔfoɔ no sɛ, 'Ɛyɛ mo *titire* na na wɔsom *mo?*'

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ثُمَّ يَقُوْلُ لِلْمَلٰٓئِكَةِ أَهٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمْ كَانُوْا يَعْبُدُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Wɔbɛka sɛ, 'Ɔkronkronni ne Wo. Wone yɛn Banbɔfoɔ firi wɔn ho. Mmom, na wɔsom Gyinn; ɛyɛ wɔn na wɔn mu dodoɔ no ara gye die.'

قَالُوْا سُبْحٰنَكَ أَنْتَ وَلِيُّنَا مِنْ دُوْنِهِمْ ج بَلْ كَانُوْا يَعْبُدُوْنَ الْجِنَّ ج أَكْثَرُهُمْ بِهِمْ مُّؤْمِنُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** 'Enti, ɛnnɛ da yi, monnya tumi biara mmfa nnyɛ mfasodeɛ anaa ɔhaw mma mo ho mo ho.' Na Yɛbɛka akyerɛ nkurɔfoɔ a wɔyɔɔ bɔne no sɛ: 'Monsɔ Egya asotwe no a na mobɔ no torɔ no nhwɛ.'

فَالْيَوْمَ لَا يَمْلِكُ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ نَّفْعًا وَّلَا ضَرًّا ط وَنَقُوْلُ لِلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ذُوْقُوْا عَذَابَ النَّارِ الَّتِيْ كُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Na sɛ wɔkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adi no kyerɛ wɔn a, wɔka sɛ, 'Wei ɔnnyɛ hwee sɛ onipa a ɔhwehwɛ sɛ ɔdane mo firi deɛ na mo agyanom som no ho.' Na wɔka sɛ, 'Wei nnyɛ hwee sɛ nkontompo ntwatosoɔ.' Na nkurɔfoɔ a wɔnnye nni no ka fa nokorɛ no ho, berɛ a aba wɔn hɔ no, sɛ 'Wei deɛ ɛnnyɛ hwee sɛ ɛyɛ nkonyaa a ani da hɔ.'

وَإِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ قَالُوْا مَا هٰذَآ إِلَّا رَجُلٌ يُّرِيْدُ أَنْ يَّصُدَّكُمْ عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ اٰبَآؤُكُمْ ج وَقَالُوْا مَا هٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ مُّفْتَرًى ط وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ لا إِنْ هٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٤٤﴾

وَمَآ اٰتَيْنٰهُمْ مِّنْ كُتُبٍ يَّدْرُسُوْنَهَا وَمَآ اَرْسَلْنَآ اِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِنْ نَّذِيْرٍ ﴿٤٥﴾

**45.** Na Yɛamma wɔn nwoma ahorɔɔ a wɔsua adeɛ firi mu, nanso Yɛannsoma Kɔkɔbɔni biara ankɔ wɔn hɔ anni w'anim.

وَكَذَّبَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۙ وَمَا بَلَغُوْا مِعْشَارَ مَآ اٰتَيْنٰهُمْ فَكَذَّبُوْا رُسُلِيْ ۫ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيْرِ ﴿٤٦﴾ ع

**46.** Na nkurɔfoɔ no a wɔdii wɔn anim kan no *nso* poo *nokorɛ no -* na weinom annya deɛ Yɛde maa wɔn no mu nkyɛmu du mu kyɛpɛn baako *mpo,* nanso wɔbuu M'Asomafoɔ no sɛ wɔyɛ atorofoɔ. Enti hwɛ sɛdeɛ nsakraeɛ *a Mede baaeɛ no yɛ hu fa*!

R. 6.

قُلْ اِنَّمَآ اَعِظُكُمْ بِوَاحِدَةٍ ۚ اَنْ تَقُوْمُوْا لِلّٰهِ مَثْنٰى وَفُرَادٰى ثُمَّ تَتَفَكَّرُوْا ۫ مَا بِصَاحِبِكُمْ مِّنْ جِنَّةٍ ؕ اِنْ هُوَ اِلَّا نَذِيْرٌ لَّكُمْ بَيْنَ يَدَيْ عَذَابٍ شَدِيْدٍ ﴿٤٧﴾

**47.** Ka sɛ, 'Metu mo fo *sɛ monyɛ* adeɛ baako: ɛne sɛ, monyina hɔ mmienu-mmienu ne anko-anko wɔ Allah anim, na afei monwene, *ɛno na mobɛhunu sɛ* adambɔ biara nni mo adamfo no mu; ɔyɛ Kɔkɔbɔni ma mo ara ɛfa asotwe a ɛyɛ den a ɛreba no ho.'

قُلْ مَا سَاَلْتُكُمْ مِّنْ اَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ ؕ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلَى اللّٰهِ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿٤٨﴾

**48.** Ka sɛ, 'Memmisaa mo akatua biara, *sɛ mebisaae a -* anka ɛyɛ mo dea. M'akatua deɛ Allah nkoaa hɔ na ɛwɔ; na Ɔno na Ɔyɛ Ɔdanseni wɔ adeɛ nyinaa so.'

قُلْ اِنَّ رَبِّيْ يَقْذِفُ بِالْحَقِّ ۚ عَلَّامُ الْغُيُوْبِ ﴿٤٩﴾

**49.** Ka sɛ, 'Nokorɛ, m'Awurade ma Nokorɛ no so *wɔ nkontompo so. Ɔno ne* Nimdiɛfoɔ Kɛseɛ no wɔ nsumaeɛ-munsɛm nyinaa so.'

قُلْ جَآءَ الْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ الْبَاطِلُ وَمَا يُعِيْدُ ﴿٥٠﴾

**50.** Ka sɛ, 'Nokorɛ no abɛdu na nkontompo nntumi mmfiti *adeɛ biara* ase nanso ɛnntumi nnsi so bio.'

قُلْ اِنْ ضَلَلْتُ فَاِنَّمَآ اَضِلُّ عَلٰى نَفْسِيْ ۚ وَاِنِ اهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوْحِيْٓ اِلَيَّ رَبِّيْ ؕ اِنَّهٗ سَمِيْعٌ قَرِيْبٌ ﴿٥١﴾

**51.** Ka sɛ, 'Sɛ mayera a, mayera atia me ankasa me ho; na sɛ kwankyerɛ-pa na manya a, ɛnneɛ, na efiri deɛ m'Awurade ayi akyerɛ me. Ampa ara sɛ Ɔte adeɛ nyinaa na Ɔbɛn.'

وَلَوْ تَرٰٓى اِذْ فَزِعُوْا فَلَا فَوْتَ وَاُخِذُوْا مِنْ مَّكَانٍ قَرِيْبٍ ﴿٥٢﴾

**52.** Sɛ anka worehunu berɛ no a wɔde ehu bi bɛbɔ wɔn no a! Berɛ no dwanefabea biara nni hɔ, na wɔbɛsɔ wɔn mu wɔ bea bi a ɛbɛn.

**53.** Na wɔbɛka sɛ, 'Seisei deɛ yɛagye adi.' Nanso ɛbɛyɛ dɛn na wɔanya *gyidie* wɔ mu afiri bea a ɛware saa,*

وَّقَالُوْٓا اٰمَنَّا بِهٖ ۚ وَاَنّٰى لَهُمُ التَّنَاوُشُ مِنْ مَّكَانٍۭ بَعِيْدٍ ۚۖ﴿٥٣﴾

**54.** Ampa ara sɛ wɔadi kan apo dada, deɛ na wɔyɔ ne sɛ wɔgyina akyiri-kyiri de adwene-mu-nsusuiɛ susu nsumaeɛ mu nsɛm ho.

وَقَدْ كَفَرُوْا بِهٖ مِنْ قَبْلُ ۚ وَيَقْذِفُوْنَ بِالْغَيْبِ مِنْ مَّكَانٍۭ بَعِيْدٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Na wɔde ntwamu bi bɛtwa wɔn ne wɔn ahwehwɛdeɛ dada no ntɛm sɛdeɛ wɔde yɛɛ wɔn nsɛso nkurɔfoɔ a wɔdii kan no. Na wɔnom nso na wɔwɔ akyinnyeɛ a ɛha mu.

وَحِيْلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُوْنَ كَمَا فُعِلَ بِاَشْيَاعِهِمْ مِّنْ قَبْلُ ۗ اِنَّهُمْ كَانُوْا فِيْ شَكٍّ مُّرِيْبٍ ﴿٥٥﴾

*53 Nkyerɛmu: Deɛ ɛkyerɛ ara ne sɛ, wɔadi kan atwe wɔn ho afiri ho kɔ akyirikyiri paa no deɛ, wɔnntumi nnya gyidie kann wɔ asotwe mmerɛ no mu.

ركوعاتها — سُورَةُ فَاطِرٍ مَكِّيَّةٌ ٣٥ — آياتها ٤٦

## AL-FAATIR
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Ayɛyie nyinaa Allah dea, ɛsoro ahoroɔ ne asaase Yɔfoɔ no. Ɔno na Wayɛ soro-abɔfoɔ no asomafoɔ, wɔwɔ ntaban, mmienu, mmiɛnsa ne nnan. Ɔde deɛ Ɔpɛ biara ka N'abɔdeɛ ho; esi pi sɛ Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ فَاطِرِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ جَاعِلِ الْمَلٰٓئِكَةِ رُسُلًا اُولِيْٓ اَجْنِحَةٍ مَّثْنٰى وَثُلٰثَ وَرُبٰعَ ۭ يَزِيْدُ فِي الْخَلْقِ مَا يَشَاۗءُ ۭ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰي كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ (٢)

3. Ahummɔborɔ biara a Allah bɛbue mu ama nnipa no - obiara nni hɔ a ɔbɛtumi asanka; na biribiara a Ɔbɛsɔ mu, asi ano no, obiara nni hɔ a ɔbɛtumi ayi ama, ɛno akyi; na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

مَا يَفْتَحِ اللّٰهُ لِلنَّاسِ مِنْ رَّحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا ۚ وَمَا يُمْسِكْ ۙ فَلَا مُرْسِلَ لَهٗ مِنْۢ بَعْدِهٖ ۭ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ (٣)

4. O mo adasamma, monkae Allah adom a Ɔde agu mo so no. Ana Ɔbɔɔ-adeɛ foforɔ bi wɔ hɔ a ɔkwati Allah a ɔbɔ mo akɔnhoma firi ɛsoro ne asaase mu? Obiara nni hɔ a ɔfata sɛ wɔsom no gyesɛ Ɔno nkoaa. Ɛnneɛ na ɛhene fa na wɔredane mo akɔ yi?

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اذْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ ۭ هَلْ مِنْ خَالِقٍ غَيْرُ اللّٰهِ يَرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَاۗءِ وَالْاَرْضِ ۭ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ڮ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ (٤)

5. Na sɛ wɔpo wo a, esi pi sɛ, *Nyankopɔn Asomafoɔ* a wɔdii w'anim kan no wɔpoo wɔnom; na Allah hɔ na wɔbɛsan de adeɛ *nyinaa* akɔ, *akɔgye atɛmmuo.*

وَاِنْ يُّكَذِّبُوْكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّنْ قَبْلِكَ ۭ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ (٥)

6. O mo adasamma, esi pi sɛ, Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ, enti momma ewiase asetena yi nnaadaa mo. Na momma Ɔdaadaafoɔ no nnaadaa mo ɛfa Allah ho.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۫ وَلَا يَغُرَّنَّكُمْ بِاللّٰهِ الْغَرُوْرُ (٦)

7. Ampa ara sɛ Satan yɛ mo tamfo; enti monfa no sɛ mo tamfo. Ɔfrɛ n'akyidifoɔ no sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛyɛ Egya a ɛredɛreɛ no mu-tefoɔ.

اِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَاتَّخِذُوْهُ عَدُوًّا ۭ اِنَّمَا يَدْعُوْا حِزْبَهٗ لِيَكُوْنُوْا مِنْ اَصْحٰبِ السَّعِيْرِ (٧)

8. Nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no, asotwe a ɛyɛ den da hɔ ma wɔn. Na nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no bɛnya bɔnefakyɛ ne akatua a ɛso.

اَلَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ڛ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ كَبِيْرٌ (٨)

R. 2.

**9. Ɛnneɛ, nti nea ne nneyɔ-bɔne ayɛ n'ani so fɛ ama ɔhwɛ no sɛ ɛyɛ papa no *ɔte sɛ nea wagye adi na ɔyɔ nnwuma pa no?* Ampa ara sɛ Allah ma obiara a Ɔpɛ ho kwan ma no yera na Ɔkyerɛ nea Ɔpɛ kwan. Enti mma nnhwere wo kra wɔ ahomeguo mu mma wɔn. Esi pi sɛ Allah nim deɛ wɔyɔ.**

اَفَمَنْ زُيِّنَ لَهٗ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ فَرَاٰهُ حَسَنًا ؕ فَاِنَّ اللّٰهَ يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۖ فَلَا تَذْهَبْ نَفْسُكَ عَلَيْهِمْ حَسَرٰتٍ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ﴿۹﴾

10. Na Allah ne Nea Ɔsoma mframa ma ɛpagya mmurunkum no; afei Yɛka no kɔ asaase tam a nkwa nni mu so, na Yɛnam so nyane asaase no, ne wuo akyi. Saa ara na Owusɔreɛ no bɛyɛ.

وَ اللّٰهُ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ الرِّيٰحَ فَتُثِيْرُ سَحَابًا فَسُقْنٰهُ اِلٰى بَلَدٍ مَّيِّتٍ فَاَحْيَيْنَا بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ؕ كَذٰلِكَ النُّشُوْرُ ﴿۱۰﴾

11. Obiara a ɔhwehwɛ animuonyam no, ɛnneɛ *ɔnhunu sɛ* animuonyam nyinaa yɛ Allah dea. Ne nkyɛn na kasa papa foro kɔ, na tenenee nnwuma boa no ma no pagya. Na nkurɔfoɔ a wɔyɔ bɔne ho apam no, asotwe a emu yɛ den da hɔ ma wɔn; na weinom apam no bɛsɛe ayɛ kwa.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ الْعِزَّةَ فَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ جَمِيْعًا ؕ اِلَيْهِ يَصْعَدُ الْكَلِمُ الطَّيِّبُ وَ الْعَمَلُ الصَّالِحُ يَرْفَعُهٗ ؕ وَ الَّذِيْنَ يَمْكُرُوْنَ السَّيِّاٰتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ؕ وَ مَكْرُ اُولٰٓئِكَ هُوَ يَبُوْرُ ﴿۱۱﴾

12. Na Allah bɔɔ mo firii mfuturo mu, afei efirii awoɔ-nsuo mu, afei Ɔyɛɛ mo mmienu mmienu. Na ɔbaa biara nni hɔ a ɔnyinsɛn anaasɛ ɔwo *ɔba bi* gyesɛ ɛnam Ne nimdeɛ so. Na obiara nni hɔ a ne nkwa mu bɛto anaasɛ biribi so bɛte afiri ne nkwa so gyesɛ *wɔatwerɛ no wɔ* Nwoma bi mu. Ampa ara sɛ saa adeɛ yi yɛ merɛ ma Allah.

وَ اللّٰهُ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ اَزْوَاجًا ؕ وَ مَا تَحْمِلُ مِنْ اُنْثٰى وَ لَا تَضَعُ اِلَّا بِعِلْمِهٖ ؕ وَ مَا يُعَمَّرُ مِنْ مُّعَمَّرٍ وَّ لَا يُنْقَصُ مِنْ عُمُرِهٖٓ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ ؕ اِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿۱۲﴾

13. Na ɛpo mmienu no nnyɛ pɛ: baako yi yɛ dɛ, ɛtere ano mu na ahomeka wɔ ne nom mu, na foforɔ no nso yɛ nkyenenkyene *na* ɛyɛ nwono. Na modi nam mono firi emu biara mu, na moyi mpempranneɛ a mode siesie mo ho *firi mu.* Na wobɛhunu nhyɛma no sɛ ɛnam so redwa *mframa no* guo, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛhwehwɛ N'adom no bi, ɛne sɛdeɛ mobɛyɛ nnaasefoɔ.

وَ مَا يَسْتَوِي الْبَحْرٰنِ ۖ هٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ سَآئِغٌ شَرَابُهٗ وَ هٰذَا مِلْحٌ اُجَاجٌ ؕ وَ مِنْ كُلٍّ تَاْكُلُوْنَ لَحْمًا طَرِيًّا وَّ تَسْتَخْرِجُوْنَ حِلْيَةً تَلْبَسُوْنَهَا ۚ وَ تَرَى الْفُلْكَ فِيْهِ مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ وَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿۱۳﴾

**14.** Ɔde adesaeɛ hyɛne adekyeɛ mu na Ɔde adekyeɛ ahyɛne adesaeɛ mu. Na Wabrɛ awia no ne bosome no ase wɔ adwumayɔ mu; wɔn mu biara nam ne kwan so kɔpem mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ no. Saa na Allah teɛ, mo Awurade no; Ɔno na ahennie no yɛ Ne dea. Na nkurɔfoɔ no a mokwati Allah frɛ wɔn no wɔnni hui mpo.

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَ يُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ ۙ وَ سَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ؕ وَالَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ مَا يَمْلِكُوْنَ مِنْ قِطْمِيْرٍ ﴿١٤﴾

**15.** Na sɛ mofrɛ wɔn a wɔnnte mofrɛ no, na sɛ wɔte koraa mpo a wɔnntumi nnye so mma mo. Na Owusɔre Da no wɔbɛpo mmataho a mode wɔn yɛɛ mmataho *kaa Nyankopɔn ho no.* Na obiara nni hɔ a ɔbɛtumi abɔ wo amanneɛ te sɛ *Nea* Ɔnim adeɛ nyinaa na Ɔyɛ Amanebɔfoɔ no.

اِنْ تَدْعُوْهُمْ لَا يَسْمَعُوْا دُعَآءَكُمْ ۚ وَلَوْ سَمِعُوْا مَا اسْتَجَابُوْا لَكُمْ ؕ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ يَكْفُرُوْنَ بِشِرْكِكُمْ ؕ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيْرٍ ﴿١٥﴾

R. 3.

**16.** O adasamma, moyɛ ahiafoɔ adesrɛfoɔ kɛkɛ ma Allah wɔ aberɛ a Allah na Ɔde Ne ho a Ɔnnhia biribiara na Ɔfata nnaaseɛ.

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اَنْتُمُ الْفُقَرَآءُ اِلَى اللّٰهِ ۚ وَاللّٰهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ ﴿١٦﴾

**17.** Sɛ Ɔpɛ a anka Ɔbɛtumi aseɛ mo na Ɔde abɔdeɛ foforɔ aba *abɛhyɛ mo anan mu.*

اِنْ يَّشَاْ يُذْهِبْكُمْ وَ يَاْتِ بِخَلْقٍ جَدِيْدٍ ﴿١٧﴾

**18.** Na wei nnyɛ den mma Allah.

وَمَا ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ بِعَزِيْزٍ ﴿١٨﴾

**19.** Na *ɔkra a* ɔso adesoa biara nni hɔ a ɔbɛtumi asoa ɔfoforɔ adesoa; na sɛ *ɔkra bi a* adesoa duuduro akom no frɛ ɔfoforɔ sɛ *ɔmɛsoa* n'adesoa a, *ɔfoforɔ no* nnsoa emu hwee, sɛ ɔyɛ obusuani koraa mpo a. Wɔnom a wobɛtumi abɔ wɔn kɔkɔ ne nkurɔfoɔ a wɔsuro wɔn Awurade wɔ nsumaeɛ mu, na wɔhwɛ Asɔreyɔ so yie. Na obiara a ɔte ne ho no, te ne ho ma ɔno ankasa yie-die nti; na Allah hɔ na akyi-san no wɔ.

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزْرَ اُخْرٰى ؕ وَاِنْ تَدْعُ مُثْقَلَةٌ اِلٰى حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَيْءٌ وَّلَوْ كَانَ ذَا قُرْبٰى ؕ اِنَّمَا تُنْذِرُ الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ ؕ وَمَنْ تَزَكّٰى فَاِنَّمَا يَتَزَكّٰى لِنَفْسِهٖ ؕ وَاِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ ﴿١٩﴾

**20.** Na nea ɔyɛ onifrafoɔ ne nea ɔhunu adeɛ nnyɛ pɛ.

وَمَا يَسْتَوِي الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ﴿٢٠﴾

**21.** Saa ara nso na esum ne hann *nnyɛ pɛ,*

وَلَا الظُّلُمٰتُ وَلَا النُّوْرُ ﴿٢١﴾

**22.** Saa ara nso na nwunu ne ɔhyeɛ *nnyɛ pɛ.*

وَلَا الظِّلُّ وَلَا الْحَرُوْرُ ﴿٢٢﴾

**23.** Saa ara nso na ateasefoɔ ne awufoɔ nnyɛ pɛ. Esi pi sɛ, Allah ma nea Ɔpɛ te *asɛm no,* na wonntumi mma wɔnom a wɔwɔ adamena mu nntie.

وَمَا يَسْتَوِي الْاَحْيَآءُ وَلَا الْاَمْوَاتُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُسْمِعُ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَمَاۤ اَنْتَ بِمُسْمِعٍ مَّنْ فِي الْقُبُوْرِ ﴿٢٣﴾

**24.** Deɛ woyɛ ara ne sɛ woyɛ Ɔkɔkɔbɔni.

إِنۡ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Ampa ara sɛ Yɛde nokorɛ no asoma wo *sɛ* nsɛmdɛ-bɔfoɔ ne Ɔkɔkɔbɔni; na nnipa-kuo biara nni hɔ a Ɔkɔkɔbɔni annkɔ wɔn hɔ.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۚ وَإِن مِّنۡ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٞ ﴿٢٥﴾

**26.** Na sɛ wɔabu wo sɛ ɔtorofoɔ a, nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no nso bɔɔ *wɔn Nkɔmhyɛfoɔ no* trɔ. Wɔn Asomafoɔ de Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adi baa wɔn hɔ, ɛne Nsɛmpa ahorɔɔ ɛne Nwoma no a ɛma hann no.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَبِٱلزُّبُرِ وَبِٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُنِيرِ ﴿٢٦﴾

**27.** Afei, Mesɔɔ nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no mu, na hwɛ sɛdeɛ nsesaeɛ a *Mede baaeɛ no* yɛ hu fa.

ثُمَّ أَخَذۡتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٧﴾

R. 4.

**28.** Ana wonnhunu sɛ Allah sane nsuo firi ɛsoro ba fɔm, na Yɛnam so ma nnuaba ahorɔɔ a ne su di adane-adane puiepuie? Na mmepɔ no mu *nso* ebi sesa mu nteanteaa, fufuo ne kɔkɔɔ, *ɛne deɛ* n'ani su gu ahorɔɔ, na afoforɔ binom nso yɛ tuntum motoo.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦ ثَمَرَٰتٖ مُّخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهَاۚ وَمِنَ ٱلۡجِبَالِ جُدَدُۢ بِيضٞ وَحُمۡرٞ مُّخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٞ ﴿٢٨﴾

**29.** Na nnipa mu, ne mmoadoma, ne ntɔte-mmoa mu, saara nso *na honam ani* esu a egu ahorɔɔ wɔ. Ɛwɔ mu sɛ Ne nkoa no mu nkurɔfoɔ a wɔwɔ nimdeɛ no na wɔsuro Allah. Ampa ara sɛ Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Bɔnefakyɛfoɔ.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ وَٱلدَّوَآبِّ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ مُخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهُۥ كَذَٰلِكَۗ إِنَّمَا يَخۡشَى ٱللَّهَ مِنۡ عِبَادِهِ ٱلۡعُلَمَٰٓؤُاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Esi pi sɛ, nkurɔfoɔ a wɔdi Allah Nwoma no akyi, na wɔhwɛ Asɔreyɔ so yie, na deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no wɔyi bi ma wɔ nsumaeɛ mu ne pefee mu no, wɔnom na wɔn ani da kwan sɛ wɔn dwadie no mmfom da.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتۡلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ يَرۡجُونَ تِجَٰرَةٗ لَّن تَبُورَ ﴿٣٠﴾

**31.** Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔbɛma wɔn, wɔn akatua a ewie ma-yɔ, na Wafiri N'adom mu ato wɔn mu *mpo.* Esi pi sɛ Ɔno deɛ Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ paa a N'ani sɔ *nneyɔeɛ-pa.*

لِيُوَفِّيَهُمۡ أُجُورَهُمۡ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ غَفُورٞ شَكُورٞ ﴿٣١﴾

**32.** Na Nwoma no a Yɛayi akyerɛ woɔ no, ɛno ne nokorɛ no *ankasa* a ɛhyɛ deɛ edii n'anim kan no ma. Ampa ara sɛ, Allah yɛ Amanebɔfoɔ paa a N'ani tua biribiara a ɛfa Ne nkoa ho.

وَٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ هُوَ ٱلۡحَقُّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ لَخَبِيرُۢ بَصِيرٞ ﴿٣٢﴾

**33.** Afei Yɛmaa Yɛn nkoa no mu nkurɔfoɔ a Yɛsaa mu yii wɔn no bɛyɛɛ adeadifoɔ wɔ Nwoma no so. Na wɔnom mu *bi* wɔ hɔ a wɔha wɔn ankasa ho *hyɛ wɔn akɔnnɔ so,* na wɔnom mu bi nso wɔ hɔ a wɔkɔ so fa kwan tenenee so, na wɔnom mu *bi* nso wɔ hɔ a wɔpa *nkaeɛ no* ho wɔ papa-yɔ nnwuma-die mu ɛnam Allah tumi nti. Wei ne Adom Kɛseɛ no *ampa.*

ثُمَّ اَوْرَثْنَا الْكِتٰبَ الَّذِيْنَ اصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا ۚ فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهٖ ۚ وَمِنْهُمْ مُّقْتَصِدٌ ۚ وَمِنْهُمْ سَابِقٌۢ بِالْخَيْرٰتِ بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ ذٰلِكَ هُوَ الْفَضْلُ الْكَبِيْرُ ﴿۳۳﴾

**34.** Turo ahoroɔ a Etim hɔ daa no! Wɔbɛhyɛne mu. Wɔde sika kɔkɔɔ nsankapo na ɛbɛsiesie wɔn wɔ mu, ne abɔɔden nhwenneɛ, na wɔn ntaadeɛ wɔ mu bɛyɛ serekye.

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا يُحَلَّوْنَ فِيْهَا مِنْ اَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَّلُؤْلُؤًا ۚ وَلِبَاسُهُمْ فِيْهَا حَرِيْرٌ ﴿۳۴﴾

**35.** Na wɔbɛka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa yɛ Allah dea, Ɔno a Wayi awerɛhoɔ afiri yɛn so. Ampa ara sɛ y'Awurade no yɛ Bɔnefakyɛfoɔ paa a N'ani sɔ *papa-yɔ.*

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْۤ اَذْهَبَ عَنَّا الْحَزَنَ ؕ اِنَّ رَبَّنَا لَغَفُوْرٌ شَكُوْرُ ۨ ﴿۳۵﴾

**36.** 'Ɔno a Wafiri N'adom mu de yɛn adua Atenaeɛ a ɛtim hɔ daa yi mu, bea a adeyɔ mu ahokum biara nnka yɛn na brɛ denden *atenka* biara nnka yɛn wɔ mu.'

الَّذِيْۤ اَحَلَّنَا دَارَ الْمُقَامَةِ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ لَا يَمَسُّنَا فِيْهَا نَصَبٌ وَّلَا يَمَسُّنَا فِيْهَا لُغُوْبٌ ﴿۳۶﴾

**37.** Na nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no deɛ, Amanehunu-Gya no na ɛyɛ wonom dea. Wɔnnhyɛ nnto hɔ mma wɔn sɛ wɔbɛwu; nanso wɔnnyɛ emu asotwe no hare mma wɔn. Saara na Yɛtua onipa boniayɛfoɔ biara ka.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ ۚ لَا يُقْضٰى عَلَيْهِمْ فَيَمُوْتُوْا وَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمْ مِّنْ عَذَابِهَا ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِيْ كُلَّ كَفُوْرٍ ﴿۳۷﴾

**38.** Na wɔbɛsu ahwehwɛ mmoa wɔ mu sɛ, 'O y'Awurade, yi yɛn firi mu, yɛbɛyɔ tenenee nwuma a ɛnnyɛ deɛ na yɛyɔ no.' Ana Yɛamma mo nkwa a *ɛware* sɛ nea ɔbɛsusu ho akaekae no, bɛtumi akaekae wɔ mu? Na Ɔkɔkɔbɔni *nso* baa mo hɔ. Enti monsɔ *asotwe no* nhwɛ efirisɛ adebɔneyɔfoɔ no nni ɔboafoɔ biara.

وَهُمْ يَصْطَرِخُوْنَ فِيْهَا ۚ رَبَّنَاۤ اَخْرِجْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا غَيْرَ الَّذِيْ كُنَّا نَعْمَلُ ؕ اَوَلَمْ نُعَمِّرْكُمْ مَّا يَتَذَكَّرُ فِيْهِ مَنْ تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ النَّذِيْرُ ؕ فَذُوْقُوْا فَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ نَّصِيْرٍ ﴿۳۸﴾

ع ٥ ١٦

R. 5.

**39.** Ampa ara sɛ, Allah nim ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu asie-sɛm nyinaa. Esi pi sɛ deɛ asie akoma mu fee mpo Ɔnim ne nyinaa.

اِنَّ اللّٰهَ عٰلِمُ غَيْبِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿۳۹﴾

**40.** Ɔno ne Nea Ɔyɛɛ mo adeadifoɔ wɔ asaase no mu. Enti obiara a ɔbɛtia no *ɔno ankansa* so na ne ntiaeɛ ho *nsunsuansoɔ* da. Na atiafoɔ no, wɔn ntiaeɛ rennto hwee mu *mma wɔn* ka ekyire wɔ wɔn Awurade anim. Bio biribiara mu rennto mma atiafoɔ no wɔ wɔn ntiaeɛ no ho ka ade-hwereeɛ nkoaa.

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَكُمْ خَلٰٓئِفَ فِي الْاَرْضِ ؕ فَمَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهٗ ؕ وَلَا يَزِيْدُ الْكٰفِرِيْنَ كُفْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ اِلَّا مَقْتًا ۚ وَلَا يَزِيْدُ الْكٰفِرِيْنَ كُفْرُهُمْ اِلَّا خَسَارًا ﴿۴۰﴾

**41. Ka sɛ, 'Ana moahunu mo mmataho asom-nneɛ a mofrɛ wɔn kwati Allah no? *Ɛnneɛ* monkyerɛ me adeɛ a wɔabɔ no wɔ asaase no mu. Anaasɛ wɔwɔ kyɛfa wɔ ɛsoro ahorɔɔ no mmɔeɛ no mu anaa? Anaasɛ Yɛama wɔn Nwoma bi a wɔwɔ agyinasoɔ wɔ mu anaa? Dabi mmom adebɔneyɔfoɔ no bɔhyɛ a wɔde hyehyɛ wɔn ho wɔn ho no nnyɛ hwee ka nnaadaa nkoaa.**

قُلْ أَرَأَيْتُمْ شُرَكَاءَكُمُ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَاوَاتِ ۚ أَمْ آتَيْنَاهُمْ كِتَابًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِنْهُ ۚ بَلْ إِنْ يَعِدُ الظَّالِمُونَ بَعْضُهُمْ بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤١﴾

**42. Nokorɛ, Allah na Ɔsɔ ɛsoro *abɔdeɛ* ahorɔɔ ne asaase no mu amma wɔammane *amfiri wɔn bea so.* Na sɛ wɔmanee a anka obiara nni hɔ a ɔbɛtumi afiri N'akyi asɔ mu. Ampa ara sɛ Ɔno deɛ Ɔyɛ Boasetɔ, Bɔnefakyɛfoɔ paa.**

إِنَّ اللَّهَ يُمْسِكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ أَنْ تَزُولَا ۚ وَلَئِنْ زَالَتَا إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِنْ بَعْدِهِ ۚ إِنَّهُ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤٢﴾

**43. Na wɔde Allah dii wɔn nse a emu yɛ den paa sɛ, sɛ Ɔkɔkɔbɔni baa wɔn hɔ a anka wɔbɛdi kwankyerɛ no akyi akyɛn nnipa-kuo no mu biara. Nanso berɛ a Ɔkɔkɔbɔni baa wɔn hɔ no, hwee mu annto ama wɔn ka wɔn atuateɛ nkoaa,**

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِنْ جَاءَهُمْ نَذِيرٌ لَيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى الْأُمَمِ ۚ فَلَمَّا جَاءَهُمْ نَذِيرٌ مَا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٣﴾

**44. A efiri ahantan a *wɔyɔ no* wɔ asaase no mu ɛne bɔne ho pɔ-bɔ mu. Nanso ɛpɔ bɔne no nkyekyerɛ obiara ka ɛpɔbɔ nkurɔfoɔ no ara. Enti wɔhwɛ ade forɔrɔ bi kwan? *Biribiara nni hɔ* gyesɛ *Onyankopɔn* kwan a *Ɔde dii* nnipa adikanfoɔ no. Enti wonnhunu nsesa biara wɔ Allah kwan no mu da; nanso wonnhunu nsakraeɛ wɔ Allah kwan no mu da.**

اسْتِكْبَارًا فِي الْأَرْضِ وَمَكْرَ السَّيِّئِ ۚ وَلَا يَحِيقُ الْمَكْرُ السَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِ ۚ فَهَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ الْأَوَّلِينَ ۚ فَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ۚ وَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٤﴾

**45. Ana wɔnntuu kwan mfaa asaase no mu, sɛ wɔbɛhunu sɛdeɛ nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no awieɛ si yɛɛ *bɔne* anaa? Na, na wɔn ho yɛ den wɔ tumi mu kyɛn wɔn. Na enni hɔ mma Allah sɛ biribi a ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu bɛtumi asanka Ne *nhyehyɛeɛ ahorɔɔ no;* ampa ara sɛ Ɔyɛ adeɛ nyinaa so Nimdiɛfoɔ, Nyansafoɔ.**

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَكَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعْجِزَهُ مِنْ شَيْءٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٥﴾

**46. Na sɛ ɛbaa sɛ Allah resɔ nnipa mu atwe wɔn aso wɔ deɛ wɔayɔ ho a, anka Ɔnnyae abɔdeɛ biara a nkwa wɔ mu wɔ *asaase* no ani; nanso Ɔma wɔn kɔnkyemmerɛ kɔpem berɛ bi a wɔahyɛ ato hɔ; na sɛ wɔn mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ no ba a, Ɛnneɛ *yɛ ahwɛyie sɛ,* Allah ani tua Ne nkoa - *adasamma* yie.**

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِمَا كَسَبُوا مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِنْ دَابَّةٍ وَلَٰكِنْ يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى ۚ فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِ بَصِيرًا ﴿٤٦﴾

ع ٨ ١٧

أياتها ٨٤ سُورَةُ يٰسٓ مَكِّيَّةٌ ٣٦ رُكوعاتها ٥

## YAA SIIN
### (Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Allah, Ɔdomfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

يٰسٓ ②

2. Yaa Siin.*

وَالْقُرْاٰنِ الْحَكِيْمِ ③

3. Me de Kur'aan no a nyansa ahyɛ mu ma no di nse sɛ,

اِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ④

4. Esi pi sɛ woyɛ Asomafoɔ no mu *baako.*

عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ⑤

5. Wɔ kwan tenenee no so.

تَنْزِيْلَ الْعَزِيْزِ الرَّحِيْمِ ⑥

6. *Wei yɛ* Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no yikyerɛ,

لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اُنْذِرَ اٰبَآؤُهُمْ فَهُمْ غٰفِلُوْنَ ⑦

7. Sɛ wode bɛbɔ nnipa bi kɔkɔ, nkurɔfoɔ a wɔammɔ wɔn agyanom *kɔkɔ* a enti wɔnnyɛ ahwɛyie no.

لَقَدْ حَقَّ الْقَوْلُ عَلٰٓى اَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ⑧

8. Esi pi sɛ asɛm no ayi ne ho sɛ ɛyɛ nokorɛ a etia wɔn mu dodoɔ no ara, efirisɛ wɔnnye nni.

اِنَّا جَعَلْنَا فِيْٓ اَعْنَاقِهِمْ اَغْلٰلًا فَهِيَ اِلَى الْاَذْقَانِ فَهُمْ مُّقْمَحُوْنَ ⑨

9. Yɛde dadeɛ abɔkɔnmu agu wɔn kɔn mu ahyia ama aduru abɔdwe ase, enti ama wɔn tiri apagya.

وَجَعَلْنَا مِنْۢ بَيْنِ اَيْدِيْهِمْ سَدًّا وَّمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا فَاَغْشَيْنٰهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُوْنَ ⑩

10. Na Yɛayɛ pampim bi wɔ wɔn anim ne pampim bi wɔ wɔn akyi, na Yɛakata wɔn so,enti wɔnntumi nhunu adeɛ.

وَسَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَاَنْذَرْتَهُمْ اَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ⑪

11. Na ɛyɛ pɛ ma wɔn sɛ wotu wɔn fo oo, sɛ wanntu wɔn fo oo: wɔnnye nni.

اِنَّمَا تُنْذِرُ مَنِ اتَّبَعَ الذِّكْرَ وَخَشِيَ الرَّحْمٰنَ بِالْغَيْبِ ۚ فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَّاَجْرٍ كَرِيْمٍ ⑫

12. Nea wobɛtumi abɔ no kɔkɔ ara ne nea ɔbɛdi Nkaekae no akyi na wasuro Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* wɔ nsumaeɛ mu. Enti ka nsɛm dɛ yi kyerɛ no ɛfa bɔnefakyɛ ne animuonyam akatua ho.

اِنَّا نَحْنُ نُحْيِ الْمَوْتٰى وَنَكْتُبُ مَا قَدَّمُوْا وَاٰثَارَهُمْ ۗ وَكُلَّ شَيْءٍ اَحْصَيْنٰهُ فِيْٓ اِمَامٍ مُّبِيْنٍ ⑬

13. Esi pi sɛ yɛn *nkoaa* na Yɛma awufoɔ nkwa, na Yɛn na Yɛtwerɛ deɛ *wɔyɔ* di wɔn anim kan ne deɛ wɔgya no akyire; na nnoɔma nyinaa na Yɛatwerɛ no wɔ Nwoma bi a ani da hɔ mu.

---

*O Ɔkanidini a Wowie pɛ-yɔ.

R.2.

14. Na bu εbε *yi* kyerε wɔn, εfa kuro bi mu nnipa ho, berε a Asomafoɔ no baa wɔn nkyεn no.

وقف لازم

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَثَلًا أَصْحَابَ الْقَرْيَةِ إِذْ جَاءَهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿١٤﴾

15. Berε a Yεsomaa Asomafoɔ mmienu kɔɔ wɔn hɔ na wɔpoo wɔn mmienu no; enti Yεde nea ɔtɔ so mmiεnsa kɔ hyεε *wɔn* den, na wɔkaa sε, 'Ɛyε nokorε sε wɔa-soma yεn wɔ mo nkyεn sε Asomafoɔ.'

إِذْ أَرْسَلْنَا إِلَيْهِمُ اثْنَيْنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ فَقَالُوا إِنَّا إِلَيْكُمْ مُرْسَلُونَ ﴿١٥﴾

16. Wɔmaa mmuaeε sε, 'Monnyε hwee ka sε moyε nnipa te sε yεn ara, na Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* nsanee yikyerε biara. Ɛnyε biribiara ka sε nkontompo na motwa.'

قَالُوا مَا أَنْتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا وَمَا أَنْزَلَ الرَّحْمَٰنُ مِنْ شَيْءٍ إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا تَكْذِبُونَ ﴿١٦﴾

17. Wɔkaa sε, 'Y'Awurade no nim sε yεyε N'asomafoɔ ma mo ampa;

قَالُوا رَبُّنَا يَعْلَمُ إِنَّا إِلَيْكُمْ لَمُرْسَلُونَ ﴿١٧﴾

18. 'Na deε εda yεn so ara ne Asomasεm no ka *a yεbεka* ama no ada adie.

وَمَا عَلَيْنَا إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿١٨﴾

19. Wɔkaa sε, 'Yεn deε yεyi mo so ti-bɔne ho mmusuo; sε moannyae a, yεbεsi mo abo‌ɔ paa, na asotwe yaaya na εbεfiri yεn hɔ aba mo so.

قَالُوا إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ لَئِنْ لَمْ تَنْتَهُوا لَنَرْجُمَنَّكُمْ وَلَيَمَسَّنَّكُمْ مِنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٩﴾

20. Wɔmaa mmuaeε sε, 'Mo ti-bɔne ka mo ankasa mo ho, Enti *mone yεn de*, εnam sε wɔatu mo fo nti? Dabi, mmom moyε nnipa bi a moafom ahyeε nyinaa.'

قَالُوا طَائِرُكُمْ مَعَكُمْ أَئِنْ ذُكِّرْتُمْ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ مُسْرِفُونَ ﴿٢٠﴾

21. Na ɔbarima bi baae a ɔde mmirika firi kuro no akyiri-kyiri fa baabi. Ɔkaa sε, 'O me nkurɔfoɔ, moni Asomafoɔ no akyi,

وَجَاءَ مِنْ أَقْصَا الْمَدِينَةِ رَجُلٌ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰقَوْمِ اتَّبِعُوا الْمُرْسَلِينَ ﴿٢١﴾

22. 'Moni nkurɔfoɔ a wɔmmisa mo akatua biara na wɔwɔ kwankyerε so no akyi.

اتَّبِعُوا مَنْ لَا يَسْأَلُكُمْ أَجْرًا وَهُمْ مُهْتَدُونَ ﴿٢٢﴾

Nkyεmu 23

23. 'Na εdeεn agyinasoɔ na mewɔ sε mennsom No, Ɔno a Wabɔ me, na Ne hɔ na wɔbεsan de mo aba.

الجزء ٢٣

وَمَا لِيَ لَا أَعْبُدُ الَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٣﴾

24. 'Ana menfa asom-nneε foforɔ bi nkwati Ɔno? Sε Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* pε me ɔhaw bi a, wɔn ka-ma biara ho remma me mfasoɔ biara, nanso wɔn-ntumi ntwitwa nnye me.

ءَأَتَّخِذُ مِنْ دُونِهِ آلِهَةً إِنْ يُرِدْنِ الرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَا تُغْنِ عَنِّي شَفَاعَتُهُمْ شَيْئًا وَلَا يُنْقِذُونِ ﴿٢٤﴾

**25.** 'Sɛ ɛba saa a, na esi pi sɛ, mewɔ nyeraeɛ a ɛda adie mu.

إِنِّيٓ إِذًا لَّفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ﴿٢٥﴾

**26.** 'Megye mo Awurade no di, enti montie me.'

إِنِّيٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمۡ فَٱسۡمَعُونِ ﴿٢٦﴾

**27.** Wɔka kyereɛ *no* sɛ, 'Hyɛne Paradise no mu.' Ɔkaa sɛ, O mesu me nkurɔfoɔ yi due! Sɛ anka wɔnim.

قِيلَ ٱدۡخُلِ ٱلۡجَنَّةَۖ قَالَ يَٰلَيۡتَ قَوۡمِي يَعۡلَمُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** 'Sɛdeɛ m'Awurade *ayɛ me adom* de me bɔne akyɛ me na Wayɛ ama makɔka animuonyamfoɔ no ho a!

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Na Yɛannsoma ɛdɔm amfiri soro ama fɔm antia ne nkurɔfoɔ no wɔ n'akyi, nanso annhia ama sɛ Yɛbɛsoma bi.

وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Annyɛ hwee ka sɛ to-paeɛ baako pɛ, na hwɛ, wɔtɔre wɔn ase koraa.

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** O Adasamma brɛguo a ɛda wɔn soɔ! Ɔsomafoɔ biara mma wɔn hɔ gyesɛ wɔsi no atwetwe.

يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Ana wɔnom nnhunuu awontoatoa-soɔ dodoɔ a Yɛasɛe wɔn adi wɔn anim kan, *na* wɔnsan mma wɔn nkyɛn *bio*?

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Na wɔaboaboa wɔn nyinaa ano *awie no,* wɔde wɔn bɛba Y'anim, sɛ ɛteɛ biara.

وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ﴿٣٣﴾

R. 3.

**34.** Na asaase a awuo no yɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi ma wɔn; Yɛn na Yɛnyane no, na Yɛma nuadewa firi adi wɔ mu, emu bi na wɔdi no.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Na yɛayɛ nturo wɔ mu a eyi nkyiresua-mma ne bobe-mma, na Yɛama nsu-niwa apuepue mu, Yɛma ɛtene fa mu.

وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ﴿٣٥﴾

**36.** Sɛdeɛ ɛbɛyɔ na wɔbɛdi n'aduaba no bi, na ɛnnyɛ wɔn nsa na wɔde yɔɔeɛ. Enti wɔnna ɛho ase?

لِيَأۡكُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتۡهُ أَيۡدِيهِمۡۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ɔkronkronni ne Nea Ɔbɔɔ adeɛ nyinaa mmienu mmienu, *nini ne bereɛ* firii deɛ wɔdua no mu, ɛne wɔn ankasa mu, ɛne deɛ wɔnnim mu.

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ وَمِنۡ أَنفُسِهِمۡ وَمِمَّا لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Na deɛ eyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ma wɔn bi ne anadwo a yɛtwe adekyeɛ firi mu, na hwɛ! wɔwɔ esum mu.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلَّيۡلُ نَسۡلَخُ مِنۡهُ ٱلنَّهَارَ فَإِذَا هُم مُّظۡلِمُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Na awia no nam ɛkwan no a Yɛayi ama no no so. Wei yɛ Ɔtumfoɔ no ahyɛdeɛ, *Onyankopɔn* a Ɔyɛ adeɛ nyinaa so Nimdiefoɔ no.

وَالشَّمْسُ تَجْرِي لِمُسْتَقَرٍّ لَّهَا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿٣٩﴾

**40.** Na Yɛahyehyɛ gyinabrɛ ahoroɔ ama bosome no, kɔpem sɛ ɛbɛyɛ te sɛ nkyiresua-mman dada a awoɔ.

وَالْقَمَرَ قَدَّرْنَاهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَالْعُرْجُونِ الْقَدِيمِ ﴿٤٠﴾

**41.** Enni hɔ mma awia no sɛ ɛbɛto bosome no, anaasɛ adesaeɛ no bɛpa adekyeɛ no ho. Ne nyinaa nenam bɔkwan motoo mu.

لَا الشَّمْسُ يَنبَغِي لَهَا أَن تُدْرِكَ الْقَمَرَ وَلَا اللَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ ۚ وَكُلٌّ فِي فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Na ɛyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ma wɔn sɛ Yɛsoa wɔn asefoɔ wɔ hyɛma a ataeɛ mu.

وَآيَةٌ لَّهُمْ أَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿٤٢﴾

**43.** Na Yɛbɛbɔ ne nsɛso ama wɔn na wɔaforo anante.

وَخَلَقْنَا لَهُم مِّن مِّثْلِهِ مَا يَرْكَبُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** na sɛ Yɛpɛɛ no saa a, anka Yɛbɛtumi ama wɔamem; afei anka wɔnnya obiara ma ɔmmoa *wɔn*, nanso anka wɔnntwitwa nnye wɔn,

وَإِن نَّشَأْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيخَ لَهُمْ وَلَا هُمْ يُنقَذُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Gyesɛ ɛnam ahummɔborɔ a efiri Yɛn nkyɛn na ɛyɛ ahiadeɛ a ɛwɔ hɔ kɔsi berɛ bi.

إِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَاعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, 'Monhwɛ mo ho yie mfiri adeɛ a ɛwɔ mo anim ne adeɛ a ɛwɔ mo akyi no ho, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na mobɛnya ahummɔborɔ a,' *na wɔadane wɔn ho kɔ.*

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اتَّقُوا مَا بَيْنَ أَيْدِيكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Na Nsɛnkyerɛnneɛ biara mfiri wɔn Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu mma, gyesɛ wɔdane wɔn ho firi ho.

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ آيَةٍ مِّنْ آيَاتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, 'Monyi adeɛ a Allah de abɔ mo akɔnhoma no bi ma a,' wɔnom a wɔnnye nnie no ka kyerɛ wɔnom a wɔagye adie no sɛ, 'Yɛn na yɛma no aduane? Obi a sɛ ɛyɛɛ Allah pɛ a anka Wama no aduane *dada no?* Mo deɛ ɛnnyɛ hwee sɛ mo wɔ nyeraeɛ a ɛda adi mu.'

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَاءُ اللَّهُ أَطْعَمَهُ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Na wɔka sɛ, 'Berɛ bɛn na saa bɔhyɛ yi *bɛhyɛ ma,* sɛ moyɛ nokwafoɔ *ampa a?'*

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Na wɔnntwɛn biribiara ka berɛ a ade-paeɛ baako bi bɛpae asɔ wɔn mu berɛ a wɔgu so regye nkyinyewa no ara.

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً تَأْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ﴿٥٠﴾

51. Na wɔnntumi nhyɛ nsamansɛɛ, nanso wɔnnsan nkɔ wɔn abusuafoɔ hɔ.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَّلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ﴿٥١﴾

R. 4.

52. Na wɔbɛhyɛn totrobɛnto no mu, na hwɛ wɔfifiri adamena mu ntɛm-ntɛm so bɛkɔ wɔn Awurade no hɔ.

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَإِذَا هُمْ مِّنَ الْأَجْدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنْسِلُوْنَ ﴿٥٢﴾

53. Wɔnom bɛka sɛ, 'O! yɛnnue! hwan na wanyane yen afiri bea a yɛada yi mu? Wei ne deɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* hyɛɛ ɛho bɔ no, na Asomafoɔ no kaa nokorɛ.'

قَالُوْا يٰوَيْلَنَا مَنْۢ بَعَثَنَا مِنْ مَّرْقَدِنَا ۜ هٰذَا مَا وَعَدَ الرَّحْمٰنُ وَصَدَقَ الْمُرْسَلُوْنَ ﴿٥٣﴾

54 Deɛ ɛbɛyɛ ara ne ade-pae baako a ɛbɛtoɔ, na hwɛ! wɔde wɔn nyinaa bɛba Y'anim.

إِنْ كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيْعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُوْنَ ﴿٥٤﴾

55. Na saa da no, wɔnnyɔ ɔkra biara bɔne ketewaa bi mpo; nanso wɔmma mo akatua biara gyesɛ deɛ na moyɔ no nkoaa ho.

فَالْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا وَّلَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٥٥﴾

56. Ampa ara sɛ, Turo Aheman no mu-tefoɔ no, ɛda no, wɔn ani bɛgye wɔ wɔn nwuma ahoroɔ mu.

إِنَّ أَصْحٰبَ الْجَنَّةِ الْيَوْمَ فِيْ شُغُلٍ فٰكِهُوْنَ ﴿٥٦﴾

57. Wɔnom ne wɔn yerenom bɛtena nwunu a ahomka wɔ mu mu, *na* wɔagyegye ada mpadua atenaeɛ a wɔama soɔ mu.

هُمْ وَأَزْوَاجُهُمْ فِيْ ظِلٰلٍ عَلَى الْأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔوْنَ ﴿٥٧﴾

58. Wɔbɛnya nuaba ahoroɔ wɔ mu, na wɔn nsa bɛka deɛ wɔbɛfrɛ biara.

لَهُمْ فِيْهَا فَاكِهَةٌ وَّلَهُمْ مَّا يَدَّعُوْنَ ﴿٥٨﴾

59. 'Asomdwoeɛ *nka mo' nkyea* asɛm a efiri Mmɔborɔhunufoɔ Awurade no hɔ.

سَلٰمٌ قَوْلًا مِّنْ رَّبٍّ رَّحِيْمٍ ﴿٥٩﴾

60. Na *Onyankopɔn bɛka sɛ,* 'Monte mo ho mfiri *ateneneefoɔ no ho* nnɛ da yi, O mo afɔdifoɔ!

وَامْتَازُوا الْيَوْمَ أَيُّهَا الْمُجْرِمُوْنَ ﴿٦٠﴾

61. 'Ana Maanyɛ no apam ama mo, O mo Adam mma, sɛ mma monnsom Satan - efirisɛ ɔyɛ ɔtamfo a ɔda adie ma mo -

أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ أَنْ لَّا تَعْبُدُوا الشَّيْطٰنَ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿٦١﴾

62. 'Ɛne sɛ monsom Me? Wei ne kwan tenenee no.

وَّأَنِ اعْبُدُوْنِيْ ۚ هٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ﴿٦٢﴾

63. 'Na esi pi sɛ mo mu ɛdɔm bebiree na wayera wɔn. Ɛdeɛn nti na moannte aseɛ?

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنْكُمْ جِبِلًّا كَثِيْرًا ۖ أَفَلَمْ تَكُوْنُوْا تَعْقِلُوْنَ ﴿٦٣﴾

64. 'Wei ne Amanehunu-Gya no a wɔde hyɛɛ mo ɛbɔ no.?

هٰذِهٖ جَهَنَّمُ الَّتِيْ كُنْتُمْ تُوْعَدُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. ‘Monwura mu, saa da yi, efiri sɛ motiaae.’

اِصْلَوْهَا الْيَوْمَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ﴿٦٥﴾

66. Ɛnnɛ da yi Yɛde nsɔano bɛto wɔn ano so, na wɔn nsa bɛkasa akyerɛ Yɛn, na wɔn nnan bedi adanseɛ wɔ deɛ wɔyɔɔe no ho.

اَلْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلٰٓى اَفْوَاهِهِمْ وَ تُكَلِّمُنَآ اَيْدِيْهِمْ وَ تَشْهَدُ اَرْجُلُهُمْ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٦٦﴾

67. Na sɛ Yɛpɛɛ no *saa a,* anka yɛbɛtumi de adeɛ ato wɔn ani so, ɛno na wɔbɛpre wɔn ho sɛ *wɔrehwehwɛ* ɛkwan no, nanso wɔbɛyɔ dɛn na wɔahunu?

وَ لَوْ نَشَآءُ لَطَمَسْنَا عَلٰٓى اَعْيُنِهِمْ فَاسْتَبَقُوا الصِّرَاطَ فَاَنّٰى يُبْصِرُوْنَ ﴿٦٧﴾

68. Na sɛ Yɛpɛɛ no *saa a,* anka Yɛbɛtumi asakra wɔn *ama wɔatintim wɔn* wɔ wɔn bea hɔ, afei na wɔnntumi nnkɔ wɔn anim anaasɛ wɔnnsan wɔn akyi.

وَ لَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنٰهُمْ عَلٰى مَكَانَتِهِمْ فَمَا اسْتَطَاعُوْا مُضِيًّا وَّلَا يَرْجِعُوْنَ ﴿٦٨﴾

R. 5.

69. Na nea Yɛma no nkwa tenten no, Yɛma no san akyire kɔ mmerɛyɔ tebea mu. Enti wɔnnwenwene ho nte aseɛ anaa?

وَمَنْ نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِى الْخَلْقِ ؕ اَفَلَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٦٩﴾

70. Na Yɛnnkyerɛɛ no anwensɛm, nanso ɛmfata no. Ɛnyɛ hwee sɛ ɛyɛ Nkaekaeɛ ne Kur’aan no a ɛma *nnoɔma* ani da hɔ no.

وَمَا عَلَّمْنٰهُ الشِّعْرَ وَمَا يَنْۢبَغِىْ لَهٗ ؕ اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٌ وَّ قُرْاٰنٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧٠﴾

71. Sɛdeɛ ɛbɛyɔ na ɛbɛbɔ wɔn a wɔte nkwa mu nyinaa kɔkɔ, ɛne sɛdeɛ ɛbɛyɔ na ahyɛdeɛ a etia atiafoɔ no bɛtwam akɔ.

لِّيُنْذِرَ مَنْ كَانَ حَيًّا وَّ يَحِقَّ الْقَوْلُ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٧١﴾

72. Ana wɔnnhunu sɛ nnoɔma a Yɛn nsa anwono bi ne ntɔte-mmoa a Yɛabɔ ama wɔn a wɔyɛ so awuranom?

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّا خَلَقْنَا لَهُمْ مِّمَّا عَمِلَتْ اَيْدِيْنَآ اَنْعَامًا فَهُمْ لَهَا مٰلِكُوْنَ ﴿٧٢﴾

73. Na Yɛabrɛ wɔn ase ama wɔn, enti wɔn mu bi na wɔtena wɔn so, na *afoforɔ* bi nso wɔdi.

وَ ذَلَّلْنٰهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوْبُهُمْ وَ مِنْهَا يَاْكُلُوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Na wɔn mu na wɔnya mfasodeɛ *afoforɔ* bi nso, ɛne anomnneɛ *nso.* Ɛnneɛ, nti wɔnnyɛ nnaasefoɔ?

وَ لَهُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ وَ مَشَارِبُ ؕ اَفَلَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٧٤﴾

75. Na wɔafa asomnneɛ *afoforɔ* bi akwati Allah, sɛ ebia wɔbɛboa wɔn.

وَاتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اٰلِهَةً لَّعَلَّهُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿٧٥﴾

76. Wɔnntumi mmoa wɔn, mmom wɔnom ankasa na wɔbɛka wɔn ho agyina hɔ sɛ mmoaboano-dɔm.

لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ نَصْرَهُمْ ۙ وَ هُمْ لَهُمْ جُنْدٌ مُّحْضَرُوْنَ ﴿٧٦﴾

77. Enti mma wɔn kasa no nnyɛ wo awerɛhoɔ. Ampa ara sɛ Yɛnim deɛ wɔde sie ne deɛ wɔka to dwa.

فَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ اِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَ مَا يُعْلِنُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** So onipa nnhunu sɛ Yɛbɔɔ no firii awoɔ-nsuo kɛkɛ mu? Nanso hwɛ! ɔyɛ ɔkyingyefoɔ a ɔda adi.

أَوَلَمْ يَرَ الْإِنْسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِنْ نُطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُبِينٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Na *ɔbɔ ne tiri mu* yɛ mfatoho fa Yɛn ho, na ne werɛ firi ɔno ankasa mmɔeɛ. Ɔka sɛ, 'Hwan na ɔbɛnyane nkasɛɛ no berɛ a aporɔ awie no?'

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَنَسِيَ خَلْقَهُ ۖ قَالَ مَنْ يُحْيِي الْعِظَامَ وَهِيَ رَمِيمٌ ﴿٧٩﴾

**80.** Ka sɛ, 'Ɔno a Ɔdii kan bɔɔ wɔn no, bɛnyane wɔn; na Ɔnim abɔdeɛ biara yie paa.

قُلْ يُحْيِيهَا الَّذِي أَنْشَأَهَا أَوَّلَ مَرَّةٍ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيمٌ ﴿٨٠﴾

**81.** 'Ɔno a Ɔyii egya firii dua momono mu no, na hwɛ mo sɔ egya ano firi mu.

الَّذِي جَعَلَ لَكُمْ مِنَ الشَّجَرِ الْأَخْضَرِ نَارًا فَإِذَا أَنْتُمْ مِنْهُ تُوقِدُونَ ﴿٨١﴾

**82.** 'Enti Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no nni tumi sɛ Ɔbɛbɔ ne nyinaa nsɛso?' Mmom Ɔno ne Ɔpumpuni no, Ɔbɔɔadeɛ a Ɔnim adeɛ nyinaa no.

أَوَلَيْسَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِقَادِرٍ عَلَىٰ أَنْ يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ ۚ بَلَىٰ وَهُوَ الْخَلَّاقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٢﴾

**83.** Ampa ara sɛ, berɛ biara a Ɔbɛbɔ ne tirimu pɔ wɔ adeɛ bi ho no, deɛ Ɔka *ara* ne sɛ, 'Yɛ! na afiri aseɛ reyɛ.'

إِنَّمَا أَمْرُهُ إِذَا أَرَادَ شَيْئًا أَنْ يَقُولَ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ﴿٨٣﴾

**84.** Enti Ɔkronkronni ne Ɔno a Ne nsam na adeɛ nyinaa ahennie hyɛ no. Na Ne hɔ na wɔbɛsan de mo *nyinaa* aba.

فَسُبْحَانَ الَّذِي بِيَدِهِ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيْءٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٤﴾




## AL-SUAAFFAAT
**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. Mede nkurɔfoɔ a wɔhyehyɛ wɔn ho wɔ santene petee mu no di nsɛ,**

وَالصّٰٓفّٰتِ صَفًّا ②

**3. Afei wɔpam ɔtamfo no firi hɔ kɔ wɔ denden so,**

فَالزّٰجِرٰتِ زَجْرًا ③

**4. Afei wɔkenkan *Kur'aan no sɛ* Nkaekaeɛ,**

فَالتّٰلِيٰتِ ذِكْرًا ④

**5. Esi pi sɛ mo Nyankopɔn no yɛ Baako,**

اِنَّ اِلٰهَكُمْ لَوَاحِدٌ ⑤

**6. Ɛsoro ahoroɔ ne asaase ne deɛ ɛda ne mmienu ntɛm no Awurade, ɛne awipueiɛ Awurade no.**

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ الْمَشَارِقِ ⑥

**7. Ampa ara sɛ Yɛasiesie ɛsoro a ɛwɔ fɔm paa no - Yɛde nsoroma na ayɛ ahosiesie;**

اِنَّا زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِزِيْنَةِ ِۨالْكَوَاكِبِ ⑦

**8. Na Yɛabɔ ɛho ban afiri adɔmyɔfoɔ satanfoɔ biara ho.**

وَحِفْظًا مِّنْ كُلِّ شَيْطٰنٍ مَّارِدٍ ⑧

**9. Wɔnntumi nntie Badwafoɔ a Wɔkrɔn no, mmɔden a wɔbɔ nkamfua - wɔsi wɔn abɔɔ firi nkyɛn mu baabiara.**

لَا يَسَّمَّعُوْنَ اِلَى الْمَلَاِ الْاَعْلٰى وَيُقْذَفُوْنَ مِنْ كُلِّ جَانِبٍ ⑨

**10. Wɔka wɔn firi hɔ, na asotwe a ɛwɔ hɔ daa wɔ hɔ ma wɔn.**

دُحُوْرًا وَّلَهُمْ عَذَابٌ وَّاصِبٌ ⑩

**11. Gyesɛ nea ɔbɛyɛ kodeɛ atwe *biribi* akɔ, afei egya dɛreɛ bɛhwire mu ataa ne so.**

اِلَّا مَنْ خَطِفَ الْخَطْفَةَ فَاَتْبَعَهٗ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ⑪

**12. Enti bisa wɔn sɛ deɛ wɔbɛtumi abɔ no di mu kyɛn deɛ Yɛn Yɛabɔ? Esi pi sɛ Yɛn na Yɛabɔ wɔn afiri eko dɔteɛ a ɛsɔ mu.**

فَاسْتَفْتِهِمْ اَهُمْ اَشَدُّ خَلْقًا اَمْ مَّنْ خَلَقْنَا ؕ اِنَّا خَلَقْنٰهُمْ مِّنْ طِيْنٍ لَّازِبٍ ⑫

**13. Mmom *berɛ a* ɛyɛ wo nwanwa no, na wɔnom nso resi atwetwe.**

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُوْنَ ⑬

**14. Na sɛ wɔtu wɔn fo a wɔnntie afutuo.**

وَاِذَا ذُكِّرُوْا لَا يَذْكُرُوْنَ ⑭

**15. Na sɛ wɔhunu Nsɛnkyerɛnneɛ bi a wɔhwehwɛ sɛ wɔbɛsi ho atwetwe.**

وَاِذَا رَاَوْا اٰيَةً يَّسْتَسْخِرُوْنَ ⑮

**16. Na wɔka sɛ, 'Wei nnyɛ hwee ka sɛ ɛyɛ nkonyaa a ɛda adie.**

وَقَالُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ⑯

17. 'Ɛdeɛbɛn! berɛ a yɛawuwu na yɛabɛyɛ mfuturo ne nkasɛɛ no, na wɔbɛsan anyane yɛn aba nkwa mu *bio?*

ءَاِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا ءَاِنَّا لَمَبۡعُوۡثُوۡنَ ﴿١٧﴾

18. 'Ɛne yɛn agyanom adikanfoɔ no *nso?'*

اَوَ اٰبَآؤُنَا الۡاَوَّلُوۡنَ ﴿١٨﴾

19. Ka sɛ, 'Aane; na afei wɔbɛgu mo anim ase.'

قُلۡ نَعَمۡ وَاَنۡتُمۡ دَاخِرُوۡنَ ﴿١٩﴾

20. Afei ɛbɛyɛ ɔfrɛ denden baako pɛ, na hwɛ, wɔbɛhyɛ aseɛ ahunu.

فَاِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٌ وَّاحِدَةٌ فَاِذَا هُمۡ يَنۡظُرُوۡنَ ﴿٢٠﴾

21. Na wɔbɛka sɛ, 'O yɛnnue! Wei ne Akatua Da no.

وَقَالُوۡا يٰوَيۡلَنَا هٰذَا يَوۡمُ الدِّيۡنِ ﴿٢١﴾

22. 'Saa Da yi ne atemmuo *a ɛtwa toɔ* no a na mobɔ no trɔ no.'

هٰذَا يَوۡمُ الۡفَصۡلِ الَّذِيۡ كُنۡتُمۡ بِهٖ تُكَذِّبُوۡنَ ﴿٢٢﴾

R. 2.

23. *Na wɔbɛka akyerɛ soro-abɔfoɔ no sɛ,* 'Momoaboa adebɔneyɔfoɔ no ano, wɔne wɔn ahokafoɔ no ne adeɛ a na wɔsom

اُحۡشُرُوا الَّذِيۡنَ ظَلَمُوۡا وَاَزۡوَاجَهُمۡ وَمَا كَانُوۡا يَعۡبُدُوۡنَ ﴿٢٣﴾

24. 'Kwati Allah; na moni wɔn anim nkɔ Egya no kwan so;

مِنۡ دُوۡنِ اللّٰهِ فَاهۡدُوۡهُمۡ اِلٰى صِرَاطِ الۡجَحِيۡمِ ﴿٢٤﴾

25. 'Na monyina wɔn; ɛwɔ sɛ wɔbisa wɔn asɛm.'

وَقِفُوۡهُمۡ اِنَّهُمۡ مَّسۡـُٔوۡلُوۡنَ ﴿٢٥﴾

26. 'Ɛdeɛn na ɛyɛ mo a mommoaboa mo ho yi?'

مَا لَـكُمۡ لَا تَنَاصَرُوۡنَ ﴿٢٦﴾

27. Dabi, ɛda no deɛ, wɔbɛbrɛ wɔn ho ase de wɔn ho ama.

بَلۡ هُمُ الۡيَوۡمَ مُسۡتَسۡلِمُوۡنَ ﴿٢٧﴾

28. Na wɔn mu bi bɛkasa ebinom ho na wɔabisa-bisa wɔn ho nsɛm-sɛm.

وَاَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلٰى بَعۡضٍ يَّتَسَآءَلُوۡنَ ﴿٢٨﴾

29. Wɔbɛka sɛ, 'Ampa ara sɛ na moba yɛn so firi nifa.'

قَالُوۡۤا اِنَّكُمۡ كُنۡتُمۡ تَاۡتُوۡنَنَا عَنِ الۡيَمِيۡنِ ﴿٢٩﴾

30. Wɔbɛma mmuaeɛ sɛ, 'Dabi, mmom, na mo ankasa monnyɛ agyidifoɔ.

قَالُوۡا بَلْ لَّمۡ تَكُوۡنُوۡا مُؤۡمِنِيۡنَ ﴿٣٠﴾

31. 'Na na yɛnni mo so tumi biara, mmom na moyɛ nnipa atuatefoɔ.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيۡكُمۡ مِّنۡ سُلۡطٰنٍ ۚ بَلۡ كُنۡتُمۡ قَوۡمًا طٰغِيۡنَ ﴿٣١﴾

32. 'Seisei deɛ y'Awurade asɛm no ayɛ nokorɛ atia yɛn *nyinaa* sɛ, sɛ ɛteɛ biara, yɛbɛsɔ *asotwe no* ahwɛ.

فَحَقَّ عَلَيۡنَا قَوۡلُ رَبِّنَاۤ ۖ اِنَّا لَذَآئِقُوۡنَ ﴿٣٢﴾

**33.** ‘Na yɛn na yɛmaa mofom kwan no efirisɛ na yɛn ankasa afom kwan no.’

فَأَغْوَيْنَٰكُمْ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ٣٣

**34.** Nokorɛ mu, ɛda no, wɔn *nyinaa* yɛ adekyɛfoɔ wɔ asotwe no mu.

فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٤

**35.** Ampa ara sɛ, saa na Yɛsi ne afɔdifoɔ no die.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِٱلْمُجْرِمِينَ ٣٥

**36.** Efirisɛ wɔnom deɛ sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, ‘Onyame biara nni hɔ gyesɛ Allah a,’ na wɔreyɛ ahantan.

إِنَّهُمْ كَانُوٓا۟ إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ٣٦

**37.** Na wɔka sɛ, ‘Enti yɛnyae y’abosom no hɔ ma adakwa nwomtofoɔ a n’adwene mu ka no no nti?’

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓا۟ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَّجْنُونٍۭ ٣٧

**38.** Dabi, mmom, ɔde nokorɛ no aba na wadi Asomafoɔ no nyinaa ho adanseɛ.

بَلْ جَآءَ بِٱلْحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلْمُرْسَلِينَ ٣٨

**39.** Sɛ ɛteɛ biara, mobɛsɔ asotwe yaaya no ahwɛ.

إِنَّكُمْ لَذَآئِقُوا۟ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَلِيمِ ٣٩

**40.** Na wɔbɛtua mo ka wɔ deɛ na moyɔ nkoaa ho -

وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٤٠

**41.** Gyesɛ Allah nkoa a wɔasa mu ayi wɔn no;

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ٤١

**42.** Weinom bɛnya akɔnhomabɔdeɛ a wɔnim:

أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُومٌ ٤٢

**43.** Nnuaba; na wɔbɛhyɛ wɔn animuonyam,

فَوَٰكِهُ ۖ وَهُم مُّكْرَمُونَ ٤٣

**44.** Wɔ Anigyeɛ Turo no mu,

فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٤٤

**45.** *Wɔbɛtena-tena* ahennwa so a ɛbɔ anim ne anim.

عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٥

**46.** Wɔde kuruwa bɛtwa wɔn ho ahyia ama wɔanom afiri asuniwa a ɛretene mu.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍۭ ٤٦

**47.** Fitaa *a ɛte yerɛw-yerɛw*, a ɛyɛ dɛ ma nkurɔfoɔ a wɔnom no,

بَيْضَآءَ لَذَّةٍ لِّلشَّٰرِبِينَ ٤٧

**48.** A nsaborɔ nni mu na wɔmmerɛ wɔ ho.

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ٤٨

**49.** Na wɔbɛka wɔn ho - mmaa *a wɔn ho teɛ* a wɔwɔ nhwɛ-tiaa *ne* ani a ɛsoso na ɛyɛ fɛ.

وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ عِينٌ ٤٩

**50.** Te sɛ deɛ wɔyɛ nkosua* a wɔadura ho.

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ٥٠

**51.** Afei wɔn mu bi bɛkasa ebinom ho, abisa-bisa wɔn ho nsɛm.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ٥١

---

**50* Nkyerɛmu:* *Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**52.** Ɔkasafoɔ bi bɛfiri wɔn mu aka sɛ, "Na mewɔ yɔnkoɔ bi,

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٌ ٥٢

**53.** "A na *ɔtaa* ka sɛ, 'Ana woka nkurɔfoɔ a wɔgye di sɛ ɛyɛ nokorɛ no ho?

يَّقُولُ أَئِنَّكَ لَمِنَ الْمُصَدِّقِينَ ٥٣

**54.** 'Berɛ a yɛawuwuo, na yɛadane mfuturo ne nkasɛɛ *awie no ansaana* wɔbɛtua yɛn ka?"'

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ٥٤

**55.** Ɔbɛbisa sɛ, 'Ana mobɛbɔ kɔnten ahwɛ *no?*'

قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ٥٥

**56.** Afei ɔbɛhwɛ, na ɔbɛhu no wɔ Egya no mfinimfini.

فَاطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِي سَوَآءِ الْجَحِيمِ ٥٦

**57.** Ɔbɛka sɛ, 'Meka Allah sɛ, ɛkaa kumaa bi sɛ anka womaa me sɛɛe.

قَالَ تَاللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ٥٧

**58.** 'Na sɛ annyɛ m'Awurade adom a, anka esi pi sɛ meka nkurɔfoɔ a wɔafrɛ wɔn *wɔ N'anim* no ho.

وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ الْمُحْضَرِينَ ٥٨

**59.** 'Ana ɛ*nnte saa sɛ* yɛnnwu *bio,*

أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ٥٩

**60.** 'Gyesɛ yɛ' wuo a edi kan no, ɛne sɛ wɔnntwe y'aso?

إِلَّا مَوْتَتَنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ٦٠

**61.** 'Esi pi sɛ wei ne nkunimdie kɛseɛ no.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ٦١

**62.** 'Wei nsɛso nti na ɛsɛ sɛ adwumayɔfoɔ no yɔ *ɛho* adwuma.'

لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ الْعَٰمِلُونَ ٦٢

**63.** Ɛno na ɛyɛ anigyedeɛ anaasɛ Zakkuum dua no a?

أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ الزَّقُّومِ ٦٣

**64.** Ampa ara sɛ Yɛayɛ no nsɔhwɛ ama adebɔneyɔfoɔ no.

إِنَّا جَعَلْنَٰهَا فِتْنَةً لِّلظَّٰلِمِينَ ٦٤

**65.** Ɛyɛ dua bi a epuie firi adi firi Amanehunu-Gya no ase;

إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِي أَصْلِ الْجَحِيمِ ٦٥

**66.** N'aduaba te sɛ deɛ ɛyɛ awɔwɔ tiri *bebiree.*

طَلْعُهَا كَأَنَّهُ رُءُوسُ الشَّيَٰطِينِ ٦٦

**67.** Na wɔnom deɛ, sɛ ɛteɛ biara, ɛno na wɔbɛdi bi na wɔde ahyɛ *wɔn* yɛfono ma.

فَإِنَّهُمْ لَآكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ٦٧

**68.** Afei deɛ wɔbɛnya aka ho paa ne nsuo-hyeɛ a wɔafrafra no *sɛ anomdeɛ.*

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِّنْ حَمِيمٍ ٦٨

**69.** Na afei esi pi sɛ, bea a wɔbɛsan wɔn akyi akɔ ne Amanehunu-Gya no mu.

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى الْجَحِيمِ ٦٩

70. Ampa ara sɛ wɔhunuu wɔn agyanom sɛ wɔayera.

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا آبَاءَهُمْ ضَالِّينَ ﴿٧٠﴾

71. Nanso ntɛm-ntɛm ara na wɔtiatiaa wɔn anamɔn mu.

فَهُمْ عَلَىٰ آثَارِهِمْ يُهْرَعُونَ ﴿٧١﴾

72. Na ɛyɛ ampa sɛ tete adikanfoɔ no pii yeraae dii wɔn anim.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٧٢﴾

73. Na *nso* Yɛsomaa Akɔkɔbɔfoɔ wɔ wɔn mu.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِمْ مُنْذِرِينَ ﴿٧٣﴾

74. Enti hwɛ sɛdeɛ nkurɔfoɔ a wɔbɔɔ wɔn kɔkɔ *na wɔanntie no* awieɛ si yɛɛ bɔne faaeɛ,

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِينَ ﴿٧٤﴾

75. Gyesɛ Allah nkoa a wɔasa mu ayi wɔn.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿٧٥﴾

R. 3.

76. Na ampa ara sɛ Noa su-frɛɛ Yɛn, na hwɛ mmuaeɛ a edi mu a Yɛde maa *ne mpaebɔ no.*

وَلَقَدْ نَادَانَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ الْمُجِيبُونَ ﴿٧٦﴾

77. Na Yɛtwitwagyee no, ɛne n'abusuafoɔ firii ahohiahia kɛseɛ no mu.

وَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ﴿٧٧﴾

78. Na Yɛmaa n'asefoɔ nkoaa na wɔkaa nkwa mu.

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُ هُمُ الْبَاقِينَ ﴿٧٨﴾

79. Na Yɛgyaa *din pa bi* wɔ awontoatoasoɔ a wɔdi akyire no mu maa no.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿٧٩﴾

80. 'Asomdwoeɛ nka Noa wɔ ewiase *nnipa* nyinaa mu!'

سَلَامٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِي الْعَالَمِينَ ﴿٨٠﴾

81. Saa na Yɛtua nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ka.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٨١﴾

82. Esi pi sɛ na ɔyɛ Yɛn nkoa agyidifoɔ no mu *baako.*

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٢﴾

83. Afei Yɛmaa nsuyire faa nkaeɛ no.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ﴿٨٣﴾

84. Na ampa ara sɛ ne dɔm mu na Abraham firi;

وَإِنَّ مِنْ شِيعَتِهِ لَإِبْرَاهِيمَ ﴿٨٤﴾

85. Berɛ a ɔde ahobraseɛ akoma baa n'Awurade hɔ.

إِذْ جَاءَ رَبَّهُ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٥﴾

86. Berɛ a ɔka kyereɛ n'agya ne ne nkurɔfoɔ sɛ, 'Ɛdeɛn ne deɛ mosom no?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٦﴾

87. 'So nkontompo ntwatosoɔ asomnneɛ na mohwehwɛ kwati Allah?

أَئِفْكًا آلِهَةً دُونَ اللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٧﴾

88. 'Enti mo adwene ne sɛn wɔ ewiase nyinaa Awurade no ho?'

فَمَا ظَنُّكُمْ بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٨٨﴾

89. Afei ɔtoo n'ani hwɛɛ nsoroma ahoroɔ no.

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِي النُّجُومِ ﴿٨٩﴾

**90.** Na ɔkaa sɛ, 'Paa ara sɛ, me ho nnyɛ me yie.'

فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Enti wɔdanee wɔn akyi firii ne hɔ kɔɔe.

فَتَوَلَّوْا عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Afei ɔfaa nsumaeɛ mu kɔɔ wɔn abosom no hɔ, na ɔkaa sɛ, 'Ana monnidi?

فَرَاغَ إِلَىٰ آلِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** 'Ɛdeɛn na ɛha mo a enti monnkasa yi?'

مَا لَكُمْ لَا تَنْطِقُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Afei ɔfitii prɛko ara de ne nsa nifa bobɔɔ wɔn.

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِينِ ﴿٩٤﴾

**95.** Ɛno so na *nnipa no* baa ne so ntɛm ara.

فَأَقْبَلُوا إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ɔkaa sɛ, 'Ana mosom adeɛ a *mo ankasa* mode *mo nsa* asene,

قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** 'Wɔ aberɛ a Allah na Wabɔ mo ɛne mo nsa ano adwuma?'

وَاللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Wɔkaa sɛ, 'Monsi nhyehyɛ-dan ma no na monto no ntwene egya no mu.'

قَالُوا ابْنُوا لَهُ بُنْيَانًا فَأَلْقُوهُ فِي الْجَحِيمِ ﴿٩٨﴾

**99.** Enti wɔbɔɔ ne ho pɔ hyehyɛɛ apam bɔne tiaa no, nanso Yɛmaa wɔnom yɛɛ fɔm-fɔmfoɔ animguasefoɔ.

فَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَسْفَلِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** Na ɔkaa sɛ, 'Merekɔ m'Awurade hɔ; Ɔbɛkyerɛ me kwan.

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهْدِينِ ﴿١٠٠﴾

**101.** 'M'Awurade ma me *ba* ɔtenenee ni.'

رَبِّ هَبْ لِي مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠١﴾

**102.** Enti Yɛmaa no sɛmmɔdɛ a ɛfa abodwokyerɛ ba ho.

فَبَشَّرْنَاهُ بِغُلَامٍ حَلِيمٍ ﴿١٠٢﴾

**103.** Na berɛ a *abɔfra no* duruu sɛ ɔne no yɛ adwuma a ɛyɛ yie no, ɔkaa sɛ, 'O me dɔ ba, mahunu no wɔ daeɛso mu sɛ meretwa wo mene. Enti susu ho, wodwene ho sɛn!' Ɔmaa mmuaeɛ sɛ, 'O me papa, yɔ sɛdeɛ wɔahyɛ woɔ no; wobɛhu me sɛ, sɛ ɛyɛ Allah pɛ a, meka nkurɔfoɔ a wɔde abotɛrɛ gyina pintinn no ho.'

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ السَّعْيَ قَالَ يَا بُنَيَّ إِنِّي أَرَىٰ فِي الْمَنَامِ أَنِّي أَذْبَحُكَ فَانْظُرْ مَاذَا تَرَىٰ ۚ قَالَ يَا أَبَتِ افْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِي إِنْ شَاءَ اللَّهُ مِنَ الصَّابِرِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Na berɛ a wɔn mmienu yɛɛ ahobraseɛ maa *Onyankopɔn apɛdeɛ* na ɔkaa n'anim butuu *fɔm no,*

فَلَمَّا أَسْلَمَا وَتَلَّهُ لِلْجَبِينِ ﴿١٠٤﴾

**105.** Yɛfrɛɛ no sɛ: 'O Abraham,

وَنَادَيْنَاهُ أَنْ يَا إِبْرَاهِيمُ ﴿١٠٥﴾

106. 'Ɛyɛ ampa sɛ wahyɛ daeɛ no ma *dada.'* Esi pi sɛ, saa na Yɛtua nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ka.

قَدْ صَدَّقْتَ الرُّءْيَا ۚ إِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٠٦﴾

107. Esi pi sɛ, na ɛyɛ nsɔhwɛ a ɛda adie.

إِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْبَلٰٓؤُا الْمُبِينُ ﴿١٠٧﴾

108. Na Yɛde afɔrebɔ kɛseɛ bi sii ananmu sesaa no.

وَفَدَيْنٰهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ﴿١٠٨﴾

109. Na Yɛgyaa *din pa bi* wɔ awontoatoasoɔ a wɔdii soɔ mu maa no -

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْاٰخِرِينَ ﴿١٠٩﴾

110. 'Asomdwoeɛ nka Abraham!'

سَلٰمٌ عَلٰٓى إِبْرٰهِيمَ ﴿١١٠﴾

111. Esi pi sɛ, saa na Yɛtua nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ka.

كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١١١﴾

112. Esi pi sɛ na ɔka Yɛn nkoa a wɔagye adie no ho.

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

113. Na Yɛmaa no semmɔdɛ a ɛfa Isaak ho, Ɔkɔmhyɛni a ɔka ateneneefoɔ no ho.

وَبَشَّرْنٰهُ بِإِسْحٰقَ نَبِيًّا مِّنَ الصّٰلِحِينَ ﴿١١٣﴾

114. Na Yɛde nhyira guu ne so, ne Isaak so. Na wɔn mmienu asefoɔ no bi wɔ hɔ a ɔyɛ papa-yɔfoɔ na obi nso wɔ hɔ a ɔyɛ tirimuɔdenfoɔ* a ɛda adi ma ɔno ankasa ho.

وَبٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلٰٓى إِسْحٰقَ ۚ وَمِنْ ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَّظَالِمٌ لِّنَفْسِهِ مُبِينٌ ﴿١١٤﴾ ع

R. 4

115. Na ampa ara sɛ Yɛde adom guu Mose ne Aaron so.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلٰى مُوسٰى وَهٰرُونَ ﴿١١٥﴾

116. Na Yɛgyee wɔnom mmienu nkwa ɛne wɔn nkurɔfoɔ firii ahohia-hia kɛseɛ mu.

وَنَجَّيْنٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ﴿١١٦﴾

117. Na Yɛboaa wɔn na ɛyɛ wɔnom na wɔdii nkunim.

وَنَصَرْنٰهُمْ فَكَانُوا هُمُ الْغٰلِبِينَ ﴿١١٧﴾

118. Na Yɛmaa wɔn Nwoma no a ɛda adi pefee no.

وَاٰتَيْنٰهُمَا الْكِتٰبَ الْمُسْتَبِينَ ﴿١١٨﴾

119. Na Yɛkyerɛɛ wɔn kwan kɔɔ kwan tenenee no so.

وَهَدَيْنٰهُمَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيمَ ﴿١١٩﴾

120. Na Yɛgyaa *din papa* maa wɔn wɔ awontoatoasoɔ a wɔbaa akyire no mu

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِي الْاٰخِرِينَ ﴿١٢٠﴾

121. 'Asomdwoeɛ nka Mose ne Aaron!'

سَلٰمٌ عَلٰى مُوسٰى وَهٰرُونَ ﴿١٢١﴾

122. Esi pi sɛ, saa na Yɛtua nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ka.

إِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢٢﴾

---

**114 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**123.** Ampa ara sɛ na wɔnom mmienu ka Yɛn nkoa a wɔyɛ agyidifoɔ no ho.

إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Na esi pi sɛ Elia *nso* na ɔyɛ Asomafoɔ no mu *baako.*

وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Berɛ a ɔka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ no sɛ, 'Ana monnsuro Onyankopɔn?

إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٥﴾

**126.** 'So mosufrɛ Ba'l na mogyae Ɔbɔɔadeɛ Mudifoɔ no,

أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ الْخَالِقِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** 'Allah, mo Awurade ne mo agyanom a wɔdii kan no Awurade no?'

اللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ آبَائِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Nanso wɔbɔɔ no trɔ, na esi pi sɛ, wɔde wɔn bɛba *Onyankopɔn no anim ama wɔabu nkonta;*

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Gyesɛ Allah nkoa no a wɔasa mu ayi wɔn no.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Na Yɛgyaa *din papa* maa no wɔ awontoatoasoɔ a wɔbaa akyire no mu -

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** 'Asomdwoeɛ nka Elia *ne ne nkurɔfoɔ!'*

سَلَامٌ عَلَىٰ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** Esi pi sɛ, saa na Yɛtua papayɔfoɔ no ka ampa.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Ampa ara sɛ na ɔyɛ Yɛn nkoa agyidifoɔ no mu *baako.*

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Na esi pi sɛ na Lot *nso* yɛ Asomafoɔ no mu *baako.*

وَإِنَّ لُوطًا لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٤﴾

**135.** Berɛ a Yɛtwitwagyee no ɛne n'abusuafoɔ nyinaa,

إِذْ نَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Gyesɛ aberewa bi *a na ɔka* nkurɔfoɔ a wɔkaa *akyire no ho.*

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Afei Yɛsɛee nkaeɛ no nyinaa pasaa.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Na ɛyɛ nokorɛ sɛ motwa mu wɔ wɔn ho anɔpa,

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِمْ مُصْبِحِينَ ﴿١٣٨﴾

**139.** Ne anadwo. Ɛnneɛ aden nti na monnte aseɛ?

وَبِاللَّيْلِ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٣٩﴾

R. 5.

**140.** Na esi pi sɛ na Yona *nso* yɛ Asomafoɔ no *mu baako,*

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Berɛ a ɔdwane kɔɔ hyɛma a atae dɛnn no mu;

إِذْ أَبَقَ إِلَى الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿١٤١﴾

**142.** *Na hyɛma no mufoɔ kyerɛ maa no sɛ* wɔngu tonto, na ɔkɔ kaa ahwerefoɔ no ho.

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ الْمُدْحَضِينَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Na apataa no menee no berɛ a na ɔrenunu *ɔno ankasa* ne ho.

فَالْتَقَمَهُ الْحُوْتُ وَهُوَ مُلِيْمٌ ﴿١٤٣﴾

**144.** Na sɛ na ɔnnka nkurɔfoɔ a wɔtontom *Nyankopɔn ho a,*

فَلَوْلَآ اَنَّهٗ كَانَ مِنَ الْمُسَبِّحِيْنَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Anka esi pi sɛ ɔbɛtena ne yɛm hɔ kɔpem Owusɔre Da.

النصف

لَلَبِثَ فِيْ بَطْنِهٖٓ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Afei Yɛyii no too asaase pataa so, na na ɔyare;

فَنَبَذْنٰهُ بِالْعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيْمٌ ﴿١٤٦﴾

**147.** Na Yɛmaa kɔntoa dua fifiri nyini faa ne so.

وَاَنْۢبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِّنْ يَّقْطِيْنٍ ﴿١٤٧﴾

**148.** Na Yɛsomaa no *sɛ Ɔsomafoɔ* kɔɔ *nnipa* mpem ɔha anaa deɛ ɛboro saa hɔ,

وَاَرْسَلْنٰهُ اِلٰى مِائَةِ اَلْفٍ اَوْ يَزِيْدُوْنَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Na wɔgye dii, enti Yɛmaa wɔn ahiadeɛ kɔpem berɛ bi.

فَاٰمَنُوْا فَمَتَّعْنٰهُمْ اِلٰى حِيْنٍ ﴿١٤٩﴾

**150.** Afei bisa wɔn sɛ, so w'Awurade no wɔ mma-mmaa wɔ aberɛ a wɔnom deɛ wɔwɔ mma-mmarima?

فَاسْتَفْتِهِمْ اَلِرَبِّكَ الْبَنَاتُ وَلَهُمُ الْبَنُوْنَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Ana Yɛbɔɔ soro-abɔfoɔ no mmaa wɔ aberɛ a wɔyɛ so adansefoɔ?

اَمْ خَلَقْنَا الْمَلٰٓئِكَةَ اِنَاثًا وَّهُمْ شٰهِدُوْنَ ﴿١٥١﴾

**152.** Hwɛ yie, ampa ara sɛ, ɛyɛ wɔn ntwatosoɔ no bi, wɔ berɛ a wɔka sɛ,

اَلَآ اِنَّهُمْ مِّنْ اِفْكِهِمْ لَيَقُوْلُوْنَ ﴿١٥٢﴾

**153.** 'Allah awo *mmɔfra;*' na esi pi sɛ wɔyɛ nkontompofoɔ.

وَلَدَ اللّٰهُ ۙ وَاِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٥٣﴾

**154.** So Wasa mu ayi mma-mmaa agyae mma-mmarima?

اَصْطَفَى الْبَنَاتِ عَلَى الْبَنِيْنَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Ɛdeɛn asɛm na ato mo? Mosi sɛn na mobua atɛn?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُوْنَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Enti monnwene ho anaa?

اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Anaasɛ mowɔ ɛho tumi bi a ɛda adi?

اَمْ لَكُمْ سُلْطٰنٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٥٧﴾

**158.** Ɛnneɛ monfa mo Nwoma mmera, sɛ moyɛ nokwafoɔ a.

فَاْتُوْا بِكِتٰبِكُمْ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Na wɔde mogya abusua-bɔ to Ɔno ne Gyinn ntɛm, wɔ aberɛ a Gyinnfoɔ no nim yie sɛ wɔnom *nso* wɔbɛsaman wɔn *aba N'anim.*

وَجَعَلُوْا بَيْنَهٗ وَبَيْنَ الْجِنَّةِ نَسَبًا ۭ وَلَقَدْ عَلِمَتِ الْجِنَّةُ اِنَّهُمْ لَمُحْضَرُوْنَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Ɔkronkronni ne Allah, Ne ho te firi abodin a wɔde bata *Ne ho no.*

سُبْحٰنَ اللّٰهِ عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿١٦٠﴾

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٦١﴾

161. Mmom gyesɛ Allah nkoa pa a wɔasa mu ayi wɔn no *na wɔnnyɔ saa.*

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ﴿١٦٢﴾

162. Ampa ara sɛ, mo ne deɛ mosom *wɔn no -*

مَا أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَاتِنِينَ ﴿١٦٣﴾

163. Mo mu biara nni hɔ a ɔbɛtumi ayera *obi* ama no atia No,

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ الْجَحِيمِ ﴿١٦٤﴾

164. Gyesɛ obi a ɔbɛhye wɔ Amane-hunu-Gya no mu.

وَمَا مِنَّا إِلَّا لَهُ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ﴿١٦٥﴾

165. *Na soro-abɔfoɔ no ka sɛ,* 'Yɛn mu biara nni hɔ a ɔnni bea pɔtee a wɔayi asi hɔ ama no.

وَإِنَّا لَنَحْنُ الصَّافُّونَ ﴿١٦٦﴾

166. 'Na ɛyɛ ampa sɛ, yɛn ne nkurɔfoɔ a yɛato santene gyina hɔ no.

وَإِنَّا لَنَحْنُ الْمُسَبِّحُونَ ﴿١٦٧﴾

167. 'Na yɛn ne nkurɔfoɔ a yɛtontom *Nyankopɔn no.'*

وَإِن كَانُوا لَيَقُولُونَ ﴿١٦٨﴾

168. Na deɛ na wɔka ara ne sɛ,

لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٦٩﴾

169. 'Sɛ anka na Nwoma bi wɔ yɛn hɔ te sɛ *tete* nnipa a wɔdii kan no a,

لَكُنَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٧٠﴾

170. 'Anka, sɛ ɛteɛ biara, yɛbɛyɛ Allah asomfoɔ a wɔasam ayi wɔn.'

فَكَفَرُوا بِهِ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿١٧١﴾

171. Nanso *berɛ a ɛbaa wɔn mu no* wɔtiaae na ɛnnkyɛ biara wɔbɛhunu.

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا الْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٢﴾

172. Na esi pi sɛ Y'asem adi kan ada adi wɔ Yɛn nkoa, Asomafoɔ no ho,

إِنَّهُمْ لَهُمُ الْمَنصُورُونَ ﴿١٧٣﴾

173. Sɛ esi pi sɛ wɔnom na wɔbɛnya mmoa;

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ الْغَالِبُونَ ﴿١٧٤﴾

174. Ɛne sɛ ɛyɛ Yɛ'dɔm no na wɔbɛdi nkunim.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٥﴾

175. Enti dane wo ho firi wɔn ho kɔpem berɛ bi.

وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٦﴾

176. Na fa w'ani hwɛ wɔn efirisɛ ɛnnkyɛ biara wɔnom nso bɛhunu.

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٧٧﴾

177. Enti Y'asotwe na wɔhwehwɛ sɛ ɛnyɛ ntɛm no?

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَآءَ صَبَاحُ الْمُنذَرِينَ ﴿١٧٨﴾

**178.** Nanso sɛ esane ba wɔn adihɔ a, ɛbɛyɛ anɔpa bɔne ama nkurɔfoɔ a wɔbɔɔ wɔn kɔkɔ no.

وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٩﴾

**179.** Enti dane wo ho firi wɔn ho kɔpem berɛ bi.

وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٨٠﴾

**180.** Na fa w'ani hwɛ wɔn, efirisɛ ɛnnkyɛ biara wɔnom nso bɛhunu.

سُبْحَانَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨١﴾

**181.** Ɔkronkronni ne w'Awurade no, Animuonyam *ne Tumi* Wura no, Ɔboro deɛ wɔde toto Ne ho so pii.

وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِينَ ﴿١٨٢﴾

**182.** Na asomdwoeɛ nka Asomafoɔ no!

وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨٣﴾

**183.** Na ayɛyie nyinaa wɔ Allah, ewiase nyinaa Awurade no.

سُوْرَةُ صٓ مَكِّيَّةٌ ٣٨ — اٰياتها ٨٩ — ركوعاتها ٥

## SUAAD

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Suaad.* Meka Kur'aan no a afutuo ahyɛ mu ma no, *sɛ ɛyɛ Y'asɛm a Yɛayi akyerɛ.***

صٓ وَالْقُرْاٰنِ ذِی الذِّكْرِ ﴿٢﴾

**3. Nanso nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no deɛ, ntɛn-yɔ *huhuo* ne ɔtan a ɛde mpaepaemu ba *na amene wɔn.***

بَلِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ عِزَّةٍ وَّ شِقَاقٍ ﴿٣﴾

**4. Awontoatoasoɔ dodoɔ sɛn na Yɛsɛee wɔn dii wɔn anim kan! Wɔsui *hwehwɛɛ* mmoa nanso na berɛ a wɔde dwane biara nni hɔ.**

كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ قَرْنٍ فَنَادَوْا وَّلَاتَ حِيْنَ مَنَاصٍ ﴿٤﴾

**5. Na ɛyɛ wɔn nwanwa sɛ Kɔkɔbɔni bi aba wɔn hɔ a ɔfiri wɔn ankasa mu; na atiafoɔ no ka sɛ, 'Wei yɛ nkonyaayini, nkontomponi kɛseɛ.**

وَعَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ ز وَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا سٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٥﴾

**6. 'So ɔnam ntwatosoɔ so aka asomnneɛ ahoroɔ no abɔm ayɛ no Nyankopɔn baako. Wei deɛ ɛyɛ anwanwa-sɛm bi a *yɛatee.'***

اَجَعَلَ الْاٰلِهَةَ اِلٰهًا وَّاحِدًا ج اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ عُجَابٌ ﴿٦﴾

**7. Ɛno na wɔn akandifoɔ no kasa tuu wɔn fo sɛ, 'Monkɔ na monsɔ mo abosom no mu dendenden. Wei na wɔhwehwɛ ma mo *sɛ moyɔ.***

وَانْطَلَقَ الْمَلَاُ مِنْهُمْ اَنِ امْشُوْا وَاصْبِرُوْا عَلٰٓى اٰلِهَتِكُمْ ج اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ يُّرَادُ ﴿٧﴾

**8. 'Yɛnntee saa asɛm yi bi wɔ ɛsom biara mu da. Wei deɛ ɛnnyɛ hwee sɛ ntwatosoɔ.**

مَا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِي الْمِلَّةِ الْاٰخِرَةِ ج اِنْ هٰذَآ اِلَّا اخْتِلَاقٌ ﴿٨﴾

**9. 'Ɛdeɛn, enti yɛn nyinaa mu, ɔno *nkoaa* na afutusɛm asane aba fɔm ama no?' Dabi, mmom wɔnom adwene mu yɛ wɔn nnaa wɔ M'afutusɛm no ho. Mmom wɔnnya nnsɔɔ M'asotwe nhwɛɛɛ.**

ءَاُنْزِلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ مِنْۢ بَيْنِنَا ط بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْ ذِكْرِيْ ج بَلْ لَّمَّا يَذُوْقُوْا عَذَابِ ﴿٩﴾

**10. Ana wɔnom na w'Awurade ahummɔbɔrɔ mu ademudeɛ wɔ wɔn nkyɛn, *Awurade* Ɔtumfoɔ, Adɔeɛ-kyɛfoɔ no?**

اَمْ عِنْدَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ الْعَزِيْزِ الْوَهَّابِ ﴿١٠﴾

**11. Anaasɛ ahennie a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm nyinaa yɛ wɔnom dea anaa? Ɛnneɛ wɔnfa *ɛho* akadeɛ *biara a wɔwɔ no* mforo nkɔ soro.**

اَمْ لَهُمْ مُّلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا قف فَلْيَرْتَقُوْا فِي الْاَسْبَابِ ﴿١١﴾

**Nokwafoɔ Nyankopɔn!*

12. *Wɔyɛ* ɛdɔm a wɔfiri mmoaboanodɔm a wɔbɛtu wɔn ase no mu.

جُندٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُومٌ مِّنَ الْأَحْزَابِ ﴿١٢﴾

13. Saara na nnipa a wɔdii wɔn anim kan, Noa nkurɔfoɔ, ne 'Aad *abusua-kuo* ne Farao, pampimbɔ wura no pooeɛ.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَّعَادٌ وَّفِرْعَوْنُ ذُو الْأَوْتَادِ ﴿١٣﴾

14. Saara na Samuud *abusua-dɔm* ne Lot nkurɔfoɔ no, ne Nnua mu-tefoɔ no yɔɔeɛ. Weinom nyinaa yɛ mmoaboanodɔm *a wɔtuu wɔn nyinaa ase maako maako.*

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَّأَصْحَابُ لْئَيْكَةِ ۚ أُولَٰئِكَ الْأَحْزَابُ ﴿١٤﴾

15. Wɔnom nyinaa,wɔnnyi bi mmfiri mu, wɔpoo Asomafoɔ no, enti na M'asotwe no fata wɔn.

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٥﴾

R. 2.

16. Na wɔnntwɛn nnye hwee ka nkekamu a wɔatwe no tenten a kɔnkyebere nni mu.

وَمَا يَنظُرُ هَٰؤُلَاءِ إِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً مَّا لَهَا مِن فَوَاقٍ ﴿١٦﴾

17. Wɔka sɛ, 'Y'Awurade, ma yɛn kyɛfa a yɛwɔ no wɔ *asotwe no mu nyɛ ntɛm ma yɛn* ansaana Nkontabuo Da no aba.'

وَقَالُوا رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ الْحِسَابِ ﴿١٧﴾

18. Nya aboterɛ wɔ deɛ wɔka no ho, na kae Y'akoa Dawid, onipa a na ɔwɔ tumi ahoroɔ; ampa ara sɛ na ɔdane kɔ *Nyankopɔn hɔ* mmerɛ nyinaa mu.

اصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُودَ ذَا الْأَيْدِ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿١٨﴾

19. Yɛbrɛɛ mmepɔ* ase maa no. Wɔne no tontom Nyankopɔn wɔ anadwo-fam ne awipuieɛ mmerɛ mu.

إِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهُ يُسَبِّحْنَ بِالْعَشِيِّ وَالْإِشْرَاقِ ﴿١٩﴾

20. Na Yɛbrɛɛ nnomaa* a wɔaboaboa wɔn ho ano *ase maa no:* wɔn nyinaa dane kɔɔ ne hɔ.

وَالطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُ أَوَّابٌ ﴿٢٠﴾

21. Na Yɛhyɛɛ n'ahennie mu ahoɔden, na Yɛmaa no nyansa ne nhumu ne atemmuo kasa a ɛbɔ pɔ ho adom.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُ وَآتَيْنَاهُ الْحِكْمَةَ وَفَصْلَ الْخِطَابِ ﴿٢١﴾

22. Ana akyinnyegyefoɔ no ho amanebɔ aduru wo hɔ, berɛ a wɔforo faa ɛban a ɛkɔ *ne* piem no so? -

وَهَلْ أَتَاكَ نَبَأُ الْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا الْمِحْرَابَ ﴿٢٢﴾

23. Berɛ a wɔpuie firii Dawid so no, na ɔsuro wɔnom. Wɔkaa sɛ, "Mma nnsuro. Y*ɛyɛ* akyinnyegyefoɔ mmienu; yɛn mu baako ayɔ bɔne atia baako; enti fa nokorɛ bu yɛn ntɛm atɛn, na mma ɛmmane mmfiri ɛkwan a ɛtene no so, na kyerɛ yɛn kwan tenenee no.

إِذْ دَخَلُوا عَلَىٰ دَاوُودَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ ۖ قَالُوا لَا تَخَفْ ۖ خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا عَلَىٰ بَعْضٍ فَاحْكُمْ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَا إِلَىٰ سَوَاءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٣﴾

*19-20 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.



24. "Me nua wei; ɔwɔ nnwan abereɛ aduɔkron-nkron na me *nso* mewɔ odwan bereɛ baako. Nanso ɔse, 'Fa no ma me,' na ɔhyɛ me so wɔ *ne* kasa mu."

إِنَّ هٰذَآ أَخِيْ لَهٗ تِسْعٌ وَّ تِسْعُوْنَ نَعْجَةً وَّلِيَ نَعْجَةٌ وَّاحِدَةٌ فَقَالَ أَكْفِلْنِيْهَا وَعَزَّنِيْ فِي الْخِطَابِ ﴿٢٤﴾

25. *Dawid* kaa sɛ, 'Esi pi sɛ wayɔ wo bɔne sɛ ɔkaa sɛ fa wo dwan-bereɛ no ma na ɔnfa nka ne deɛ ho. Na ampa ara sɛ, ahokafoɔ bebiree wɔ hɔ a wɔsisi wɔn ho wɔn ho, gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔgye *Nyankopɔn* di na wɔyɔ nnwuma pa; na weinom nso yɛ kumaa bi. Na Dawid hunuu sɛ Yɛasɔ no ahwɛ; enti ɔsrɛɛ n'Awurade hɔ bɔnefakyɛ, na ɔtwa hwee fɔm na ɔbɔɔ ne mu ase somoe na ɔdane kɔɔ *Ne hɔ*.

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ إِلٰى نِعَاجِهٖ ۖ وَإِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ الْخُلَطَآءِ لَيَبْغِيْ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ إِلَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَقَلِيْلٌ مَّا هُمْ ۗ وَظَنَّ دَاوٗدُ أَنَّمَا فَتَنّٰهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهٗ وَخَرَّ رَاكِعًا وَّأَنَابَ ﴿٢٥﴾ السجدة

26. Enti Yɛde ɛno kyɛɛ no; na ampa ara sɛ, na ɔwɔ gyinabrɛ a ɔde bɛn Yɛn, ne sankɔ-bea a edi mu.

فَغَفَرْنَا لَهٗ ذٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهٗ عِنْدَنَا لَزُلْفٰى وَحُسْنَ مَاٰبٍ ﴿٢٦﴾

27. O Dawid, Yɛayɛ wo odiadeni wɔ asaase no mu; enti fa atɛn tenenee bua nnipa ntɛm asɛm, na mma nni akɔnnɔ huhuo akyi, annyɛ saa a ɛbɛyera wo afiri Allah kwan so. Esi pi sɛ nkurɔfoɔ a wɔyera firi Allah kwan so no bɛnya asotwe a emu yɛ den efirisɛ wɔn werɛ firii Nkontabuo Da no.

يٰدَاوٗدُ إِنَّا جَعَلْنٰكَ خَلِيْفَةً فِي الْأَرْضِ فَاحْكُمْ بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ الْهَوٰى فَيُضِلَّكَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ إِنَّ الَّذِيْنَ يَضِلُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌۢ بِمَا نَسُوْا يَوْمَ الْحِسَابِ ﴿٢٧﴾ ع

R. 3.

28. Na Yɛammɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no kwa. Wei yɛ atiafoɔ no nsusuiɛ. Ɛnneɛ nnome nka atiafoɔ no ɛnam Egya no nti.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَآءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَاطِلًا ۚ ذٰلِكَ ظَنُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنَ النَّارِ ﴿٢٨﴾

29. So Yɛbɛyɛ nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no te sɛ nkurɔfoɔ a wɔyɔ amumuyɔ wɔ asaase mu no? So Yɛbɛyɛ ɔteneneeni te sɛ ɔtirimuɔdenni?

أَمْ نَجْعَلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ كَالْمُفْسِدِيْنَ فِي الْأَرْضِ ۖ أَمْ نَجْعَلُ الْمُتَّقِيْنَ كَالْفُجَّارِ ﴿٢٩﴾

30. *Wei yɛ* Nwoma bi a Yɛayi akyerɛ woɔ, a nhyira ahyɛ mu ma, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdwendwen emu nsɛmpɔ ho na ama nkurɔfoɔ a wɔakyɛ wɔn nteaseɛ honhom no ayɛ ahwɛyie.

كِتٰبٌ أَنْزَلْنٰهُ إِلَيْكَ مُبٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوْٓا اٰيٰتِهٖ وَلِيَتَذَكَّرَ أُولُوا الْأَلْبَابِ ﴿٣٠﴾

31. Na Yɛde Solomon yɛɛ Dawid adom, ɔno a na ɔyɛ somfoɔ a ɔdi mu paa no. Na ɔdane ba *Yɛn hɔ* mmerɛ nyinaa.

وَوَهَبْنَا لِدَاوٗدَ سُلَيْمٰنَ ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهٗٓ أَوَّابٌ ﴿٣١﴾

32. Berɛ a anwummerɛ bi mpɔnkɔ a wɔayɛn wɔn animuonyam so na wɔn nan ase yɛ hare wɔde wɔn brɛɛ no no,

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِالْعَشِيِّ الصّٰفِنٰتُ الْجِيَادُ ﴿٣٢﴾

33. Ɔkaa sɛ, 'Mpɔnkɔ ho dɔ yɛ me ademude efirisɛ ɛkae me m'Awurade no.' *Enti ɔtenaa ase* kɔpem sɛ wɔfirii n'ani so wɔ ntwaremu bi akyi.

فَقَالَ إِنِّيْٓ أَحْبَبْتُ حُبَّ الْخَيْرِ عَنْ ذِكْرِ رَبِّيْ ۚ حَتّٰى تَوَارَتْ بِالْحِجَابِ ﴿٣٣﴾

34. *Ɔkaa sɛ,* 'Monfa wɔn nsan mmrɛ me.' Afei ɔhyɛɛ aseɛ bobɔɔ *wɔn* nan ne *wɔn* kɔn ho.

رُدُّوْهَا عَلَيَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوْقِ وَالْأَعْنَاقِ ﴿٣٤﴾

35. Na Yɛsɔɔ Solomon hwɛɛɛ na Yɛde honam *hunu* sii n'ahennwa no so. Afei ɔdane kɔɔ *Nyankopɔn* hɔ *hwehwɛɛ N'ahummɔborɔ.*

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمٰنَ وَأَلْقَيْنَا عَلٰى كُرْسِيِّهٖ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٥﴾

36. Ɔkaa sɛ, 'O m'Awurade, fa me bɔne kyɛ me, na ma me ahennie a obi a ɔmmfata nsa nnka wɔ m'akyi. Ampa ara sɛ Wone Ɔkyɛso *Nyankopɔn no.'*

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِيْ وَهَبْ لِيْ مُلْكًا لَّا يَنْبَغِيْ لِأَحَدٍ مِّنْ بَعْدِيْ ۚ إِنَّكَ أَنْتَ الْوَهَّابُ ﴿٣٦﴾

37. Enti Yɛbrɛɛ mframa ase maa no a ɛbɔ bɔkɔɔ kɔ baabiara a ɔbɛhyɛ sɛ ɛnkɔ.

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيْحَ تَجْرِيْ بِأَمْرِهٖ رُخَآءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٧﴾

38. Ɛne abranee akɛseɛ, adansifoɔ ne asukɔdɔfoɔ *ahoroɔ* nyinaa bi,

وَالشَّيٰطِيْنَ كُلَّ بَنَّآءٍ وَّغَوَّاصٍ ﴿٣٨﴾

39. Ɛne afoforɔ nso a wɔagu wɔn nnareka.

وَّاٰخَرِيْنَ مُقَرَّنِيْنَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٣٩﴾

40. 'Wei yɛ Yɛn akyɛdeɛ - enti yi bi ma yɔɔ anaasɛ twentwɛn so - wɔ aberɛ a nkontabuo biara nni ho.'

هٰذَا عَطَآؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤٠﴾

41. Na esi pi sɛ, na ɔwɔ gyinabrɛ a ɛbɛn Yɛn ɛne adwaa-bɔ-bea a edi mu.

ع وَإِنَّ لَهٗ عِنْدَنَا لَزُلْفٰى وَحُسْنَ مَاٰبٍ ﴿٤١﴾

R. 4.

42. Na kae Y'akoa Hiob, berɛ a ɔsufrɛɛ n'Awurade sɛ, 'Satan de brɛ denden ne ateeteɛ ato me so.'

وَاذْكُرْ عَبْدَنَآ أَيُّوْبَ ۘ إِذْ نَادٰى رَبَّهٗٓ أَنِّيْ مَسَّنِيَ الشَّيْطٰنُ بِنُصْبٍ وَّعَذَابٍ ﴿٤٢﴾

43. 'Fa wo nan hima aboa a wote ne so no ma ɔnkɔ. Nsuo a enwunu nie dware bi ɛne anomdeɛ *nso.'*

اُرْكُضْ بِرِجْلِكَ ۚ هٰذَا مُغْتَسَلٌۢ بَارِدٌ وَّشَرَابٌ ﴿٤٣﴾

44. Na Yɛde n'abusua maa no, ɛne bebiree a ɛte sɛ wɔnom kaa wɔn ho, ɛyɛ ahummɔborɔ a efiri Yɛn hɔ, ɛne nkaekae ma nnipa a wɔwɔ nteaseɛ.

وَوَهَبْنَا لَهٗٓ أَهْلَهٗ وَمِثْلَهُمْ مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرٰى لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٤٤﴾

**45.** Na *Yɛka kyerɛɛ no sɛ,* 'Fa wo nsa fa mmabaa a awoɔ wo nsa-puo baako ma, na fa bɔ *adeɛ,* na mma mmu wo ntam so.' Ampa ara sɛ Yɛhunuu no sɛ ɔgyina pintinn. Na ɔyɛ akoa a ɔdi mu paa. Esi pi sɛ na ɛmmerɛ nyinaa ɔdane ne ho *kɔ Onyankopɔn hɔ.*

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِب بِّهِ وَلَا تَحْنَثْ ۗ إِنَّا وَجَدْنَاهُ صَابِرًا ۚ نِّعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ٤٥

**46.** Na kae Yɛn nkoa Abraham, ne Isaak, ne Yakobo mmarima a wɔwɔ tumi ne ani so ade-hunu.

وَاذْكُرْ عِبَادَنَا إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ أُولِي الْأَيْدِي وَالْأَبْصَارِ ٤٦

**47.** Yɛhyɛɛ da saa mu yii wɔn - sɛ wɔnkaekae *nnipa* mfa Daankwamma atenaeɛ no ho.

إِنَّا أَخْلَصْنَاهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى الدَّارِ ٤٧

**48.** Na nokorɛ mu, wɔ Yɛn ani so deɛ, wɔka nkurɔfoɔ a wɔayi wɔn na wɔdi mu no ho.

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ الْمُصْطَفَيْنَ الْأَخْيَارِ ٤٨

**49.** Na kae Ismael ne Elisa ne Dhu'l-Kifl;* na wɔnom nyinaa ka mudifoɔ no ho.

وَاذْكُرْ إِسْمَاعِيلَ وَالْيَسَعَ وَذَا الْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ الْأَخْيَارِ ٤٩

**50.** Wei yɛ nkaekaeɛ. Na ateneneefoɔ no bɛnya adwaa-bɔ a edi mu.

هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَآبٍ ٥٠

**51.** Daa Turo ahorɔɔ a wɔabuebue n'aponnwa ama wɔn.

جَنَّاتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ الْأَبْوَابُ ٥١

**52.** Wɔagyegye ada mu *wɔ atɛ so;* emu hɔ wɔbɛfrɛ nnuaba ne anomdeɛ pii *sɛdeɛ wɔn ani gye ho biara.*

مُتَّكِئِينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَاكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ٥٢

**53.** Na *mmaa a wɔn ho teɛ* bɛka wɔn ho a wɔbrɛ wɔn ani ase, ahokafoɔ a wɔn mfie yɛ pɛ *na wɔgyina soɔ.*

وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ أَتْرَابٌ ٥٣

**54.** Wei ne deɛ wɔde ahyɛ mo bɔ wɔ Nkontabuo Da no.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ الْحِسَابِ ٥٤

**55.** Ampa ara sɛ, wei yɛ Yɛn akɔn-homabɔdeɛ a ɛnnsa da no.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُ مِن نَّفَادٍ ٥٥

**56.** Wei wɔ hɔ *ma agyidifoɔ no.* Mmom adɔnyɔfoɔ no deɛ sankɔ-bea bɔne na ɛda hɔ ma wɔn -

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّاغِينَ لَشَرَّ مَآبٍ ٥٦

**57.** Amanehunu-Gya no mu, ɛhɔ na wɔbɛhyeɛ. Homegyebea bɔne bɛn nie!

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ الْمِهَادُ ٥٧

**58.** Wei ne *deɛ wɔbɛnya.* Enti ma wɔnka nhwɛ; nsuo mfrafraeɛ bi a ahuru hyeehyeehye ɛne yurukukuo a emu yɛ duro ɛne anomnneɛ a ɛbɔn kankankan.

هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ٥٨

---

**Footnote:**

**Hesekiel.*

**59.** Ɛne *aniɛyaadeɛ ahorɔɔ* a ɛte sɛ wei suban nsɛso.

وَّاٰخَرُ مِنْ شَكْلِهٖۤ اَزْوَاجٌ ﴿٥٩﴾

**60.** 'Wei yɛ *mo* dɔm a wɔde wɔn tiri asi ase aka mo ho reba ntɛmtɛm, *O mo amumuyɔfoɔ akandifoɔ.*' Akwaaba ma biara nni hɔ mma wɔn. Etwa sɛ wɔhye wɔ Egya no mu.

هٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ ۚ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ ۚ اِنَّهُمْ صَالُوا النَّارِ ﴿٦٠﴾

**61.** Wɔbɛka sɛ, 'Dabi, ɛyɛ mo a. Akwaa-ba nni hɔ mma mo *wɔ nokorɛ mu*. Ɛyɛ mo na mosiesiee wei maa yɛn. Enti ɛdeɛn homegyebea bɔne nie.'

قَالُوْا بَلْ اَنْتُمْ ۟ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ ۚ اَنْتُمْ قَدَّمْتُمُوْهُ لَنَا ۚ فَبِئْسَ الْقَرَارُ ﴿٦١﴾

**62.** Wɔnom *nso* bɛka sɛ, 'Y'Awurade, obiara a ɔsiesiee wei maa yɛn no - to no mu ma n'asotwe no nyɛ mmienu wɔ Egya no mu.'

قَالُوْا رَبَّنَا مَنْ قَدَّمَ لَنَا هٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِي النَّارِ ﴿٦٢﴾

**63.** Na wɔbɛka sɛ, 'Ɛdeɛn na ato yɛn yi sɛ afei yɛnnhunu nnipa no a na yɛkan wɔn ka atirimuɔdenfoɔ ho no?

وَقَالُوْا مَا لَنَا لَا نَرٰى رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُمْ مِّنَ الْاَشْرَارِ ﴿٦٣﴾

**64.** 'Ɛnamsɛ yɛsii wɔn atwetwe *wɔ aberɛ a ɛmmfa kwan mu* ntira, anaasɛ ani na ayera wɔn?'

اَتَّخَذْنٰهُمْ سِخْرِيًّا اَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْاَبْصَارُ ﴿٦٤﴾

**65.** Ampa ara sɛ ɛyɛ nokorɛ - akyinnyegyeɛ a nnipa a wɔwɔ Egya no mu bɛbɔm agyeɛ no no.

اِنَّ ذٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ اَهْلِ النَّارِ ﴿٦٥﴾

R. 5.

**66.** Ka sɛ, 'Esi pi sɛ, meyɛ Ɔkɔkɔbɔni ara; na Onyame biara nni hɔ gyesɛ Allah, Ɔbaako no, Ɔpumpuni paa no;

قُلْ اِنَّمَاۤ اَنَا مُنْذِرٌ ۖ وَّمَا مِنْ اِلٰهٍ اِلَّا اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٦٦﴾

**67.** 'Ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm Wura no, Ɔtumfoɔ, Bɔnefakyɛfoɔ Kɛseɛ no.'

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الْعَزِيْزُ الْغَفَّارُ ﴿٦٧﴾

**68.** Ka sɛ, 'Ɛyɛ amanebɔ kɛseɛ a,

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا عَظِيْمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** 'Modane mo ho firi ho no.

اَنْتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** 'Na menni nimdiɛ biara a ɛfa Abadwafoɔ a ɛkrɔn no ho, berɛ a wɔkasakasaa *ho* wɔ wɔn ntɛm no,

مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍۭ بِالْمَلَاِ الْاَعْلٰۤى اِذْ يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** 'Nanso, wei ne deɛ wɔayi akyerɛ me, sɛ meyɛ Ɔkɔkɔbɔni a ɔda adie.'

اِنْ يُّوْحٰۤى اِلَيَّ اِلَّاۤ اَنَّمَاۤ اَنَا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧١﴾

**72.** Berɛ a w'Awurade no ka kyerɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ, 'Merebɛbɔ onipa afiri eko-dɔteɛ mu,

اِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ اِنِّيْ خَالِقٌۢ بَشَرًا مِّنْ طِيْنٍ ﴿٧٢﴾

73. ‘Na enti sɛ Menwono no *ma no wie pɛ-yɔ a,* na Mehome firi Me Honhom mu gu ne mu a, montwa nhwe hɔ ahobraseɛ mu ma no.’

فَإِذَا سَوَّيْتُهُ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُوا لَهُ سَاجِدِينَ ﴿٧٣﴾

74. Enti soro-abɔfoɔ no yɛɛ ahobraseɛ, wɔnom nyinaa kabɔɔ mu.

فَسَجَدَ الْمَلَائِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٤﴾

75. Nanso Ibliis *annyɔ.* Ɔyɛɛ ahomasoɔ, na na ɔka atiafoɔ no ho.

إِلَّا إِبْلِيسَ اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٧٥﴾

76. *Onyankopɔn* kaa sɛ, ‘O Ibliis, ɛdeɛn na esii wo kwan firii sɛ wobɛyɛ ahobraseɛ ama adeɛ a Mede Me nsa mmienu abɔ? Ahomasoɔ na wayɛ anaasɛ woka wɔn a wɔakrɔn wɔn no ho?’

قَالَ يَا إِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ الْعَالِينَ ﴿٧٦﴾

77. Ɔkaa sɛ, ‘Meyɛ kyɛn no. Wode egya na abɔ me na ɔno nso Wode eko-dɔteɛ na abɔ no.’

قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُ مِن طِينٍ ﴿٧٧﴾

78. *Onyankopɔn* kaa sɛ, ‘Ɛnneɛ, firi mu firi ha kɔ, efirisɛ, esi pi sɛ, wɔapo wo.

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٧٨﴾

79. ‘Na esi pi sɛ Me nnome bɛwɔ wo so kɔpem Atemmu Da.’

وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِي إِلَىٰ يَوْمِ الدِّينِ ﴿٧٩﴾

80. Ɔkaa sɛ, ‘M’Awurade, ɛnneɛ, ma me mmerɛ kɔpem ɛda no a wɔbɛnyane wɔn no.’

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِي إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿٨٠﴾

81. *Onyankopɔn* kaa sɛ, ‘Esi pi sɛ, woka nkurɔfoɔ a wɔama wɔn mmerɛ no ho,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ الْمُنظَرِينَ ﴿٨١﴾

82. ‘Kɔpem ɛda no a wɔayi asi hɔ no.’

إِلَىٰ يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُومِ ﴿٨٢﴾

83. Ɔkaa sɛ, ‘Enti ɛnam Wo tumi nti esi pi sɛ, ke, medi wɔn anim ayera wɔn nyinaa,

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٣﴾

84. ‘Gyesɛ Wo nkoa no a Wasa mu ayi wɔn afiri wɔn mu no.’

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ ﴿٨٤﴾

85. *Onyankopɔn* kaa sɛ, ‘Ɛnneɛ nokorɛ no ne sɛ, na nokorɛ ne deɛ Meka no,

قَالَ فَالْحَقُّ وَالْحَقَّ أَقُولُ ﴿٨٥﴾

86. ‘Sɛ esi pi sɛ, Mɛhyɛ Gyahannam (Gya) ma, Mede wo ne nkurɔfoɔ a wɔdii w’akyiri firii wɔn mu no, mo nyinaa bɛka abɔ mu.’

لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٦﴾

87. Ka sɛ, ‘Memmisa mo ɛho akatua biara, nanso mennka nkurɔfoɔ a wɔyɔ *nnaadaa* yɔkyerɛ no ho.

قُلْ مَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَا أَنَا مِنَ الْمُتَكَلِّفِينَ ﴿٨٧﴾

88. ‘Ɛnnyɛ hwee, ka sɛ ɛyɛ Nkaekaeɛ ma nnipa nyinaa.

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٨٨﴾

89. ‘Na esi pi sɛ mobɛhunu deɛ ne mfofareɛ no kyerɛ, berɛ kakraabi akyi.’

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُ بَعْدَ حِينٍ ﴿٨٩﴾ ع ١٤

سُورَةُ الزُّمَرِ مَكِّيَّةٌ ٣٩ — آياتها ٧٦ — ركوعاتها ٨

## AL-ZUMAR
### (Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Nwoma yi adiyisɛm no firi Allah, Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no hɔ.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿٢﴾

3. Ampa ara sɛ, ɛyɛ Yɛn na Yɛayi Nwoma no akyerɛ woɔ wɔ nokorɛ mu; enti som Allah na fa wo gyidie no ma No wɔ nokorɛdie mu.

اِنَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ اللّٰهَ مُخْلِصًا لَّهُ الدِّيْنَ ﴿٣﴾

4. Montie, ɛyɛ Allah *nkoaa* na sotie wɔ nokorɛdie mu yɛ Ne dea. Na nkurɔfoɔ no a wɔkwati No fa banbɔfoɔ foforɔ bi no *ka sɛ*, 'Yɛsom wɔn sedeɛ ɛbɛyɛ na wɔde yɛn abɛn Allah wɔ gyinabrɛ mu.' Esi pi sɛ Allah bɛbu wɔn ntɛm atɛn wɔ deɛ wɔbɔ wɔn ho abira wɔ mu no mu. Ɛyɛ nokorɛ sɛ Allah nnkyerɛ obiara a ɔyɛ ɔtrofoɔ, boniayɛfoɔ kwan.

اَلَا لِلّٰهِ الدِّيْنُ الْخَالِصُ ۚ وَ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ ۘ مَا نَعْبُدُهُمْ اِلَّا لِيُقَرِّبُوْنَآ اِلَى اللّٰهِ زُلْفٰى ۚ اِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِيْ مَا هُمْ فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ۚ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ هُوَ كٰذِبٌ كَفَّارٌ ﴿٤﴾

وقف لازم

5. Sɛ Allah pɛɛ sɛ Ɔbɛfa ɔba ama Ɔno ankasa ho a anka Ɔbɛsa mu afa nea Ɔpɛ wɔ deɛ Wabɔ no mu. Ɔkronkronni ne No! Ɔno ne Allah, Ɔbaako no nkoaa, Nea Ɔdi adeɛ nyinaa so no.

لَوْ اَرَادَ اللّٰهُ اَنْ يَّتَّخِذَ وَلَدًا لَّاصْطَفٰى مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۙ سُبْحٰنَهٗ ۚ هُوَ اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٥﴾

6. Ɔde nokorɛ na bɔɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no. Ɔma adesaeɛ kata adekyeɛ so na Wama adekyeɛ akata adesaeɛ so; Wabrɛ awia ne bosome ase wɔ adwumayɔ mu; emu biara nante fa *ne* kwan *so* kɔpem mmerɛ bi a wɔayi asi hɔ. Montie, *ɛyɛ* Ɔno *nkoaa* ne Ɔtumfoɔ no, Bɔnefakyɛfoɔ Kɛseɛ no.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ يُكَوِّرُ الَّيْلَ عَلَى النَّهَارِ وَ يُكَوِّرُ النَّهَارَ عَلَى الَّيْلِ وَ سَخَّرَ الشَّمْسَ وَ الْقَمَرَ ۚ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ اَلَا هُوَ الْعَزِيْزُ الْغَفَّارُ ﴿٦﴾

7. Ɔbɔɔ mo firii ɔteasefoɔ baako mu; afei efiri ne mu Ɔyɛɛ ne hokafoɔ; na Ɔno na Wasane ntɔte-mmoa *akuo-akuo* nwɔtwe aba fɔm mmienu-mmienu (nini ne bereɛ). Ɔbɔ mo wɔ mo nanom awodeɛ mu, mmɔeɛ a edi mmɔeɛ akyi, wɔ esum ntaataasoɔ mmiɛnsa mu. Wei ne Allah mo Awurade no. Ɔno na ahennie no yɛ Ne dea. Onyame biara nni hɔ ka Ɔno nkoaa ho. Ɛnneɛ, na ɛhenefa na wɔredane mo afa yi?

خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَ اَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ الْاَنْعَامِ ثَمٰنِيَةَ اَزْوَاجٍ ۚ يَخْلُقُكُمْ فِيْ بُطُوْنِ اُمَّهٰتِكُمْ خَلْقًا مِّنْ بَعْدِ خَلْقٍ فِيْ ظُلُمٰتٍ ثَلٰثٍ ۚ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ فَاَنّٰى تُصْرَفُوْنَ ﴿٧﴾

8. Sɛ moyɛ boniayɛ a, esi pi sɛ Allah deɛ Ɔde ne ho a Ɔsom bo ma Ne ho a Ɔnnhia mo. Na N'ani nnye Ne nkoa boniayɛ ho. Mmom sɛ moyɛ nnaasefoɔ a, N'ani gye ho ma mo. Na ɔsoafoɔ a ɔso adesoa bi nnsoa ɔfoforɔ adesoa. Afei mo Awurade hɔ na mobɛsan akɔ; na Ɔbɛbɔ mo deɛ na moyɔ no ho amanneɛ. Ampa ara sɛ Ɔnim deɛ asie wɔ akoma mu nyinaa yie.

إِنْ تَكْفُرُوْا فَإِنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ عَنْكُمْ ۚ وَلَا
يَرْضٰى لِعِبَادِهِ الْكُفْرَ ۚ وَإِنْ تَشْكُرُوْا
يَرْضَهُ لَكُمْ ۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزْرَ
أُخْرٰى ۗ ثُمَّ إِلٰى رَبِّكُمْ مَّرْجِعُكُمْ
فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ۗ إِنَّهُ
عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ۝٨

9. Na sɛ ɔhaw bi to onipa a ɔsufrɛ n'Awurade dane kɔ Ne nkyɛn *ahonuo mu.* Afei sɛ Ɔde adom bi firi Ne hɔ gu ne so a, na ne werɛ afiri deɛ kane na ɔsufrɛ No wɔ ho no, na ɔde ahokafoɔ bi retoto Allah ho, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔbɛyera *nnipa* afiri Allah kwan no so. Ka sɛ, 'Nya mfasoɔ wɔ wo ntiaeɛ no mu mmerɛ tiaa bi; esi pi sɛ woka Egya no mu-tefoɔ no ho.'

وَإِذَا مَسَّ الْإِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُ مُنِيْبًا
إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُ نِعْمَةً مِّنْهُ نَسِيَ مَا
كَانَ يَدْعُوْا إِلَيْهِ مِنْ قَبْلُ وَجَعَلَ لِلّٰهِ
أَنْدَادًا لِّيُضِلَّ عَنْ سَبِيْلِهِ ۗ قُلْ تَمَتَّعْ
بِكُفْرِكَ قَلِيْلًا ۖ إِنَّكَ مِنْ أَصْحٰبِ النَّارِ ۝٩

10. So obi a ɔtu ne ho ma *Nyankopɔn* wɔ anadwo dɔnhwere no mu, de n'anim butu fɔm na ɔgyina hɔ *wɔ mpaebɔ mu, na* ɔsuro Daankwamma no na ɔwɔ awerɛhyɛm wɔ n'Awurade ahummɔborɔ mu no *te sɛ nea ɔnnyɔ saa?* Ka sɛ, 'So wɔnom a wɔnim ne wɔnom a wɔnnim no bɛtumi ayɛ pɛ?' Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ a wɔwɔ nteaseɛ no nkoaa na wɔbɛyɛ ahweyie.

أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ أٰنَاءَ الَّيْلِ سَاجِدًا وَّقَائِمًا
يَّحْذَرُ الْآخِرَةَ وَيَرْجُوْا رَحْمَةَ رَبِّهِ ۗ
قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الَّذِيْنَ يَعْلَمُوْنَ
وَالَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ
أُولُوا الْأَلْبَابِ ۝١٠ ع

R. 2.

11. Ka sɛ, 'O Me nkoa a moagye adie, monsuro mo Awurade no. Papa wɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa wɔ ewiase asetena yi mu. Na Allah asaase no terɛ. Ampa ara sɛ wɔnom a wɔde abotерɛ gyina pintinn no bɛnya wɔn akatua a wɔnnsusuo.'

قُلْ يٰعِبَادِ الَّذِيْنَ أٰمَنُوا اتَّقُوْا رَبَّكُمْ ۗ
لِلَّذِيْنَ أَحْسَنُوْا فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ
وَأَرْضُ اللّٰهِ وَاسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى الصّٰبِرُوْنَ
أَجْرَهُمْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ۝١١

12. Ka sɛ, 'Esi pi sɛ, wɔahyɛ me sɛ mensom Allah, na meni nokorɛ ma No wɔ ɛsom mu.

قُلْ إِنِّيْ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللّٰهَ مُخْلِصًا
لَّهُ الدِّيْنَ ۝١٢

13. 'Na wɔahyɛ me sɛ menyɛ ɔdinkan-foɔ wɔ wɔnom a wɔbrɛ wɔn ho ase *ma No no mu.*'

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُوْنَ أَوَّلَ الْمُسْلِمِيْنَ ۝١٣

14. Ka sɛ, 'Me deɛ mesuro sɛ mɛyɛ asobrakyeɛ ama m'Awurade no ɛnam ɛda kɛseɛ bi asotwe no nti.'

قُلْ إِنِّيْ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّيْ عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيْمٍ ۝١٤

15. Ka sɛ, 'Ɛyɛ Allah na mesom *No,* a medi nokorɛ wɔ me som mu ma No.

قُلِ اللّٰهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَّهُ دِيْنِيْ ۝١٥

16. 'Enti mo deɛ monsom deɛ mopɛ biara nkwati No.' Ka sɛ, 'Esi pi sɛ adehwerefoɔ no bɛyɛ nkurɔfoɔ a wɔaseɛ wɔn ankasa akra ne wɔn abusuafoɔ wɔ Owusɔreɛ Da no.' Monyɛ ahwɛyie! Saa adeɛ wei, ɛno na ɛbɛyɛ adehwereɛ a ɛda adie no.

فَاعْبُدُوا مَا شِئْتُمْ مِنْ دُونِهِ ۗ قُلْ إِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ﴿١٦﴾

17. Wɔbɛnya egya nkatasoɔ wɔ wɔn so, na wɔn ase nso nkatasoɔ saa ara. Ɛyɛ wei na Allah bɔ Ne nkoa kɔkɔ wɔ ho no. Enti, 'O me nkoa! ɛnneɛ, monsuro Me nkoaa.'

لَهُمْ مِنْ فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِنَ النَّارِ وَمِنْ تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ اللَّهُ بِهِ عِبَادَهُ ۚ يَا عِبَادِ فَاتَّقُونِ ﴿١٧﴾

18. Na nkurɔfoɔ a wɔpo nkontompo asomnneɛ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔnnkɔsom wɔn, na mmom wɔdane kɔ Allah hɔ no - wɔnom na nsɛm-dɛ wɔ hɔ ma wɔn. Enti ka nsɛm-dɛ no kyerɛ Me nkoa no,

وَالَّذِينَ اجْتَنَبُوا الطَّاغُوتَ أَنْ يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوا إِلَى اللَّهِ لَهُمُ الْبُشْرَىٰ ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٨﴾

19. Wɔnom a wɔtie Asɛm no, na wɔdi deɛ edi mu a ɛwɔ mu no akyi. Wɔnom ne nkurɔfoɔ a Allah akyerɛ wɔn kwan no, na wɔnom nso ne nnipa a wɔwɔ nteaseɛ no.

الَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ الْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُ ۚ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ هَدَاهُمُ اللَّهُ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمْ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿١٩﴾

20. So obi a asɛm no abam atia no sɛ asotwe no afata ama no no *wobɛtumi atwitwa-agye no?* Wobɛtumi atwitwa-agye obi a ɔwɔ Egya no mu?

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ الْعَذَابِ أَفَأَنْتَ تُنْقِذُ مَنْ فِي النَّارِ ﴿٢٠﴾

21. Mmom nkurɔfoɔ a wɔsuro wɔn Awurade no bɛnya tenabea a wɔasi tenabea wɔ so a nsutene repem aseɛ no. Allah na Wahyɛ saa bɔhyɛ yi; *na* Allah mmu Ne bɔhyɛ so.

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِنْ فَوْقِهَا غُرَفٌ مَبْنِيَّةٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَعْدَ اللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ اللَّهُ الْمِيعَادَ ﴿٢١﴾

22. Ana wonnhunu sɛ Allah na Ɔsoma nsuo firi soro ba fɔm na Ɔma no tene *yɛ te sɛ* asutene wɔ asaase no mu, na afei Ɔnam so ma afifideɛ ahoroɔ puiepuie a ne su gu ahoroɔ? Afei na adwan, na wobɛhunu sɛ ɛho adodo. Afei Ɔma no yɛ nwura a abubuo. Nkaekaeɛ wɔ wei mu ampa ma nnipa a wɔwɔ nteaseɛ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَلَكَهُ يَنَابِيعَ فِي الْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُ حُطَامًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٢٢﴾

R. 3.

23. Enti obi a Allah abue n'akoma mu ama *wagye* Islam *atom,* ama enti ɔwɔ hann a efiri n'Awurade hɔ no *te sɛ nea ɔwɔ ntiaeɛ sum mu a ɔnnhunu kwan no?* Enneɛ, nnome nka nkurɔfoɔ a wɔn akoma ayɛ den ama Allah nkaekaeɛ no! Wɔwɔ nyeraeɛ a ɛda adie mu.

أَفَمَنْ شَرَحَ اللَّهُ صَدْرَهُ لِلْإِسْلَامِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ مِنْ رَبِّهِ ۚ فَوَيْلٌ لِلْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمْ مِنْ ذِكْرِ اللَّهِ ۚ أُولَٰئِكَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Allah ama Asomasɛm a edi mu no aba, ɛyɛ Nwoma a emu nsɛmpɔ foafoa wɔn ho so, na wɔasan asisi soɔ; emu nsɛm ma wɔnom a wɔsuro wɔn Awurade no wedeɛ woso; afei wɔnom wedeɛ ne wɔn akoma go ma Allah nkaekaeɛ. Wei ne Allah kwankyerɛ no, Ɔde kyerɛ nea Ɔpɛ kwan; Na nea Allah abu no atɛn sɛ wayera no, ɔnnya kwankyerɛfoɔ biara.

اللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ الْحَدِيثِ كِتَابًا مُتَشَابِهًا مَثَانِيَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُدَى اللَّهِ يَهْدِي بِهِ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَمَنْ يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Enti nea ɔnni hwee a ɛbɛbɔ ne ho ban afiri asotwe bɔne no ho wɔ Owusɔre Da no gyesɛ ɔno ankasa n'anim *hunu* no *te sɛ nea ɔwɔ banbɔ no?* Na wɔbɛka akyerɛ adebɔneyɔfoɔ no sɛ, 'Monka deɛ moyɔ nyaaeɛ no nhwɛ.'

أَفَمَنْ يَتَّقِي بِوَجْهِهِ سُوءَ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ وَقِيلَ لِلظَّالِمِينَ ذُوقُوا مَا كُنْتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no poo *Y'Asomafoɔ*, enti asotwe no baa wɔn so firii baabi a wɔnnim.

كَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَأَتَاهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Enti Allah maa wɔsɔɔ anim-guaseɛ hwɛɛe wɔ ewiase asetena yi mu, na Daankwamma asotwe no yɛ kɛse paa, sɛ anka wɔnim a!

فَأَذَاقَهُمُ اللَّهُ الْخِزْيَ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Esi pi sɛ Yɛayɛ mfatoho nyinaa bi ama adasamma wɔ saa Kur'aan yi mu sɛ ebia wɔbɛkae na wɔayɛ ahwɛyie a.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Yɛayi Kur'aan no ama ani ada hɔ pefee wɔ Arabek *kasa mu,* a nkɔntɔnkye biara nni mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛyɛ ateneneefoɔ.

قُرْآنًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِي عِوَجٍ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Allah yɛ mfatoho yi; onipa bi a ne wuranom dɔɔso, ahokafoɔ a wɔne wɔn ho wɔn ho nnyɛ adwene, ne onipa bi a wabrɛ ne ho ase ama *owura* onipa baako pɛ. So wɔyɛ pɛ wɔ mfatoho yi mu? Ayɛyie nyinaa wɔ Allah. Nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَجُلًا فِيهِ شُرَكَاءُ مُتَشَاكِسُونَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ampa ara sɛ wobɛwu, na esi pi sɛ wɔnom *nso* bɛwu.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُمْ مَيِّتُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Afei, ɛyɛ ampa sɛ, Owusɔre Da no mobɛgye mo ho nkyinyewa wɔ mo Awurade no anim.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عِنْدَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣٢﴾

## Nkyɛmu 24
### R. 4.

**33. Hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a ɔtwa trɔ to Allah so, anaasɛ ɔbɔ nokorɛ no trɔ berɛ a aba ne hɔ no? Ɛnnyɛ Amanehunu-Gya no mu na atiafoɔ no bɛnya wɔn tenabea?**

**34. Na nea ɔde nokorɛ no aba, ne *nea* wadi ɛho adanseɛ sɛ *ɛte saa no* - weinom ne nkurɔfoɔ a wɔyɛ ateneneefoɔ no.**

**35. Wɔbɛnya deɛ wɔpɛ biara wɔ wɔn Awurade hɔ; wei ne nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no akatua.**

**36. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Allah bɛyi wɔn bɔne a na wɔyɔ no ho *nsunsuansoɔ* afiri wɔn so, na Ɔde wɔn akatua ama wɔn sɛdeɛ edi mu wɔ wɔn nneyɔeɛ mu teɛ.**

**37. Ana Allah nnsom bo mma N'akoa? Nanso wɔde deɛ ɛkwati Allah no bɛyi wo hu. Na nea Allah ayi no atɛn sɛ wayera no - ɔno deɛ kwankyerɛfoɔ nni hɔ mma no.**

**38. Na obi a Allah akyerɛ no kwan no - obiara nni hɔ a ɔbɛyera no. Ana ɛnnyɛ Allah na Ɔyɛ Ɔtumfoɔ no, Awerɛdie Awurade no?**

**39. Na sɛ wobisa wɔn sɛ, 'Hwan na Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no a?' Esi pi sɛ wɔbɛyi ano sɛ, 'Allah'. Ka sɛ, 'Ɛdeɛn na mo adwene kyerɛ mo, sɛ Allah pɛ sɛ ɔhaw bi to me a, so nkurɔfoɔ no a mokwati Allah frɛ wɔn no bɛtumi ayi ɛdɛmdie a Ɔno de ato me soɔ no? Anaasɛ sɛ ɛyɛ Ne pɛ sɛ Ɔma me ahummɔborɔ bi a, so wɔbɛtumi asanka N'ahummɔborɔ no?' Ka sɛ, 'Allah som bo ma me. Ɔno na awerɛhyɛmfoɔ no twere no.'**

**40. Ka sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, monyɔ sɛdeɛ mobɛtumi biara, me *nso* mereyɔ me deɛ, ɛnnkyɛ biara mobɛhunu.**

الجزء ٢٤

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَبَ عَلَى اللّٰهِ وَكَذَّبَ بِالصِّدْقِ إِذْ جَاءَهُ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْكٰفِرِينَ ﴿٣٣﴾

وَالَّذِي جَاءَ بِالصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِ أُولٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ﴿٣٤﴾

لَهُمْ مَا يَشَاءُونَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ ذٰلِكَ جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٥﴾

لِيُكَفِّرَ اللّٰهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ الَّذِي عَمِلُوا وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُمْ بِأَحْسَنِ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٣٦﴾

أَلَيْسَ اللّٰهُ بِكَافٍ عَبْدَهُ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِالَّذِينَ مِنْ دُونِهِ ۚ وَمَنْ يُضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٧﴾

وَمَنْ يَهْدِ اللّٰهُ فَمَا لَهُ مِنْ مُضِلٍّ ۗ أَلَيْسَ اللّٰهُ بِعَزِيزٍ ذِي انْتِقَامٍ ﴿٣٨﴾

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ اللّٰهُ ۚ قُلْ أَفَرَأَيْتُمْ مَا تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللّٰهِ إِنْ أَرَادَنِيَ اللّٰهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كٰشِفٰتُ ضُرِّهِ أَوْ أَرَادَنِي بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكٰتُ رَحْمَتِهِ ۚ قُلْ حَسْبِيَ اللّٰهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ الْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٩﴾

قُلْ يٰقَوْمِ اعْمَلُوا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

41. 'Hwan ne nea asotwe a ɛbɛgu n'anim ase bɛba ne so, ɛne nea asotwe a ɛtena hɔ kyɛ bɛsane aba ne so.'

مَنْ يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُقِيمٌ ﴿٤١﴾

42. Ampa ara sɛ Yɛayi yikyerɛ no ama wo wɔ nokorɛ mu, ɛyɛ Nwoma no a ɛwɔ hɔ ma adasamma *yie-die nti.* Enti obiara a ɔbɛdi kwankyerɛ no akyi no, *ɔdi akyire* ma ɔno ankasa ne kra yie-die na obiara a ɔbɛyera no, yera ma ɔno ankasa kra asodie. Na wonnyɛ wɔn so wɛnfoɔ.

إِنَّا أَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ لِلنَّاسِ بِالْحَقِّ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَا أَنْتَ عَلَيْهِمْ بِوَكِيلٍ ﴿٤٢﴾ ع

R. 5.

43. Allah yi ateasefoɔ no nkwa wɔ wɔn wu-berɛ; ɛne mmerɛ a wɔada wɔ berɛ a wɔnnya nwuiɛ no. Na, afei, wɔnom a Wahyɛ owuo ato hɔ ama wɔn *saa berɛ no,* Ɔsɔ wɔn *akra* mu sanka wɔn, na Wasoma nkaeɛ no *ama wɔakɔ nkwa mu bio* kɔpem mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ no. Wei mu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ ma nnipa a wɔdwendwene.

اللَّهُ يَتَوَفَّى الْأَنْفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَالَّتِي لَمْ تَمُتْ فِي مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ الَّتِي قَضَىٰ عَلَيْهَا الْمَوْتَ وَيُرْسِلُ الْأُخْرَىٰ إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٣﴾

44. Ana wɔakwati Allah afa akamafoɔ bi? Ka sɛ, 'Sɛ mpo wɔnni tumi wɔ biribiara so, na wɔnni adwendwene mpo a?'

أَمِ اتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللَّهِ شُفَعَاءَ ۚ قُلْ أَوَلَوْ كَانُوا لَا يَمْلِكُونَ شَيْئًا وَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٤﴾

45. Ka sɛ, 'Ka-ma nyinaa gyina Allah so. Ɔno na ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu ahennie nyinaa yɛ Ne dea. Afei Ne nkyɛn na mobɛsan akɔ.'

قُلْ لِلَّهِ الشَّفَاعَةُ جَمِيعًا ۖ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٤٥﴾

46. Na sɛ wɔbɔ Allah nkoaa *din* a, nkurɔfoɔ no a wɔnnye Daankwamma nnie no akoma ka mia wɔ ahi nti, nanso, sɛ wɔbɔ *afoforɔ* a wɔkwati No a, hwɛ, na wɔafiri aseɛ redi ahurisie.

وَإِذَا ذُكِرَ اللَّهُ وَحْدَهُ اشْمَأَزَّتْ قُلُوبُ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ ۖ وَإِذَا ذُكِرَ الَّذِينَ مِنْ دُونِهِ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٦﴾

47. Ka sɛ, 'O Allah ɛsoro ahoroɔ ne asaase Mfitiasefoɔ; nsumaeɛ ne petee mu Nimdiɛfoɔ; Wo *Nkoaa* na Wobɛbua Wo nkoa ntɛm atɛn wɔ deɛ na wɔbɔ wɔn ho abira no mu.'

قُلِ اللَّهُمَّ فَاطِرَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ أَنْتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ فِي مَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٤٧﴾

48. Na sɛ nkurɔfoɔ a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no wɔ deɛ ɛwɔ asaase mu nyinaa ne saa nseso bio ka ho sɛ wɔde bɛma atwitwa agye wɔn ho afiri Owusɔre Da asotwe bɔne no ho a anka wɔbɛhwehwɛ sɛ wɔde bɛma. Deɛ ɛbɛfiri adi afiri Allah hɔ ama wɔn no bɛyɛ adeɛ a wɔannsusu ho da.

وَلَوْ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا مَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ لَافْتَدَوْا بِهِ مِنْ سُوءِ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ وَبَدَا لَهُمْ مِنَ اللَّهِ مَا لَمْ يَكُونُوا يَحْتَسِبُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Na deɛ wɔyɔɔeɛ no awie-kyire bɔne no bɛda adi ama wɔn, na deɛ na wɔsi no atwetwe no bɛfa wɔn ho ahyia.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا وَحَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Na sɛ ɔhaw bi ka nipa a, ɔsu frɛ Yɛn. Nanso sɛ Yɛde adom bi firi Yɛn nkyɛn gu ne so a, ɔka sɛ, 'Me nsa aka wei ɛnam *me ankasa me* nimdeɛ nti.' Ɛnnte saa, mmom, ɛyɛ nsɔhwɛ; nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

فَاِذَا مَسَّ الْاِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ اِذَا خَوَّلْنٰهُ نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ اِنَّمَاۤ اُوْتِيْتُهٗ عَلٰى عِلْمٍ بَلْ هِيَ فِتْنَةٌ وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no kaa saa ara, nanso deɛ wɔnyaaeɛ nyinaa ho amma wɔn mfasoɔ;

قَدْ قَالَهَا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَمَاۤ اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٥١﴾

**52.** Enti deɛ wɔyɔɔeɛ no nsunsuansoɔ bɔne no kaa wɔnom; na nkurɔfoɔ a wɔfiri saa *atiafoɔ* yi mu *nso* - deɛ wɔayɔ no ho nsunsuansoɔ bɔne no bɛka wɔn. Wɔnntumi nnwane mmfiri ho.

فَاَصَابَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا وَالَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْ هٰۤؤُلَآءِ سَيُصِيْبُهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا وَمَا هُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ana wɔnnim sɛ Allah na Ɔterɛ akɔnhomabɔdeɛ mu ma obiara a Ɔpɛ, na Ɔyere so *ma obiara a Ɔpɛ?* Ampa ara sɛ, wei mu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ ma nnipa a wɔgye die.

اَوَلَمْ يَعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٣﴾ ع

R. 6.

**54.** Ka sɛ, " O Me nkoa, mo mu nkurɔfoɔ a wɔayɔ amumuyɔ ama no aboro soɔ atia wɔn akra! Mma mo aba mu mmu mmfiri Allah mmɔborɔhunu ho, esi pi sɛ, Allah de bɔne nyinaa kyɛ. Ɛyɛ nokorɛ sɛ Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

قُلْ يٰعِبَادِيَ الَّذِيْنَ اَسْرَفُوْا عَلٰۤى اَنْفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوْا مِنْ رَّحْمَةِ اللّٰهِ اِنَّ اللّٰهَ يَغْفِرُ الذُّنُوْبَ جَمِيْعًا اِنَّهٗ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٥٤﴾

**55.** "Na monane mo ho nkɔ mo Awurade nkyɛn na momerɛ mo ho ase ma No, ansaana asotwe no aba mo so; *sɛ amma saa a* wɔmmoa mo.

وَاَنِيْبُوْۤا اِلٰى رَبِّكُمْ وَاَسْلِمُوْا لَهٗ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَكُمُ الْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنْصَرُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** "Na moni *nkyerɛkyerɛ a* edi mu paa a wɔasane afiri mo Awurade hɔ abrɛ mo no akyi ansaana asotwe no aba mo so mpofirim wɔ aberɛ a mo ani nna soɔ.

وَاتَّبِعُوْۤا اَحْسَنَ مَاۤ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَكُمُ الْعَذَابُ بَغْتَةً وَّاَنْتُمْ لَا تَشْعُرُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** "Annyɛ saa a, ɔkra bi bɛka sɛ, 'O m'awerɛhoɔ! Metɔɔ sin *wɔ me yɔbea mu* wɔ aberɛ a na mewɔ Allah anim mpo, na ɛyɛ ampa sɛ na meka nkurɔfoɔ a na wɔsi atwetwe no ho;'

اَنْ تَقُوْلَ نَفْسٌ يّٰحَسْرَتٰى عَلٰى مَا فَرَّطْتُّ فِيْ جَنْۢبِ اللّٰهِ وَاِنْ كُنْتُ لَمِنَ السّٰخِرِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** "Anaasɛ ɔbɛka sɛ, 'Sɛ Allah kyerɛɛ me kwan a anka mekɔ kaa ateneneefoɔ no ho;'

اَوْ تَقُوْلَ لَوْ اَنَّ اللّٰهَ هَدٰىنِيْ لَكُنْتُ مِنَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** "Anaasɛ ɔbɛka, wɔ berɛ a ɔbɛhunu asotwe no, sɛ, 'Sɛ wɔmaa me san kɔɔ m'akyi *wɔ ewiase mu a,* anka mɛka nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ho!'"

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى الْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِي كَرَّةً فَأَكُونَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** *Onyankopɔn bɛma mmuaeɛ sɛ,* 'Dabi, mmom, Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ baa wo hɔ, nanso wobɔɔ no trɔ, na na woyɛ ahomasoɔ, na wokɔ kaa atiafoɔ no ho.'

بَلَىٰ قَدْ جَاءَتْكَ آيَاتِي فَكَذَّبْتَ بِهَا وَاسْتَكْبَرْتَ وَكُنْتَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Na Owusɔre Da no wobɛhunu nkurɔfoɔ a wɔtwaa trɔ too Allah so no sɛ wɔn anim ayɛ tumm. So ɛnnyɛ Amanehunu-Gya no mu na ahomemasofoɔ no tenabea wɔ?

وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ تَرَى الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَى اللَّهِ وُجُوهُهُمْ مُسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Allah na Ɔtwitwagye nkurɔfoɔ a wɔsuro *No, na* Ɔde wɔn kɔ wɔn bea-pa a banbɔ ne *nkunimdie* wɔ; bɔne biara nnka wɔn, na wɔnni awerɛhoɔ nso.

وَيُنَجِّي اللَّهُ الَّذِينَ اتَّقَوْا بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ السُّوءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Allah, Ɔno ne Ɔbɔfoɔ no a Ɔbɔɔ adeɛ nyinaa no, na Ɔno ne adeɛ nyinaa so Hwɛsofoɔ.

اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٣﴾

**64.** Ɔno na ɛsoro ahoroɔ ne asaase no nsafoa yɛ Ne dea; na nkurɔfoɔ no a wɔtia Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no deɛ, wɔnom ne nkurɔfoɔ a wɔahwere adeɛ *nyinaa* no.

لَهُ مَقَالِيدُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٦٤﴾

R. 7.

**65.** Ka sɛ, 'Enti Allah akyi na mohyɛ me sɛ mensom *asomnneɛ foforɔ bi,* O mo mmagyimifoɔ?'

قُلْ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَأْمُرُونِّي أَعْبُدُ أَيُّهَا الْجَاهِلُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Na ɛyɛ ampa sɛ, wɔayi yikyerɛ akyerɛ wo ɛne nkurɔfoɔ a wɔdii w'anim kan no sɛ, 'Sɛ wode mmataho bata *Nyankopɔn ho a,* w'adwuma bɛyɛ kwa na sɛ ɛteɛ biara wobɛka brɛguofoɔ no ho.'

وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Mmom, som Allah nkoaa na ka nkurɔfoɔ a wɔyɛ nnaasefoɔ no ho.

بَلِ اللَّهَ فَاعْبُدْ وَكُنْ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Na wɔammfa ebuo ne anidie amma Allah tumi ne N'animuonyam no sɛdeɛ ɛfata No. Na asaase no nyinaa hyɛ Allah nsa mu Owusɔre-Da no; saa ara na ɛsoro ahoroɔ no bɛbobɔ wɔ Ne nsa nifa mu. Animuonyam ne Ɔno na Ɔkrɔn boro deɛ wɔde bata Ne ho no so pii.

وَمَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ وَالْأَرْضُ جَمِيعًا قَبْضَتُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَالسَّمَاوَاتُ مَطْوِيَّاتٌ بِيَمِينِهِ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Na wɔbɛhyɛn totorobɛnto no, na wɔnom a wɔwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu *nyinaa* ne wɔnom a wɔwɔ asaase no mu *nyinaa* bɛtwi-twa ahwe-hwe fɔm atotɔ piti, gyesɛ nkurɔfoɔ a Allah pɛ *sɛ Ɔyi wɔn firi mu.* Afei wɔbɛhyɛn *totorobɛnto* foforɔ bio, na hwɛ! wɔnom na wɔgyina hɔ retwɛn no.

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَصَعِقَ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِي الْاَرْضِ اِلَّا مَنْ شَآءَ اللّٰهُ ؕ ثُمَّ نُفِخَ فِيْهِ اُخْرٰى فَاِذَا هُمْ قِيَامٌ يَّنْظُرُوْنَ ﴿۶۹﴾

**70.** Na asaase no de n'Awurade hann no bɛhyerɛn, na wɔde Nwoma no bɛto hɔ *a wɔabue mu wɔ wɔn anim,* na wɔde Nkɔmhyɛfoɔ no ne adansefoɔ no bɛba, na wɔde nokorɛ no bɛbu wɔn ntɛm atɛn na wɔnnyɔ obiara bɔne.

وَاَشْرَقَتِ الْاَرْضُ بِنُوْرِ رَبِّهَا وَوُضِعَ الْكِتٰبُ وَجِایْٓءَ بِالنَّبِيّٖنَ وَالشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿۷۰﴾

**71.** Na wɔbetua ɔkra biara ka pɛpɛ-ɛpɛ wɔ deɛ ɔyɔɔeɛ ho. Na Ɔnim deɛ wɔyɔɔeɛ nyinaa yie.

وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ اَعْلَمُ بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿۷۱﴾ ع

R. 8.

**72.** Na wɔbɛka nkurɔfoɔ a wɔtiaaeɛ no akɔ Amanehunu-Gya no ho akuo-akuo akuo-akuo kɔpem sɛ wɔbɛduru ho pɛɛ, wɔbɛbue n'aponnwa ahorɔɔ no, na ɛso Ahwɛsofoɔ no bɛka akyerɛ wɔn sɛ: 'Ana Asomafoɔ ammfiri mo ankasa mo mu amma mo nkyɛn, ammɛ-kenkan mo Awurade Nsɛn-kyerɛnneɛ ahorɔɔ no ankyerɛ mo, ammɔ mo kɔkɔ ammfa mo nhyiamu a mo ne mo Awurade no bɛhyia mu saa Da yi?' Wɔbɛka sɛ, 'Ɛte saa mmom, nanso asotwe no ho atemmu-sɛm no abɛyɛ nokorɛ atia atiafoɔ no.'

وَسِيْقَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اِلٰى جَهَنَّمَ زُمَرًا ؕ حَتّٰۤى اِذَا جَآءُوْهَا فُتِحَتْ اَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَآ اَلَمْ يَاْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنْكُمْ يَتْلُوْنَ عَلَيْكُمْ اٰيٰتِ رَبِّكُمْ وَيُنْذِرُوْنَكُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا ؕ قَالُوْا بَلٰى وَلٰكِنْ حَقَّتْ كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿۷۲﴾

**73.** Wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ, 'Monwura Amanehunu-Gya no aponnwa no mu nkɔtena mu mmere-santene mu. Na bɔne ne ahomasofoɔ no tenabea.'

قِيْلَ ادْخُلُوْۤا اَبْوَابَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿۷۳﴾

**74.** Na wɔde nkurɔfoɔ a wɔsuroo wɔn Awurade no bɛba Turo Aheman no ho akuoakuo, kɔpem sɛ wɔbɛduru ɛho pɛɛ, na wɔbɛbue n'aponnwa no, na ɛso Ahwɛsofoɔ no bɛka akyerɛ wɔn sɛ, 'Asomdwoeɛ nka mo! mo mmo sɛ moayɔ no yie, na moma mo ani nye na monhyɛne mu ntena mu mmere-santene mu.'

وَسِيْقَ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ اِلَى الْجَنَّةِ زُمَرًا ؕ حَتّٰۤى اِذَا جَآءُوْهَا وَفُتِحَتْ اَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوْهَا خٰلِدِيْنَ ﴿۷۴﴾

**75. Na wɔbɛka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah, Ɔno a Wahyɛ Ne bɔhyɛ no ma ama yɛn nokorɛ mu, na ɔde asaase no ama yɛn sɛ yɛnyɛ so adedifoɔ, *na* Wama yɛn tenabea wɔ Aheman Turo no mu wɔ bea biara a yɛpɛ.' Ɛnneɛ, monhwɛ sɛdeɛ *tenenee* nnwuma-yɔfoɔ no akatua si di mu fa!**

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِي صَدَقَنَا وَعْدَهُ وَأَوْرَثَنَا الْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَاءُ ۖ فَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٧٥﴾

**76. Na wobɛhunu soro-abɔfoɔ no sɛ wɔretwa Ahennwa no ho hyia, *na* wɔde N'ayɛyie retontom No. Na wɔde nokorɛ no bɛbu wɔn ntɛm atɛn. Na wɔbɛka sɛ, 'Ayɛyie nyinaa wɔ Allah, ewiase nyinaa Awurade no.'**

وَتَرَى الْمَلَائِكَةَ حَافِّينَ مِنْ حَوْلِ الْعَرْشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۖ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَقِيلَ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٧٦﴾

سُوْرَةُ الْمُؤْمِنِ مَكِّيَّةٌ ٤٠ — اٰيَاتُهَا ٨٦ — رُكُوْعَاتُهَا ٩

## AL-MU'MIN
### (Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Haa Miim*.

حٰمٓ ②

3. Nwoma no adiyisɛm no firi Allah, Ɔtumfoɔ, Nimdiɛfoɔ no hɔ,

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ③

4. Bɔnefakyɛfoɔ no, ne Nea Ɔgye ahonnuo no, Nea Ɔyɛ Den wɔ asotwe mu no, Nea Ɔwɔ adom no. Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno. Ne nkyɛn na akyi-san a ɛtwa toɔ no wɔ.

غَافِرِ الذَّنْۢبِ وَقَابِلِ التَّوْبِ شَدِيْدِ الْعِقَابِ ذِي الطَّوْلِ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ اِلَيْهِ الْمَصِيْرُ ④

5. Obiara nni hɔ a ɔbɛgye Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no ho akyinnyeɛ gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no. Ɛnneɛ, mma wɔn akɔneaba a wɔredi no wɔ asaase no mu nnaadaa wo.

مَا يُجَادِلُ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ اِلَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِي الْبِلَادِ ⑤

6. Noa nkurɔfoɔ no dii wɔn anim kan poo *Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, saara na* mmoaboano-dɔm a wɔdii wɔn akyi no nso *pooeɛ,* na nnipa-kuo no mu biara bɔɔ mmɔden sɛ wɔbɛsɔ wɔn Somafoɔ no mu, na wɔde nkontompo gyee akyinnyeɛ *bebiree* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔde atu nokorɛ no aguo. Enti, Mesɔɔ wɔnom mu. *Hwɛ* sɛdeɛ M'asotwe no, na esi *yɛ hu* fa!

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّالْاَحْزَابُ مِنْۢ بَعْدِهِمْ ۖ وَهَمَّتْ كُلُّ اُمَّةٍۢ بِرَسُوْلِهِمْ لِيَاْخُذُوْهُ وَجٰدَلُوْا بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوْا بِهِ الْحَقَّ فَاَخَذْتُهُمْ ۗ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ⑥

7. Saa na w'Awurade asɛm no sii pi nokorɛ mu tiaa atiafoɔ no: sɛ wɔnom ne Egya no nkurɔfoɔ no.

وَكَذٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنَّهُمْ اَصْحٰبُ النَّارِ ⑦

8. Nkurɔfoɔ a wɔso Ahennwa no, ne nkurɔfoɔ a wɔatwa ɛho ahyia no, tontom wɔn Awurade no, wɔde N'ayɛyie mema No, na wɔgye No di, na wɔbisa bɔnefakyɛ ma nkurɔfoɔ a wɔagye adie no. *Wɔka sɛ,* 'Y'Awurade, W'ahummɔborɔ ne *Wo* nimdeɛ terɛ fa adeɛ nyinaa so. Enti fa nkurɔfoɔ a wɔnu wɔn ho na wɔdi Wo kwan no akyi no bɔne kyɛ wɔn; na bɔ wɔn ho ban firi Amanehunu-Gya asotwe no ho.

اَلَّذِيْنَ يَحْمِلُوْنَ الْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهٗ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُوْنَ بِهٖ وَيَسْتَغْفِرُوْنَ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۚ رَبَّنَا وَسِعْتَ كُلَّ شَيْءٍ رَّحْمَةً وَّعِلْمًا فَاغْفِرْ لِلَّذِيْنَ تَابُوْا وَاتَّبَعُوْا سَبِيْلَكَ وَقِهِمْ عَذَابَ الْجَحِيْمِ ⑧

---

**Nea Ɔfata ayɛyie no, Animuonyam Awurade no.*

**9. 'Y'Awurade, na ma wɔnom nhyɛne Daa Aheman Turo no mu a Wode ahyɛ wɔnom bɔ no, ɛne wɔn agyanom ne wɔn yerenom ne wɔn mma mu nkurɔfoɔ a wɔyɛ ateneneefoɔ no. Ampa ara sɛ, Wo na Woyɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.**

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنّٰتِ عَدْنٍ الَّتِي وَعَدْتَّهُمْ وَمَنْ صَلَحَ مِنْ اٰبَائِهِمْ وَأَزْوَاجِهِمْ وَذُرِّيّٰتِهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٩﴾

**10. 'Na yi wɔn firi bɔne ahoroɔ mu; na obi a Wobɛyi no afiri bɔne ahoroɔ mu saa da no - ɔno deɛ na Wahu no mmɔbɔ. Na ɛno ne nkunimdie kɛseɛ no.'**

وَقِهِمُ السَّيِّاٰتِ ۚ وَمَنْ تَقِ السَّيِّاٰتِ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُ ۚ وَذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٠﴾

**R. 2.**

**11. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no wɔbɛfrɛ aka akyerɛ wɔn sɛ, 'Allah kyiri no yɛ ade kɛseɛ kyɛn kyiri a mode kyiri mo ho berɛ a wɔfrɛɛ mo kɔɔ gyidie ho no na mopooeɛ no.'**

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ اللّٰهِ أَكْبَرُ مِنْ مَّقْتِكُمْ أَنْفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى الْإِيمَانِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١١﴾

**12. Wɔbɛka sɛ, 'Y'Awurade, Wo na Wama yɛawu mprɛnu, na Wo na Wama yɛn nkwa mprɛnu, na seisei yɛka yɛn bɔne to dwa. Ana ɛkwan a epuie firi adi bi wɔ hɔ?'**

قَالُوا رَبَّنَا أَمَتَّنَا اثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا اثْنَتَيْنِ فَاعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلٰى خُرُوجٍ مِّنْ سَبِيلٍ ﴿١٢﴾

**13. *Ɛbaa* saa, efirisɛ berɛ a wɔfrɛɛ Allah de Ɔno nkoaa too dwa no, mopoo *frɛ no,* na berɛ a wɔde mmataho bi kaa Ne ho no, mogye diiɛ. Nanso ahyɛ-sɛm *a ɛtwa tɔɔ* no wɔ Allah, Nea Ɔkrɔn *na* Ɔyɛ Kokuroko no.**

ذٰلِكُمْ بِأَنَّهُ إِذَا دُعِيَ اللّٰهُ وَحْدَهُ كَفَرْتُمْ ۖ وَإِنْ يُّشْرَكْ بِهِ تُؤْمِنُوا ۚ فَالْحُكْمُ لِلّٰهِ الْعَلِيِّ الْكَبِيرِ ﴿١٣﴾

**14. Ɔno ne Nea Ɔkyerɛ mo Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, na Ɔsane akɔnhomabɔdeɛ brɛ mo firi soro; nanso obiara nni hɔ a ɔkaekae, yɛ ahwɛyie gyesɛ nea ɔdane ne ho *kɔ Nyankopɔn hɔ.***

هُوَ الَّذِي يُرِيكُمْ اٰيٰتِهِ وَيُنَزِّلُ لَكُمْ مِّنَ السَّمَاءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَنْ يُّنِيبُ ﴿١٤﴾

**15. Ɛnneɛ monfrɛ Allah berɛ a moadi nokorɛ ama no wɔ gyidie mu sɛ atiafoɔ no kyiri *saa* mpo a.**

فَادْعُوا اللّٰهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُونَ ﴿١٥﴾

**16. Nea Ɔkrɔn gyinabrɛ, Ahennwa Awurade no. Ɔno na Ɔnam N'ahyɛdeɛ so ma honhom no sane ba obiara a Ɔpɛ so wɔ Ne nkoa no mu, ama no abɔ kɔkɔ wɔ Nhyiaeɛ Da no a wɔbɛhyia No no ho.**

رَفِيعُ الدَّرَجٰتِ ذُو الْعَرْشِ ۚ يُلْقِي الرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِ عَلٰى مَنْ يَّشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ لِيُنْذِرَ يَوْمَ التَّلَاقِ ﴿١٦﴾

**17. Ɛda no a wɔnom *nyinaa* bɛfiri adi aba no; biribiara nni hɔ a ɛfa wɔn ho a ɛbɛsie Allah. 'Hwan na saa da yi ahennie yɛ Ne dea no?' 'Ɛyɛ Allah dea, Ɔbaako no a Ɔyɛ Pumpuni no.**

يَوْمَ هُمْ بٰرِزُونَ ۚ لَا يَخْفٰى عَلَى اللّٰهِ مِنْهُمْ شَيْءٌ ۚ لِمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ۚ لِلّٰهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿١٧﴾

**18. 'Saa da yi na ɔkra biara wɔbɛtua no ka wɔ deɛ ɔyɔɔeɛ nyaaeɛ ho. Nsisie biara nni hɔ saa da yi. Ampa ara sɛ Allah ho yɛ hare wɔ nkontabuo ho.'**

اَلْيَوْمَ تُجْزٰى كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ؕ لَا ظُلْمَ الْيَوْمَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿۱۸﴾

**19. Na bɔ wɔn kɔkɔ fa ɛda a abɛn na ɛreba no ho, berɛ a akoma bɛduru menewa mu, berɛ a awerɛhoɔ a wɔahyɛ soɔ bɛyɛ wɔn ma no. Adebɔneyɔfoɔ no nnya adamfoɔ a ɔyɛ ɔdɔfoɔ biara, nanso wɔnnya kamafoɔ biara a wɔbɛtie ne** ***ka-mu.***

وَ اَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْاٰزِفَةِ اِذِ الْقُلُوْبُ لَدَى الْحَنَاجِرِ كٰظِمِيْنَ ؕ مَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ حَمِيْمٍ وَّ لَا شَفِيْعٍ يُّطَاعُ ﴿۱۹﴾

**20. Ɔnim ani nkotokranee no ɛne deɛ akoma de sie no.**

يَعْلَمُ خَآئِنَةَ الْاَعْيُنِ وَ مَا تُخْفِی الصُّدُوْرُ ﴿۲۰﴾

**21. Na Allah de nokorɛ na bua atɛn wɔ aberɛ a nkurɔfoɔ a wɔkwati Allah frɛ wɔn no mmua atɛn biara. Ampa ara sɛ, Allah te adeɛ nyinaa na Ɔhunu adeɛ nyinaa.**

وَ اللّٰهُ يَقْضِيْ بِالْحَقِّ ؕ وَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ لَا يَقْضُوْنَ بِشَيْءٍ ؕ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ﴿۲۱﴾

**R. 3.**

**22. Ana wɔnntuu kwan mfaa asaase no mu nhunuu deɛ ɛyɛɛ nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no awieɛ? Na wɔyɛ atumfoɔ kɛse paa kyɛn weinom na agyiraehyɛdeɛ a wɔgyaa no asaase mu kyerɛ sɛ na wɔyɛ ahoɔdenfoɔ paa. Nanso Allah sɔɔ wɔn mu ɛnam wɔn bɔne nti, na wɔannya ntwi-twagyefoɔ antia Allah.**

اَوَ لَمْ يَسِيْرُوْا فِی الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ كَانُوْا مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ كَانُوْا هُمْ اَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَّ اٰثَارًا فِی الْاَرْضِ فَاَخَذَهُمُ اللّٰهُ بِذُنُوْبِهِمْ ؕ وَ مَا كَانَ لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مِنْ وَّاقٍ ﴿۲۲﴾

**23. Ɛbaa saa efirisɛ wɔn Asomafoɔ de Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi baa wɔn mu, nanso wɔtiaae; enti Allah sɔɔ wɔn mu. Esi pi sɛ Ɔyɛ Ɔtumfoɔ a Ɔyɛ Den wɔ asotwe mu.**

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانَتْ تَّاْتِيْهِمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ فَكَفَرُوْا فَاَخَذَهُمُ اللّٰهُ ؕ اِنَّهٗ قَوِیٌّ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿۲۳﴾

**24. Na Yɛde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ somaa Mose ɛne tumi a ɛda adi,**

وَ لَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰی بِاٰيٰتِنَا وَ سُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿۲۴﴾

**25.** ***Na ɔkɔɔ*** **Farao ne Haamaan ne Kora hɔ; nanso wɔkaa sɛ, '*Ɔyɛ* nkonyaayifoɔ ne ɔdaadaafoɔ.'**

اِلٰی فِرْعَوْنَ وَ هَامٰنَ وَ قَارُوْنَ فَقَالُوْا سٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿۲۵﴾

**26. Na berɛ a ɔde nokorɛ a efiri Yɛn hɔ baa wɔn hɔ no, wɔkaa sɛ; 'Monkunkum nkurɔfoɔ a wɔagye adie aka ne ho no mma-mmarima no, na moma wɔn mmaa no ntena nkwa mu.' Nanso atiafoɔ no apam-yɔ no nnyɛ hwee ka adeseɛɛ ho.**

فَلَمَّا جَآءَهُمْ بِالْحَقِّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوا اقْتُلُوْۤا اَبْنَآءَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ وَ اسْتَحْيُوْا نِسَآءَهُمْ ؕ وَ مَا كَيْدُ الْكٰفِرِيْنَ اِلَّا فِیْ ضَلٰلٍ ﴿۲۶﴾

**27.** Na Farao kaa sɛ: 'Monyae me ma menkum Mose; na ma ɔnfrɛ n'Awurade. Mesuro sɛ ɔbɛsesa mo som no anaasɛ ɔde basabasayɔ ne *ɔsɛɛɛ* bɛba asaase no so ama ayi ne ho.'

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُوْنِيْٓ اَقْتُلْ مُوْسٰى وَلْيَدْعُ رَبَّهٗ ۚ اِنِّيْٓ اَخَافُ اَنْ يُّبَدِّلَ دِيْنَكُمْ اَوْ اَنْ يُّظْهِرَ فِى الْاَرْضِ الْفَسَادَ ﴿٢٧﴾

**28.** Na Mose kaa sɛ, 'Mehwehwɛ dwanekɔbea wɔ m'Awurade ne mo Awurade no hɔ firi ahomasoɔni biara a ɔnnye Nkontabuo Da no nnie ho.'

وَقَالَ مُوْسٰٓى اِنِّيْ عُذْتُ بِرَبِّيْ وَرَبِّكُمْ مِّنْ كُلِّ مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٢٨﴾

R. 4.

**29.** Na ɔgyidini barima bi a ɔfiri Farao nkurɔfoɔ no mu a ɔde ne gyidie asie kaa sɛ, "Enti mobɛkum onipa ɛnamsɛ ɔka sɛ, 'M'Awurade ne Allah,' wɔ aberɛ a ɔde nsɛnkyerɛmu a ɛda adi firi mo Awurade hɔ abrɛ mo? Na sɛ ɔyɛ ɔtorofoɔ a, ne so na ne nkontompo *ho bɔne* da; nanso sɛ ɔyɛ nokwafoɔ a, ɛnneɛ *asotwe* a ɔde huna mo sɛ ɛbɛba no bi bɛba mo so ampa. Esi pi sɛ Allah nnkyerɛ obi a ɔyɛ ɔmumuyɔni *ne* nkontomponi kwan.

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ ۖ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ يَكْتُمُ اِيْمَانَهٗٓ اَتَقْتُلُوْنَ رَجُلًا اَنْ يَّقُوْلَ رَبِّيَ اللّٰهُ وَقَدْ جَآءَكُمْ بِالْبَيِّنٰتِ مِنْ رَّبِّكُمْ ۗ وَاِنْ يَّكُ كَاذِبًا فَعَلَيْهِ كَذِبُهٗ ۚ وَاِنْ يَّكُ صَادِقًا يُّصِبْكُمْ بَعْضُ الَّذِيْ يَعِدُكُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ﴿٢٩﴾

**30.** "O me nkurɔfoɔ, ahennie no yɛ mo dea ɛnnɛ da yi, ɛnamsɛ mo na modi asaase no so. Nanso hwan na ɔbɛboa yɛn *na wabɔ yɛn ho ban* afiri Allah asotwe no ho, sɛ ɛba yɛn so a?" Farao kaa sɛ: 'Mennkyerɛ mo hwee ka deɛ me ankasa mehunu no, na deɛ mekyerɛ mo ɛho kwan ara ne ɛkwan no a ɛtene no.'

يٰقَوْمِ لَكُمُ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ظٰهِرِيْنَ فِى الْاَرْضِ ۚ فَمَنْ يَّنْصُرُنَا مِنْۢ بَأْسِ اللّٰهِ اِنْ جَآءَنَا ۗ قَالَ فِرْعَوْنُ مَآ اُرِيْكُمْ اِلَّا مَآ اَرٰى وَمَآ اَهْدِيْكُمْ اِلَّا سَبِيْلَ الرَّشَادِ ﴿٣٠﴾

**31.** Na nea ɔgye die no kaa sɛ: "O me nkurɔfoɔ, deɛ mesuro ma mo ne *adeɛ a* ɛte sɛ *deɛ ɛtoo* mmoaboano-dɔm no mmerɛ mu,

وَقَالَ الَّذِيْٓ اٰمَنَ يٰقَوْمِ اِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ مِّثْلَ يَوْمِ الْاَحْزَابِ ﴿٣١﴾

**32.** "Te sɛ Noa nkurɔfoɔ no asɛm no, ɛne Aad ne Samuud asɛm no, ɛne nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn akyi no. Na Allah nnhwehwɛ nsisie mma *Ne* nkoa.

مِثْلَ دَاْبِ قَوْمِ نُوْحٍ وَّعَادٍ وَّثَمُوْدَ وَالَّذِيْنَ مِنْۢ بَعْدِهِمْ ۗ وَمَا اللّٰهُ يُرِيْدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣٢﴾

**33.** "Na O me nkurɔfoɔ, mesuro ma mo, ɛda no a mobɛfrɛfrɛ mo ho mo ho *ahwehwɛ mmoa a ɛmma da no.*

وَيٰقَوْمِ اِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ التَّنَادِ ﴿٣٣﴾

**34.** "Ɛda bi a mobɛdane mo akyi adwane no. Banbɔfoɔ biara nni hɔ a mobenya atia Allah. Na nea Allah ayi no atɛn sɛ wayera no ɔnnya kwankyerɛfoɔ biara.

يَوْمَ تُوَلُّوْنَ مُدْبِرِيْنَ ۚ مَا لَكُمْ مِّنَ اللّٰهِ مِنْ عَاصِمٍ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا لَهٗ مِنْ هَادٍ ﴿٣٤﴾

**35.** "Na Yosef dii kan baa mo mu a ɔde nsɛnkyerɛmu a ɛda adi baaeɛ, nanso moannyae sɛ mo adwene mu bɛyɛ mo nnaa wɔ ne ho wɔ adeɛ a ɔde baa mo mu no ho, kɔpem sɛ owuuiɛ, *na* mokaa sɛ, 'Allah nnyi Ɔsomafoɔ biara wɔ n'akyi.' Saa na Allah ma ho kwan ma obi a ɔyɛ amumuyɔfoɔ *ne* akyinnyegyefoɔ no yera,

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِنْ قَبْلُ بِالْبَيِّنٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِيْ شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُمْ بِهٖ ؕ حَتّٰۤى اِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَنْ يَّبْعَثَ اللّٰهُ مِنْۢ بَعْدِهٖ رَسُوْلًا ؕ كَذٰلِكَ يُضِلُّ اللّٰهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابُ ﴿٣٥﴾

**36.** "Nkurɔfoɔ no a wɔgye akyinnyeɛ fa Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no ho wɔ aberɛ a tumi biara mmaa wɔn hɔ. *Wei yɛ* atantanneɛ kɛse wɔ Allah ani so ne nkurɔfoɔ a wɔagye adie no ani so. Saa na Allah *nam so* sɔ *onipa a* ɔyɛ akɛsesɛm na ɔyɛ ntɛn no akoma ano."

اِلَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْۤ اٰيٰتِ اللّٰهِ بِغَيْرِ سُلْطٰنٍ اَتٰىهُمْ ؕ كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللّٰهِ وَعِنْدَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ؕ كَذٰلِكَ يَطْبَعُ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Na Farao kaa sɛ: 'O Haamaan si aban tenten ma me sɛdeɛ ɛbɛyɛ ama manya hyɛnebea,

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يٰهَامٰنُ ابْنِ لِيْ صَرْحًا لَّعَلِّيْۤ اَبْلُغُ الْاَسْبَابَ ﴿٣٧﴾

**38.** 'Hyɛnebea a ɛkɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ama matumi de m'ani atɛ mu ahwɛ Mose Nyankopɔn no, na me deɛ medwene fa ne ho sɛ ɔyɛ nkontomponi.' Na saa na Farao nneyɔeɛ bɔne yɛɛ n'ani so fɛ, na wɔdanee no firii kwan *tenenee* no ho; na Farao ahyehyɛdeɛ a ɔyɛɛ ho apam no annkɔ wie hwee ka ɔsɛeɛ.

اَسْبَابَ السَّمٰوٰتِ فَاَطَّلِعَ اِلٰۤى اِلٰهِ مُوْسٰى وَاِنِّيْ لَاَظُنُّهٗ كَاذِبًا ؕ وَكَذٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ وَصُدَّ عَنِ السَّبِيْلِ ؕ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ اِلَّا فِيْ تَبَابٍ ﴿٣٨﴾ ع

R. 5.

**39.** Na nea ɔgye die no kaa sɛ: 'O me nkurɔfoɔ, moni m'akyi. Mɛkyerɛ mo kwan akɔ yɔbea pa a ɛtene no mu.

وَقَالَ الَّذِيْۤ اٰمَنَ يٰقَوْمِ اتَّبِعُوْنِ اَهْدِكُمْ سَبِيْلَ الرَّشَادِ ﴿٣٩﴾

**40.** 'O me nkurɔfoɔ, ampa ne ampa, saa ewiase asetena wei yɛ ahonyadeɛ *mmerɛ tiaa bi;* na Daankwamma deɛ paa na ɛyɛ efie a wɔtena hɔ mmerɛ nyinaa mu.

يٰقَوْمِ اِنَّمَا هٰذِهِ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا مَتَاعٌ ؗ وَّاِنَّ الْاٰخِرَةَ هِيَ دَارُ الْقَرَارِ ﴿٤٠﴾

**41.** 'Obiara a ɔbɛyɔ bɔne no, wɔde ne nsɛso saa ara na ɛbɛtua no ka; nanso obiara a ɔbɛyɔ papa no, sɛ ɔyɛ barima oo sɛ ɔyɛ ɔbaa oo, na sɛ ɔyɛ ɔgyidini a - weinom na wɔbɛhyɛne Turo no mu; wɔbɛbɔ wɔn akɔnhoma a wɔnnsusu.

مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزٰۤى اِلَّا مِثْلَهَا ۚ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَاُولٰٓئِكَ يَدْخُلُوْنَ الْجَنَّةَ يُرْزَقُوْنَ فِيْهَا بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤١﴾

**42.** 'Na O me nkurɔfoɔ *anwanwasɛm* bɛn nie sɛ mefrɛ mo akɔ nkwagyeɛ mu na mo nso mofrɛ me akɔ Egya no mu.

وَيٰقَوْمِ مَا لِيْۤ اَدْعُوْكُمْ اِلَى النَّجٰوةِ وَتَدْعُوْنَنِيْۤ اِلَى النَّارِ ﴿٤٢﴾ النصف

43. 'Moto nsa frɛ me sɛ mentia Allah na menfa biribi mmata Ne ho, adeɛ a menni ho nimdiɛ, wɔ aberɛ a meto nsa frɛ mo kɔ Otumfoɔ, Bɔnefakyɛfoɔ Kɛseɛ no hɔ.

تَدْعُوْنَنِيْ لِاَكْفُرَ بِاللّٰهِ وَاُشْرِكَ بِهٖ مَا لَيْسَ لِيْ بِهٖ عِلْمٌ ز وَّاَنَا اَدْعُوْكُمْ اِلَى الْعَزِيْزِ الْغَفَّارِ ﴿٤٣﴾

44. 'Esi pi sɛ deɛ mofrɛ me akɔ ne hɔ no nni *abodin biara* a enti ɛwɔ sɛ yɛfrɛ no wɔ wiase yi mu anaasɛ Daankwamma; na esi pi sɛ Allah hɔ na wɔbɛsan yɛn akyi akɔ, na afei adebɔneyɔfoɔ no na wɔbɛyɛ Egya no nkurɔfoɔ.

لَا جَرَمَ اَنَّمَا تَدْعُوْنَنِيْٓ اِلَيْهِ لَيْسَ لَهٗ دَعْوَةٌ فِى الدُّنْيَا وَلَا فِى الْاٰخِرَةِ وَاَنَّ مَرَدَّنَآ اِلَى اللّٰهِ وَاَنَّ الْمُسْرِفِيْنَ هُمْ اَصْحٰبُ النَّارِ ﴿٤٤﴾

45. 'Enti ɛnnkyɛ biara mobɛkae deɛ meka kyerɛ mo yi. Na mede m'asɛm ne me botaeɛ ma Allah. Ampa ara sɛ, Allah deɛ N'ani tua *Ne* nkoa.'

فَسَتَذْكُرُوْنَ مَآ اَقُوْلُ لَكُمْ ط وَاُفَوِّضُ اَمْرِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ط اِنَّ اللّٰهَ بَصِيْرٌ ۢ بِالْعِبَادِ ﴿٤٥﴾

46. Deɛ ɛkɔ wieeɛ ara ne sɛ Allah twitwagyee no firii bɔne a wɔbɔɔ ɛho pɔ *nyinaa* mu, na asotwe kɛseɛ na ɛbɛtwaa Farao nkurɔfoɔ no ho hyiaaeɛ

فَوَقٰىهُ اللّٰهُ سَيِّاٰتِ مَا مَكَرُوْا وَحَاقَ بِاٰلِ فِرْعَوْنَ سُوْٓءُ الْعَذَابِ ﴿٤٦﴾

47. Egya no, wɔda mpan ma no anɔpa ne anwummerɛ. Na Ɛda no a Dɔnhwere no bɛba no, *wɔbɛka sɛ:* 'Monto Farao nkurɔfoɔ no ngu asotwe a ɛyɛ den paa no mu.'

اَلنَّارُ يُعْرَضُوْنَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَّعَشِيًّا ج وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ قف اَدْخِلُوْٓا اٰلَ فِرْعَوْنَ اَشَدَّ الْعَذَابِ ﴿٤٧﴾

48. Na berɛ no na wɔbɛgye wɔn ho nkyinyewa wɔ Egya no mu. Mmerɛyɛfoɔ no bɛka akyerɛ nkurɔfoɔ a na wɔyɛ ahantan no sɛ, 'Ampa ara sɛ, na mo na yɛdi mo akyi; mobɛdwodwo Egya no fa baabi ama yɛn anaa?'

وَاِذْ يَتَحَآجُّوْنَ فِى النَّارِ فَيَقُوْلُ الضُّعَفٰٓؤُا لِلَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْٓا اِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ اَنْتُمْ مُّغْنُوْنَ عَنَّا نَصِيْبًا مِّنَ النَّارِ ﴿٤٨﴾

49. Nkurɔfoɔ a na wɔyɛ ahantan no bɛka sɛ: 'Yɛn nyinaa yɛwɔ mu. Allah abu *Ne* nkoa ntɛm atɛn dada.'

قَالَ الَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْٓا اِنَّا كُلٌّ فِيْهَآ لا اِنَّ اللّٰهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ الْعِبَادِ ﴿٤٩﴾

50. Na nkurɔfoɔ a wɔwɔ Egya no mu bɛka akyerɛ Amanehunu-Gya so Ahwɛsofoɔ no sɛ, 'Monsrɛ mo Awurade sɛ Ɔnte asotwe no so ma yɛn da koro bi.'

وَقَالَ الَّذِيْنَ فِى النَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ادْعُوْا رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ الْعَذَابِ ﴿٥٠﴾

51. Wɔnom bɛka sɛ: 'Ana mo Asomafoɔ ammfa Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi amma mo hɔ?' Wɔbɛka sɛ, 'Ɛwɔm'. *Ahwɛsofoɔ no* bɛka sɛ, 'Ɛnneɛ monkɔ so mɔ mpaeɛ.' Nanso atiafoɔ mpaebɔ ho mma mfasoɔ biara.

قَالُوْٓا اَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيْكُمْ رُسُلُكُمْ بِالْبَيِّنٰتِ ط قَالُوْا بَلٰى ط قَالُوْا فَادْعُوْا ج وَمَا دُعٰٓؤُا الْكٰفِرِيْنَ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ ﴿٥١﴾ ع

R. 6.

**52.** Sɛ ɛteɛ biara Yɛboa Y'Asomafoɔ ne nkurɔfoɔ a wɔagye adie no wɔ ewiase asetena yi mu ne ɛda no a adansefoɔ no bɛgyina hɔ no,

إِنَّا لَنَنْصُرُ رُسُلَنَا وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُوْمُ الْاَشْهَادُ ﴿۵۲﴾

**53.** Ɛda no a ano-yiyie ho mma mfasoɔ mma adebɔneyɔfoɔ no, na nnome na ɛbɛyɛ wɔn dea, na tenabea bɔne no nso bɛyɛ wɔn dea.

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ الظّٰلِمِيْنَ مَعْذِرَتُهُمْ وَلَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوْٓءُ الدَّارِ ﴿۵۳﴾

**54.** Na ampa ara sɛ Yɛmaa Mose kwankyerɛ no, na Yɛyɛɛ Israelmma no adedifoɔ wɔ Nwoma no so -

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْهُدٰى وَاَوْرَثْنَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ الْكِتٰبَ ﴿۵۴﴾

**55.** A ɛyɛ kwankyerɛ ne nkaekaeɛ ma nnipa a wɔwɔ nteaseɛ.

هُدًى وَّذِكْرٰى لِاُولِي الْاَلْبَابِ ﴿۵۵﴾

**56.** Enti nya aboterɛ. Esi pi sɛ Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ. Na srɛ bɔnefakyɛ wɔ wo mmerɛyɔ ho, na tontom w'Awurade, fa N'abodin *mema No* anwummerɛ ne anɔpa.

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّاسْتَغْفِرْ لِذَنْۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِالْعَشِيِّ وَالْاِبْكَارِ ﴿۵۶﴾

**57.** Nkurɔfoɔ a wɔgye Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ho akyinnyeɛ wɔ aberɛ a tumi biara mmaa wɔn hɔ no, biribiara nni wɔn akoma mu ka kɛse-yɔ a wɔnom ankasa de wɔn adwene asusu ama wɔn ho wɔ aberɛ a wɔnnya da. Enti hwehwɛ dwanekɔbea wɔ Allah nkyɛn. Esi pi sɛ Ɔyɛ Sɛntiefoɔ a Ɔte adeɛ nyinaa na Ɔnim adeɛ nyinaa.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ بِغَيْرِ سُلْطٰنٍ اَتٰىهُمْ ۙ اِنْ فِيْ صُدُوْرِهِمْ اِلَّا كِبْرٌ مَّا هُمْ بِبَالِغِيْهِ ۚ فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ ۭ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ﴿۵۷﴾

**58.** Ampa ara sɛ, ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mmɔeɛ yɛ ade kɛseɛ sene adasamma mmɔeɛ; nanso nnipa no mu dodoɔ no ara nnim.

لَخَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿۵۸﴾

**59.** Na onifurani ne nea ɔhunu adeɛ nnyɛ pɛ; saa ara nso na nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa ne wɔnom a wɔyɔ bɔne no nnyɛ pɛ. Kakraabi na wɔdwendwen ho.

وَمَا يَسْتَوِي الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ۙ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَلَا الْمُسِيْٓءُ ۭ قَلِيْلًا مَّا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿۵۹﴾

**60.** Dɔnhwere no bɛba, sɛ ɛteɛ biara; akyinnyeɛ biara nni ho; nanso nnipa bebiree nnye nni.

اِنَّ السَّاعَةَ لَاٰتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيْهَا وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿۶۰﴾

**61.** Na mo Awurade no ka sɛ, 'Momɔ mpaeɛ mfrɛ Me; Mɛgye mo so. Mmom nkurɔfoɔ a wɔyɛ ahomasoɔ pii sɛ wɔbɛsom Me no, esi pi sɛ wɔbɛwura Amanehunu-Gya no mu wɔ nsopaeɛ mu.'

وَقَالَ رَبُّكُمُ ادْعُوْنِيْٓ اَسْتَجِبْ لَكُمْ ۭ اِنَّ الَّذِيْنَ يَسْتَكْبِرُوْنَ عَنْ عِبَادَتِيْ سَيَدْخُلُوْنَ جَهَنَّمَ دٰخِرِيْنَ ﴿۶۱﴾

R. 7.

**62.** Ɛyɛ Allah na Wayɛ anadwo no ama mo sɛ monhome wɔ mu, ɛne adekyeɛ sɛ monhunu adeɛ. Ampa ara sɛ, Allah yɛ adom Awurade ma adasamma, nanso nnipa bebiree nna ase.

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَ النَّهَارَ مُبْصِرًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَ لٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Saa na Allah teɛ, mo Awurade no, adeɛ nyinaa Bɔfoɔ no. Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nkoaa. Afei adɛn nti na wɔadane mo afiri ho?

ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۘ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۫ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Saa na wɔnom a wɔpo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no wɔadane wɔn afiri ho.

كَذٰلِكَ يُؤْفَكُ الَّذِيْنَ كَانُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ يَجْحَدُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** Allah ne Nea Wayɛ asaase no ama mo sɛ homegyebea, na ɛsoro nso Wayɛ no nkurusoɔ a wɔnam so *yɛn mo*, na Wama mo honam su, na Wanwono mo ama no adi mu paa, na Ɔde nnepa abɔ mo akɔnhoma. Saa na Allah teɛ, mo Awurade no. Enti nhyira ne Allah, ewiase nyinaa Awurade no.

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ قَرَارًا وَّ السَّمَآءَ بِنَآءً وَّ صَوَّرَكُمْ فَاَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَ رَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ ۚۖ فَتَبٰرَكَ اللّٰهُ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Ɔno ne Ɔteasefoɔ *Nyankopɔn* no. Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nkoaa. Enti momɔ mpaeɛ nkyerɛ No berɛ a modi nokorɛ ma No wɔ gyidie mu. Ayɛyie nyinaa wɔ Allah, ewiase nyinaa Awurade no.

هُوَ الْحَيُّ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ فَادْعُوْهُ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ؕ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** Ka sɛ, 'Wɔabra me sɛ mma mennsom wɔnom a mokwati Allah som wɔn no, ɛnamsɛ nsɛnkyerɛmu ahorɔɔ a ɛda adi aba me so firi m'Awurade no hɔ; na wɔahyɛ me sɛ memerɛ me ho ase ma ewiase nyinaa Awurade no.'

قُلْ اِنِّيْ نُهِيْتُ اَنْ اَعْبُدَ الَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ لَمَّا جَآءَنِيَ الْبَيِّنٰتُ مِنْ رَّبِّيْ ۫ وَ اُمِرْتُ اَنْ اُسْلِمَ لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ɔno ne Nea Wabɔ mo afiri mfuturo mu, afei afiri awoɔ-nsuo mu, afei afiri mmogya-toa mu; afei Ɔma mo firi adi sɛ abɔfra ketewa bi; afei *Ɔma mo nyini* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛnya mo ahoɔden a ewie ma-yɔ; afei *Ɔma* mo bɛyɛ nkɔkora ne mmerewa - mmom wɔma mo mu bi wu ansa - na *Ɔma motena nkwa mu* ama moaduru mmerɛ a wɔahyehyɛ ato hɔ no, ɛne sɛ mobɛsua nyansa.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوْٓا اَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُوْنُوْا شُيُوْخًا ۚ وَ مِنْكُمْ مَّنْ يُّتَوَفّٰى مِنْ قَبْلُ وَ لِتَبْلُغُوْٓا اَجَلًا مُّسَمًّى وَّ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ɔno ne Nea Ɔma nkwa na Ɔma owuo. Na sɛ Ɔbɔ biribi ho pɔ a, Ɔka fa ɛho sɛ, 'Yɛ!' na ayɛ.

هُوَ الَّذِيْ يُحْيٖ وَ يُمِيْتُ ۚ فَاِذَا قَضٰٓى اَمْرًا فَاِنَّمَا يَقُوْلُ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿٦٩﴾

R. 8.

**70.** Ana wonnhunuu nkurɔfoɔ no a wɔgye Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no ho akyinnyeɛ no? Hwɛ sɛdeɛ wɔsi dane wɔn *firi nokorɛ no ho!*

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Nkurɔfoɔ a wɔpo Nwoma no ɛne deɛ Yɛde asoma Y'Asomafoɔ no. Nanso ɛnnkyɛ biara wɔbɛhunu,

الَّذِينَ كَذَّبُوا بِالْكِتَابِ وَبِمَا أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Berɛ a dadeɛ-abɔwokɔnmu bɛtwa wɔn kɔn ho ahyia no, ɛne nkɔnsɔnkɔnsɔn *nso.* Wɔbɛtwe wɔn ase

إِذِ الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلَاسِلُ يُسْحَبُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Wɔ nsuo a ɛrehuru mu; afei Egya no mu na wɔbɛhyeɛ.

فِي الْحَمِيمِ ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Afei wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ, 'Wɔnom a mode wɔn bataa *Nyankopɔn ho no* wɔ hen

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنْتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** 'A mokwatii Allah no?' Wɔbɛka sɛ, 'Wɔayera afiri yɛn ani so. Dabi, yɛammɔ mpaeɛ amma biribiara kanee no.' Saa na Allah ma atiafoɔ no ani so yɛ wɔn wantann.

مِنْ دُونِ اللَّهِ ۖ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا بَلْ لَمْ نَكُنْ نَدْعُو مِنْ قَبْلُ شَيْئًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ الْكَافِرِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** 'Aba mo so saa efirisɛ mogyee mo ani wɔ asaase no mu wɔ aberɛ a monni ho kwan, ɛne sɛ moyeɛ ntɛn nso.

ذَٰلِكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَفْرَحُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنْتُمْ تَمْرَحُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** 'Monwura Amanehunu-Gya aponnwa no mu nkɔ tena hɔ mmerɛ tenten mu. Na bɔne ne ahantanfoɔ no tenabea.'

ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Ɛnneɛ nya aboterɛ. Esi pi sɛ Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ. Na sɛ Yɛkyerɛ wo deɛ Yɛde ahyɛ wɔn bɔ no bi oo, anaasɛ Yɛma wowu *ansaana bɔhyɛ no aba mu oo, emu biara,* Yɛn nkyɛn na wɔbɛsan de wɔn aba.

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Na Yɛsomaa Asomafoɔ dii w'anim kan; wɔn mu bi wɔ hɔ a Yɛaka wɔn ho nsɛm akyerɛ wo, na wɔn mu bi nso wɔ hɔ a Yɛnnkaa wɔn ho nsɛm nkyerɛɛ wo; na Ɔsomafoɔ biara nntumi mmfa Nsɛnkyerɛnneɛ bi mma da gyesɛ ɛnam Allah tumi so. Nanso berɛ a Allah ahyɛdeɛ no baaeɛ no, wɔde nokorɛ buaa asɛm no, na afei nkontompofoɔ no sɛeɛ.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِنْ قَبْلِكَ مِنْهُمْ مَنْ قَصَصْنَا عَلَيْكَ وَمِنْهُمْ مَنْ لَمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَنْ يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ فَإِذَا جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْمُبْطِلُونَ ﴿٧٩﴾

**R. 9.**

**80.** Ɛyɛ Allah na Wayɛ ntɔte-mmoa ama mo, na motena ebi so na mowe ebi nso -

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَنْعَٰمَ لِتَرْكَبُوا۟ مِنْهَا وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Na mowɔ mfasodeɛ afoforɔ nso wɔ wɔn mu - ɛne sɛ monam wɔn so hyɛ botaeɛ bi a mohwehwɛ wɔ mo akoma mu ma. Na wɔn so ne nhyɛma ahoroɔ so na wɔsoa mo *tu kwan.*

وَلَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبْلُغُوا۟ عَلَيْهَا حَاجَةً فِي صُدُورِكُمْ وَعَلَيْهَا وَعَلَى ٱلْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Na Ɔkyerɛ mo Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ; ɛnneɛ na Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ?

وَيُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ فَأَيَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُنكِرُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ana wɔnntuu kwan nnantee asaase no mu sɛ wɔbɛhunu sɛdeɛ nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no awieɛ yɛɛɛɛ? Na wɔdɔɔso kyen weinom, na wɔyɛ ahoɔdenfoɔ wɔ tumi mu ne agyiraehyɛdeɛ *a wɔgyaa no wɔ wɔn akyi* wɔ asaase no mu. Nanso deɛ wɔnyaaeɛ no nyinaa ho amma wɔn mfasoɔ biara.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِي ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوٓا۟ أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ قُوَّةً وَءَاثَارًا فِي ٱلْأَرْضِ فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Na berɛ a wɔn Asomafoɔ de Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi baa wɔn mu no, wɔn ani gyee nimdeɛ a na wɔwɔ *nkoaa* ho. Na deɛ na wɔsi no atwetwe no bɛtwaa wɔn ho hyiaae.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَرِحُوا۟ بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Na berɛ a wɔhunuu Yɛn asotwe no, wɔkaa sɛ, 'Yɛgye Allah nkoaa di, na yɛpo deɛ na yɛde ka Ne ho no nyinaa.'

فَلَمَّا رَأَوْا۟ بَأْسَنَا قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَحْدَهُۥ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ مُشْرِكِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Nanso wɔn gyidie no anntumi amma wɔn mfasoɔ biara *berɛ a* wɔhunuu Yɛn asotwe no. Wei ne Allah ahyehyɛdeɛ a ayɛ adwuma *mmerɛ nyinaa mu* wɔ Ne nkoa ho. Na saa ara na atiafoɔ no sɛeɛ ɛhɔ ara.

فَلَمْ يَكُ يَنفَعُهُمْ إِيمَٰنُهُمْ لَمَّا رَأَوْا۟ بَأْسَنَا ۖ سُنَّتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدْ خَلَتْ فِي عِبَادِهِۦ ۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٦﴾

اٰياتها ٥٥ سُوْرَةُ حٰمٓ السَّجْدَةِ مَكِّيَّةٌ ٤١ ركوعاتها ٦

# HAA MIIM SAGYDAH

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Haa Miim*.**

حٰمٓ ﴿٢﴾

**3. *Wei yɛ* adiyisɛm a efiri Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no hɔ.**

تَنْزِيْلٌ مِّنَ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣﴾

**4. Nwoma bi a wɔakyerɛkyerɛ emu nsɛm-pɔ no mu yie - a wɔtae kenkan, na emu da hɔ pefee - ma nnipa a wɔwɔ nimdeɛ.**

كِتٰبٌ فُصِّلَتْ اٰيٰتُهٗ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٤﴾

**5. Sɛmmɔdɛ-bɔfoɔ ne kɔkɔbɔfoɔ. Nanso wɔn mu dodoɔ no ara dane wɔn ho firi ho a wɔnntie.**

بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا ۚ فَاَعْرَضَ اَكْثَرُهُمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿٥﴾

**6. Na wɔka sɛ: 'Yɛn akoma da nkataho mu *a wɔabɔ ho ban afiri* deɛ wofrɛ yɛn kɔ ho no ho, na asosie wɔ y'aso mu, na ntwamu da yɛne wo ntɛm. Enti kɔ w'adwuma so; yɛn *nso* yɛreyɔ *yɛn adwuma.'***

وَقَالُوْا قُلُوْبُنَا فِيْٓ اَكِنَّةٍ مِّمَّا تَدْعُوْنَآ اِلَيْهِ وَفِيْٓ اٰذَانِنَا وَقْرٌ وَّمِنْۢ بَيْنِنَا وَبَيْنِكَ حِجَابٌ فَاعْمَلْ اِنَّنَا عٰمِلُوْنَ ﴿٦﴾

**7. Ka sɛ, 'Meyɛ onipa te sɛ mo ara. Wɔayi akyerɛ me sɛ mo Nyankopɔn ne Onyankopɔn Baako no; enti monkɔ Ne hɔ tee *wɔ aberɛ a mommane,* na momisa Ne hɔ bɔnefakyɛ.' Na nnome nka abosomsomfoɔ no,**

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوْحٰٓى اِلَيَّ اَنَّمَآ اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ فَاسْتَقِيْمُوْٓا اِلَيْهِ وَاسْتَغْفِرُوْهُ ۗ وَوَيْلٌ لِّلْمُشْرِكِيْنَ ﴿٧﴾

**8. Nkurɔfoɔ a wɔnnyi Zakaat mma no, na wɔnom ne nkurɔfoɔ a wɔpo Daankwamma no.**

الَّذِيْنَ لَا يُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿٨﴾

**9. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔgye di na wɔyɔ nnwuma pa no, esi pi sɛ, wɔbɛnya akatua a ɛtoɔ nntwa da.**

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ اَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُوْنٍ ﴿٩﴾

**R. 2.**

**10. Ka sɛ, 'Enti motia no paa. Nea Ɔbɔɔ asaase no wɔ mmerɛ mmienu mu no? Na enti moyɔ nsɛsoɔ ka Ne ho?' Wei yɛ ewiase nyinaa Awurade no.**

قُلْ اَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُوْنَ بِالَّذِيْ خَلَقَ الْاَرْضَ فِيْ يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُوْنَ لَهٗٓ اَنْدَادًا ۗ ذٰلِكَ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٠﴾

---

**Nea Ɔfata ayɛyie no, Animuonyam Awurade no*

**11.** Ɔhyehyɛɛ mmepɔ a egyina hɔ pintinn sisii mu a ɛpagya ne ho boro *asaase no ani,* na Ɔde nhyira hyɛɛ emu, na Ɔhyehyɛ maa no gyinaa mmerɛ nnan a ɛnam so yi akɔnhoma ma - pɛpɛɛpɛ de ma wɔnom a wɔhwehwɛ nyinaa.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِيَ مِن فَوْقِهَا وَبَارَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَا أَقْوَاتَهَا فِي أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَاءً لِّلسَّائِلِينَ (١١)

**12.** Afei Ɔdane kɔɔ ɛsoro wɔ aberɛ a na ɛyɛ *biribi te sɛ* wisie, na Ɔka kyerɛɛ no ne asaase no sɛ: 'Mo mmienu mo mmra, sɛ mopɛ oo, sɛ mommpɛ oo.' Wɔkaa sɛ, 'Yɛreba, yɛfiri yɛn pɛ mu.'

ثُمَّ اسْتَوَى إِلَى السَّمَاءِ وَهِيَ دُخَانٌ فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ ائْتِيَا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا قَالَتَا أَتَيْنَا طَائِعِينَ (١٢)

**13.** Enti Ɔwiee wɔn maa wɔbɛyɛɛ ɛsoro nson wɔ mmerɛ mmienu mu, na Ɔyi kyerɛɛ ɛsoro biara n'adwuma *a ɛsɛ sɛ ɔyɔ.* Na Yɛde nkanea siesiee ɛsoro a ɛwɔ fɔm paa no *maa hann* ne ɛbanbɔ. Wei yɛ Otumfoɔ, Nimdeɛfoɔ no ahyɛdeɛ.

فَقَضَاهُنَّ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَأَوْحَى فِي كُلِّ سَمَاءٍ أَمْرَهَا وَزَيَّنَّا السَّمَاءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيحَ وَحِفْظًا ذَلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ (١٣)

**14.** Na sɛ wɔdane wɔn ho firi ho a, ɛnneɛ, ka sɛ, 'Mebɔ mo kɔkɔ fa ɔsɛɛɛ asotwe bi a ɛte sɛ asotwe a *ɛbaa* 'Aad ne Samuud *so* no.'

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَقُلْ أَنذَرْتُكُمْ صَاعِقَةً مِّثْلَ صَاعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ (١٤)

**15.** Berɛ a Asomafoɔ baa wɔn mu firii wɔn anim ne wɔn akyi *bɛkaa sɛ:* 'Mma monnsom biribiara gyesɛ Allah,' wɔkaa sɛ, 'Sɛ y'Awurade no pɛ a anka Ɔbɛsoma soro-abɔfoɔ aba fɔm. Enti yɛn deɛ yɛtia deɛ wɔde asoma mo no.'

إِذْ جَاءَتْهُمُ الرُّسُلُ مِن بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ قَالُوا لَوْ شَاءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَائِكَةً فَإِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُم بِهِ كَافِرُونَ (١٥)

**16.** Na 'Aad deɛ wɔyɛɛ ahomemasoɔ wɔ asaase no mu wɔ aberɛ a wɔnni agyinasoɔ na wɔkaa sɛ, 'Hwan na ɔwɔ ahoɔden kyɛn yɛn wɔ tumi mu?' Ana wɔnnhunu sɛ Allah a Ɔbɔɔ wɔn no wɔ ahoɔden wɔ tumi mu kyɛn wɔn? Nanso wɔkɔɔ so poo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no.

فَأَمَّا عَادٌ فَاسْتَكْبَرُوا فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَقَالُوا مَنْ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةً أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ الَّذِي خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَكَانُوا بِآيَاتِنَا يَجْحَدُونَ (١٦)

**17.** Enti Yɛsomaa ahum bɔyaafoɔ bi kɔɔ wɔn so maa no dii nna kakra kyerɛɛ deɛ ɛrebɛsie, ama Yɛama wɔnom aka animguaseɛ asotwe no bi ahwɛ wɔ asaase yi mu. Na Daankwamma asotwe no bɛyɛ animguasedeɛ kɛse paa, na wɔmmoa wɔn.

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي أَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ لِّنُذِيقَهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَخْزَى وَهُمْ لَا يُنصَرُونَ (١٧)

**18.** Na Samuud deɛ Yɛmaa wɔn kwankyerɛ, nanso wɔpenee anifuraeɛ so kyɛnee kwankyerɛ no, enti animguaseɛ asotwe ho atowerenkyem sɔɔ wɔn mu, ɛnam deɛ wɔanya nti.

وَاَمَّا ثَمُوْدُ فَهَدَيْنٰهُمْ فَاسْتَحَبُّوا الْعَمٰى عَلَى الْهُدٰى فَاَخَذَتْهُمْ صٰعِقَةُ الْعَذَابِ الْهُوْنِ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Na Yɛtwitwagyee nkurɔfoɔ a wɔgye diiɛ na wɔyɔɔ ateneneennɛɛ no.

وَنَجَّيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا يَتَّقُوْنَ ﴿١٩﴾

R. 3.

**20.** Na ɛda no a wɔbɛboaboa Allah atamfo no ano de wɔn akɔ egya no mu no, wɔbɛbɔ wɔn nsra.

وَيَوْمَ يُحْشَرُ اَعْدَآءُ اللّٰهِ اِلَى النَّارِ فَهُمْ يُوْزَعُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kɔpem sɛ wɔbɛduru ɛho, wɔn aso ne wɔn ani ne wɔn wedeɛ bɛdi adanseɛ atia wɔn ɛfa deɛ na wɔyɔ no ho.

حَتّٰٓى اِذَا مَا جَآءُوْهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ سَمْعُهُمْ وَاَبْصَارُهُمْ وَجُلُوْدُهُمْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Na wɔbɛka akyerɛ wɔn wedeɛ akwaa ahorɔɔ no sɛ, 'Adɛn na modi adanseɛ tia yɛn yi?' Wɔbɛka sɛ: 'Allah na Wama yɛrekasa sɛdeɛ Wayɛ adeɛ biara sɛ ɛnkasa no. Na Ɔno ne Nea Ɔbɔɔ mo berɛ a edi kan, na Ne hɔ na wɔasan de mo aba.

وَقَالُوْا لِجُلُوْدِهِمْ لِمَ شَهِدْتُّمْ عَلَيْنَا ۭ قَالُوْٓا اَنْطَقَنَا اللّٰهُ الَّذِيْٓ اَنْطَقَ كُلَّ شَيْءٍ وَّهُوَ خَلَقَكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍ وَّاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** 'Na moannsuro *berɛ a na moreyɔ bɔne no*, sɛ mo aso ne mo ani ne mo wedeɛ *bɛtumi* adi adanseɛ atia mo, mmom, mosusuu sɛ Allah *mpo* nnim deɛ moyɔ no mu dodoɔ no ara.

وَمَا كُنْتُمْ تَسْتَتِرُوْنَ اَنْ يَّشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَآ اَبْصَارُكُمْ وَلَا جُلُوْدُكُمْ وَلٰكِنْ ظَنَنْتُمْ اَنَّ اللّٰهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيْرًا مِّمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** 'Na saa nsusuiɛ a mosusu faa mo Awurade ho no aseɛ mo. Enti moakɔ ka nkurɔfoɔ a wɔayera no ho.'

وَذٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ الَّذِيْ ظَنَنْتُمْ بِرَبِّكُمْ اَرْدٰىكُمْ فَاَصْبَحْتُمْ مِّنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Seisei, sɛ wɔbɛnya ɛho abodwoɔ a, Egya no na ɛbɛyɛ wɔn tenabea; na sɛ wɔhwehwɛ sɛ wɔntie wɔn a wɔnnka wɔn a wɔtie wɔn asɛm no ho.

فَاِنْ يَّصْبِرُوْا فَالنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ۚ وَاِنْ يَّسْتَعْتِبُوْا فَمَا هُمْ مِّنَ الْمُعْتَبِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Na Yɛyii ahokafoɔ maa wɔn a wɔmaa deɛ adi kan atwa mu, ne deɛ edi akyire a ɛreba no yɛɛ wɔn ani so fɛ, na atemmuo a wɔbuuiɛ no tiaa wɔn sɛdeɛ etiaa nnipa-kuo a wɔdii wɔn anim kan no, a wɔka 'Gyinn' - *nnipa akɛsefoɔ* ne 'Ins'-*nnipa biabiafoɔ* no ho. Ampa ara sɛ na wɔka adehwerefoɔ no ho.

وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوْا لَهُمْ مَّا بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِيْٓ اُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ ۚ اِنَّهُمْ كَانُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

R. 4.

27. Na nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no kaa sɛ: 'Mma monntie saa Kur'aan yi, mmom monyɛ dede berɛ a *wɔrekenkan no* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛdi wɔn so nkunim.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَسْمَعُوْا لِهٰذَا الْقُرْاٰنِ وَالْغَوْا فِيْهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Na sɛ ɛteɛ biara, Yɛbɛma nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no asɔ asotwe denden ahwɛ, na esi pi sɛ Yɛbɛtua wɔn ka wɔ deɛ ɛnnyɛ koraa a wɔyɔɔeɛ no ho.

فَلَنُذِيْقَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَذَابًا شَدِيْدًا ۙ وَّلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَسْوَاَ الَّذِيْ كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Wei ne Allah atamfo no akatua - Egya no. Emu na wɔbɛnya tenabea a ɛtena hɔ kyɛ, sɛ ɛnyɛ wɔn akatua efirisɛ na wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no.

ذٰلِكَ جَزَآءُ اَعْدَآءِ اللّٰهِ النَّارُ ۚ لَهُمْ فِيْهَا دَارُ الْخُلْدِ ۚ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Na nkurɔfoɔ a wɔtiaaeɛ no bɛka sɛ, 'Y'Awurade, kyerɛ yɛn nkurɔfoɔ a wɔyeraa yɛn no firi Gyinn ne nnipa awiɔmfoɔ no mu, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na yɛde wɔn bɛhyɛ yɛn nan ase ama *akuo* mmienu no abɛyɛ fɔm-fɔmfoɔ.'

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا رَبَّنَآ اَرِنَا الَّذَيْنِ اَضَلّٰنَا مِنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ اَقْدَامِنَا لِيَكُوْنَا مِنَ الْاَسْفَلِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ a wɔka sɛ, 'Y'Awurade ne Allah,' na wɔgyina pintinn (wɔ kwan tenenee so) no, soro-abɔfoɔ sane ba wɔn nkyɛn *bɛka sɛ*, 'Mma monnsuro na mma monni awerɛhoɔ nso; na moni ahurisie wɔ Turo no a wɔde ahyɛ mo bɔ no mu.

اِنَّ الَّذِيْنَ قَالُوْا رَبُّنَا اللّٰهُ ثُمَّ اسْتَقَامُوْا تَتَنَزَّلُ عَلَيْهِمُ الْمَلٰٓئِكَةُ اَلَّا تَخَافُوْا وَلَا تَحْزَنُوْا وَاَبْشِرُوْا بِالْجَنَّةِ الَّتِيْ كُنْتُمْ تُوْعَدُوْنَ ﴿٣١﴾

32. 'Yɛne mo nnamfo wɔ ewiase asetena yi mu, ɛne Akyire deɛ no mu. Emu na mobɛnya deɛ mo kra hwehwɛ biara, na emu na deɛ mobɛbisa biara mo nsa bɛka.

نَحْنُ اَوْلِيٰٓؤُكُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَفِي الْاٰخِرَةِ ۚ وَلَكُمْ فِيْهَا مَا تَشْتَهِيْٓ اَنْفُسُكُمْ وَلَكُمْ فِيْهَا مَا تَدَّعُوْنَ ﴿٣٢﴾

33. 'Akyɛdeɛ a efiri Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no hɔ.'

نُزُلًا مِّنْ غَفُوْرٍ رَّحِيْمٍ ﴿٣٣﴾

R. 5.

34. Na hwan na ɔnim asɛnka kyɛn obi a ɔfrɛ nnipa kɔ Allah hɔ, na ɔyɔ nneyɔeɛ pa, na ɔka sɛ, 'Ampa ara sɛ, meka ahobrasefoɔ no ho?'

وَمَنْ اَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّنْ دَعَآ اِلَى اللّٰهِ وَعَمِلَ صَالِحًا وَّقَالَ اِنَّنِيْ مِنَ الْمُسْلِمِيْنَ ﴿٣٤﴾

35. Na papa ne bɔne nnyɛ pɛ. Fa deɛ ɛyɛ paa no pia *bɔne no* firi hɔ. Na hwɛ, nea anka na ɔtan da wo ne no ntɛm no bɛyɛ sɛ adamfoɔ a ɔyɛ hyeɛ.

وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ ۚ اِدْفَعْ بِالَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ فَاِذَا الَّذِيْ بَيْنَكَ وَبَيْنَهٗ عَدَاوَةٌ كَاَنَّهٗ وَلِيٌّ حَمِيْمٌ ﴿٣٥﴾

36. Na wɔmmfa saa adeɛ no mma obiara gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔgyina pintinn, na wɔmmfa mma obiara gyesɛ wɔnom a wɔwɔ kyɛfa kɛseɛ wɔ *mudie mu.*

وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٣٦﴾

37. Na sɛ nkanyan bi firi Satan hɔ twetwe wo a, ɛnneɛ hwehwɛ dwanekɔbea wɔ Allah hɔ. Ɔno deɛ Ɔyɛ adeɛ nyinaa mu Sɛntiefoɔ, Nimdiɛfoɔ.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٣٧﴾

38. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ no mu bi ne adesaeɛ ne adekyeɛ ne awia ne bosome no. Mma mommfa mo anim mmutu hɔ mma awia anaasɛ bosome no, mmom monfa mo anim mutu hɔ ma Allah, Nea Ɔbɔɔ wɔn no, sɛ ɛyɛ Ɔno na mosom No ampa a.

وَمِنْ آيَاتِهِ اللَّيْلُ وَالنَّهَارُ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ لَا تَسْجُدُوا لِلشَّمْسِ وَلَا لِلْقَمَرِ وَاسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿٣٨﴾

39. Mmom sɛ wɔyɛ ahomasoɔ na wɔdane wɔn ho kɔ a, *wɔsɛe wɔn ankasa ho efirisɛ* wɔn a wɔne w'Awurade no wɔ hɔ no tontom no adesaeɛ ne adekyeɛ, na wɔmmerɛ da nso.

فَإِنِ اسْتَكْبَرُوا فَالَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَهُمْ لَا يَسْأَمُونَ ۩ ﴿٣٩﴾

السجدة

40. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ no mu bi ne wei sɛ, mohunu asaase no sɛ awoɔ, nanso sɛ Yɛsoma nsuo bɛgu so a ɛka num na ɛde *afifideɛ momono* hunhon. Esi pi sɛ Nea Ɔnyane *asaase* no bɛtumi anyane awufoɔ. Ampa ara sɛ Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنَّكَ تَرَى الْأَرْضَ خَاشِعَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ إِنَّ الَّذِي أَحْيَاهَا لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ إِنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

41. Esi pi sɛ, Nkurɔfoɔ a wɔkasa-kasa fa Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ ho no nnsie mma Yɛn. Ana nea wɔbɛto no atwene Egya no mu no na ɛyɛ, anaasɛ nea ɔbɛfiri mu aba dwoodwoo wɔ Owusɔre Da no a? Monyɔ deɛ mopɛ. Esi pi sɛ Ɔhunu deɛ moyɔ nyinaa.

إِنَّ الَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِي آيَاتِنَا لَا يَخْفَوْنَ عَلَيْنَا أَفَمَن يُلْقَىٰ فِي النَّارِ خَيْرٌ أَم مَّن يَأْتِي آمِنًا يَوْمَ الْقِيَامَةِ اعْمَلُوا مَا شِئْتُمْ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤١﴾

42. Nkurɔfoɔ a wɔtia Nkaekaeɛ no berɛ a aba wɔn mu no *yɛ adehwerefoɔ.* Na, nokorɛ mu, ɛyɛ Nwoma kɛseɛ.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالذِّكْرِ لَمَّا جَاءَهُمْ وَإِنَّهُ لَكِتَابٌ عَزِيزٌ ﴿٤٢﴾

43. Nkontompo nntumi mmɛn no, sɛ efiri n'anim anaasɛ n'akyi. Ɛyɛ adiyisɛm a efiri Ɔnyansafoɔ a Ɔfata ayɛyie no hɔ.

لَّا يَأْتِيهِ الْبَاطِلُ مِن بَيْنِ يَدَيْهِ وَلَا مِنْ خَلْفِهِ تَنزِيلٌ مِّنْ حَكِيمٍ حَمِيدٍ ﴿٤٣﴾

44. Wɔnnkaa biribiara nkyerɛɛ wo gyesɛ deɛ wɔka kyerɛɛ Asomafoɔ a wɔdii w'anim kan no. Ampa ara sɛ, w'Awurade no yɛ bɔnefakyɛ Wura ɛne asotwe yaaya Wura.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبْلِكَ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Na sɛ Yɛyɛɛ no Kur'aan a ɛwɔ ananafoɔ kasa mu a, anka esi pi sɛ wɔbɛka sɛ, 'Adɛn nti na emu nsɛmpɔ no ani anna hɔ? Ɛdeɛbɛn! ananafoɔ kasa ne Arabni?' Ka sɛ, 'Ɛyɛ kwankyerɛ ne ayaresa ma nkurɔfoɔ a wɔgye die.' Na nkurɔfoɔ no a wɔnnye nnie no deɛ, asosie wɔ wɔn aso mu, na ɛyɛ anifuraeɛ ma wɔn. *Ayɛ te sɛ deɛ* wɔrefrɛ wɔn firi akyiri-kyiri bea bi so.

وَلَوْ جَعَلْنَاهُ قُرْآنًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا لَوْلَا فُصِّلَتْ آيَاتُهُ ۖ أَأَعْجَمِيٌّ وَعَرَبِيٌّ ۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ آمَنُوا هُدًى وَشِفَاءٌ ۖ وَالَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِي آذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُولَٰئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍ بَعِيدٍ ﴿٤٥﴾

R. 6.

**46.** Na Yɛmaa Mose Nwoma no, nanso wɔboboɔ abira wɔ ho; na sɛ ɛnnyɛ asɛm bi na adi kan afiri w'Awurade no hɔ a, anka wɔabua *asɛm no* dada wɔ wɔn ntɛm; na esi pi sɛ wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa wɔ ho, basaa.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَاخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Obiara a ɔbɛyɔ deɛ ɛtene no, ɛwɔ hɔ ma ɔno ara kra yie-die; na obiara a ɔbɛyɔ bɔne no, ɛbɛtia *ɔkra* no ara. Na w'Awurade no nnsisi *Ne* nkoa no.

مَّنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَسَاءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٧﴾

Nkyɛmu 25

**48.** Ɔno *nkoaa* na wɔdane Dɔnhwere no ho nimdeɛ ma No. Na nnuaba biara nni hɔ a epuie firi ne dum mu, anaasɛ ɔbaa biara nni hɔ a ɔbɛfa afuro anaasɛ ɔbɛwo gyesɛ ɛnam Ne nimdeɛ so. Na dwene ho ɛda no a Ɔbɛfrɛ wɔn *aka sɛ,* "M'ahokafoɔ no wɔ hen?" wɔbɛka sɛ, 'Yɛka to dwa kyerɛ Wo, yɛn mu koro koraa nni hɔ a ɔyɛ ɔdansefoɔ *wɔ ho.*'

إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ السَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَاتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَائِي قَالُوا آذَنَّاكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Na deɛ na wɔfrɛ wɔn kanee no nyinaa bɛyera afiri wɔn ani so, afei na wɔbɛhunu sɛ wɔnni bea biara a wɔbɛdwane afa.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٩﴾

**50.** Onipa mmerɛ wɔ mpaebɔ a ɔbɔ hwehwɛ papa ho da; nanso sɛ bɔne bi ka no a, na n'aba mu abu na wagyae awerɛhyɛm nyinaa mu.

لَّا يَسْأَمُ الْإِنسَانُ مِن دُعَاءِ الْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ الشَّرُّ فَيَئُوسٌ قَنُوطٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Na sɛ Yɛma no ka ahummɔborɔ a efiri Yɛn nkyɛn no bi hwɛ, wɔ atowerɛnkyɛm a ɛtoo no no akyi a, esi pi sɛ ɔbɛka sɛ, 'Wei yɛ me ara me dea, na mennsusu sɛ Dɔnhwere no bɛba *da.* Nanso sɛ wɔde me san kɔ m'Awurade hɔ a, esi pi sɛ mɛnya deɛ ɛyɛ paa wɔ Ne nkyɛn.' Na ɛwɔ mu sɛ Yɛbɛka deɛ na atiafoɔ no yɔ nyinaa akyerɛ wɔn, na esi pi sɛ Yɛbɛma wɔnom aka asotwe denden no ahwɛ.

وَلَئِنْ أَذَقْنَاهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِن بَعْدِ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِي وَمَا أَظُنُّ السَّاعَةَ قَائِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّي إِنَّ لِي عِندَهُ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِمَا عَمِلُوا وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥١﴾

**52. Na sɛ Yɛde adom bi gu onipa so a, ɔdane ne ho na ɔkɔ ne nkyɛn mu; na sɛ bɔne ka no a, hwɛ, *ɔhyɛ aseɛ sɛ* ɔbɔ mpaeɛ tententen.**

وَإِذَا أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنْسَانِ أَعْرَضَ وَنَأَىٰ بِجَانِبِهِ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ فَذُو دُعَاءٍ عَرِيضٍ ﴿٥٢﴾

**53. Ka sɛ, 'Monka nkyerɛ me: sɛ efiri Allah hɔ nanso moatia a - ɛnneɛ na hwan na wayera paa kyɛn nea wapae ne ho akɔ akyiri-kyiri paa *afiri Allah ho* no?'**

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ثُمَّ كَفَرْتُمْ بِهِ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

**54. Ɛnnkyɛ, Yɛbɛkyerɛ wɔn Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no a *ada adi* wɔ ɛsoro ne wɔn ankasa mu, kɔpem sɛ ɛbɛda adi ama wɔn sɛ ɛno ne nokorɛ no. Ana ɛnnsom bo mma sɛ w'Awurade no yɛ Ɔdanseni wɔ adeɛ nyinaa so?**

سَنُرِيهِمْ آيَاتِنَا فِي الْآفَاقِ وَفِي أَنْفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ الْحَقُّ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٥٤﴾

**55. Ei, esi pi sɛ, wɔwɔ akyinnyegyeɛ mu fa nhyiaeɛ a wɔne wɔn Awurade no bɛhyia no ho. Monhwɛ yie, Ɔno deɛ Watwa adeɛ nyinaa ho ahyia.**

أَلَا إِنَّهُمْ فِي مِرْيَةٍ مِنْ لِقَاءِ رَبِّهِمْ أَلَا إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُحِيطٌ ﴿٥٥﴾

سُوْرَةُ الشُّوْرٰى مَكِّيَّةٌ ٤٢ — اٰياتها ٥٤ — ركوعاتها ٥

# AL-HYUURAA
## (Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Haa Miim.*

حٰمٓ ۝٢

3. 'Ain Siin Kaaf.**

عٓسٓقٓ ۝٣

4. Saa ara na Allah, Ɔtumfoɔ no, Nyansafoɔ no ayi yikyerɛ *yi* ama woɔ na Ɔyii yikyerɛ maa nkurɔfoɔ a wɔdii wo anim kan no.

كَذٰلِكَ يُوْحِيْٓ اِلَيْكَ وَ اِلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكَ ۙ اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ۝٤

5. Ɔno na biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne biribiara a ɛwɔ asaase no mu yɛ Ne dea, na Ɔno na Ɔkrɔn na Ɔyɛ Ɔkokuroko.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ مَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَ هُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيْمُ ۝٥

6. Ɛsoro *abɔdeɛ* ahoroɔ no abɛn ama sɛ ɛbɛpaepae wɔ soro-soro-bea no mu; na soro-abɔfoɔ no de wɔn Awurade abɔdin tontom No, na wɔsrɛ bɔnefakyɛ ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ asaase so. Monhwɛ, esi pi sɛ, Allah Ɔne Nea Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa no.

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْ فَوْقِهِنَّ وَ الْمَلٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَ يَسْتَغْفِرُوْنَ لِمَنْ فِي الْاَرْضِ ؕ اَلَآ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ۝٦

7. Na nkurɔfoɔ no a wɔakwati Allah afa nnamfoɔ *sɛ wɔn banbɔfoɔ* no deɛ, Allah ani tua wɔn na wonnyɛ wɔn so hwɛsofoɔ.

وَ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ اللّٰهُ حَفِيْظٌ عَلَيْهِمْ ۖ وَ مَآ اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِوَكِيْلٍ ۝٧

8. Saa nti na Yɛde Kur'aan yikyerɛ no ama wo wɔ Arabek kasa mu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wobɛbɔ nkuro Maame* no kɔkɔ ɛne nkurɔfoɔ a wɔwɔ ɛho nyinaa; na afei wabɔ *wɔn* kɔkɔ afa Nhyiamu Da no a akyinnyeɛ biara nni ho no: kyɛfa bi bɛtena *paradise* turo no mu na kyɛfa bi nso bɛwɔ Egya a ɛredɛre tututu no mu.

وَ كَذٰلِكَ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا لِّتُنْذِرَ اُمَّ الْقُرٰى وَ مَنْ حَوْلَهَا وَ تُنْذِرَ يَوْمَ الْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ؕ فَرِيْقٌ فِي الْجَنَّةِ وَ فَرِيْقٌ فِي السَّعِيْرِ ۝٨

9. Na sɛ ɛyɛɛ Allah pɛ a, anka Ɔbɛtumi ayɛ wɔn nnipa-kuo baako; nanso Ɔgye nea Ɔpɛ ba N'ahummɔborɔ mu. Na adebɔneyɔfoɔ no deɛ, wɔnnya banbɔfoɔ ne boafoɔ biara.

وَ لَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَعَلَهُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّ لٰكِنْ يُّدْخِلُ مَنْ يَّشَآءُ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ وَ الظّٰلِمُوْنَ مَا لَهُمْ مِّنْ وَّلِيٍّ وَّ لَا نَصِيْرٍ ۝٩

10. Ana wɔakwati No afa nnamfoɔ bi ayɛ wɔn banbɔfoɔ? Mmom ɛyɛ Allah na Ɔyɛ Banbɔfoɔ *paa*. Na Ɔno na Ɔnyane awufoɔ, na Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ ۚ فَاللّٰهُ هُوَ الْوَلِيُّ وَ هُوَ يُحْيِ الْمَوْتٰى ۫ وَ هُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۝١٠ ع ١ ٢

**Nea Ɔfata ayɛyie no, Animuonyam Awurade no.*

***Adeɛ nyinaa Nimdiɛfoɔ no, Sɛntiefoɔ no, Nea tumi nyinaa yɛ Ne dea no.*

**8 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

R. 2.

11. Na biribiara a mobɔ mo ho abira wɔ mu no, ɛho atemmuo wɔ Allah hɔ. *Ka sɛ:* 'Saa na Allah teɛ, m'Awurade no, Ne so na mede me ho atwere, na Ne hɔ na medane kɔ *mmerɛ nyinaa.'*

وَمَا اخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِنْ شَيْءٍ فَحُكْمُهُ إِلَى اللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبِّي عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿١١﴾

12. *Ɔno ne* ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no Bɔfoɔ, Mfitiasefoɔ no. Ɔno na Ɔyɛɛ ahokafoɔ maa mo firii mo ankasa mo mu ɛne ntɔte-mmoadoma mu nso ɛnam mo yie-die nti. Ɔnam so ma modɔre *sɛ afifideɛ.* Biribiara nni hɔ te sɛ Ɔno; na Ɔne adeɛ nyinaa mu Sɛntiefoɔ a Ɔhunu adeɛ nyinaa no.

فَاطِرُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَمِنَ الْأَنْعَامِ أَزْوَاجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِ شَيْءٌ ۖ وَهُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿١٢﴾

13. Ɔno na ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no nsafoa yɛ Ne dea. Ɔterɛ akɔnhomabɔdeɛ no mu ma obiara a Ɔpɛ na Ɔyere so *ma obiara a Ɔpɛ.* Esi pi sɛ, Ɔnim adeɛ nyinaa yie.

لَهُ مَقَالِيدُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٣﴾

14. Wayi ɛsom no asi hɔ ama mo, deɛ Ɔde kyerɛkyerɛɛ Noa no, ɛne deɛ Yɛayi akyerɛ woɔ, ɛne deɛ Yɛde kyerɛkyerɛɛ Abraham ne Mose ne Yesu *sɛ*, 'Monyina pintinn wɔ sotie mu, na mma monnkyekyɛ mo mu wɔ ho. Adeɛ a worefrɛ abosomsomfoɔ no akɔ ho no ɛyɛ den ma wɔn. Allah sa mu yi nea Ɔpɛ ma Ne ho, na Ɔkyerɛ nea ɔdane ne ho ba *Ne* nkyɛn kwan.'

شَرَعَ لَكُمْ مِنَ الدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِ نُوحًا وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰ ۖ أَنْ أَقِيمُوا الدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا فِيهِ ۚ كَبُرَ عَلَى الْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ ۚ اللَّهُ يَجْتَبِي إِلَيْهِ مَنْ يَشَاءُ وَيَهْدِي إِلَيْهِ مَنْ يُنِيبُ ﴿١٤﴾

15. Na wɔammɔ wɔn ho abira, annkyekyɛ wɔn mu gyesɛ berɛ a nimdeɛ baa wɔn mu no akyi, *ɛbaa saa ɛnam* anitan a wɔwɔ de ma wɔn ho nti. Na sɛ ɛnnyɛ asɛm bi na adi kan afiri adi afiri w'Awurade no hɔ a berɛ da so a, anka wɔabua *asɛm no so* atɛn dada wɔ wɔn ntɛm. Na esi pi sɛ wɔnom a wɔdii Nwoma no adeɛ no adwene mu nntene wɔn na emu yɛ wɔn nnaa wɔ ho.

وَمَا تَفَرَّقُوا إِلَّا مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَبِّكَ إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّ الَّذِينَ أُورِثُوا الْكِتَابَ مِنْ بَعْدِهِمْ لَفِي شَكٍّ مِنْهُ مُرِيبٍ ﴿١٥﴾

16. Enti wei ne adeɛ a frɛ *adasamma* bra ho. Na gyina hɔ pintinn sɛdeɛ wɔahyɛ woɔ no ara, na mma nni wɔn nsusuiɛ bɔne no akyi, mmom, ka sɛ, 'Megye Nwoma biara a Allah asane aba fɔm no di, na wɔahyɛ me sɛ menfa nokorɛ mmua mo ntɛm atɛn. Allah ne yɛn Awurade ne mo Awurade no, yɛn nnwuma ho akatua wɔ hɔ ma yɛn na mo nso mo nwuma ho akatua wɔ hɔ ma mo. Akasa-akasa biara nna yɛn ne mo ntɛm. Allah bɛboaboa yɛn nyinaa ano abɔm, na Ne nkyɛn na *yɛ*bɛsan akɔ.'

فَلِذَٰلِكَ فَادْعُ ۖ وَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ ۖ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ ۖ وَقُلْ آمَنْتُ بِمَا أَنْزَلَ اللَّهُ مِنْ كِتَابٍ ۖ وَأُمِرْتُ لِأَعْدِلَ بَيْنَكُمُ ۖ اللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ ۖ لَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ ۖ لَا حُجَّةَ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ ۖ اللَّهُ يَجْمَعُ بَيْنَنَا ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٦﴾

17. Na nkurɔfoɔ a wɔgye Allah ho akyinnyeɛ wɔ aberɛ a wɔagye No atom no akyi no - wɔn akyinnyeɛ no nni agyinasoɔ biara na ɛyɛ kwa wɔ wɔn Awurade no anim na wɔn so na *Onyankopɔn* abufuo no wɔ na asotwe denden wɔ hɔ ma wɔn.

وَالَّذِينَ يُحَاجُّونَ فِي اللَّهِ مِنْ بَعْدِ مَا اسْتُجِيبَ لَهُ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿١٧﴾

18. Allah ne Nea Wasane Nwoma no aba fɔm wɔ nokorɛ mu, ɛne nsania no *nso.* Na ɛdeɛbɛn na ɛbɛma wahunu sɛ ebia na Dɔnhwere no abɛn?

اللَّهُ الَّذِي أَنْزَلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ وَالْمِيزَانَ ۗ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ قَرِيبٌ ﴿١٨﴾

19. Nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no pere ho sɛ ɛmmera ntɛm; nanso nkurɔfoɔ a wɔagye adi no wɔ suro wɔ ho, na wɔnim sɛ ɛno ne nokorɛ no. Monhwɛ yie! nkurɔfoɔ a wɔgye akyinnyeɛ wɔ Dɔnhwere no ho no ayera kɔ akyirikyiri.

يَسْتَعْجِلُ بِهَا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا ۖ وَالَّذِينَ آمَنُوا مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا الْحَقُّ ۗ أَلَا إِنَّ الَّذِينَ يُمَارُونَ فِي السَّاعَةِ لَفِي ضَلَالٍ بَعِيدٍ ﴿١٩﴾

20. Allah yɛ ayɛmyie kese ma Ne nkoa. Ɔbɔ nea Ɔpɛ akɔnhoma *a enni sesebea.* Na Ɔno ne Ɔhoɔdenfoɔ, Otumfoɔ no.

اللَّهُ لَطِيفٌ بِعِبَادِهِ يَرْزُقُ مَنْ يَشَاءُ ۖ وَهُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيزُ ﴿٢٠﴾ ع

R. 3.

21. Obiara a ɔpɛ Daankwamma nnɔbaeɛ no, Yɛma no ntomu wɔ ne nnɔbaeɛ no mu; na obiara a ɔhwehwɛ ewiase nnɔbaeɛ no, Yɛma no bi, nanso Daankwamma no ɔnnya kyɛfa biara.

مَنْ كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ الْآخِرَةِ نَزِدْ لَهُ فِي حَرْثِهِ ۖ وَمَنْ كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ الدُّنْيَا نُؤْتِهِ مِنْهَا وَمَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ مِنْ نَصِيبٍ ﴿٢١﴾

22. Anaasɛ wɔwɔ ahokafoɔ a wɔde wɔn aka *Allah* ho a, adeɛ a Allah mmaa ho kwan no wɔate ho ama wɔn? Na sɛ ennyɛ asɛm a *ɛda hɔ* fa atemmuo a etwa toɔ no ho a, anka wɔabua wɔn ntɛm *asɛm no* dadaada. Na esi pi sɛ adebɔneyɔfoɔ no bɛnya asotwe yaaya no.

أَمْ لَهُمْ شُرَكَاءُ شَرَعُوا لَهُمْ مِنَ الدِّينِ مَا لَمْ يَأْذَنْ بِهِ اللَّهُ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةُ الْفَصْلِ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۗ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٢﴾

23. Wobɛhunu adebɔneyɔfoɔ no sɛ ehu abɔ wɔn ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ nti na esi pi sɛ ɛbɛka wɔn. Mmom nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no bɛtena Turo ahoroɔ no pampaso a emu mfuiɛ yɛ fromfrom. Wɔbɛnya deɛ wɔpɛ biara afiri wɔn Awurade no hɔ. Ɛno ne *Onyankopɔn* adom kesɛɛ no.

تَرَى الظَّالِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا كَسَبُوا وَهُوَ وَاقِعٌ بِهِمْ ۗ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فِي رَوْضَاتِ الْجَنَّاتِ ۖ لَهُمْ مَا يَشَاءُونَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَضْلُ الْكَبِيرُ ﴿٢٣﴾

24. Wei ne adeɛ a Allah ma Ne nkoa no a wɔagye adie na wɔyɔ nneyɔeɛ pa no ho nkuranhyɛ no. Ka sɛ, 'Memmisa mo ɛho akatua biara, gyesɛ ɔdɔ a wɔyi no adi wɔ abusua mu.' Na obiara a ɔbɛyɔ papa bi no, Yɛto papa no ne fɛ a ɛyɛ no mu ma no. Esi pi sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ *na papa* sɔ N'ani paa.

ذٰلِكَ الَّذِيْ يُبَشِّرُ اللّٰهُ عِبَادَهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ؕ قُلْ لَّاۤ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ اَجْرًا اِلَّا الْمَوَدَّةَ فِي الْقُرْبٰى ؕ وَمَنْ يَّقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهٗ فِيْهَا حُسْنًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ شَكُوْرٌ ﴿۲۴﴾

25. Ana wɔka sɛ, 'Watwa nkontompo ato Allah so?' Sɛ Allah pɛ a anka Ɔbɛtumi asɔ w'akoma ano. Nanso Allah popa nkontompo firi hɔ na Ɔma nokorɛ no tintim ɛnam Ne tumi nti. Ampa ara sɛ, Ɔnim deɛ ɛwɔ akoma mu nyinaa yie.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ۚ فَاِنْ يَّشَاِ اللّٰهُ يَخْتِمْ عَلٰى قَلْبِكَ ؕ وَيَمْحُ اللّٰهُ الْبَاطِلَ وَيُحِقُّ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ ؕ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿۲۵﴾

26. Na Ɔno na Ɔgye Ne nkoa ahonnuo to mu, na Ɔde bɔne kyɛ. Na Ɔnim deɛ moyɔ *nyinaa.*

وَهُوَ الَّذِيْ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهٖ وَيَعْفُوْا عَنِ السَّيِّاٰتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُوْنَ ﴿۲۶﴾

27. Na Ɔno na Ɔgye nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa no *mpaebɔ* so, na Ɔma wɔn ntomu firi N'adom no mu; na atiafoɔ no deɛ, wɔbɛnya asotwe a emu yɛ den.

وَيَسْتَجِيْبُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَيَزِيْدُهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ؕ وَالْكٰفِرُوْنَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ﴿۲۷﴾

28. Na sɛ Allah tereɛ akɔnhomabɔdeɛ mu *kɛseɛ paa* maa Ne nkoa a, anka wɔbɛte atua wɔ asaase no mu; mmom Ɔsane *bi* ba fɔm wɔ nsusuiɛ *a edi mu so* sɛdeɛ Ɔpɛ biara. Ampa ara sɛ, Ɔno deɛ Ɔnim biribiara na Ɔbɛbɔ ɛho amanneɛ, na Ɔhunu biribiara a ɛfa Ne nkoa ho.

وَلَوْ بَسَطَ اللّٰهُ الرِّزْقَ لِعِبَادِهٖ لَبَغَوْا فِي الْاَرْضِ وَلٰكِنْ يُّنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ؕ اِنَّهٗ بِعِبَادِهٖ خَبِيْرٌۢ بَصِيْرٌ ﴿۲۸﴾

29. Na Ɔne Nea Ɔsane nsutɔreɛ ba fɔm wɔ abereɛ a wɔn aba mu abuo no akyi, na Ɔpete N'ahummɔborɔ gu. Na Ɔne Ɔbanbɔfoɔ a Ɔfata ayɛyie no.

وَهُوَ الَّذِيْ يُنَزِّلُ الْغَيْثَ مِنْۢ بَعْدِ مَا قَنَطُوْا وَيَنْشُرُ رَحْمَتَهٗ ؕ وَهُوَ الْوَلِيُّ الْحَمِيْدُ ﴿۲۹﴾

30. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahorоɔ no mu bi ne ɛsoro ahorоɔ ne asaase no mmɔeɛ, ɛne abɔdeɛ biara a nkwa wɔ mu a Wabɔ no apete wɔ ne mmienu mu no. Na Ɔwɔ tumi sɛ Ɔbɛboaboa wɔn ano abɔm mmerɛ biara a Ɔpɛ.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ خَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَثَّ فِيْهِمَا مِنْ دَآبَّةٍ ؕ وَهُوَ عَلٰى جَمْعِهِمْ اِذَا يَشَآءُ قَدِيْرٌ ﴿۳۰﴾

R. 4.

31. Na atowerɛnkyɛm biara a ɛbɛto mo no na efiri deɛ mo ankasa mode mo nsa ayɔ. Na Ɔde *mo sin-tɔ* bebiree nso kyɛ *mo.*

وَمَاۤ اَصَابَكُمْ مِّنْ مُّصِيْبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ اَيْدِيْكُمْ وَيَعْفُوْا عَنْ كَثِيْرٍ ﴿۳۱﴾

**32. Na monntumi nnsanka *Onyankopɔn nhyehyɛɛɛ* wɔ asaase no mu; nanso monni adamfoɔ anaasɛ ɔboafoɔ biara a ɔkwati Allah.**

وَمَآ اَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ فِي الْاَرْضِ ۚۖ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿٣٢﴾

**33. Na Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mu bi ne nhyɛma a ɛnam ɛpo so te sɛ bepɔ atifi no.**

وَمِنْ اٰيٰتِهِ الْجَوَارِ فِي الْبَحْرِ كَالْاَعْلَامِ ﴿٣٣﴾

**34. Sɛ Ɔpɛ a, anka Ɔbɛma mframa-hum no atae dinn na ama anka wɔagyina faako wɔ *nsuo no* ani - esi pi sɛ wei mu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ ma onipa biara a ɔwɔ aboterɛ na ɔyɛ nnaasefoɔ -**

اِنْ يَّشَاْ يُسْكِنِ الرِّيْحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ عَلٰى ظَهْرِهٖ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٣٤﴾

**35. Anaasɛ *anka* Ɔbɛtumi asɛe wɔn ɛnam deɛ (nnipa no) ayɔ anya no nti - nanso Ɔde *wɔn bɔne no* mu dodoɔ no ara kyɛ.**

اَوْ يُوْبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوْا وَ يَعْفُ عَنْ كَثِيْرٍ ﴿٣٥﴾

**36. Na *Ɔsɛɛ wɔn ama* nkurɔfoɔ a wɔgye Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no ho akyinnyeɛ no ahunu *sɛ* wɔnni dwane-sumabrɛ biara.**

وَّ يَعْلَمَ الَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا ؕ مَا لَهُمْ مِّنْ مَّحِيْصٍ ﴿٣٦﴾

**37. Na biribiara a wɔde ama mo no yɛ ewiase asetena yi mu ahiadeɛ a ɛwɔ hɔ berɛ tiaa bi, na deɛ ɛwɔ Allah hɔ no, ɛno na ɛyɛ paa na ɛka hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔn Awurade *nkoaa* so na wɔde wɔn ho twere,**

فَمَآ اُوْتِيْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَمَا عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ وَّ اَبْقٰى لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38. Ɛne nkurɔfoɔ a wɔtwe wɔn ho firi bɔne akɛseɛ ne amumuyɔ ho, na sɛ wɔhyɛ wɔn abufuo a wɔde kyɛ,**

وَ الَّذِيْنَ يَجْتَنِبُوْنَ كَبٰٓئِرَ الْاِثْمِ وَ الْفَوَاحِشَ وَ اِذَا مَا غَضِبُوْا هُمْ يَغْفِرُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39. Ɛne nkurɔfoɔ a wɔgye wɔn Awurade *frɛ no* so, na wɔhwɛ Asɔreyɔ so yie, na wɔnam nsusu-kyerɛ so na wɔbɔ wɔn adwene pɔ, ɛne nkurɔfoɔ a deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no wɔyi bi ma,**

وَ الَّذِيْنَ اسْتَجَابُوْا لِرَبِّهِمْ وَ اَقَامُوا الصَّلٰوةَ ص وَ اَمْرُهُمْ شُوْرٰى بَيْنَهُمْ ص وَ مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40. Ɛne nkurɔfoɔ a sɛ wɔyɔ wɔn bɔne a wɔboa wɔn ho bɔ wɔn ho ban.**

وَ الَّذِيْنَ اِذَآ اَصَابَهُمُ الْبَغْيُ هُمْ يَنْتَصِرُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41. Na bɔne-yɔ-tia ho akatua ne bɔne-nhyɛ-anan-mu a ɛte saa pɛpɛɛpɛ; nanso obiara a ɔde bɛkyɛ na *ɛnam so* de nsakraeɛ bɛba no, n'akatua wɔ Allah nkyɛn. Esi pi sɛ Ɔno deɛ Ɔnnɔ ade-bɔneyɔfoɔ no.**

وَجَزٰٓؤُا سَيِّئَةٍ سَيِّئَةٌ مِّثْلُهَا ۚ فَمَنْ عَفَا وَاَصْلَحَ فَاَجْرُهٗ عَلَى اللّٰهِ ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤١﴾

**42. Nanso ɛfɔdie nna nkurɔfoɔ a wɔbɔ wɔn ho ban no so wɔ bɔne a wɔde ayɔ wɔn no akyi.**

وَلَمَنِ انْتَصَرَ بَعْدَ ظُلْمِهٖ فَاُولٰٓئِكَ مَا عَلَيْهِمْ مِّنْ سَبِيْلٍ ﴿٤٢﴾

43. Mmom ɛfɔdie no da nkurɔfoɔ a wɔyɔ nnipa bɔne na wɔte atua wɔ asaase no mu wɔ aberɛ a wɔnni nokorɛ agyinasoɔ. Weinom saa na asotwe yaaya wɔ hɔ ma wɔn no.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ يَظْلِمُونَ النَّاسَ وَيَبْغُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٣﴾

44. Na nea ɔnya aboterɛ na ɔde bɔne kyɛ no, esi pi sɛ ɛno ne mmɔdenbɔ a ɛyɛ den no.

وَلَمَنْ صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿٤٤﴾

R. 5.

45. Na obi a Allah abu no atɛn sɛ wayera no, banbɔfoɔ biara nni hɔ mma no ɛno akyi. Na wobɛhunu adebɔneyɔfoɔ no, berɛ a wɔbɛhunu asotwe no, sɛ wɔbɛka sɛ: 'Ana ɛkwan bi wɔ hɔ a yɛde san y'akyi?'

وَمَنْ يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ وَلِيٍّ مِنْ بَعْدِهِ ۗ وَتَرَى الظَّالِمِينَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ يَقُولُونَ هَلْ إِلَىٰ مَرَدٍّ مِنْ سَبِيلٍ ﴿٤٥﴾

46. Na wobɛhunu sɛ wɔde wɔn aba (Egya no) ho, *na* wɔasisi *wɔn ani* ase ɛnam animguaseɛ nti, *na* sɛ wɔhwɛ adeɛ a wɔwia wɔn ho hwɛ no ani-toɔ. Na nkurɔfoɔ a wɔgye die no bɛka sɛ, 'Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ a wɔahwere adeɛ ne wɔnom a wɔaseɛ wɔn ankasa ho ne wɔn abusuafoɔ nso wɔ Owusɔre Da no.' Monhwɛ yie! adebɔneyɔfoɔ no bɛtena asotwe a etim hɔ no mu.

وَتَرَاهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَاشِعِينَ مِنَ الذُّلِّ يَنْظُرُونَ مِنْ طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ وَقَالَ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا إِنَّ الظَّالِمِينَ فِي عَذَابٍ مُقِيمٍ ﴿٤٦﴾

47. Na wɔnnya aboafoɔ biara mma wɔmmoa wɔn nnkwati Allah. Na nea Allah abu ne so atɛn sɛ wayera no, ɛkwan biara nni hɔ mma no koraa.

وَمَا كَانَ لَهُمْ مِنْ أَوْلِيَاءَ يَنْصُرُونَهُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ ۗ وَمَنْ يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ سَبِيلٍ ﴿٤٧﴾

48. Monye mo Awurade no frɛ so ansaana ɛda bi aba, *ɛda no a* ntuguo nni hɔ mma Allah *ahyɛdeɛ no.* Monnya dwanekɔbea biara saa da no, nanso ade-poɔ *ho kwan-ma biara* nni hɔ mma mo.

اسْتَجِيبُوا لِرَبِّكُمْ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ ۚ مَا لَكُمْ مِنْ مَلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُمْ مِنْ نَكِيرٍ ﴿٤٨﴾

49. Nanso sɛ wɔdane wɔn ho kɔ a, Yɛnnsomaa wo sɛ wɔn so hwɛsofoɔ. W'adwuma ara ne sɛ wobɛka *Asomasɛm no.* Na ɛyɛ ampa sɛ, sɛ Yɛma onipa ka ahummɔborɔ a efiri Yɛn hɔ hwɛ a, ɔdi ho ahurisie. Nanso sɛ bɔne bi to wɔn ɛnam deɛ wɔn nsa ayɔ adi wɔn anim kan no a, ɛnneɛ hwɛ! na onipa ayɛ boniayɛ.

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا الْبَلَاغُ ۗ وَإِنَّا إِذَا أَذَقْنَا الْإِنْسَانَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ الْإِنْسَانَ كَفُورٌ ﴿٤٩﴾

50. Allah na ɛsoro ahorоɔ ne asaase no ahennie yɛ Ne dea. Ɔbɔ deɛ Ɔpɛ. Ɔde mma-mmaa ma nea Ɔpɛ, na Ɔde mma-mmarima ama nea Ɔpɛ;

لِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ يَهَبُ لِمَنْ يَشَاءُ إِنَاثًا وَيَهَبُ لِمَنْ يَشَاءُ الذُّكُورَ ﴿٥٠﴾

**51. Anaasɛ Ɔde frafra, mmarima ne mmaa; na Ɔma nea Ɔpɛ nso yɛ ɔbɔnin. Ampa ara sɛ, Ɔyɛ adeɛ nyinaa so Nimdiɛfoɔ *ne* Ɔtumfoɔ.**

أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَاثًا ۚ وَيَجْعَلُ مَنْ يَشَاءُ عَقِيمًا ۚ إِنَّهُ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥١﴾

**52. Na enni hɔ mma onipa sɛ Allah bɛkasa akyerɛ no gyesɛ ɛnam yikyerɛ so anaasɛ efiri nkatanimu bi akyi anaasɛ Ɔsoma ɔsomafoɔ bi ma no bɛyi *asɛm bi* kyerɛ no ɛnam Ne tumi nti, adeɛ a N'ani gye ho. Esi pi sɛ Ɔno deɛ Ɔkrɔn kɛse paa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.**

وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَنْ يُكَلِّمَهُ اللَّهُ إِلَّا وَحْيًا أَوْ مِنْ وَرَاءِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ رَسُولًا فَيُوحِيَ بِإِذْنِهِ مَا يَشَاءُ ۚ إِنَّهُ عَلِيٌّ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾

**53. Na saa ara na Yɛnam Y'ahyɛdeɛ so ayi Asɛm no akyerɛ wo, na, na wonnim adeɛ a ɛyɛ Nwoma no anaasɛ gyidie no. Nanso Yɛayɛ (Adiyisɛm) no hann, a Yɛnam so kyerɛ Yɛn nkoa a Yɛpɛ kwan. Na nokorɛ ne sɛ wo na wokyerɛ *adasamma* kwan tenenee no,**

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ رُوحًا مِنْ أَمْرِنَا ۚ مَا كُنْتَ تَدْرِي مَا الْكِتَابُ وَلَا الْإِيمَانُ وَلَٰكِنْ جَعَلْنَاهُ نُورًا نَهْدِي بِهِ مَنْ نَشَاءُ مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِي إِلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٥٣﴾

**54. Allah kwan no, Nea biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ɛne biribiara a ɛwɔ asaase no mu yɛ Ne dea. Monhwɛ! Allah na adeɛ nyinaa bɛsan akɔ Ne nkyɛn.**

صِرَاطِ اللَّهِ الَّذِي لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ أَلَا إِلَى اللَّهِ تَصِيرُ الْأُمُورُ ﴿٥٤﴾

ركوعاتها ٧ — سورة الزخرف مكية ٤٣ — آياتها ٩٠

## AL-ZUKHRUF
**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بسم الله الرحمن الرحيم ①

**2. Haa Miim.***

حم ②

**3. Mede saa Nwoma a ɛda adi pefee yi di nse,**

والكتب المبين ③

**4. Yɛayɛ no Kur'aan a ani da hɔ, kasa ferenkyemm mu, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛte aseɛ.**

إنا جعلنه قرءنا عربيا لعلكم تعقلون ④

**5. Ampa ara sɛ ɛwɔ Yɛn hɔ, *a wɔabɔ ho ban dwoodwoo* wɔ Nwoma Maame** no mu, ɛkrɔn na nyansa ahyɛ mu ma.**

وإنه في أم الكتب لدينا لعلي حكيم ⑤

**6. Ana Yɛnyi Nkaekaeɛ no mfiri mo nkyɛn, mu ani ngu mo so efirisɛ moyɛ mo ho ayɛntrasoɔ nnipa?**

أفنضرب عنكم الذكر صفحا أن كنتم قوما مسرفين ⑥

**7. Na nipa a ɔyɛ Kɔmhyɛni dodoɔ sɛn na Yɛsomaa wɔn wɔ nnipa adikanfoɔ no mu!**

وكم أرسلنا من نبي في الأولين ⑦

**8. Nanso Kɔmhyɛni biara amma wɔn mu wɔ aberɛ a wɔannsi no atwetwe.**

وما يأتيهم من نبي إلا كانوا به يستهزءون ⑧

**9. Na Yɛsɛeɛ *wɔnom* a na wɔyɛ nsɔmu-den paa kyɛn weinom *mpo,* na adikan-foɔ no mfatoho aba atwam.**

فأهلكنا أشد منهم بطشا ومضى مثل الأولين ⑨

**10. Na sɛ wobisa wɔn sɛ, 'Hwan na ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no a?' esi pi sɛ wɔbɛka sɛ, 'Ɛyɛ *Onyankopɔn,* Ɔtum-foɔ a Ɔnim adeɛ nyinaa no na Ɔbɔɔeɛ.'**

ولئن سألتهم من خلق السموت والأرض ليقولن خلقهن العزيز العليم ⑩

**11. *Ɔne* Nea Wayɛ asaase no ntannaa ama mo, na Wayiyi akwan wɔ mu ama mo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛfa kwan tene-nee no so.**

الذي جعل لكم الأرض مهدا وجعل لكم فيها سبلا لعلكم تهتدون ⑪

**12. Na Ɔne Nea Ɔsane nsuo firi ɛsoro brɛ mo wɔ nsusuiɛ a ɛfata mu. Na Yɛnam so nyane asaase a awuo no; - mpo saa ara na mobɛfiri adi apuie; -**

والذي نزل من السماء ماء بقدر فأنشرنا به بلدة ميتا كذلك تخرجون ⑫

**13. Na Ɔne Nea Wabɔ adeɛ nyinaa mmienu-mmienu, na Wayɛ nhyɛma ama mo, ɛne ntɔte-mmoa a motena so,**

والذي خلق الأزوج كلها وجعل لكم من الفلك والأنعم ما تركبون ⑬

---

* *Nea Ɔfata ayɛyie no, Animuonyam Awurade no.*

** *5. Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**14.** Ama moatena wɔn akyi pintinn, *na* afei berɛ a moatena so yie no anka ama moakaekae mo Awurade no adom, na moaka sɛ, 'Ɔkronkronni ne Nea Wabrɛ wei ase ama yɛn, na yɛn deɛ anka yɛnni ho tumi sɛ yɛbɛbrɛ n'ase anya mu mfasoɔ.

لِتَسْتَوٗا عَلٰى ظُهُوْرِهٖ ثُمَّ تَذْكُرُوْا نِعْمَةَ رَبِّكُمْ اِذَا اسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُوْلُوْا سُبْحٰنَ الَّذِيْ سَخَّرَ لَنَا هٰذَا وَمَا كُنَّا لَهٗ مُقْرِنِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** 'Na y'Awurade hɔ, na esi pi sɛ yɛbɛsan akɔ.'

وَاِنَّاۤ اِلٰى رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Na wɔka sɛ Ne nkoa no mu bi yɛ Ne fa bi. Nokorɛ, nnipa deɛ ɔyɛ boniayɛ ma no da adi.

وَجَعَلُوْا لَهٗ مِنْ عِبَادِهٖ جُزْءًا ؕ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَكَفُوْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٦﴾

R. 2.

**17.** So Wafa mma-mmaa ama Ne ho afiri nea Wabɔ mu na Wayi mma-mmarima *ama mo* de ahyɛ mo animuonyam?

اَمِ اتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنٰتٍ وَّاَصْفٰكُمْ بِالْبَنِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Nanso sɛ wɔka asɛm-dɛ kyerɛ wɔn mu baako te sɛ nea wɔgye ma Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* nsɛso a na n'anim abiri na awerɛhoɔ ahini no.

وَاِذَا بُشِّرَ اَحَدُهُمْ بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهٗ مُسْوَدًّا وَّهُوَ كَظِيْمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Obi a wɔayɛn no ahosiesie mu, na ɔnntumi nnka n'asɛm mma no nna adi wɔ akyinnyegyeɛ mu *na mogye ma Nyankopɔn?*

اَوَمَنْ يُّنَشَّؤُا فِى الْحِلْيَةِ وَهُوَ فِى الْخِصَامِ غَيْرُ مُبِيْنٍ ﴿١٩﴾

**20.** Na wɔkyerɛkyerɛ fa soro-abɔfoɔ a wɔyɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* nkoa no ho sɛ wɔyɛ mmaa. Ana wɔdii wɔn mmɔeɛ ho adanseɛ? Ɛnneɛ wɔbɛtwerɛ wɔn adansedie no, na wɔbɛbisa wɔn.

وَجَعَلُوا الْمَلٰٓئِكَةَ الَّذِيْنَ هُمْ عِبٰدُ الرَّحْمٰنِ اِنَاثًا ؕ اَشَهِدُوْا خَلْقَهُمْ ؕ سَتُكْتَبُ شَهَادَتُهُمْ وَيُسْـَٔلُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Wɔka sɛ, 'Sɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* pɛ a, anka yɛannsom wɔn *koraa.* Wɔnni nimdeɛ wɔ saa adeɛ wei ho. Wɔnnyɛ hwee ka wɔn tiri mu nsusuiɛ nkoaa.

وَقَالُوْا لَوْ شَآءَ الرَّحْمٰنُ مَا عَبَدْنٰهُمْ ؕ مَا لَهُمْ بِذٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۗ اِنْ هُمْ اِلَّا يَخْرُصُوْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Anaasɛ Yɛdii kan maa wɔn Nsɛmpa Nwoma a wɔkura mu dendenden anaa?

اَمْ اٰتَيْنٰهُمْ كِتٰبًا مِّنْ قَبْلِهٖ فَهُمْ بِهٖ مُسْتَمْسِكُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Dabi, mmom, wɔka sɛ, 'Yɛbɛtoo y'agyanom sɛ wɔwɔ amammerɛ bi so, na yɛn nso yɛdi wɔn anamɔn akyi.'

بَلْ قَالُوْۤا اِنَّا وَجَدْنَاۤ اٰبَآءَنَا عَلٰۤى اُمَّةٍ وَّاِنَّا عَلٰۤى اٰثٰرِهِمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Na saa ara *na mmerɛ nyinaa ɛyɛ,* Yɛannsoma Ɔkɔkɔbɔni biara anni w'anim kan annkɔ kuro biara so, gyesɛ emu atibenefoɔ no ka sɛ: 'Yɛbɛtoo y'agyanom sɛ wɔwɔ amammerɛ bi so; na yɛn nso yɛdi wɔn anamɔn akyi'.

وَكَذٰلِكَ مَاۤ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ فِىْ قَرْيَةٍ مِّنْ نَّذِيْرٍ اِلَّا قَالَ مُتْرَفُوْهَاۤ ۙ اِنَّا وَجَدْنَاۤ اٰبَآءَنَا عَلٰۤى اُمَّةٍ وَّاِنَّا عَلٰۤى اٰثٰرِهِمْ مُّقْتَدُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** *Wɔnom Kɔkɔbɔni no* kaa sɛ: 'Ɛdeɛben! Nti sɛ mede kwankyerɛ a edi mu kyen deɛ mobɛtoo mo agyanom sɛ wɔdi akyire abrɛ mo mpo a *mobɛkɔ so?* Wɔkaa sɛ: 'Sɛ ɛteɛ biara, yɛnnye deɛ wɔde asoma mo no nni.'

قٰلَ اَوَلَوْ جِئْتُكُمْ بِاَهْدٰى مِمَّا وَجَدْتُّمْ عَلَيْهِ اٰبَآءَكُمْ ؕ قَالُوْٓا اِنَّا بِمَآ اُرْسِلْتُمْ بِهٖ كٰفِرُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Enti Yɛhwehwɛɛ awerɛdie firii wɔn hɔ. Ɛnneɛ, hwɛ sɛdeɛ wɔnom a wɔpoo *Nkɔmhyɛfoɔ no* awieɛ yɛeɛɛ!

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٢٦﴾

**R. 3.**

**27.** Na *kae* berɛ a Abraham ka kyerɛɛ n'agya ne ne nkurɔfoɔ no sɛ: 'Meyi me ho *kofee* firi deɛ mosom no ho,

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهِيْمُ لِاَبِيْهِ وَقَوْمِهٖٓ اِنَّنِيْ بَرَآءٌ مِّمَّا تَعْبُدُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** 'Gyesɛ Nea Ɔbɔɔ me no *nkoaa na mesom,* na Ɔno deɛ esi pi sɛ Ɔbɛkyerɛ me kwan.'

اِلَّا الَّذِيْ فَطَرَنِيْ فَاِنَّهٗ سَيَهْدِيْنِ ﴿٢٨﴾

**29.** Na Ɔmaa no yɛɛ sɛnnahɔ a ɛbɛka n'asefoɔ mu, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdane *akɔ Nyankopɔn hɔ.*

وَجَعَلَهَا كَلِمَةًۢ بَاقِيَةً فِيْ عَقِبِهٖ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Dabi, mmom, deɛ ɛteɛ ne sɛ, Memaa wɔnom ne wɔn agyanom de ahonyadeɛ gyee wɔn ani kɔpem sɛ nokorɛ no baa wɔn mu, ɛne Ɔsomafoɔ bi a ɔma *n'Asomasɛm no* da adi pefee.

بَلْ مَتَّعْتُ هٰٓؤُلَآءِ وَاٰبَآءَهُمْ حَتّٰى جَآءَهُمُ الْحَقُّ وَرَسُوْلٌ مُّبِيْنٌ ﴿٣٠﴾

**31.** Nanso berɛ a nokorɛ no baa wɔn mu no, wɔkaa sɛ, 'Wei yɛ nkonyaa na yɛn deɛ yɛpo.'

وَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ وَّاِنَّا بِهٖ كٰفِرُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Na wɔka sɛ, 'Aden nti na Kur'aan yi wɔannsane amma nipa kɛseɛ bi a ɔfiri nkuro mmienu no mu?'

وَقَالُوْا لَوْلَا نُزِّلَ هٰذَا الْقُرْاٰنُ عَلٰى رَجُلٍ مِّنَ الْقَرْيَتَيْنِ عَظِيْمٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Ɛyɛ wɔnom na wɔkyekyɛ w'Awurade ahummɔborɔ no anaa? Ɛyɛ Yɛn na Yɛkyekyɛ wɔn ahiadeɛ wɔ ewiase asetena yi mu. Na Yɛn na Yɛma ebinom gyinabrɛ so ma no boro ebinom deɛ so, nanso hwɛ, ama no akɔwie sɛ ebinom afa ebinom *ayɛ wɔn* asomfoɔ. Na w'Awurade ahummɔborɔ no yɛ papa kyen deɛ wɔreboaboa ano no.

اَهُمْ يَقْسِمُوْنَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ؕ نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُمْ مَّعِيْشَتَهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجٰتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُمْ بَعْضًا سُخْرِيًّا ؕ وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Na sɛ ɛnnyɛ sɛ adasamma nyinaa bɛyɛ *te sɛ* nnipa-kuo baako a, anka Yɛbɛma nkurɔfoɔ a wɔnnye Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* nnie no afie nkurusoɔ ayɛ dwetɛ, ɛne wɔn ntwedeɛ a wɔforo kɔ soro nso *ayɛ dwetɛ* saa ara.

وَلَوْلَآ اَنْ يَّكُوْنَ النَّاسُ اُمَّةً وَّاحِدَةً لَّجَعَلْنَا لِمَنْ يَّكْفُرُ بِالرَّحْمٰنِ لِبُيُوْتِهِمْ سُقُفًا مِّنْ فِضَّةٍ وَّمَعَارِجَ عَلَيْهَا يَظْهَرُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Na wɔn afie apono nso ayɛ *dwetɛ,* ɛne wɔn frodamu a wɔbɛgyegye ada mu nso *ayɛ dwetɛ,*

وَلِبُيُوْتِهِمْ اَبْوَابًا وَّسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔوْنَ ﴿٣٥﴾

وَزُخْرُفًا ۚ وَإِنْ كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ وَالْآخِرَةُ عِنْدَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾

**36.** Ɛne ahyehyɛdeɛ *afoforɔ binom nso.* Nanso ɛno nyinaa nnyɛ hwee ka sɛ ɛyɛ ahonyadeɛ wɔ wiase yi mu *kɔsi mmerɛ bi kɛkɛ.* Na Daankwamma deɛ no deɛ ɛwɔ w'Awurade no hɔ a ɛwɔ hɔ ma ateneneefoɔ no.

**R. 4.**

وَمَنْ يَعْشُ عَنْ ذِكْرِ الرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُ شَيْطَانًا فَهُوَ لَهُ قَرِينٌ ﴿٣٧﴾

**37.** Na obiara a ɔbɛdane ne ho afiri Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* nkaekaeɛ ho no, Yɛyi satan bi ma no ma no bɛyɛ n'adamfo.

وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ السَّبِيلِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ مُهْتَدُونَ ﴿٣٨﴾

**38.** Na esi pi sɛ wɔsi wɔn kwan firi *Onyankopɔn* kwan no so, nanso wɔsusu sɛ wɔanya kwankyerɛ;

حَتَّىٰ إِذَا جَاءَنَا قَالَ يَا لَيْتَ بَيْنِي وَبَيْنَكَ بُعْدَ الْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ الْقَرِينُ ﴿٣٩﴾

**39.** Kɔpem sɛ *saa* onii no bɛba Yɛn hɔ, na ɔka kyerɛ *n'adamfo no* sɛ, 'Ɛkaa me nko na anka me ne wo ntɛm ate kɔ akyirikyiri te sɛ Apuieɛ ne Atɔeɛ ntɛm!' Adamfo bɔne bɛn nie!

وَلَنْ يَنْفَعَكُمُ الْيَوْمَ إِذْ ظَلَمْتُمْ أَنَّكُمْ فِي الْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** 'Moanya ayɔ amumuyɔ yi deɛ, sɛ moyɛ ahokafoɔ wɔ asotwe no mu mpo a ɛho mma mo mfasoɔ ɛnnɛ da yi.'

أَفَأَنْتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ أَوْ تَهْدِي الْعُمْيَ وَمَنْ كَانَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٤١﴾

**41.** Ɛnneɛ, so wobɛtumi ama asosifoɔ ate asɛm, anaasɛ wobɛtumi akyerɛ onifuranі kwan ɛne obi a ɔwɔ nyeraeɛ a ɛda adi mu?

فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُمْ مُنْتَقِمُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Na sɛ Yɛyi wo firi hɔ a, esi pi sɛ Yɛbɛgye wɔn nkyɛn awerɛdie,

أَوْ نُرِيَنَّكَ الَّذِي وَعَدْنَاهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِمْ مُقْتَدِرُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Anaasɛ Yɛbɛkyerɛ wo deɛ Yɛde ahyɛ wɔn bɔ no; efirisɛ Yɛwɔ tumi a ewie pɛ-yɔ wɔ wɔn so.

فَاسْتَمْسِكْ بِالَّذِي أُوحِيَ إِلَيْكَ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٤٤﴾

**44.** Enti sɔ deɛ Yɛayi akyerɛ wo no mu den; efirisɛ wowɔ kwan tenenee no so.

وَإِنَّهُ لَذِكْرٌ لَكَ وَلِقَوْمِكَ ۖ وَسَوْفَ تُسْأَلُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Na nokorɛ mu, ɛyɛ nkaekaeɛ ma wo, ɛne wo nkurɔfoɔ, na wɔbɛfrɛ mo ama moabɛbu nkonta.

وَاسْأَلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رُسُلِنَا أَجَعَلْنَا مِنْ دُونِ الرَّحْمَٰنِ آلِهَةً يُعْبَدُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** Na bisa fa Y'Asomafoɔ no a Yɛsomaa wɔn dii w'anim kan no ho sɛ, 'Ana Yɛyii abosom bi a ɛkwati Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no* sii hɔ sɛ wɔnsom?'

R. 5.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَقَالَ إِنِّي رَسُولُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٧﴾

**47.** Na Yɛde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ somaa Mose kɔɔ Farao ne n'ahemfo hɔ, na ɔkaa sɛ, 'Nokorɛ mu, meyɛ Ɔsomafoɔ ma ewiase nyinaa Awurade no.'

فَلَمَّا جَاءَهُمْ بِآيَاتِنَا إِذَا هُمْ مِنْهَا يَضْحَكُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Nanso berɛ a ɔde Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no baa wɔn hɔ no, hwɛ! wɔsii ɛho atwetwe.

وَمَا نُرِيهِمْ مِنْ آيَةٍ إِلَّا هِيَ أَكْبَرُ مِنْ أُخْتِهَا وَأَخَذْنَاهُمْ بِالْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Na Yɛannkyerɛ wɔn Nsɛnkyerɛnneɛ *foforɔ* biara gyesɛ deɛ ɛso kyɛn ne nua *a edii ne kan no,* na Yɛde asotwe sɔɔ wɔn mu den sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdane aba *Yɛn hɔ.*

وَقَالُوا يَا أَيُّهَ السَّاحِرُ ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِنْدَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Na wɔkaa sɛ, 'O wo ntafowa-yifoɔ, bɔ w'Awurade no mpaeɛ ma yɛn sɛdeɛ apam a Ɔne wo ahyehyɛ no teɛ, ɛno ansaana yɛbɛgye kwankyerɛ no atom.'

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنْكُثُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Nanso berɛ a Yɛyii asotwe no firii wɔn soɔ no, hwɛ wɔbuu wɔn asɛm so.

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِ قَالَ يَا قَوْمِ أَلَيْسَ لِي مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ الْأَنْهَارُ تَجْرِي مِنْ تَحْتِي أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Nanso Farao ka too dwa wɔ ne nkurɔfoɔ no mu sɛ, 'O me nkurɔfoɔ! Ana Misraim ahennie nnyɛ me dea ɛne saa nsutene a ɛnenam m'ase yi? Ana monnhunu anaa?

أَمْ أَنَا خَيْرٌ مِنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٣﴾

**53.** 'Sɛ, meyɛ kyɛn saa *onipa* a wɔasopa no a *ɔno ankasa* nntumi nnkasa yie yi.

فَلَوْلَا أُلْقِيَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِنْ ذَهَبٍ أَوْ جَاءَ مَعَهُ الْمَلَائِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٤﴾

**54.** 'Na ɛdeɛn nti na wɔmmfaa sikakɔkɔɔ nkapo mmaa no, anaasɛ soroabɔfoɔ a wɔahyehyɛ wɔn ho nnka ne ho.'

فَاسْتَخَفَّ قَوْمَهُ فَأَطَاعُوهُ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٥٥﴾

**55.** Saa na ɔyɔɔeɛ maa ne nkurɔfoɔ yɛɛ haahaaha, na wɔyɛɛ sotie maa no. Ampa, na wɔyɛ nnipa atirimuɔdenfoɔ.

فَلَمَّا آسَفُونَا انْتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٦﴾

**56.** Enti berɛ a wɔtwetwee Y'abufuo no, Yɛgyee awerɛdie firii wɔn hɔ, na Yɛmaa nsuyire faa wɔn nyinaa.

فَجَعَلْنَاهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِلْآخِرِينَ ﴿٥٧﴾

**57.** Na Yɛde wɔn yɛɛ asɛnhwɛsoɔ ne mfatoho maa awontoatoasoɔ a wɔreba no.

R. 6.

**58. Na sɛ wɔbɔ Maria ba no *din* yɛ mfatoho a, hwɛ! wo nkurɔfoɔ no yɛ ano kuro-kuro wɔ ho;**

وَلَمَّا ضُرِبَ ابْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٨﴾

**59. Na wɔka sɛ, 'Y'abosom no na ɛyɛ anaasɛ ɔno?' Wɔmmɔ so nnkyerɛ wo gyesɛ *ɛnam* akyinnyegyeɛ *nti.* Mmom, wɔyɛ nnipa ntawa-ntawa-pɛfoɔ.**

وَقَالُوٓا ءَأٰلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ ۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلًا ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٩﴾

**60. Ɔno deɛ *ɔnnyɛ hwee* ka sɛ ɔyɛ Y'akoa a Yɛde Y'adom guu ne so, na Yɛyɛɛ no fasusuo maa Israelmma no.**

إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنٰهُ مَثَلًا لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٦٠﴾

**61. Na sɛ Yɛpɛ a, anka Yɛbɛtumi ayɛ soro-abɔfoɔ afiri mo mu wɔ asaase no mu ama wɔayɛ adeadifoɔ *wɔ mu.***

وَلَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَا مِنكُم مَّلٰٓئِكَةً فِى الْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ﴿٦١﴾

**62. Nanso ɛyɛ ampa sɛ ɔyɛ Dɔnhwere* no nsɛnkyerɛnneɛ bi. Enti momma mo adwene mu nnyɛ mo nnaa wɔ ho, na mmom moni m'akyi. Wei ne kwan tenenee no.**

وَإِنَّهُۥ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَاتَّبِعُونِ ۚ هٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٢﴾

**63. Na momma Satan nnsanka mo. Ɔno deɛ esi pi sɛ ɔyɛ ɔtamfo a ɔda adi ma mo.**

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ الشَّيْطٰنُ ۚ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٦٣﴾

**64. Na berɛ a Yesu de nsɛnkyerɛmu a ɛda adi baaeɛ no, ɔkaa sɛ, 'Nokorɛ, mede nyansa aba mo hɔ, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mɛkyerɛkyerɛ nsɛm a mobɔ mo ho abira wɔ mu no mu ama mo. Enti monsuro Allah na monyɛ sotie ma me.**

وَلَمَّا جَآءَ عِيسٰى بِالْبَيِّنٰتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم بِالْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ الَّذِى تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٦٤﴾

**65. 'Esi pi sɛ, Allah - Ɔno ne m'Awurade ne mo Awurade. Enti monsom No. Wei ne kwan tenenee no.'**

إِنَّ اللّٰهَ هُوَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۚ هٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٥﴾

**66. Nanso mmoaboano-dɔm ahorɔɔ no bɔɔ wɔn ho abira. Enti nnome nka nkurɔfoɔ a wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ no ɛnam awerɛhoɔ da no asotwe no nti.**

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٦٦﴾

**67. Enti wɔretwen ara sɛ Dɔnhwere no bɛba wɔn so mpofirim, wɔ aberɛ a wɔnnhunu.**

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٦٧﴾

---

**62 Nkyerɛmu: Hwɛ Nwoma yi akyi.*

**68.** Nnamfonom, saa da no, bɛyɛ atamfo ama wɔn ho wɔn ho, gyesɛ ateneneefoɔ no.

اَلْاَخِلَّآءُ يَوْمَئِذٍۭ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ اِلَّا الْمُتَّقِيْنَ ﴿٦٨﴾

R. 7.

**69.** 'O Me nkoa, suro biara nni hɔ mma mo ɛnnɛ da yi, nanso monni awerɛhoɔ;

يٰعِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ وَلَآ اَنْتُمْ تَحْزَنُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** 'Nkurɔfoɔ a wɔgyee Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no diiɛ na wɔyɛɛ ahobraseɛ no,

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاٰيٰتِنَا وَكَانُوْا مُسْلِمِيْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** 'Monwura Turo Aheman no mu, mo ne mo ahokafoɔ bɛnya animuonyam na wɔbɛma mo ani agye.'

اُدْخُلُوا الْجَنَّةَ اَنْتُمْ وَاَزْوَاجُكُمْ تُحْبَرُوْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Wɔnom na wɔde sika-kɔkɔɔ nkyɛnsee ne nkuruwa bɛfa wɔn ho ahyia *ama wɔn ayɛyɛdeɛ,* na emu na akra no ahwehwɛdeɛ a wɔpɛ ma wɔn ho no *wɔn* nsa bɛka na emu na ani anigyedeɛ *nyinaa* wɔ. 'Na emu na mobɛtena afe bɔɔ.

يُطَافُ عَلَيْهِمْ بِصِحَافٍ مِّنْ ذَهَبٍ وَّاَكْوَابٍ ۚ وَفِيْهَا مَا تَشْتَهِيْهِ الْاَنْفُسُ وَتَلَذُّ الْاَعْيُنُ ۚ وَاَنْتُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** 'Na wei ne Turo no a wɔaye mo ɛso adeadifoɔ ɛnam deɛ na moyɔ no nti.

وَتِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِيْٓ اُوْرِثْتُمُوْهَا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** 'Nnuaba bebiree wɔ mu ma mo a mobɛdie.'

لَكُمْ فِيْهَا فَاكِهَةٌ كَثِيْرَةٌ مِّنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Afɔdifoɔ no, esi pi sɛ, wɔbɛtena Amanehunu-Gya asotwe no mu mmere santene mu.

اِنَّ الْمُجْرِمِيْنَ فِيْ عَذَابِ جَهَنَّمَ خٰلِدُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Wɔnnte so mma wɔn na abamubuo na ɛbɛka wɔn wɔ mu.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيْهِ مُبْلِسُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Na Yɛannyɔ wɔn bɔne, mmom ɛyɛ wɔnom ankasa na na wɔyɛ adebɔneyɔfoɔ.

وَمَا ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْا هُمُ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** **Na wɔnom bɛsu asrɛ sɛ, 'O *Amanehunu-Gya* so hwɛsofoɔ, ma w'Awurade no nsɛe yɛn mfiri hɔ. Ɔbɛma mmuaeɛ sɛ, 'Sɛ ɛteɛ biara, ɛtwa sɛ motena hɔ.'**

وَنَادَوْا يَٰمَٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ۖ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** ***Onyankopɔn bɛka sɛ:*** **'Ampa ara sɛ Yɛbrɛɛ mo nokorɛ no; na mo mu dodoɔ no ara kyiri nokorɛ no.'**

لَقَدْ جِئْنَٰكُم بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** **Anaasɛ wɔabɔ wɔn tiri mu pɔ wɔ ahyehyɛdeɛ bi ho? Ɛnneɛ Yɛn *nso* Yɛabɔ pɔ yereketee.**

أَمْ أَبْرَمُوٓا أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** **Ana wɔnom susu sɛ Yɛnnte wɔn asumasem ɛne wɔn kokoa mu nsusuho no? Ɛnnte saa! Na mmom Y'asomafoɔ no ka wɔn ho a wɔtwere *adeɛ biara.***

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُم ۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ﴿٨١﴾

**82.** **Ka sɛ, 'Sɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* wɔ ɔba bi ampa a, anka mene asomfoɔ no mu ɔdikanfoɔ.'**

قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا أَوَّلُ ٱلْعَٰبِدِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** **Ɔkronkronni ne *Allah,* ɛsoro ahoroɔ ne asaase no Awurade no, Ahennwa no Awurade no *na Ne ho san* firi deɛ wɔde bɔ No abɔdin no ho.**

سُبْحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** **Enti gyae wɔn ho ma wɔn ma wɔnkɔ so ni nkɔmmɔ hunu na wɔni agorɔ kɔpem sɛ wɔbɛhyia wɔn saa Da no a wɔde ahyɛ wɔn bɔ no.**

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتَّىٰ يُلَٰقُوا يَوْمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** **Na Ɔno ne Nea Ɔyɛ Nyankopɔn wɔ ɛsoro na Ɔyɛ Nyankopɔn wɔ asaase so; na Ɔno ne Nyansafoɔ, adeɛ nyinaa mu Nimdiɛfoɔ no.**

وَهُوَ ٱلَّذِي فِي ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٌ وَفِي ٱلْأَرْضِ إِلَٰهٌ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٨٥﴾

**86.** **Na nhyira ne Ɔno a ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu ahennie yɛ Ne dea no, ɛne deɛ ɛda ne mmienu ntɛm no, na Ne hɔ na Dɔnhwere no ho nimdiɛ wɔ, na Ne nkyɛn na wɔbɛsan de mo aba.**

وَتَبَارَكَ ٱلَّذِي لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** **Na nkurɔfoɔ a wɔkwati Allah frɛ wɔn no nni ka-ma ho tumi biara, mmom ɛyɛ nea ɔdi nokorɛ no ho adanseɛ no, na wɔnim *no.***

وَلَا يَمْلِكُ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِٱلْحَقِّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Na sɛ wobisa wɔn sɛ, 'Hwan na Ɔbɔɔ wɔn' a, esi pi sɛ wɔbɛka sɛ, 'Allah'. Afei, ɛneɛ, esi sɛn nti na wɔredane wɔn akɔ yi?

وَ لَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُوْلُنَّ اللّٰهُ فَاَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** *Mede* ne su a *ɔtaa* su sɛ, 'O m'Awurade!' no di nse sɛ weinom yɛ nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie.

وَ قِيْلِهٖ يٰرَبِّ اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Enti dane wo ho firi wɔn ho, na ka sɛ, 'Asomdwoeɛ'; na ɛnnkyɛ biara wɔbɛhunu.

فَاصْفَحْ عَنْهُمْ وَ قُلْ سَلٰمٌ ؕ فَسَوْفَ يَعْلَمُوْنَ ﴿٩٠﴾

اٰياتها ٦٠ — سُوْرَةُ الدُّخَانِ مَكِّيَّةٌ ٤٤ — ركوعاتها ٣

# AL-DUKHAAN

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Haa Miim.***

حٰمٓ ﴿٢﴾

**3. Meka saa Nwoma a ɛda adi yi.**

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ﴿٣﴾

**4. Nokorɛ, Yɛsane baa fɔm wɔ nhyira Anadwo no mu. Nokorɛ, Yɛbɔ kɔkɔ *mmerɛ nyinaa tia bɔne.***

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةٍ مُّبٰرَكَةٍ اِنَّا كُنَّا مُنْذِرِيْنَ ﴿٤﴾

**5. Emu na nyansa ahyɛdeɛ nyinaa bɔ pɔ.**

فِيْهَا يُفْرَقُ كُلُّ اَمْرٍ حَكِيْمٍ ﴿٥﴾

**6. *Ɛnam* ahyɛdeɛ a efiri Yɛn ankasa *so.* Ampa ara sɛ Yɛsoma *Asomafoɔ mmerɛ nyinaa,***

اَمْرًا مِّنْ عِنْدِنَا ۗ اِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ﴿٦﴾

**7. Sɛ ɛnyɛ ahummɔborɔ a efiri w'Awurade no hɔ. Ampa ara sɛ Ɔno na Ɔyɛ adeɛ nyinaa so Sɛntiefoɔ, Nimdie-foɔ paa no.**

رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ۗ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٧﴾

**8. Ɛsoro ahoroɔ ne asaase no Awurade, ɛne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm nyinaa, sɛ mobɛnya gyidie a esi pi a.**

رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۘ اِنْ كُنْتُمْ مُّوْقِنِيْنَ ﴿٨﴾

**9. Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno, Ɔno na Ɔma nkwa na Ɔma owuo. Ɔno ne mo Awurade no, ɛne mo agyanom a wɔdii kan Awurade no.**

لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۗ رَبُّكُمْ وَرَبُّ اٰبَآئِكُمُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٩﴾

**10. Nanso wɔn adwene mu yɛ wɔn nnaa *na* wɔdi agorɔ.**

بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ يَّلْعَبُوْنَ ﴿١٠﴾

**11. Enti wɛn na hwɛ ɛda no a ewiem bɛyi wisie kumoo a ɛda adi no,**

فَارْتَقِبْ يَوْمَ تَاْتِي السَّمَآءُ بِدُخَانٍ مُّبِيْنٍ ﴿١١﴾

**12. Ɛbɛkata nnipa no so. Wei bɛyɛ ateeteɛ a ɛyɛ ya *paa.***

يَّغْشَى النَّاسَ ۗ هٰذَا عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٢﴾

**13. *Ɛno na nnipa no bɛsu sɛ:* 'Y'Awurade yi ateeteɛ no firi yɛn so; ɛyɛ ampa sɛ yɛyɛ agyidifoɔ.'**

رَبَّنَا اكْشِفْ عَنَّا الْعَذَابَ اِنَّا مُؤْمِنُوْنَ ﴿١٣﴾

**14. Ɛbɛyɛ dɛn na afutuo no ayɛ wɔn mfasoɔ wɔ aberɛ a Ɔsomafoɔ bi aba wɔn mu a wabɛkyerɛkyerɛ nnoɔma mu pefee,**

اَنّٰى لَهُمُ الذِّكْرٰى وَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٤﴾

**Nea Ɔfata ayɛyie no, Animuonyam Awurade no.*

ثُمَّ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَقَالُوا مُعَلَّمٌ مَّجْنُونٌ ﴿١٥﴾

**15.** Nanso wɔdanee wɔn ho firii ne ho na wɔkaa sɛ: 'Ɔyɛ obi a wɔakyerɛ no adeɛ, onipa a n'adwene mu ka no?'

إِنَّا كَاشِفُوا الْعَذَابِ قَلِيلًا إِنَّكُمْ عَائِدُونَ ﴿١٦﴾

**16.** Yɛbɛyi asotwe no afiri hɔ kakra, na mo deɛ mobɛsan akɔ *ntiaeɛ mu.*

يَوْمَ نَبْطِشُ الْبَطْشَةَ الْكُبْرَىٰ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Ɛda no a Yɛbɛkuta *mo* mu, nkutamu kɛseɛ no, esi pi sɛ Yɛbɛgye *mo hɔ* awerɛdie.

وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَجَاءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

**18.** Na Yɛsɔɔ Farao nkurɔfoɔ no hwɛɛ dii wɔn anim kan, na Ɔsomafoɔ nimuonyamfoɔ bi baa wɔn hɔ,

أَنْ أَدُّوا إِلَيَّ عِبَادَ اللَّهِ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٩﴾

**19.** *Bɛkaa sɛ,* 'Monfa Allah nkoa no ma me. Nokorɛ mu, meyɛ Ɔsomafoɔ a medi nokorɛ wɔ deɛ wɔde ahyɛ me nsa no ho;

وَأَن لَّا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ إِنِّي آتِيكُم بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٢٠﴾

**20.** 'Na mma momma mo ho so mmu Allah animtia. Esi pi sɛ mede tumi a ɛda adi na aba mo mu.

وَإِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ﴿٢١﴾

**21.** 'Na mehwehwɛ dwane-sumabrɛ wɔ m'Awurade ne mo Awurade no nkyɛn firi sɛ mobɛsi me abɔɔ ho.

وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا لِي فَاعْتَزِلُونِ ﴿٢٢﴾

**22.** 'Na sɛ monnye me nni a, ɛnneɛ, montwe mo ho mfiri me ho.'

فَدَعَا رَبَّهُ أَنَّ هَٰؤُلَاءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُونَ ﴿٢٣﴾

**23.** Afei ɔbɔɔ n'Awurade mpaeɛ *kaa sɛ,* 'Weinom yɛ adebɔneyɔfoɔ ampa.'

فَأَسْرِ بِعِبَادِي لَيْلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٢٤﴾

**24.** *Onyankopɔn kaa sɛ,* 'Fa Me nkoa no firi hɔ kɔ wɔ anadwo berɛ; efirisɛ, sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛpam mo adi mo akyi *sɛ wɔbɛkyere mo.*

وَاتْرُكِ الْبَحْرَ رَهْوًا إِنَّهُمْ جُندٌ مُّغْرَقُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** 'Na gyae ɛpo no hɔ kɔ *wɔ berɛ a* atae dinn no. Ampa ara sɛ wɔyɛ ɛdɔm a nsuyire bɛfa wɔn.'

كَمْ تَرَكُوا مِن جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٢٦﴾

**26.** Turo dodoɔ ne asutene sɛn na wɔgyaa hɔ kɔɔeɛ!

وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٢٧﴾

**27.** Ɛne aburoo-mfutam ne animuonyam mmea!

وَنَعْمَةٍ كَانُوا فِيهَا فَاكِهِينَ ﴿٢٨﴾

**28.** Ɛne ahomeka-mmea a wɔgye wɔn ani wɔ mu!

كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَاهَا قَوْمًا آخَرِينَ ﴿٢٩﴾

**29.** Saa *na wɔhyehyɛ too hɔ sɛ ɛnyɛ.* Na Yɛmaa nnipa foforɔ dii wɔn adeɛ.

فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ السَّمَاءُ وَالْأَرْضُ وَمَا كَانُوا مُنظَرِينَ ﴿٣٠﴾

**30.** Na ɛsoro ne asaase no ansu amma wɔn, nanso wɔamma wɔn atwenneɛberɛ biara.

**R. 2.**

**31.** Na Yɛtwitwagyee Israelmma no firii animguaseɛ asotwe no mu

وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِي إِسْرَاءِيلَ مِنَ الْعَذَابِ الْمُهِينِ ﴿٣١﴾

**32.** A efiri Farao hɔ no; esi pi sɛ ɔno deɛ na ɔyɛ ntɛn wɔ adeseefoɔ *mpo* mu.

مِن فِرْعَوْنَ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَالِيًا مِّنَ الْمُسْرِفِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Na Yɛnam nimdiɛ so saa mu yii wɔn maa wɔboroo *wɔn mmerɛ so* nnipa nkaeɛ no so.

وَلَقَدِ اخْتَرْنَاهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Na Yɛmaa wɔn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ bi a na nsɔhwɛ a ɛda adi wɔ mu.

وَآتَيْنَاهُم مِّنَ الْآيَاتِ مَا فِيهِ بَلَاءٌ مُّبِينٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Na ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ weinom bɛka sɛ:

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَيَقُولُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** 'Ɛyɛ yɛn wuo a edi kan *ne* deɛ ɛwɔ hɔ ara ne no *a nkwa foforɔ biara nni ɛno akyi* na wɔnnyane yɛn mma nkwa biara mu bio.

إِنْ هِيَ إِلَّا مَوْتَتُنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** 'Ɛnneɛ, monsan nfa y'agyanom mmra sɛ nokorɛ na moka ampa a.'

فَأْتُوا بِآبَائِنَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Ana wɔnom na wɔyɛ *nnipa papa* anaasɛ Tubba' nkurɔfoɔ no a wɔdii wɔn anim kan no a? Yɛseee wɔn efirisɛ na wɔyɛ nnipa amumuyɔfoɔ.

أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ أَهْلَكْنَاهُمْ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Na Yɛammɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no wɔ agodie mu.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Yɛammɔ ne mmienu gyesɛ ɛnam nokorɛ so, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

مَا خَلَقْنَاهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Esi pi sɛ, Atemmuo Da no ne mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ ama wɔn nyinaa.

إِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ مِيقَاتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Ɛda no a adamfoɔ biara ho mma mfasoɔ mma adamfoɔ biara koraa no, nanso wɔnnya mmoa biara.

يَوْمَ لَا يُغْنِي مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْئًا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Gyesɛ nkurɔfoɔ a Allah bɛhu wɔn mmɔbɔ no. Ampa ara sɛ Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.

إِلَّا مَن رَّحِمَ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ هُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿٤٣﴾

R. 3.

44. Ampa, sɛ, Zakkuum dua no

إِنَّ شَجَرَتَ الزَّقُّومِ ﴿٤٤﴾

45. *Na* ɛbɛyɛ adebɔneyɔfoɔ no aduane,

طَعَامُ الْأَثِيمِ ﴿٤٥﴾

46. Te sɛ kɔɔbere a wɔannane, ɛbɛhuru wɔ *wɔn* yɛfono mu,

كَالْمُهْلِ ۛ يَغْلِي فِي الْبُطُونِ ﴿٤٦﴾

47. Te sɛ nsuo-hyeɛ a ɛwɔnkom *honam.*

كَغَلْيِ الْحَمِيمِ ﴿٤٧﴾

48. 'Monsɔ ne mu na montwe no ase nkɔ Egya no a ɛredɛre hurenhuren no mfinimfini;

خُذُوهُ فَاعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَاءِ الْجَحِيمِ ﴿٤٨﴾

49. 'Afei monhwie nsuo-hyeɛ ateeteɛ no ngu ne tiri so.'

ثُمَّ صُبُّوا فَوْقَ رَأْسِهِ مِنْ عَذَابِ الْحَمِيمِ ﴿٤٩﴾

50. Ka hwɛ! *Wosusu faa* wo ankasa ho sɛ woyɛ ɔtumfoɔ, nimuonyamfoɔ.

ذُقْ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ الْكَرِيمُ ﴿٥٠﴾

51. 'Ampa ara sɛ wei ne deɛ na mo adwene mu yɛ mo nnaa wɔ ho no.'

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنْتُمْ بِهِ تَمْتَرُونَ ﴿٥١﴾

52. Esi pi sɛ ateneneefoɔ no bɛnya banbɔ agyinaeɛ,

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥٢﴾

53. Wɔ turo ahoroɔ ne nsutene *bea no* mu,

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٣﴾

54. Wɔbɛhyɛ serekye nkataho a ɛyɛ fɛ a wɔde abɔɔden ademudeɛ adi mu adwini, na wɔbɛhu wɔn ho wɔn ho anim.

يَلْبَسُونَ مِنْ سُنْدُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٥٤﴾

55. Saa *na ɛbɛyɛ.* Na Yɛde ahokafoɔ a wɔn ho tua wɔn ho so bɛma wɔn, a wɔwɔ ani a ɛsoso *na ɛyɛ fɛ.*

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَاهُمْ بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٥﴾

56. *Na* wɔbɛfrɛ *anya* aduaba ahoroɔ biara bi wɔ hɔ wɔ *asomdwoeɛ ne* ntwitwagyeɛ mu.

يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَاكِهَةٍ آمِنِينَ ﴿٥٦﴾

57. Wɔnnsɔ owuo nnhwɛ wɔ mu ka owuo a edii kan no. Na Ɔbɛgye wɔn nkwa afiri Egya dɛreɛ asotwe no ho.

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا الْمَوْتَ إِلَّا الْمَوْتَةَ الْأُولَىٰ ۖ وَوَقَاهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿٥٧﴾

58. Adom a efiri w'Awurade no hɔ. Ɛno ne nkunimdie kɛseɛ no.

فَضْلًا مِنْ رَبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٥٨﴾

59. Na Yɛayɛ (Kur'aan) no mmerɛ ama wo tɛkrɛma ama wɔayɛ ahwɛyie.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَاهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٩﴾

60. Enti wo deɛ twɛn; wɔnom *nso* retwɛn.

فَارْتَقِبْ إِنَّهُمْ مُرْتَقِبُونَ ﴿٦٠﴾

اٰياتها ٣٨ — سُوْرَةُ الْجَاثِيَةِ مَكِّيَّةٌ ٤٥ — ركوعاتها ٤

# AL-GYAASIYAH

## (Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Haa Miim.*

حٰمٓ ٢

3. Nwoma yi adiyisɛm no firi Allah, Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no hɔ.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ٣

4. Ampa ara sɛ, ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ ma agyidifoɔ no.

اِنَّ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ٤

5. Na mo ankasa mo mmɔeɛ, ɛne abɔdeɛ *nkaeɛ* nyinaa a Wabɔ apetee *wɔ asaase no mu* no, Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ mu ma nnipa a wɔwɔ gyidie pintinn no.

وَفِيْ خَلْقِكُمْ وَمَا يَبُثُّ مِنْ دَآبَّةٍ اٰيٰتٌ لِّقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ٥

6. Na adesaeɛ ne adekyeɛ adane-adane mu, ɛne akɔnhomabɔdeɛ a Allah sane firi soro ba fɔm a ɛnam so nti Ɔnyane asaase no, ne wuo akyi no, ɛne mframa ahyɛmfire a edie mu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ ma nnipa a *wɔbɔ mmɔden nya* nteaseɛ.

وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَآءِ مِنْ رِّزْقٍ فَاَحْيَا بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَتَصْرِيْفِ الرِّيٰحِ اٰيٰتٌ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ٦

7. Weinom yɛ Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a Yɛkenkan kyerɛ wo wɔ nokorɛ mu. Asɛm bɛn bio, *wɔ aberɛ a wɔapo* Allah deɛ no ne Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no akyi, na wɔbɛgye adie.

تِلْكَ اٰيٰتُ اللّٰهِ نَتْلُوْهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ج فَبِاَيِّ حَدِيْثٍ بَعْدَ اللّٰهِ وَاٰيٰتِهٖ يُؤْمِنُوْنَ ٧

8. Nnome nka nkontomponi, ɔdebɔneyɔni biara,

وَيْلٌ لِّكُلِّ اَفَّاكٍ اَثِيْمٍ ٨

9. A ɔte Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a wɔrekenkan kyerɛ no, na afei ɔde ahomasoɔ kɔ so *wɔ ne ntiaeɛ no ara mu,* te sɛ deɛ ɔnntee asɛm no *koraa.* Enti fa asotwe yaaya no ho kaseɛ bɔ no.

يَّسْمَعُ اٰيٰتِ اللّٰهِ تُتْلٰى عَلَيْهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسْتَكْبِرًا كَاَنْ لَّمْ يَسْمَعْهَا ج فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ٩

10. Na sɛ ɔnya nimdiɛ bi fa Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no ho a, ɔfa no atwetwesideɛ. Weinom saa na animguaseɛ asotwe wɔ hɔ ma wɔn.

وَاِذَا عَلِمَ مِنْ اٰيٰتِنَا شَيْـًٔا اِتَّخَذَهَا هُزُوًا ط اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ١٠

11. Amanehunu-Gya no da wɔn anim; na deɛ wɔanya no ho mma wɔn mfasoɔ biara, saa ara nso na deɛ wɔakwati Allah afa wɔn sɛ ntwitwagyefoɔ no ho mma wɔn mfasoɔ biara. Na wɔbɛnya asotwe kɛseɛ bi.

مِنْ وَّرَآئِهِمْ جَهَنَّمُ ج وَلَا يُغْنِيْ عَنْهُمْ مَّا كَسَبُوْا شَيْـًٔا وَّلَا مَا اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَوْلِيَآءَ ج وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ١١

*Nea Ɔfata ayɛyie no, Animuonyam Awurade no.*

**12.** Wei yɛ kwankyerɛ. Na nkurɔfoɔ a wɔatia wɔn Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no *deɛ,* asotwe yaaya no ateeteɛ wɔ hɔ ma wɔn.

هٰذَا هُدًى ۚ وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَهُمْ عَذَابٌ مِّن رِّجْزٍ أَلِيمٌ ﴿١٢﴾

R. 2.

**13.** Allah, Ɔno ne Nea Wabrɛ ɛpo ase ama mo sɛ nhyɛma nante so ɛnam N'ahyɛdeɛ nti, ɛne sɛ mobɛhwehwɛ N'adom nti, ɛne sɛ mobɛyɛ nnaasefoɔ.

اللَّهُ الَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ الْبَحْرَ لِتَجْرِيَ الْفُلْكُ فِيهِ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا مِن فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Na Wabrɛ adeɛ biara a ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu ase ama mo; *wei* nyinaa firi Ne hɔ. Esi pi sɛ wei mu na Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ wɔ ma nnipa a wɔdwendwen.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا مِّنْهُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ka kyerɛ nkurɔfoɔ a wɔagye adie no sɛ wɔnyɛ bɔnefakyɛ ma nkurɔfoɔ no a wɔn ani nnhwɛ Allah bɔhyɛ nna no kwan *sɛ ɛbɛba abɛtwam no,* ama Allah atua nnipa-kuo bi ka wɔ deɛ wɔyɔɔeɛ nyaaeɛ no ho.

قُل لِّلَّذِينَ آمَنُوا يَغْفِرُوا لِلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ أَيَّامَ اللَّهِ لِيَجْزِيَ قَوْمًا بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Obiara a ɔyɔ papa no yɔ ma ɔno ankasa ne kra; na obiara a ɔyɔ bɔne no ɛda ɔno ankasa *kra* so. Afei mo Awurade no hɔ na wɔbɛsan de mo *nyinaa* aba.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَسَاءَ فَعَلَيْهَا ۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Na ampa ara sɛ, Yɛmaa Israelmma Nwoma no, ne ahennie ne nkɔmhyɛ; na Yɛde nne-pa ne nnoɔma a ɛho teɛ bɔɔ wɔn akɔnhoma, na Yɛkrɔn wɔn boroo *wɔn pɛn so* nnipa nkaeɛ nyinaa so.

وَلَقَدْ آتَيْنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ الْكِتَابَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ وَفَضَّلْنَاهُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Na Yɛmaa wɔn nkyerɛkyerɛmu a ɛda adi fa mmeransem no ho. Na wɔammɔ wɔn ho abira gyesɛ berɛ a *nokorɛ* nimdiɛ baa wɔn hɔ no akyi, ɛnam aniberebereɛ a ɛda wɔn ntɛm no nti. Esi pi sɛ, w'Awurade no bɛbu wɔn ntɛm atɛn wɔ Owusɔre Da no ɛfa adeɛ a na wɔbɔ wɔn ho abira no mu.

وَآتَيْنَاهُم بَيِّنَاتٍ مِّنَ الْأَمْرِ ۖ فَمَا اخْتَلَفُوا إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Afei Yɛmaa wogyinaa Mmera kwan a ɛda adi no so; enti di ɛno akyi na mma nni nkurɔfoɔ a wɔnnim no akɔnnɔ bɔne akyi.

ثُمَّ جَعَلْنَاكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ الْأَمْرِ فَاتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Ampa ara sɛ, wɔnom deɛ, wɔn-ntumi nnyɛ mfasoɔ biara mma wo nntia Allah. Na adebɔneyɔfoɔ no deɛ, wɔn mu binom yɛ nnamfoɔ ma ebinom; nanso Allah yɛ Adamfoɔ ma atene-neefoɔ no.

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا عَنكَ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۖ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُتَّقِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Saa *Nwoma* yi adansedie ahorɔɔ a ebue nnipa ani, wɔ mu ma adasamma na ɛyɛ kwankyerɛ ne mmɔborɔhunu ma nnipa a wɔwɔ gyidie a emu yɛ den.

هَٰذَا بَصَائِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ana nkurɔfoɔ a wɔyɔ amumuyɔ no susu sɛ Yɛbɛyɛ wɔn te sɛ nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no, ama aba sɛ wɔn nkwa ne wɔn wuo ayɛ pɛ? Bɔne ne atemmuo a wɔbuo no.

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ اجْتَرَحُوا السَّيِّئَاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ كَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَوَاءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٢٢﴾

R. 3.

**23.** Na Allah de nokorɛ na bɔɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no, ne sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔbɛtua ɔkra biara ka wɔ deɛ ɔyɔɔeɛ nyaaeɛ ho; na wɔnnyɔ wɔn bɔne biara.

وَخَلَقَ اللَّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ وَلِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ana wahu, obi a ɔde ɔno ankasa apɛdeɛ ayɛ n'Awurade no, na Allah ayi no atɛn sɛ wayera wɔ nimdeɛ mu, na *ɔyɛ* obi a n'aso ne n'akoma Wasɔ ano, na Ɔde nkatanim adura n'ani so? Ɛnneɛ na hwan *koraa* na ɔbɛkyerɛ no kwan afiri Allah akyi *wɔ aberɛ a Wabu no fɔ dada?* Ana monnyɛ ahwɛyie?

أَفَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَاهُ وَأَضَلَّهُ اللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمْعِهِ وَقَلْبِهِ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِ غِشَاوَةً فَمَن يَهْدِيهِ مِن بَعْدِ اللَّهِ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Na wɔka sɛ, 'Biribiara nni hɔ ka yɛn wiase asetena yi ara; yɛwu na yɛtena nkwa mu wɔ *ɛha yi ara;* na ɛnnyɛ biribiara sɛ Berɛ na ɛsɛe yɛn.' Nanso wɔnni saa asɛm yi ho nimdeɛ; wɔnnyɛ hwee ka sɛ wɔbɔ wɔn tiri mu, susu kɛkɛ.

وَقَالُوا مَا هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَا إِلَّا الدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Na sɛ wɔkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no kyerɛ wɔn ma emu da hɔ pefee a, wɔn akyinnyeɛ ara ne sɛ, 'San fa y'agyanom bra *nkwa mu* sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.'

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ إِلَّا أَن قَالُوا ائْتُوا بِآبَائِنَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ka sɛ, '*Ɛyɛ* Allah ne *Nea* Ɔma mo nkwa, na afei Ɔma mo wuo; afei Ɔbɛboaboa mo ano aba Owusɔre Da no a akyinnyeɛ biara nni mu no. Nanso nnipa no mu dodoɔ no ara nnim.'

قُلِ اللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

R. 4.

**28.** Allah na ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu ahennie yɛ Ne dea; na ɛda no a Dɔnhwere no bɛba no, saa da no, wɔnom a wɔpoo nokorɛ no bɛkɔ ateeteɛ mu.

وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ الْمُبْطِلُونَ ﴿٢٨﴾



**29. Na wobɛhunu nnipa-dɔm biara sɛ *wɔn* nkotodwe sisi fɔm. Nnipa-kuo biara wɔbɛfrɛ wɔn wɔ wɔn nwoma agyinasoɔ so, *na wɔbɛse wɔn sɛ,* 'Saa da yi na wɔbɛtua mo ka wɔ deɛ na moyɔ no ho.'**

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰ إِلَىٰ كِتَابِهَا الْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٩﴾

**30. 'Wei ne Yɛn Nwoma; ɛkasa tia mo wɔ nokorɛ mu. Yɛmaa wɔtwereɛ deɛ moyɔɔeɛ *nyinaa yie.'***

هَٰذَا كِتَابُنَا يَنطِقُ عَلَيْكُم بِالْحَقِّ ۚ إِنَّا كُنَّا نَسْتَنسِخُ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٣٠﴾

**31. Seisei deɛ, nkurɔfoɔ a wɔgye diiɛ na wɔyɔɔ nneyɔeɛ pa no, wɔn Awurade de wɔn bɛhyɛne Ne mmɔborɔhunu mu. Wei ne nkunimdie a ɛda adi no.**

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِي رَحْمَتِهِ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْمُبِينُ ﴿٣١﴾

**32. Mmom, nkurɔfoɔ a wɔtiaaeɛ no deɛ: "Ana wɔannkenkan Me Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no ankyerɛ mo? Nanso moyɛɛ ahomasoɔ, na mobɛyɛɛ nnipa amumuyɔfoɔ afɔdifoɔ.**

وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا أَفَلَمْ تَكُنْ آيَاتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَاسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنتُمْ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾

**33. "Na berɛ a wɔkaa sɛ, 'Ɛsi pi sɛ, Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ, na Dɔnhwere no *deɛ* akyinnyeɛ biara nni *ne mmaeɛ* no ho,' mokaa sɛ, 'yɛnnim adekorɔ a Dɔnhwere no yɛ; yɛsusu sɛ ɛnnyɛ hwee ka sɛ ɛyɛ tirimubɔ-sɛm kɛkɛ, na yɛn deɛ ennsi pi mma yɛn.'"**

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَالسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا قُلْتُم مَّا نَدْرِي مَا السَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنًّا وَمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِينَ ﴿٣٣﴾

**34. Na wɔn nneyɔeɛ *awie-kyire bɔne* bɛda adi ama wɔn, na deɛ na wɔsi no atwetwe no bɛtwa wɔn ho ahyia.**

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا عَمِلُوا وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٣٤﴾

**35. Na wɔbɛka *akyerɛ wɔn* sɛ, 'Ɛnnɛ da yi Yɛbɛma Yɛ'werɛ afi mo, sɛdeɛ mo werɛ firii mo saa da ahyiadie yi. Na mo sankɔbea ne Egya no mu, na monnya aboafoɔ biara.**

وَقِيلَ الْيَوْمَ نَنسَاكُمْ كَمَا نَسِيتُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا وَمَأْوَاكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٣٥﴾

**36. 'Wei *te saa* efirisɛ mofaa Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no sɛ atwetwesideɛ, na ewiase asetena no daadaa mo.' Enti saa da no wɔnnyi wɔn mmfiri hɔ, nanso wɔmma wɔn nnhyɛne aponnwa no mu .**

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ اتَّخَذْتُمْ آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا وَغَرَّتْكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ لَا يُخْرَجُونَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٣٦﴾

**37. Ɛnneɛ, ayɛyie nyinaa wɔ Allah, ɛsoro ahoroɔ Awurade no, ne asaase no Awurade no, ewiase nyinaa Awurade no.**

فَلِلَّهِ الْحَمْدُ رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَرَبِّ الْأَرْضِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٧﴾

**38. Ɔno na kɛseyɛ wɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu yɛ Ne dea; na Ɔno ne Ɔtumfoɔ Nyansafoɔ no.**

وَلَهُ الْكِبْرِيَاءُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٣٨﴾

آياتها ٣٦ سُوْرَةُ الْاَحْقَافِ مَكِّيَّةٌ ٤٦ ركوعاتها ٤

# AL-AHKAAF

(Mɛkka Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**Nkyɛmu 26**

الجزء ٢٦

**2. Haa Miim.***

حٰمٓ ﴿٢﴾

**3. Nwoma yi adiyisɛm no firi Allah, Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no hɔ.**

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿٣﴾

**4. Yɛammɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no, ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no, gyesɛ ɛnam nokorɛ so, na ɛwɔ hɔ kɔpem berɛ a wɔahyɛ ato ho no; nanso nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no dane wɔn ho firi *kɔkɔbɔ* a wɔde ama wɔn no ho.**

مَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَ اَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَمَّآ اُنْذِرُوْا مُعْرِضُوْنَ ﴿٤﴾

**5. Ka sɛ, 'Ana monim adeɛ a mokwati Allah frɛ *wɔn* no? Monkyerɛ me adeɛ a wɔabɔ no wɔ asaase no mu. Anaasɛ wɔwɔ kyɛfa wɔ ɛsoro ahoroɔ *mmɔɛɛ no* mu? Monfa Nwoma bi mmrɛ me *a ɛwɔ hɔ* ansaana wei reba, anaasɛ nimdeɛ bi a ɛdi ho adanseɛ *na ɛfoa mo so,* sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.'**

قُلْ اَرَءَيْتُمْ مَّا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَرُوْنِيْ مَاذَا خَلَقُوْا مِنَ الْاَرْضِ اَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمٰوٰتِ ؕ اِيْتُوْنِيْ بِكِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ هٰذَآ اَوْ اَثٰرَةٍ مِّنْ عِلْمٍ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٥﴾

**6. Na hwan-nom na wɔayera paa kyɛn wɔnom a wɔfiri Allah akyi bɔ mpaeɛ kyerɛ obi a ɔnnye wɔn so da kɔpem Owusɔre Da na wɔnnim wɔn mpaebɔ no ho hwee *nso*?**

وَ مَنْ اَضَلُّ مِمَّنْ يَّدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَنْ لَّا يَسْتَجِيْبُ لَهٗۤ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ وَهُمْ عَنْ دُعَآئِهِمْ غٰفِلُوْنَ ﴿٦﴾

**7. Na berɛ a wɔbɛboaboa adasamma ano abɔm no, wɔbɛyɛ atamfo ama wɔn, na wɔbɛpo wɔn som a wɔsom wɔn no.**

وَاِذَا حُشِرَ النَّاسُ كَانُوْا لَهُمْ اَعْدَآءً وَّ كَانُوْا بِعِبَادَتِهِمْ كٰفِرِيْنَ ﴿٧﴾

**8. Na sɛ wɔkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi no kyerɛ wɔn a, nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no ka fa nokorɛ no ho, berɛ a ɛbaa wɔn hɔ no, sɛ, 'Wei yɛ nkonyaayie a ɛda adi.'**

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ۙ هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٨﴾

**9. Ana wɔka sɛ, 'Wabɔ ne tirim na wayɛ ntwatosoɔ bi?' Ka sɛ, 'Sɛ ntwa-tosoɔ bi na mayɛ a, monntumi nnyɛ mfasodeɛ biara mma me nntia Allah. Ɔno na Ɔnim kasa *bɔne* a mokeka-keka. Ɔsom bo sɛ Ɔdansefoɔ wɔ me ne mo ntɛm. Na Ɔno na Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa yie.'**

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ؕ قُلْ اِنِ افْتَرَيْتُهٗ فَلَا تَمْلِكُوْنَ لِيْ مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ؕ هُوَ اَعْلَمُ بِمَا تُفِيْضُوْنَ فِيْهِ ؕ كَفٰى بِهٖ شَهِيْدًۢا بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ؕ وَهُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٩﴾

---

**Nea Ɔfata ayɛyie no, Animuonyam Awurade*

10. Ka sɛ 'Nnyɛ mene foforɔ wɔ Asomafoɔ no mu, nanso mennim deɛ wɔde me anaasɛ mo bɛyɛ *asetena yi mu.* Me deɛ, deɛ medi akyire ara ne yikyerɛ a wɔayi akyerɛ me, na mennyɛ hwee ka sɛ meyɛ Ɔkɔkɔbɔni a meda adie.'

قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ الرُّسُلِ وَمَآ أَدْرِي مَا يُفْعَلُ بِي وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ وَمَآ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١٠﴾

11. Ka sɛ, 'Moka ho asɛm bɛn, sɛ wei firi Allah hɔ, na sɛ motia a *wɔ aberɛ a* ɔdanseni bi a ɔfiri Israelmma no mu adi obi a ɔte sɛ ɔno mmaeɛ ho adanseɛ, na ɔgye diiɛ; nanso mo deɛ moyɛ ahantan, *na mobɛdi no yie sɛn?'* Ampa ara sɛ, Allah nnkyerɛ nnipa adebɔneyɔfoɔ no kwan.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِۦ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ فَـَٔامَنَ وَٱسْتَكْبَرْتُمْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١١﴾

R. 2.

12. Na nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no ka kyerɛ nkurɔfoɔ a wɔagye adie no sɛ: 'Sɛ ɛyɛ papa bi a anka wɔnni yɛn anim kan wɔ ho.' Na ɛnamsɛ wɔnnyaa ɛho kwankyerɛ nti, wɔbɛka sɛ, 'Wei yɛ tete ntwatosoɔ.'

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا۟ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفْكٌ قَدِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Na ansaana *ɛreba no,* na Mose Nwoma no adi n'anim, a ɛyɛ kwankyerɛ ne mmɔborɔhunu; na wei yɛ Nwoma a ɛwɔ Arabek kasa mu a ɛhyɛ *nkɔmhyɛ a edii kan* no ma, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɛbɛbɔ nkurɔfoɔ a wɔyɔ bɔne no kɔkɔ; na ɛbɛhyɛ nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no nkuran.

وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ وَهَٰذَا كِتَٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣﴾

14. Esi pi sɛ nkurɔfoɔ no a wɔka sɛ, 'Y'Awurade ne Allah,' *na* afei wɔgyina pintinn no - suro biara *mma* wɔn so, nanso wɔnni awerɛhoɔ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٤﴾

15. Weinom ne Aheman Turo no nkurɔfoɔ no; emu na wɔbɛtena afe bɔɔ - akatua a wɔbɛnya ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ no nti.

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

16. Na Yɛakyerɛkyerɛ onipa sɛ ɔnyɛ papa ma n'awofoɔ. Ne maame nyinsɛnee no wɔ ɛyaw mu, na ɔwoo no ɛyaw mu. Na ne nyinsɛn ne ne nufu-ma dii bosome aduasa, kɔpem sɛ berɛ a ɔbɛwie nyini na ɔbɛduru mfie aduanan *mmerɛ mu no,* ɔka sɛ, 'M'Awurade ma me *tumi* sɛ mɛyɛ nnaasefoɔ ama W'adom a Wode agu me so ne m'awofoɔ so, ɛne sɛ metumi ayɔ nneyɔeɛ pa a W'ani bɛgye ho. Na ma m'asefoɔ nyɛ ateneneefoɔ ma me. Medane me ho ba Wo nkyɛn; na ampa ara sɛ meka nkurɔfoɔ a wɔyɛ ahobraseɛ *ma Woɔ* no ho.'

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ إِحْسَٰنًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِى فِى ذُرِّيَّتِىٓ ۖ إِنِّى تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Weinom ne nkurɔfoɔ a Yɛbɛgye wɔn nnwuma pa atom na Yɛabu Y'ani agu wɔn mmerɛyɛ so. *Wɔbɛka* nkurɔfoɔ a wɔwɔ Turo Aheman no mu ho, nokorɛ bɔhyɛ no a wɔde hyɛɛ wɔn bɔ *nhyɛ-ma* no no.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا وَنَتَجَاوَزُ عَنْ سَيِّئَاتِهِمْ فِي أَصْحَابِ الْجَنَّةِ ۖ وَعْدَ الصِّدْقِ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Na nea ɔbɛse n'awofoɔ sɛ, 'Fɛreɛ nka mo mmienu! ana mode huna-huna me sɛ wɔde me bɛfiri adi *aba nkwa mu* bio, wɔ aberɛ a awontoatoasoɔ bebiree adi m'anim kan atwa mu kɔ?' Na sɛ wɔn mmienu su-frɛ Allah hwehwɛ mmoa *na wɔse no sɛ;* 'Nsopa aka wo! gye di; efirisɛ Allah bɔhyɛ no yɛ nokorɛ.' Nanso ɔka sɛ, 'Wei nnyɛ hwee sɛ tetefoɔ adakwasɛm.'

وَالَّذِي قَالَ لِوَالِدَيْهِ أُفٍّ لَكُمَا أَتَعِدَانِنِي أَنْ أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ الْقُرُونُ مِنْ قَبْلِي ۚ وَهُمَا يَسْتَغِيثَانِ اللَّهَ وَيْلَكَ آمِنْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۚ فَيَقُولُ مَا هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Weinom ne nkurɔfoɔ no a atem-musɛm no ho *asotwe* aso atia wɔn ne ɛdɔm a wɔka Gyinn ne adasamma a wɔdii wɔn anim kan no ho. Ampa ara sɛ wɔka nkurɔfoɔ a wɔahwere adeɛ no ho.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِي أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمْ مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا خَاسِرِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Na wɔnom nyinaa wɔ gyinabrɛ a efiri deɛ wɔyɔɔɛ no mu, ama Allah atua wɔn nnwuma ho ka ama wɔn; na wɔnnsisi wɔn.

وَلِكُلٍّ دَرَجَاتٌ مِمَّا عَمِلُوا ۚ وَلِيُوَفِّيَهُمْ أَعْمَالَهُمْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Na ɛda no a wɔde atiafoɔ no bɛba Egya no anim no, *wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ,* 'Mohweree mo nnepa nyinaa wɔ mo wiase asetena no mu, na mode gyee mo ani *yie.* Ɛnnɛ da yi deɛ, wɔde animguaseɛ asotwe na ɛbɛtua mo ka efirisɛ na moyɛ ahomasoɔ wɔ asaase no mu wɔ aberɛ a enni agyinasoɔ, ɛne sɛ moyɔɔ mo nnoɔma wɔ adɔnyɔ kwan so.'

وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِينَ كَفَرُوا عَلَى النَّارِ ۖ أَذْهَبْتُمْ طَيِّبَاتِكُمْ فِي حَيَاتِكُمُ الدُّنْيَا وَاسْتَمْتَعْتُمْ بِهَا ۚ فَالْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُونِ بِمَا كُنْتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنْتُمْ تَفْسُقُونَ ﴿٢١﴾

R. 3.

**22.** Na kae 'Aad-foɔ nua no, berɛ a ɔbɔɔ ne nkurɔfoɔ kɔkɔ wɔ anwia-sie ahoroɔ no mu - na Kɔkɔbɔfoɔ adi n'anim na *ebi nso* dii n'akyi - *kaa sɛ,* 'Mma monnsom biribiara gyesɛ Allah, mesuro ɛda kɛseɛ bi asotwe no ma mo.'

وَاذْكُرْ أَخَا عَادٍ إِذْ أَنْذَرَ قَوْمَهُ بِالْأَحْقَافِ وَقَدْ خَلَتِ النُّذُرُ مِنْ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٢٢﴾

قَالُوٓا اَجِئْتَنَا لِتَاْفِكَنَا عَنْ اٰلِهَتِنَا ۚ فَاْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿٢٣﴾

**23.** Wɔkaa sɛ, 'Ana waba yɛn hɔ sɛ worebɛdane yɛn afiri yɛn asomnneɛ no ho? Ɛnneɛ, fa ade prɛko a wode hunahuna yɛn no bra yɛn so, sɛ woyɛ nokwafoɔ *ampa a.*'

قَالَ اِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللّٰهِ ۖ وَ اُبَلِّغُكُمْ مَّآ اُرْسِلْتُ بِهٖ وَ لٰكِنِّيْٓ اَرٰىكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُوْنَ ﴿٢٤﴾

**24.** Ɔkaa sɛ, 'Ɛho nimdiɛ no deɛ, Allah hɔ na ɛwɔ. Na asomasɛm a wɔde asoma me no na medereto dwa ama mo, na mehu mo sɛ moyɛ nnipa a monni nimdiɛ biara.'

فَلَمَّا رَاَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ اَوْدِيَتِهِمْ ۙ قَالُوْا هٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا ؕ بَلْ هُوَ مَا اسْتَعْجَلْتُمْ بِهٖ ؕ رِيْحٌ فِيْهَا عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٢٥﴾

**25.** Afei, berɛ a wɔhunuu sɛ ɛreba wɔn mmɔnhwa so sɛ mmurunkum no, wɔkaa sɛ, 'Wei yɛ mmurunkum a ɛbɛtɔ nsuo ama yɛn.' Dabi mmom, wei ne adeɛ a na morehwehwɛ sɛ ɛmmra ntɛm no - mframa-hum a asotwe yaaya wɔ mu.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءٍ بِاَمْرِ رَبِّهَا فَاَصْبَحُوْا لَا يُرٰٓى اِلَّا مَسٰكِنُهُمْ ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٢٦﴾

**26.** 'Ɛnam n'Awurade ahyɛdeɛ so bɛsɛe biribiara.' Na wɔbɛduruu sɛ, biribiara anka a wɔhunu gyesɛ wɔn afie nkoaa. Saa na Yɛtua nnipa afɔdifoɔ no ka.

وَ لَقَدْ مَكَّنّٰهُمْ فِيْمَآ اِنْ مَّكَّنّٰكُمْ فِيْهِ وَ جَعَلْنَا لَهُمْ سَمْعًا وَّ اَبْصَارًا وَّ اَفْئِدَةً ۖ فَمَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ وَ لَآ اَبْصَارُهُمْ وَ لَآ اَفْئِدَتُهُمْ مِّنْ شَيْءٍ اِذْ كَانُوْا يَجْحَدُوْنَ ۙ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ حَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٢٧﴾ ع

**27.** Na Yɛtintim wɔn wɔ *gyinabrɛ a* Yɛnntintim mo wɔ mu; na Yɛmaa wɔn aso ne aniwa ne akoma. Nanso wɔn aso, ne wɔn aniwa ne wɔn akoma no ho amma wɔn mfasoɔ biara berɛ a wɔpoo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no; na adeɛ a na wɔsi no atwetwe no bɛtwaa wɔn ho hyiaae.

R. 4.

وَ لَقَدْ اَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُمْ مِّنَ الْقُرٰى وَ صَرَّفْنَا الْاٰيٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٨﴾

**28.** Na Yɛsɛee nkuro ahoroɔ twaa mo ho hyiaae na Yɛdane-danee Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, sɛ ebia wɔbɛdane wɔn ho aba *Yɛn hɔ.*

فَلَوْ لَا نَصَرَهُمُ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ قُرْبَانًا اٰلِهَةً ؕ بَلْ ضَلُّوْا عَنْهُمْ ۚ وَ ذٰلِكَ اِفْكُهُمْ وَ مَا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٢٩﴾

**29.** Ɛnneɛ aden nti na wɔamma wɔn mmoa biara - nkurɔfoɔ no a wɔakwati Allah de wɔn ayɛ asomnneɛ a wɔhwehwɛ sɛ wɔn na *wɔnam wɔn so* bɛbɛn *Onyankopɔn* no? Dabi, mmom wɔayera afiri hɔ ama wɔn. Na wɔn nkontompo no *nsunsuansoɔ* ne ntwatosoɔ a na wɔyɔ no *awieɛ* ne no.

وَ اِذْ صَرَفْنَآ اِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ الْجِنِّ يَسْتَمِعُوْنَ الْقُرْاٰنَ ۚ فَلَمَّا حَضَرُوْهُ قَالُوْٓا اَنْصِتُوْا ۚ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا اِلٰى قَوْمِهِمْ مُّنْذِرِيْنَ ﴿٣٠﴾

**30.** Na *kae* berɛ a Yɛdanee Gyinn-foɔ kuo bi baa wo nkyɛn a wɔpɛɛ sɛ wɔtie Kur'aan no, na berɛ a wɔduruu *n'akenkan soɔ no,* wɔka kyerɛɛ *wɔn ho sɛ,* 'Monyɛ dinn *na montie,*' na berɛ a wɔwieɛɛ no, wɔsan kɔɔ wɔn nkurɔfoɔ hɔ, kɔbɔɔ *wɔn* kɔkɔ.

**31.** Wɔkaa sɛ, 'O yen nkurɔfoɔ, yeatie Nwoma bi a wɔasane aba fɔm wɔ Mose akyi, a ɛhyɛ deɛ edii n'anim kan no ma; ɛkyerɛ kwan kɔ nokorɛ no ho ne kwan tenenee ho.

قَالُوا يٰقَوْمَنَآ إِنَّا سَمِعْنَا كِتٰبًا أُنْزِلَ مِنْ بَعْدِ مُوسٰى مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ يَهْدِيْٓ إِلَى الْحَقِّ وَإِلٰى طَرِيْقٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٣١﴾

**32.** 'O yen nkurɔfoɔ, monye Allah Frɛfoɔ no so na monye No ni. Ɔde mo bɔne bɛkyɛ mo na Watwitwa agye mo afiri asotwe yaaya bi ho.

يٰقَوْمَنَآ أَجِيْبُوْا دَاعِيَ اللّٰهِ وَاٰمِنُوْا بِهٖ يَغْفِرْ لَكُمْ مِّنْ ذُنُوْبِكُمْ وَيُجِرْكُمْ مِّنْ عَذَابٍ أَلِيْمٍ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Na obiara a wannye Allah Frɛfoɔ no frɛ sɔɔ no, ɔnntumi nnwane *No* wɔ asaase no mu, nanso ɔnnya banbɔfoɔ biara nnkwati No. Weinom saa na wɔwɔ nyeraeɛ a ɛda adi no mu.'

وَمَنْ لَّا يُجِبْ دَاعِيَ اللّٰهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِي الْأَرْضِ وَلَيْسَ لَهٗ مِنْ دُوْنِهٖٓ أَوْلِيَآءُ ۚ أُولٰٓئِكَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Ana wɔnnhunu sɛ Allah ne Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no, nanso wɔn mmɔeɛ no amma No ammerɛ no, Ɔwɔ tumi sɛ Ɔbɛma awufoɔ nkwa? Mmom, esi pi sɛ, Ɔno deɛ, Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللّٰهَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ وَلَمْ يَعْيَ بِخَلْقِهِنَّ بِقٰدِرٍ عَلٰٓى أَنْ يُّحْيِيَ الْمَوْتٰى ۚ بَلٰٓى إِنَّهٗ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Na ɛda no a wɔde nkurɔfoɔ a wɔtiaaeɛ no bɛba Egya no anim no, *wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ,* 'So wei nnyɛ nokorɛ no anaa?' Wɔbɛka sɛ, 'Ɛwɔm, yɛka y'Awurade.' Ɔbɛka sɛ, 'Ɛnneɛ monka asotwe no nhwɛ efirisɛ motiaaeɛ.'

وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَلَى النَّارِ ۚ أَلَيْسَ هٰذَا بِالْحَقِّ ۚ قَالُوْا بَلٰى وَرَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Enti nya aboterɛ sɛdeɛ Asomafoɔ a wɔwɔ tiri-mu-pɔ yereketee nyaaeɛ no; na mma mmpere wo ho wɔ wɔn ho. Ɛda no a wɔbɛhunu deɛ wɔayi wɔn ehu wɔ ho no, ɛbɛyɛ wɔn te sɛ wɔanntena *nkwa mu* gyeseɛ da-koro mu dɔnhwere baako. *Saa kɔkɔbɔ yi* wɔaka ato dwa; na obiara nnsɛe ka nnipa asobrakyefoɔ no.

فَاصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُولُو الْعَزْمِ مِنَ الرُّسُلِ وَلَا تَسْتَعْجِلْ لَّهُمْ ۚ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوْعَدُوْنَ ۙ لَمْ يَلْبَثُوْٓا إِلَّا سَاعَةً مِّنْ نَّهَارٍ ۚ بَلٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ إِلَّا الْقَوْمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٣٦﴾



# MUHAMMAD
**(Madina Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ na wɔsanka *nnipa* firi Allah kwan so no - Ɔma wɔn nnwuma yɛ kwa.**

اَلَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ اَضَلَّ اَعْمَالَهُمْ ﴿٢﴾

**3. Na nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔyɔ nnwuma pa, na wɔgye yikyerɛ a wɔasane ama Muhammad die no - na ɛno ne nokorɛ no a efiri wɔn Awurade hɔ - Ɔbɛyi wɔn *abrabɔ* bɔne no afiri hɔ na Wasakra wɔn yɔbea.**

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَاٰمَنُوْا بِمَا نُزِّلَ عَلٰى مُحَمَّدٍ وَّهُوَ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّهِمْ ۙ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَاَصْلَحَ بَالَهُمْ ﴿٣﴾

**4. Ɛbɛba saa efirisɛ, esi pi sɛ, atiafoɔ no akɔdi nkontompo akyi wɔ aberɛ a nkurɔfoɔ a wɔagye adie no di nokorɛ a efiri wɔn Awurade hɔ no akyi. Sei na Allah yɛ wɔn mfatoho ma nnipa.**

ذٰلِكَ بِاَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوا اتَّبَعُوا الْبَاطِلَ وَاَنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّبَعُوا الْحَقَّ مِنْ رَّبِّهِمْ ؕ كَذٰلِكَ يَضْرِبُ اللّٰهُ لِلنَّاسِ اَمْثَالَهُمْ ﴿٤﴾

**5. Na sɛ mohyia nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no *wɔ ɛsa mu, akono a* momobɔ *wɔn* kɔn; na sɛ modi wɔn so a, monkyekyere mpɔkyerɛ no mia mu - afei, ɛno akyi, monsane wɔn mfa wɔn ho nkyɛ wɔn sɛ adom kɛkɛ anaasɛ *monye wɔn* aboadeɛ bi - nkɔpem sɛ ɛsa no de n'adesoa bɛto hɔ. Ɛno ne *ahyɛdeɛ* no. Na sɛ Allah bɔɔ no pɔ a anka Ɔno *ankasa* bɛgye awerɛdie afiri wɔn hɔ, nanso Ɔde mo mu binom ayɛ nsɔhwɛ wɔ ebinom nsa ase. Na nkurɔfoɔ a wɔakum wɔn wɔ Allah kwan so no - Ɔmma wɔn nnwuma nnyɛ kwa da.**

فَاِذَا لَقِيْتُمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَضَرْبَ الرِّقَابِ ؕ حَتّٰۤى اِذَاۤ اَثْخَنْتُمُوْهُمْ فَشُدُّوا الْوَثَاقَ ۙ فَاِمَّا مَنًّۢا بَعْدُ وَاِمَّا فِدَآءً حَتّٰى تَضَعَ الْحَرْبُ اَوْزَارَهَا ۚ ذٰلِكَ ۛؕ وَلَوْ يَشَآءُ اللّٰهُ لَانْتَصَرَ مِنْهُمْ وَلٰكِنْ لِّيَبْلُوَا۟ بَعْضَكُمْ بِبَعْضٍ ؕ وَالَّذِيْنَ قُتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ فَلَنْ يُّضِلَّ اَعْمَالَهُمْ ﴿٥﴾

**6. Ɔbɛkyerɛ wɔn kwan na Wasakra wɔn tebea.**

سَيَهْدِيْهِمْ وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ﴿٦﴾

**7. Na Wagye wɔn wɔ Turo no a Wayɛ no fɛ na Wayɛ no dansowa ama wɔn no mu.**

وَيُدْخِلُهُمُ الْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ﴿٧﴾

**8. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ moboa Allah *dwumadie no* a, Ɔbɛboa mo na Wama mo anamɔn atim pintinn.**

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنْ تَنْصُرُوا اللّٰهَ يَنْصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ اَقْدَامَكُمْ ﴿٨﴾

**9. Na nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ no deɛ, ɔsɛeɛ ne wɔn kyɛfa; na Ɔbɛma wɔn nnwuma ayɛ kwa.**

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَتَعْسًا لَّهُمْ وَاَضَلَّ اَعْمَالَهُمْ ﴿٩﴾

**10. Ɛbɛba saa efirisɛ wɔkyiri deɛ Allah ayi akyerɛ no; enti Wama wɔn nnwuma ahwere ayɛ kwa.**

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَرِهُوْا مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاَحْبَطَ اَعْمَالَهُمْ ﴿١٠﴾

**11. Ana wɔnntu kwan mmfa asaase no mu nnkɔ hwɛ sɛdeɛ nkurɔfoɔ no a wɔdii wɔn anim kan no awieɛ yɔɔeɛ? Allah sɛeɛ wɔn pasaa, na atiafoɔ no bɛnya ɛno ara nsɛso.**

اَفَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ دَمَّرَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ز وَ لِلْكٰفِرِيْنَ اَمْثَالُهَا ﴿١١﴾

**12. Ɛbɛba saa efirisɛ Allah ne nkurɔfoɔ a wɔagye adie no Banbɔfoɔ, na atiafoɔ no deɛ wɔnni banbɔfoɔ biara.**

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ مَوْلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ اَنَّ الْكٰفِرِيْنَ لَا مَوْلٰى لَهُمْ ﴿١٢﴾ ع

**R. 2.**

**13. Ampa ara sɛ Allah de nkurɔfoɔ a wɔagye adi na wɔyɔ nnwuma pa no bɛhyɛne Aturo no a asutene nenam aseɛ no mu; wɔ aberɛ a nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no deɛ wɔn ani ara na wɔregyeɛ na wɔdidi mpo te sɛ deɛ ntɔte-mmoa didie no ara, na Egya no na ɛbɛyɛ wɔn awieɛ-bea.**

اِنَّ اللّٰهَ يُدْخِلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ؕ وَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يَتَمَتَّعُوْنَ وَ يَاْكُلُوْنَ كَمَا تَاْكُلُ الْاَنْعَامُ وَ النَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ﴿١٣﴾

**14. Na nkuro dodoɔ sɛn, a na wɔyɛ atumfoɔ kyɛn wo kuro a wɔatu wo afiri mu yi, na Yɛsɛeɛ wɔn, na wɔannya boafoɔ biara!**

وَ كَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ هِيَ اَشَدُّ قُوَّةً مِّنْ قَرْيَتِكَ الَّتِيْٓ اَخْرَجَتْكَ ج اَهْلَكْنٰهُمْ فَلَا نَاصِرَ لَهُمْ ﴿١٤﴾

**15. Enti obi a ɔgyina nsɛnkyerɛmu a ɛda adie so, a efiri n'Awurade hɔ no, ɔte sɛ obi a ne nnwuma bɔne ayɛ fɛ ama no *wɔ n'ani so* no? Na wɔn akɔnnɔ bɔne na wɔdi akyire.**

اَفَمَنْ كَانَ عَلٰى بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّهٖ كَمَنْ زُيِّنَ لَهٗ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ وَ اتَّبَعُوْٓا اَهْوَآءَهُمْ ﴿١٥﴾

**16. Turo no a wɔde ahyɛ ateneneefoɔ bɔ no mfatoho nie; nsutene a emu nsuo nnsɛe da wɔ mu; ɛne nufu-suo asutene a ne dɛ nnsesa da; ɛne bobe-sa asutene a ɛyɛ dɔkɔ-dɔkɔ ma nkurɔfoɔ a wɔnom no, ɛne ɛwoɔ a wɔasa mu ayie asutene. Na emu na wɔbɛnya nnuaba *ahorɔɔ* nyinaa bi, ɛne bɔnefakyɛ a efiri wɔn Awurade no hɔ. So *wɔnom a wɔbɛnya anigyedeɛ yi* bɛyɛ te sɛ nkurɔfoɔ a wɔbɛtena Egya no mu no a wɔde nsuo-hyeɛ na ɛbɛma wɔn anom, ama no atwitwa wɔn yɛm-adeɛ mu no?**

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِيْ وُعِدَ الْمُتَّقُوْنَ ؕ فِيْهَآ اَنْهٰرٌ مِّنْ مَّآءٍ غَيْرِ اٰسِنٍ ج وَ اَنْهٰرٌ مِّنْ لَّبَنٍ لَّمْ يَتَغَيَّرْ طَعْمُهٗ ج وَ اَنْهٰرٌ مِّنْ خَمْرٍ لَّذَّةٍ لِّلشّٰرِبِيْنَ ۚ وَ اَنْهٰرٌ مِّنْ عَسَلٍ مُّصَفًّى ؕ وَ لَهُمْ فِيْهَا مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ وَ مَغْفِرَةٌ مِّنْ رَّبِّهِمْ ؕ كَمَنْ هُوَ خَالِدٌ فِي النَّارِ وَ سُقُوْا مَآءً حَمِيْمًا فَقَطَّعَ اَمْعَآءَهُمْ ﴿١٦﴾

**17. Na wɔn mu binom wɔ hɔ a wɔtie wo kɔpem sɛ, sɛ wɔfiri adi firi w'anim a, wɔka kyerɛ nkurɔfoɔ a wɔama wɔn nimdie no sɛ, 'Ɛdeɛben na na ɔrekasa fa ho seisei ara no?' Weinom ne nkurɔfoɔ no a Allah asɔ wɔn akoma ano na wɔdi wɔn ankasa nsusuiɛ bɔne akyi no.**

وَ مِنْهُمْ مَّنْ يَّسْتَمِعُ اِلَيْكَ ج حَتّٰٓى اِذَا خَرَجُوْا مِنْ عِنْدِكَ قَالُوْا لِلَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ مَاذَا قَالَ اٰنِفًا قف اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ طَبَعَ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ وَ اتَّبَعُوْٓا اَهْوَآءَهُمْ ﴿١٧﴾

18. Na nkurɔfoɔ a wɔdi kwankyerɛ akyi no, Ɔde kwankyerɛ no bi ka ho ma wɔn, na Ɔde wɔn tenenee-yɔ nso ma wɔn.

وَالَّذِينَ اهْتَدَوْا زَادَهُمْ هُدًى وَآتَاهُمْ تَقْوَاهُمْ ﴿١٨﴾

19. Enti wɔnnhwɛ *biribiara* kwan ka Dɔnhwere no ho, sɛ ɛmmra wɔn so mpofirim. Na ɛho nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no aba dada. Na *mfasoɔ bɛn* na wɔn afutuo no *bɛyɛ* ama wɔn berɛ a ɛbɛnya aba wɔn so *pefee no*?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَاءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَاءَتْهُمْ ذِكْرَاهُمْ ﴿١٩﴾

20. Enti hunu sɛ Onyame biara nni hɔ gyesɛ Allah no, na srɛ bɔnefakyɛ firi wo mmerɛyɛ ho, na srɛ bi ma agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa no. Na Allah nim bea a modi hɔ akɔneaba ne bea a moteɛ no.

فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَاكُمْ ﴿٢٠﴾

R. 3.

21. Na nkurɔfoɔ a wɔgye die no ka sɛ, 'Adɛn na wɔnnyi Suura bi adiyisɛm?' Na sɛ wɔyi Suura bi adiyisɛm a wɔabɔ emu nsɛm no pɔ na wɔaka ɛkoo ho asɛm wɔ mu a wobɛhunu nkurɔfoɔ a yareɛ wɔ wɔn akoma mu no sɛ wɔrehwɛ wo nhwɛ bi a ɛte sɛ obi a owuo sunsum atɔ ne so ama wayɛ samoo. Enti wɔnnue!

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا الْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ الْمَغْشِيِّ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢١﴾

22. Sotie ne ayɛmyie asɛm *na ɛyɛ paa ma wɔn.* Na berɛ a wɔbɛbɔ asɛm no pɔ no, ɛbɛyɛ ama wɔn, sɛ wɔdii nokorɛ maa Allah deɛ a.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ الْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا اللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢٢﴾

23. Enti sɛ wɔma mo tumi dibrɛ bi a mobɛyɔ basabasa wɔ asaase no mu na moatwitwa abusua ntɛm anaa?

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوا أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٣﴾

24. Ɛyɛ weinom saa na Allah dome wɔn na Ɔyɛ wɔn asosifoɔ na Ɔfura wɔn ani no.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰ أَبْصَارَهُمْ ﴿٢٤﴾

25. Ana wɔnnwendwen Kur'aan no ho, anaasɛ ɛyɛ wɔn akoma no na wɔde wɔn ankasa ntomu atom anaa?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا ﴿٢٥﴾

26. Ampa ara sɛ nkurɔfoɔ a wɔdane wɔn akyi ma *wɔ aberɛ a* kwankyerɛ ada adi ama wɔn no akyi no, Satan adaadaa wɔn na nkontompo anidasoɔ na ɔde ama wɔn.

إِنَّ الَّذِينَ ارْتَدُّوا عَلَىٰ أَدْبَارِهِم مِّن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَى ۙ الشَّيْطَانُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٦﴾

**27.** Ɛbaa saa efirisɛ wɔka kyerɛɛ nkurɔfoɔ a wɔkyiri adiyisɛm a Allah ayi akyerɛ no sɛ, 'Yɛbɛyɛ sotie ama mo wɔ nsɛm bi ho;' na Allah nim wɔn asumasɛm.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا لِلَّذِيْنَ كَرِهُوْا مَا نَزَّلَ اللّٰهُ سَنُطِيْعُكُمْ فِيْ بَعْضِ الْاَمْرِ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اِسْرَارَهُمْ ﴿٢٧﴾

**28.** Na wɔbɛsi sɛn *adi no yie* wɔ aberɛ a soro-abɔfoɔ no bɛtwe wɔn nkwa ama wɔawuo no, wɔbɛbobɔ wɔn ani so ne wɔn akyi?

فَكَيْفَ اِذَا تَوَفَّتْهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ يَضْرِبُوْنَ وُجُوْهَهُمْ وَاَدْبَارَهُمْ ﴿٢٨﴾

**29.** Ɛbɛba saa efirisɛ deɛ Allah ani nnye ho na wɔdii akyire, na wɔkyirii deɛ N'ani gye ho no. Enti Ɔmaa wɔn nnwuma sɛɛ yɛɛ kwa.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمُ اتَّبَعُوْا مَآ اَسْخَطَ اللّٰهَ وَكَرِهُوْا رِضْوَانَهٗ فَاَحْبَطَ اَعْمَالَهُمْ ﴿٢٩﴾

R. 4.

**30.** Ana nkurɔfoɔ a yareɛ wɔ wɔn akoma mu no susu sɛ Allah rennyi wɔn anitan no adi anaa?

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ اَنْ لَّنْ يُّخْرِجَ اللّٰهُ اَضْغَانَهُمْ ﴿٣٠﴾

**31.** Na sɛ Yɛpɛ a, anka Yɛbɛtumi ayi wɔn akyerɛ wo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wode wɔn agyiraehyɛdeɛ ahu wɔn. Na esi pi sɛ wode *wɔn* nne wɔ kasa mu bɛhu wɔn. Na Allah nim mo nnwuma *nyinaa.*

وَلَوْ نَشَآءُ لَاَرَيْنٰكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُمْ بِسِيْمٰهُمْ ؕ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِيْ لَحْنِ الْقَوْلِ ؕ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اَعْمَالَكُمْ ﴿٣١﴾

**32.** Na sɛ ɛteɛ biara, Yɛbɛsɔ mo ahwɛ kɔpem sɛ Yɛbɛhunu nokorɛ aperedifoɔ ne wɔn a wɔgyina pintinn wɔ mo mu; na *nsɔhwɛ mu na* Yɛbɛyi mo su kann no adi.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتّٰى نَعْلَمَ الْمُجٰهِدِيْنَ مِنْكُمْ وَالصّٰبِرِيْنَ ۙ وَنَبْلُوَا۟ اَخْبَارَكُمْ ﴿٣٢﴾

**33.** Nkurɔfoɔ no a wɔyɛ atiafoɔ na wɔsanka *nnipa* firi Allah kwan soɔ no, na wɔne Ɔsomafoɔ no di asie wɔ aberɛ a kwankyerɛ no ada adi ama wɔn no akyi no, wɔnntumi nnha Allah wɔ biribiara mu; na Ɔbɛma wɔn nnwuma asɛe a ɛnnso aba biara.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَشَآقُّوا الرَّسُوْلَ مِنْۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدٰى ۙ لَنْ يَّضُرُّوا اللّٰهَ شَيْـًٔا ؕ وَسَيُحْبِطُ اَعْمَالَهُمْ ﴿٣٣﴾

**34.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyɛ sotie ma Allah na monyɛ sotie ma Ɔsomafoɔ no, na momma mo nnwuma nnyɛ kwa.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ وَلَا تُبْطِلُوْٓا اَعْمَالَكُمْ ﴿٣٤﴾

**35.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ na wɔsanka *nnipa* firi Allah kwan so, *na* afei wɔwu wɔ aberɛ a wɔda so yɛ atiafoɔ no - Allah mmfa wɔn bɔne nnkyɛ wɔn.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ثُمَّ مَاتُوْا وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ﴿٣٥﴾

**36.** Enti mma monngo mo ho, annyɛ saa a mobɛpere ahwehwɛ asomdwoeɛ nsiesie wɔ aberɛ a, sɛ ɛteɛ biara, mo na mobɛdi nkunim. Na Allah ka mo ho, na Ɔnnkame mo mo nnwuma ho *akatua.*

فَلَا تَهِنُوْا وَتَدْعُوْٓا اِلَى السَّلْمِ ۖۗ وَاَنْتُمُ الْاَعْلَوْنَ ۖۗ وَاللّٰهُ مَعَكُمْ وَلَنْ يَّتِرَكُمْ اَعْمَالَكُمْ ﴿٣٦﴾

**37.** Ewiase asetena *yi* yɛ agodie ne anigyedeɛ a wɔde regye *wɔn ani* mmerɛ-twam bi na sɛ mogye di na moyɛ ateneneefoɔ a, Ɔde mo akatua *nyinaa* bɛma mo, na Ɔmmisa mo mo ahonyadeɛ no ho hwee.

إِنَّمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّ لَهْوٌ ؕ وَ إِنْ تُؤْمِنُوْا وَ تَتَّقُوْا يُؤْتِكُمْ أُجُوْرَكُمْ وَ لَا يَسْـَٔلْكُمْ أَمْوَالَكُمْ ﴿٣٧﴾

**38.** Sɛ Ɔbisa wɔn mo ho asɛm na Ɔyere mo a mobɛyɛ pɛpɛɛ, na Ɔbɛyi mo anitan no adi.

إِنْ يَّسْـَٔلْكُمُوْهَا فَيُحْفِكُمْ تَبْخَلُوْا وَ يُخْرِجْ أَضْغَانَكُمْ ﴿٣٨﴾

**39.** Hwɛ! Mone nkurɔfoɔ a wɔafrɛ mo sɛ monyi *mo agyapadeɛ* ma wɔ Allah kwan so; nanso mo mu binom wɔ hɔ a wɔyɛ pɛpɛɛ. Na obiara a ɔbɛyɛ pɛpɛɛ no, ɔyɛ pɛpɛɛ tia ɔno ankasa ne kra. Na Allah deɛ Ɔyɛ Ɔdefoɔ a Ɔsom bo ma Ne ho, na mo mmom na moyɛ ahiafoɔ. Na sɛ modane mo akyi a, Ɔbɛsesa de nnipa foforɔ aba mo anan mu, na wɔnom deɛ wɔnnyɛ sɛ mo.

هٰۤأَنْتُمْ هٰۤؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنْفِقُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ فَمِنْكُمْ مَّنْ يَّبْخَلُ ۚ وَ مَنْ يَّبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَنْ نَّفْسِهٖ ؕ وَ اللّٰهُ الْغَنِيُّ وَ أَنْتُمُ الْفُقَرَآءُ ۚ وَ إِنْ تَتَوَلَّوْا يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ۙ ثُمَّ لَا يَكُوْنُوْٓا أَمْثَالَكُمْ ﴿٣٩﴾

ركوعاتها ٤ سُورَةُ الْفَتْحِ مَدَنِيَّةٌ ٤٨ آياتها ٣٠

## AL-FATH
### (Madina Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. Ampa ara sɛ, Yɛama wo nkunimdie a ɛda adi,**

اِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِيْنًا ②

**3. Ama Allah akata wo sintɔ so ama wo, deɛ atwam ne deɛ ɛbɛba akyire, ɛne sɛ Ɔbɛhyɛ N'adom ma wɔ wo so, na Wakyerɛ wo kwan wɔ kwan tenenee so;**

لِّيَغْفِرَ لَكَ اللّٰهُ مَا تَقَدَّمَ مِنْ ذَنْۢبِكَ وَ مَا تَاَخَّرَ وَ يُتِمَّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكَ وَ يَهْدِيَكَ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ③

**4. Ɛne sɛ Allah de mmoa kokuroko bi bɛboa wo.**

وَّ يَنْصُرَكَ اللّٰهُ نَصْرًا عَزِيْزًا ④

**5. Ɔno ne Nea Ɔsane dinn-yɔ ba agyidifoɔ no akoma mu ama wɔde gyidie aka wɔn gyidie ho - na Allah na ɛdɔm a wɔwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu *nyinaa* yɛ Ne dea, na Allah yɛ adeɛ nyinaa so Nimdiɛfoɔ, Nyansafoɔ -**

هُوَ الَّذِيْۤ اَنْزَلَ السَّكِيْنَةَ فِيْ قُلُوْبِ الْمُؤْمِنِيْنَ لِيَزْدَادُوْۤا اِيْمَانًا مَّعَ اِيْمَانِهِمْ ؕ وَ لِلّٰهِ جُنُوْدُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ⑤

**6. Ama Wama agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa no awura Turo Aheman no a nsutene nenam aseɛ no mu, ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ, na Ɔbɛyi wɔn bɔne afiri wɔn so - na ɛno ne nkunimdie kɛseɛ no wɔ Allah anim -**

لِّيُدْخِلَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَ الْمُؤْمِنٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا وَ يُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ ؕ وَ كَانَ ذٰلِكَ عِنْدَ اللّٰهِ فَوْزًا عَظِيْمًا ⑥

**7. Na Ɔbɛtwe nyaatwomfoɔ mmarima ne nyaatwomfoɔ mmaa no aso, ɛne abosomsomfoɔ mmarima ne abosomsomfoɔ mmaa no a wɔdwendwen adwen bɔne fa Allah ho no. Wɔn so na atowerenkyem hantankora no bɛdane akɔ; na Allah abufuhyeɛ wɔ wɔn so. Na Wadome wɔn, na Wasiesie Amanehunu-Gya ama wɔn. Na ɛyɛ sankɔbea bɔne *paa.***

وَّ يُعَذِّبَ الْمُنٰفِقِيْنَ وَ الْمُنٰفِقٰتِ وَ الْمُشْرِكِيْنَ وَ الْمُشْرِكٰتِ الظَّآنِّيْنَ بِاللّٰهِ ظَنَّ السَّوْءِ ؕ عَلَيْهِمْ دَآئِرَةُ السَّوْءِ ۚ وَ غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَ لَعَنَهُمْ وَ اَعَدَّ لَهُمْ جَهَنَّمَ ؕ وَ سَآءَتْ مَصِيْرًا ⑦

**8. Na Allah na ɛdɔm a wɔwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu yɛ Ne dea; na Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.**

وَ لِلّٰهِ جُنُوْدُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ⑧

**9. Yɛasoma wo sɛ *woyɛ* Ɔdansefoɔ ne Sɛmmɔdɛ-bɔfoɔ ne Ɔkɔkɔbɔni,**

اِنَّاۤ اَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّ مُبَشِّرًا وَّ نَذِيْرًا ⑨

**10. Ama moagye Allah ne Ne Somafoɔ no adi, na moaboa no, na moahyɛ no animuonyam, ɛne sɛ mobɛtontom No anɔpa ne anwummerɛ.**

لِّتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ تُعَزِّرُوْهُ وَ تُوَقِّرُوْهُ ؕ وَ تُسَبِّحُوْهُ بُكْرَةً وَّ اَصِيْلًا ⑩

11. Esi pi sɛ nkurɔfoɔ no a wɔdi nse suae kyerɛ wo no di nse suae kyerɛ Allah. Allah nsa da wɔn nsa so. Enti obiara a ɔbɛbu *ne nsedie* soɔ no, bu so tia ɔno ankasa ho; na obiara a ɔbɛhyɛ apam a ɔne Allah ahyehyɛ ma no, esi pi sɛ Ɔbɛma no akatua a ɛso paa.

إِنَّ الَّذِيْنَ يُبَايِعُوْنَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُوْنَ اللّٰهَ ۗ يَدُ اللّٰهِ فَوْقَ اَيْدِيْهِمْ ۚ فَمَنْ نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنْكُثُ عَلٰى نَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ اَوْفٰى بِمَا عٰهَدَ عَلَيْهُ اللّٰهَ فَسَيُؤْتِيْهِ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١١﴾

R. 2.

12. Arabfoɔ a wɔte ɛserɛso a wɔgyaa wɔn akyire no bɛka akyerɛ wo sɛ, ‘Y’agyapadeɛ ne y’abusua maa adwuma bunkam yɛn so, enti srɛ bɔnefakyɛ ma yɛn.’ Wɔde wɔn tɛkrɛma ka asɛm a enni wɔn akoma mu. Ka sɛ, ‘Hwan na ne ho bɛba mfasoɔ ketewaa bi mpo ama mo atia Allah, sɛ Ɔpɛ sɛ Ɔde ɔhaw bi to mo so anaasɛ Ɔpɛ sɛ Ɔma mo mfasodeɛ bi a?’ Mmom Allah nim deɛ moyɔ nyinaa yie na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.

سَيَقُوْلُ لَكَ الْمُخَلَّفُوْنَ مِنَ الْاَعْرَابِ شَغَلَتْنَآ اَمْوَالُنَا وَاَهْلُوْنَا فَاسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ يَقُوْلُوْنَ بِاَلْسِنَتِهِمْ مَّا لَيْسَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ ۗ قُلْ فَمَنْ يَّمْلِكُ لَكُمْ مِّنَ اللّٰهِ شَيْئًا اِنْ اَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا اَوْ اَرَادَ بِكُمْ نَفْعًا ۗ بَلْ كَانَ اللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ﴿١٢﴾

13. ‘Mmom, modwenee sɛ Ɔsomafoɔ no ne agyidifoɔ no nnsan mma wɔn abusuafoɔ hɔ da, na wei yɛɛ anigyeɛ wɔ mo akoma mu, na mosusuu nsusuiɛ bɔne na moyɛɛ nnipa a ɔseeɛ *da mo so.*’

بَلْ ظَنَنْتُمْ اَنْ لَّنْ يَّنْقَلِبَ الرَّسُوْلُ وَالْمُؤْمِنُوْنَ اِلٰٓى اَهْلِيْهِمْ اَبَدًا وَّزُيِّنَ ذٰلِكَ فِيْ قُلُوْبِكُمْ وَظَنَنْتُمْ ظَنَّ السَّوْءِ ۚ وَكُنْتُمْ قَوْمًا بُوْرًا ﴿١٣﴾

14. Na nea ɔnnye Allah ne Ne Somafoɔ nnie no - esi pi sɛ Yɛasiesie egya a ɛredɛre hurenhuren ama atiafoɔ no.

وَمَنْ لَّمْ يُؤْمِنْ بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ فَاِنَّآ اَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ سَعِيْرًا ﴿١٤﴾

15. Na Allah na ɛsoro ahorоɔ ne asaase no mu ahennie yɛ Ne dea. Ɔde nea Ɔpɛ bɔne kyɛ no na Ɔtwe nea Ɔpɛ aso. Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ يَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٥﴾

16. Nkurɔfoɔ a *wɔatwentwɛn wɔn ho ase* ama wɔagya wɔn akyire no bɛka sɛ, sɛ mofiri adi sɛ morekɔfa sadeɛ no a, ‘Moma yɛni mo akyi.’ Wɔhwehwɛ sɛ wɔbɛsesa Allah ahyɛdeɛ no. Ka sɛ, ‘Monni y’akyi. Saa na Allah adi kan aka dada.’ Afei wɔbɛka sɛ, ‘Mmom, mo ani bere yɛn.’ Ɛnnte saa, nanso wɔnnte aseɛ gyesɛ kakraabi.

سَيَقُوْلُ الْمُخَلَّفُوْنَ اِذَا انْطَلَقْتُمْ اِلٰى مَغَانِمَ لِتَاْخُذُوْهَا ذَرُوْنَا نَتَّبِعْكُمْ ۚ يُرِيْدُوْنَ اَنْ يُّبَدِّلُوْا كَلٰمَ اللّٰهِ ۗ قُلْ لَّنْ تَتَّبِعُوْنَا كَذٰلِكُمْ قَالَ اللّٰهُ مِنْ قَبْلُ ۚ فَسَيَقُوْلُوْنَ بَلْ تَحْسُدُوْنَنَا ۗ بَلْ كَانُوْا لَا يَفْقَهُوْنَ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿١٦﴾

17. Ka kyerɛ ɛserɛso Arabfoɔ no a wɔgyaa wɔn akyire no sɛ, ‘Wɔbɛfrɛ mo ama mo *akɔko* atia nnipa bi a wɔyɛ nnɔmmarima ahoɔdenfoɔ; mo ne wɔn bɛdi akoo kɔpem sɛ wɔbɛbrɛ wɔn ho

قُلْ لِّلْمُخَلَّفِيْنَ مِنَ الْاَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ اِلٰى قَوْمٍ اُولِيْ بَاْسٍ شَدِيْدٍ تُقَاتِلُوْنَهُمْ اَوْ يُسْلِمُوْنَ ۚ فَاِنْ تُطِيْعُوْا يُؤْتِكُمُ اللّٰهُ

ase. Afei sɛ moyɛ sotie a Allah bɛma mo akatua papa, na sɛ modane mo akyi sɛdeɛ modii kan danee mo akyi no deɛ a, Ɔbɛtwe mo aso asotwe a ɛyɛ ya *paa.*

أَجْرًا حَسَنًا ۚ وَإِن تَتَوَلَّوْا كَمَا تَوَلَّيْتُم مِّن قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٧﴾

18. Asodie biara nna onifurani so, saara na asodie biara nna obubuani so, na asodie biara nna ɔyarefoɔ nso so, *sɛ wɔannkɔ ɛkoo no bi a.* Na obiara a ɔbɛyɛ sotie ama Allah ne Ne Somafoɔ no, Ɔbɛma no ahyɛne Turo no a nsutene nenam aseɛ no mu; na obiara a ɔbɛdane n'akyi ama deɛ, Ɔbɛtwe n'aso asotwe a ɛyɛ ya.

لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ ۗ وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ يُدْخِلْهُ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٨﴾

R. 3.

19. Esi pi sɛ, na Allah ani agye agyidifoɔ no ho berɛ a na wɔredi nse asuae akyerɛ wo wɔ Dua no ase hɔ no, na na Ɔnim deɛ ɛwɔ wɔn akoma mu, na Ɔsomaa dinn-yɔ guu wɔn so, na Ɔde nkunimdie a ɛben yɛɛ akatua maa wɔn;

لَّقَدْ رَضِيَ اللَّهُ عَنِ الْمُؤْمِنِينَ إِذْ يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿١٩﴾

20. Ɛne sadeɛ akɛseɛ a wɔbɛfa. Na Allah yɛ Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٢٠﴾

21. Allah de sadeɛ akɛseɛ ahyɛ mo bɔ a mobɛfa, na Ɔde wei adi kan ama mo dada, na Wasanka nnipa nsa afiri mo so, ama no ayɛ Nsɛnkyerɛnneɛ ama agyidifoɔ no, ɛne sɛ Ɔbɛkyerɛ mo kwan afa kwan tenenee so.

وَعَدَكُمُ اللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَكَفَّ أَيْدِيَ النَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢١﴾

22. Na *Wahyɛ mo nkunimdie* foforɔ *ho bɔ* a monntumi nyaaeɛ, *nanso,* esi pi sɛ, Allah atwa ho ahyia. Na Allah wɔ adeɛ nyinaa so tumi.

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ اللَّهُ بِهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٢﴾

23. Na sɛ nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no ne mo di akoo a, esi pi sɛ, wɔbɛdane wɔn akyi ama, afei wɔnnya banbɔfoɔ anaasɛ ɔboafoɔ biara.

وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوَلَّوُا الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٣﴾

24. Saa na Allah kwan a Ɔfa so yɔ adeɛ a wɔatintim dada no teɛ na wonnhunu nsesaeɛ wɔ Allah adeyɔ kwan a wɔatintim no mu.

سُنَّةَ اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٤﴾

**25.** Na Ɔno ne Nea Ɔyii wɔn nsa firii mo so ɛne mo nsa firii wɔn so wɔ Mɛkka bonhwa no mu, wɔ aberɛ a Ɔmaa mo nkunimdie wɔ wɔn so no akyi. Na Allah hunu deɛ moyɔ nyinaa.

وَ هُوَ الَّذِيْ كَفَّ اَيْدِيَهُمْ عَنْكُمْ وَ اَيْدِيَكُمْ عَنْهُمْ بِبَطْنِ مَكَّةَ مِنْۢ بَعْدِ اَنْ اَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرًا ﴿۲۵﴾

**26.** Ɛyɛ wɔnom a wɔyɛ atiafoɔ no na wɔsii mo kwan firii Asɔredan Kron-kron no ho, ɛne afɔrebɔ mmoa a wɔsii ano a wɔamma no annuru afɔrebɔ bea hɔ. Na sɛ ɛnnyɛ agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa no a na monnim wɔn no a ebia anka mobɛtiatia wɔn so wɔ fɔm ama ɔhaw bi aba mo so wɔn nti wɔ aberɛ a monnim a *anka Ɔbɛma mo kwan ama moako, nanso Wannyɔ saa,* ama Allah agye obiara a Ɔpɛ ato N'ahummɔborɔ mu. Sɛ wɔate wɔn ho *afiri atiafoɔ no ho a* anka esi pi sɛ Yɛde asotwe yaaya atwe wɔn mu nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no aso.

هُمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ صَدُّوْكُمْ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَ الْهَدْيَ مَعْكُوْفًا اَنْ يَّبْلُغَ مَحِلَّهٗ ؕ وَ لَوْ لَا رِجَالٌ مُّؤْمِنُوْنَ وَ نِسَآءٌ مُّؤْمِنٰتٌ لَّمْ تَعْلَمُوْهُمْ اَنْ تَطَـُٔوْهُمْ فَتُصِيْبَكُمْ مِّنْهُمْ مَّعَرَّةٌۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ لِيُدْخِلَ اللّٰهُ فِيْ رَحْمَتِهٖ مَنْ يَّشَآءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوْا لَعَذَّبْنَا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿۲۶﴾

**27.** Berɛ a nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no de ahantan mu ahisɛm siee wɔn akoma mu, Bagyimi-berɛ ahisɛm no bi no, Allah sanee N'akomatɔyɛm dinn-yɔ no guu Ne Somafoɔ no so ɛne agyidifoɔ no so, na Ɔmaa wɔtɔ kɔɔ teneneeyɔ asɛm no so, na wɔwɔ ɛho agyinasoɔ na wɔfata nso sɛ wɔnya. Na Allah nim biribiara yie.

اِذْ جَعَلَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ قُلُوْبِهِمُ الْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ الْجَاهِلِيَّةِ فَاَنْزَلَ اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى رَسُوْلِهٖ وَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَ اَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوٰى وَ كَانُوْۤا اَحَقَّ بِهَا وَ اَهْلَهَا ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿۲۷﴾

R. 4.

**28.** Esi pi sɛ Allah nam nokorɛ so ahyɛ Anisoadehunu no ma ama Ne Somafoɔ no. Sɛ ɛteɛ biara mobɛwura Asɔredan Kronkron no mu, sɛ ɛyɛ Allah pɛ a wɔ ntwitwagyeɛ mu. *Saa berɛ no* na ebinom ayi wɔn tiri *nwi agu* na *ebinom nso* atwitwa wɔn tiri nwi so ntiantia; *na* monnya suro biara. Mmom na Ɔnim deɛ na monnim. Enti na Wahyehyɛ ama mo, wei akyi, nkunimdie a ɛbɛn.

لَقَدْ صَدَقَ اللّٰهُ رَسُوْلَهُ الرُّءْيَا بِالْحَقِّ ۚ لَتَدْخُلُنَّ الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ اِنْ شَآءَ اللّٰهُ اٰمِنِيْنَ ۙ مُحَلِّقِيْنَ رُءُوْسَكُمْ وَ مُقَصِّرِيْنَ ۙ لَا تَخَافُوْنَ ؕ فَعَلِمَ مَا لَمْ تَعْلَمُوْا فَجَعَلَ مِنْ دُوْنِ ذٰلِكَ فَتْحًا قَرِيْبًا ﴿۲۸﴾

**29.** Ɔno ne Nea Ɔde kwankyerɛ ne Nokorɛ Som no asoma Ne Somafoɔ no sɛ Ɔbɛma no adi ɛsom nkaeɛ no nyinaa so. Na Allah som bo sɛ Ɔdanseni.

هُوَ الَّذِيْۤ اَرْسَلَ رَسُوْلَهٗ بِالْهُدٰى وَ دِيْنِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهٗ عَلَى الدِّيْنِ كُلِّهٖ ؕ وَ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا ﴿۲۹﴾



**30. Muhammad yɛ Allah Somafoɔ na nkurɔfoɔ a wɔka ne ho no *agyina hɔ* pintinn wɔ atiafoɔ no so, na wɔyɛ ntimmɔborɔ ma wɔn ho wɔn ho. Wobɛhunu wɔnom sɛ wɔrebɔ wɔn mu ase na wɔde wɔn anim abutu-butu fɔm *wɔ Asɔreyɔ mu,* a wɔrehwehwɛ Allah nkyɛn adom ne N'anigyeɛ. Wɔnom ahyɛnsodeɛ wɔ wɔn anim, wɔn anim a wɔde butu hɔ no ahyɛ wɔn agyiraeɛ. Wei ne wɔnom ho asɛm a ɛwɔ Tora no mu. Na wɔnom ho asɛm a ɛwɔ Nsɛmpa no mu te sɛ aduadewa a ɛde n'ani wowɔ mfeaamfeaa, na ɛyɛ den, afei na ɛmu ayɛ duru, na agyina pintinn wɔ ne dua so, na ɛma agufoɔ no anigyeɛ - sɛdeɛ Ɔbɛma atiafoɔ no de abufuo ahyeɛ, ɛnam wɔn *nkɔsoɔ* nti. Allah de bɔnefakyɛ ne akatua a ɛso ahyɛ wɔn mu nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no bɔ.**

محمد رسول الله والذين معه
اشداء على الكفار رحماء بينهم
تراهم ركعا سجدا يبتغون فضلا
من الله ورضوانا سيماهم في
وجوههم من اثر السجود ذلك
مثلهم في التورىة ومثلهم في
الانجيل كزرع اخرج شطاه فازره
فاستغلظ فاستوى على سوقه
يعجب الزراع ليغيظ بهم الكفار
وعد الله الذين امنوا وعملوا
الصلحت منهم مغفرة واجرا
عظيما ﴿٣٠﴾




## AL-HUGYURAAT
**(Madina Yikyerɛ)**

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ①

2. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma monnyɛ anim-kɔ mpepereho ɛfa Allah ne Ne Somafoɔ no ho na *mmom* monsuro Allah. Ampa ara sɛ Allah yɛ Sɛntiefoɔ, Nimdiɛfoɔ.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا لَا تُقَدِّمُوۡا بَيۡنَ يَدَيِ اللّٰهِ وَرَسُوۡلِهٖ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيۡعٌ عَلِيۡمٌ ②

3. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma momma mo nne so mma no mmoro Ɔkɔmhyɛni nne so, na mma monnkasa mmobɔ mu nnkyerɛ no, sɛdeɛ mokasa bobɔ mu kyerɛkyerɛ mo ho mo ho no, annyɛ saa a mo nnwuma bɛyɛ kwa wɔ aberɛ a monnhunu.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا لَا تَرۡفَعُوۡۤا اَصۡوَاتَكُمۡ فَوۡقَ صَوۡتِ النَّبِيِّ وَلَا تَجۡهَرُوۡا لَهٗ بِالۡقَوۡلِ كَجَهۡرِ بَعۡضِكُمۡ لِبَعۡضٍ اَنۡ تَحۡبَطَ اَعۡمَالُكُمۡ وَاَنۡتُمۡ لَا تَشۡعُرُوۡنَ ③

4. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔbrɛ wɔn nne ase wɔ Allah Somafoɔ no anim no, wɔnom ne nkurɔfoɔ a Allah nam nsɔhwɛ so ayɛ wɔn akoma tenenee no. Wɔbɛnya bɔnefakyɛ ne akatua a ɛso.

اِنَّ الَّذِيۡنَ يَغُضُّوۡنَ اَصۡوَاتَهُمۡ عِنۡدَ رَسُوۡلِ اللّٰهِ اُولٰٓئِكَ الَّذِيۡنَ امۡتَحَنَ اللّٰهُ قُلُوۡبَهُمۡ لِلتَّقۡوٰى ؕ لَهُمۡ مَّغۡفِرَةٌ وَّاَجۡرٌ عَظِيۡمٌ ④

5. Esi pi sɛ, nkurɔfoɔ no a wɔde nteamu hyɛ aseɛ kasa kyerɛ wo wɔ aberɛ a wɔwɔ akyirikyiri firi *wo* afie mu no - wɔn mu dodoɔ no ara nni nteaseɛ.

اِنَّ الَّذِيۡنَ يُنَادُوۡنَكَ مِنۡ وَّرَآءِ الۡحُجُرٰتِ اَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُوۡنَ ⑤

6. Na sɛ wɔtwenee wɔ aboterɛ mu kɔpem sɛ wopuie baa wɔn nkyɛn a, anka ɛno mmom na ɛbɛyɛ ama wɔn. Nanso Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.

وَلَوۡ اَنَّهُمۡ صَبَرُوۡا حَتّٰى تَخۡرُجَ اِلَيۡهِمۡ لَكَانَ خَيۡرًا لَّهُمۡ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوۡرٌ رَّحِيۡمٌ ⑥

7. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Sɛ obi a *ɔno ankasa* nni mmera so de amanebɔ bi brɛ mo a, monhwehwɛ mu yie *nhwɛ sɛ asɛm no tene anaa,* annyɛ saa a mobɛdi nnipa bi dɛm wɔ aberɛ a monni ho nimdiɛ, na *ɛno* akyi moanu mo ho wɔ deɛ moayɔ ho.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡۤا اِنۡ جَآءَكُمۡ فَاسِقٌ بِنَبَاٍ فَتَبَيَّنُوۡۤا اَنۡ تُصِيۡبُوۡا قَوۡمًا بِجَهَالَةٍ فَتُصۡبِحُوۡا عَلٰى مَا فَعَلۡتُمۡ نٰدِمِيۡنَ ⑦

**8.** Na monhunu sɛ Allah Somafoɔ no wɔ mo mu; sɛ ɔreyɔ mo apɛdeɛ wɔ nsɛm bebiree ho a, anka esi pi sɛ mobɛkɔ ahokyerɛ mu, nanso Allah ama gyidie no ayɛ adeɛ a modɔ ama mo, na Wama no ayɛ fɛ wɔ mo akoma mu, na Wama ntiaeɛ, atirimuɔden ne asobrakyeɛ ayɛ akyideɛ ama mo. Weinom saa na wɔwɔ ɛkwan a ɛtene no soɔ.

وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ فِيْكُمْ رَسُوْلَ اللّٰهِ ؕ لَوْ يُطِيْعُكُمْ فِيْ كَثِيْرٍ مِّنَ الْاَمْرِ لَعَنِتُّمْ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ حَبَّبَ اِلَيْكُمُ الْاِيْمَانَ وَزَيَّنَهٗ فِيْ قُلُوْبِكُمْ وَكَرَّهَ اِلَيْكُمُ الْكُفْرَ وَالْفُسُوْقَ وَالْعِصْيَانَ ؕ اُولٰٓئِكَ هُمُ الرّٰشِدُوْنَ ﴿۸﴾

**9.** Ɛyɛ adom a efiri Allah hɔ ne akyɛdeɛ. Na Allah nim adeɛ nyinaa, na Ɔyɛ Nyansafoɔ.

فَضْلًا مِّنَ اللّٰهِ وَنِعْمَةً ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿۹﴾

**10.** Na sɛ agyidifoɔ akuo mmienu ko tia wɔn ho wɔn ho a, monsiesie wɔn ntɛm ma asomdwoeɛ mmra; afei, *ɛno akyi,* sɛ ekuo no mu baako te atua wɔ ekuo a aka no so a *(na ɔbu nsiesie nhyehyɛeɛ no so a),* ɛnneɛ mo ne saa kuo no nko kɔpem sɛ ɔbɛsan aba Allah ahyɛdeɛ no so. Afei sɛ ɔsan *ba nteaseɛ mu a,* monfa nokorɛ pɛpɛɛpɛ-yɔ so ma asomdwoeɛ mmra wɔn ntɛm, na monyɛ pɛ. Ampa ara sɛ Allah dɔ wɔnom a wɔyɛ pɛ no.

وَاِنْ طَآئِفَتٰنِ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ اقْتَتَلُوْا فَاَصْلِحُوْا بَيْنَهُمَا ۚ فَاِنْۢ بَغَتْ اِحْدٰىهُمَا عَلَى الْاُخْرٰى فَقَاتِلُوا الَّتِيْ تَبْغِيْ حَتّٰى تَفِيْٓءَ اِلٰٓى اَمْرِ اللّٰهِ ۚ فَاِنْ فَآءَتْ فَاَصْلِحُوْا بَيْنَهُمَا بِالْعَدْلِ وَاَقْسِطُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِيْنَ ﴿۱۰﴾

**11.** Ampa ara sɛ agyidifoɔ nyinaa yɛ anuanom. Enti monsiesie anuanom ntɛm, na monsuro Allah sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛhu mo mmɔbɔ.

اِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ اِخْوَةٌ فَاَصْلِحُوْا بَيْنَ اَخَوَيْكُمْ وَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿۱۱﴾

R. 2.

**12.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma nnipa-kuo bi nnsi nnipa-kuo foforɔ bi atwetwe, ebia na wɔyɛ kyɛn wɔn, na mma mmaa no bi nnsi *wɔn mfɛfoɔ* mmaa no bi atwetwe, ebia na wɔyɛ kyɛn wɔn. Na mma mommfa ntwatosoɔ nntoto mo ankasa mo nkurɔfoɔ so, nanso mma mommfa atwetwe-din nnsere-sere mo ho. Ɛyɛ bɔne *ma mo* sɛ mobɛgye din wɔ bɔne mu wɔ gyidie akyi. Na wɔnom a wɔannu wɔn ho no ne adebɔneyɔfoɔ no.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّنْ قَوْمٍ عَسٰٓى اَنْ يَّكُوْنُوْا خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَآءٌ مِّنْ نِّسَآءٍ عَسٰٓى اَنْ يَّكُنَّ خَيْرًا مِّنْهُنَّ ۚ وَلَا تَلْمِزُوْٓا اَنْفُسَكُمْ وَلَا تَنَابَزُوْا بِالْاَلْقَابِ ؕ بِئْسَ الِاسْمُ الْفُسُوْقُ بَعْدَ الْاِيْمَانِ ۚ وَمَنْ لَّمْ يَتُبْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿۱۲﴾

**13.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! Montwe mo ho mfiri sɛ mobɛtaa de mo ho ahyehyɛ nsusuiɛ pii ho, efirisɛ nsusuiɛ binom yɛ bɔne a esi pi. Na mma monntetɛ mo ho, nanso mma monnkeka ebinom akyi nsɛmmɔne. Ana mo mu bi bɛpɛ sɛ ɔwe ne nua wawuo nam? Esi pi sɛ mokyiri saa. Ɛnneɛ, monsuro Allah. Ampa ara sɛ Allah de ntimmɔborɔ dane Ne ho ma *Ne nkoa,* na Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ paa.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اجْتَنِبُوْا كَثِيْرًا مِّنَ الظَّنِّ ۫ اِنَّ بَعْضَ الظَّنِّ اِثْمٌ وَّلَا تَجَسَّسُوْا وَلَا يَغْتَبْ بَّعْضُكُمْ بَعْضًا ؕ اَيُحِبُّ اَحَدُكُمْ اَنْ يَّاْكُلَ لَحْمَ اَخِيْهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوْهُ ؕ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ تَوَّابٌ رَّحِيْمٌ ﴿۱۳﴾

14. O adasamma, Yɛabɔ mo afiri ɔbarima ne ɔbaa mu, na Yɛayɛ mo abusua-mantam ne abusua-kuo sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛhunu mo ho mo ho. Ampa ara sɛ mo mu nea ɔwɔ animuonyam wɔ Allah anim ne nea ɔyɛ ɔteneneeni paa wɔ mo mu. Ampa ara sɛ, Allah nim adeɛ nyinaa *na* Ɔbɛbɔ *mo* ɛho amanneɛ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَٰكُمْ شُعُوبًا وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓا۟ ۚ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ ٱللَّهِ أَتْقَىٰكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿١٤﴾

15. Ɛserɛso Arabfoɔ no ka sɛ, 'Yɛgye di.' Ka sɛ, "Monnya nnye nniɛ; na mmom monka sɛ, 'Yɛagye Islam atom,' efirisɛ *nokorɛ* gyidie no nnya nhyɛnee mo akoma mu." Na sɛ moyɛ sotie ma Allah ne Ne Somafoɔ no a Ɔnnte biribiara so mmfiri mo nnwuma mu. Esi pi sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa ara yie.

قَالَتِ ٱلْأَعْرَابُ ءَامَنَّا ۖ قُل لَّمْ تُؤْمِنُوا۟ وَلَٰكِن قُولُوٓا۟ أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ ٱلْإِيمَٰنُ فِى قُلُوبِكُمْ ۖ وَإِن تُطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتْكُم مِّنْ أَعْمَٰلِكُمْ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٥﴾

16. Agyidifoɔ paa no ne nkurɔfoɔ a wɔgye Allah ne Ne Somafoɔ no di *wɔ nokorɛ mu,* na afei wɔn adwene mu nnyɛ wɔn nnaa, na mmom wɔde wɔn agyapadeɛ ne wɔn nnipa-dua di aperedie wɔ Allah kwan so. Weinom na wɔyɛ nokwafoɔ no.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوا۟ وَجَٰهَدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿١٦﴾

17. Ka sɛ, 'Ana mo na mode mo gyidie no bɛkyerɛ Allah wɔ aberɛ a Allah na Ɔnim biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahorɔɔ no mu ne biribiara a ɛwɔ asaase no mu? Na Allah nim adeɛ nyinaa yie.'

قُلْ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمْ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٧﴾

18. Wɔdwen sɛ wɔayɛ wo adom bi ɛnam sɛ wɔagye Islam atom nti. Ka sɛ, 'Mma mommfa gye a moagye Islam atom no nnkyerɛ mo ho te sɛ deɛ mode ayɛ me adom. Ɛyɛ mo mmom na Allah ayɛ mo adom sɛ Wakyerɛ mo kwan akɔ nokorɛ gyidie no mu sɛ moyɛ nokwafoɔ *ampa a.'*

يَمُنُّونَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوا۟ ۖ قُل لَّا تَمُنُّوا۟ عَلَىَّ إِسْلَٰمَكُم ۖ بَلِ ٱللَّهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ أَنْ هَدَىٰكُمْ لِلْإِيمَٰنِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٨﴾

19. Ampa ara sɛ Allah nim ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu asiesɛm nyinaa. Na Allah hunu deɛ moyɔ nyinaa.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾ ع ٢ ٨ ١٤

اٰياتها ٤٦ سُوۡرَةُ قٓ - مَكِّيَّةٌ ٥٠ ركوعاتها ٣

## KƆƆF

(Mɛkka Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿۱﴾

**2. Kɔɔf.* *Yɛde* Animuonyam Kur'aan no *to dwa sɛ wo nokorɛ no ho adansedie.***

منزل ٧ قٓ ۚ وَالۡقُرۡاٰنِ الۡمَجِيۡدِ ﴿۲﴾

**3. Nanso ɛyɛ wɔn nwanwa sɛ Ɔkɔkɔbɔni aba wɔn hɔ a ɔfiri wɔn mu. Na atiafoɔ no ka sɛ, 'Wei yɛ adeɛ a ɛyɛ nwanwa!**

بَلۡ عَجِبُوۡۤا اَنۡ جَآءَهُمۡ مُّنۡذِرٌ مِّنۡهُمۡ فَقَالَ الۡكٰفِرُوۡنَ هٰذَا شَىۡءٌ عَجِيۡبٌ ﴿۳﴾

**4. 'Ɛdeɛben! berɛ a yɛawuwuo na yɛayɛ mfuturo no, *na wɔbɛsan anyane yɛn de yɛn aba nkwa mu bio?* Wei yɛ nsankyire a ɛwɔ akyirikyiri *sɛ ɛbɛtumi abam.'***

ءَاِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابًا ۚ ذٰلِكَ رَجۡعٌۢ بَعِيۡدٌ ﴿۴﴾

**5. Yɛn na Yɛnim ade dodoɔ a asaase no ma ɛso teɛ firi wɔn mu. Na Yɛn hɔ na Nwoma bi wɔ a ɛbɔ *biribiara* ho ban.**

قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنۡقُصُ الۡاَرۡضُ مِنۡهُمۡ ۚ وَعِنۡدَنَا كِتٰبٌ حَفِيۡظٌ ﴿۵﴾

**6. Mmom, wɔpoo nokorɛ no berɛ a ɛbaa wɔn nkyɛn no, na enti wɔwɔ ntotoo tebea mu.**

بَلۡ كَذَّبُوۡا بِالۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِىۡۤ اَمۡرٍ مَّرِيۡجٍ ﴿۶﴾

**7. Ana wɔnnhwɛɛ ɛsoro a ɛwɔ wɔn atifi no, sɛdeɛ Yɛayɛ no na Yɛasiesie no, na *wɔnnhunu* sɛ mmɔfasoɔ biara nni mu?**

اَفَلَمۡ يَنۡظُرُوۡۤا اِلَى السَّمَآءِ فَوۡقَهُمۡ كَيۡفَ بَنَيۡنٰهَا وَزَيَّنّٰهَا وَمَا لَهَا مِنۡ فُرُوۡجٍ ﴿۷﴾

**8. Na asaase no - Yɛaterɛ mu, na Yɛde mmepɔ atintim mu; na Yɛama afifideɛ su *ahoroɔ* a ɛyɛ fɛ adane biara bi afifiri mu.**

وَالۡاَرۡضَ مَدَدۡنٰهَا وَاَلۡقَيۡنَا فِيۡهَا رَوَاسِىَ وَاَنۡۢبَتۡنَا فِيۡهَا مِنۡ كُلِّ زَوۡجٍۢ بَهِيۡجٍ ﴿۸﴾

**9. Sɛ ɛnyɛ anifire *akadeɛ* ne nkaekaeɛ ma akoa biara a ɔdane ne ho *kɔ Nyankopɔn hɔ.***

تَبۡصِرَةً وَّذِكۡرٰى لِكُلِّ عَبۡدٍ مُّنِيۡبٍ ﴿۹﴾

**10. Na Yɛdwiri firi soro ba fɔm nsuo a nhyira ayɛ no ma, na Yɛnam so ama aturo ahoroɔ afifi afiri adi ne aba nnɔbaeɛ,**

وَنَزَّلۡنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً مُّبٰرَكًا فَاَنۡۢبَتۡنَا بِهٖ جَنّٰتٍ وَّحَبَّ الۡحَصِيۡدِ ﴿۱۰﴾

**11. Ne nkyiresua nnua atenten a ɛwɔ saka a ebi deda ebi soɔ,**

وَالنَّخۡلَ بٰسِقٰتٍ لَّهَا طَلۡعٌ نَّضِيۡدٌ ﴿۱۱﴾

**12. Sɛ ɛnyɛ akɔnhomabɔdeɛ ma *Yɛn* nkoa; na Yɛnam so nyane asaase bi a awuo. Saa ara mpo na Owusɔreɛ no bɛyɛ.**

رِّزۡقًا لِّلۡعِبَادِ ۙ وَاَحۡيَيۡنَا بِهٖ بَلۡدَةً مَّيۡتًا ؕ كَذٰلِكَ الۡخُرُوۡجُ ﴿۱۲﴾

**13. Noa nkurɔfoɔ no poo *nokorɛ no a* edii wɔn anim kan no, na *saara* na Abura* Nkurɔfoɔ no ne Samuud pooeɛ.**

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوۡحٍ وَّاَصۡحٰبُ الرَّسِّ وَثَمُوۡدُ ﴿۱۳﴾

---

*Nea Tumi yɛ Ne dea no.

14. Ɛne ‘Aad, ne Farao ne Lot anuanom,

وَعَادٌ وَّفِرْعَوْنُ وَإِخْوَانُ لُوْطٍ ﴿١٤﴾

15. Ɛne Nnua-mu-Tefoɔ,* ɛne Tubba‘* nkurɔfoɔ no. Wɔnom nyinaa poo Asomafoɔ no maa no baa sɛ M’asotwe a Mede huna-hunaa wɔn no baa wɔn so.

وَّأَصْحٰبُ الْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ۚ كُلٌّ كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيْدِ ﴿١٥﴾

16. Ana Yɛabrɛ mmɔeɛ a edi kan no ho? Dabi, nanso wɔwɔ ntotoo mu fa mmɔeɛ foforɔ no ho.

أَفَعَيِيْنَا بِالْخَلْقِ الْأَوَّلِ ۚ بَلْ هُمْ فِيْ لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ﴿١٦﴾

ع ١٦ ١٥

R. 2.

17. Esi pi sɛ, Yɛn na Yɛabɔ onipa na Yɛnim deɛ n’ahonim besebese kyerɛ no, na Yɛbɛn no kyen *ne* kɔn ho ntini *mpo.*

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهٖ نَفْسُهٗ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيْدِ ﴿١٧﴾

18. Berɛ a Nsɛmtwerɛfoɔ *soro-abɔfoɔ* mmienu twerɛ *onipa nneyɔeɛ, ɔbaako* te nifa so na *ɔfoforɔ no* wɔ benkum.

إِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيٰنِ عَنِ الْيَمِيْنِ وَعَنِ الشِّمَالِ قَعِيْدٌ ﴿١٨﴾

19. Ɔnnka asɛm baako mpo gyesɛ ɔwɛnfoɔ *soro-abɔfoɔ bi* ayɛ krado *sɛ ɔbɛtwerɛ ato hɔ.*

مَا يَلْفِظُ مِنْ قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيْبٌ عَتِيْدٌ ﴿١٩﴾

20. Na owuo ateeteɛ no aba wɔ nokorɛm. ‘Wei ne deɛ na worebɔ mmɔden adwane afiri ho no.’

وَجَآءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ۚ ذٰلِكَ مَا كُنْتَ مِنْهُ تَحِيْدُ ﴿٢٠﴾

21. Na wɔbɛhyɛn totrobɛnto no: ‘Wei ne Bɔhyɛ Da no.’

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ ۚ ذٰلِكَ يَوْمُ الْوَعِيْدِ ﴿٢١﴾

22. Na ɔkra biara bɛfiri adi aba *na soro-abɔfoɔ* bi ka ne ho a ɔbɛka *no akɔ bea a ɛfata,* ɛne *soro-abɔfoɔ* a ɔbɛdi adanseɛ.

وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَّشَهِيْدٌ ﴿٢٢﴾

23. ‘Ɛyɛ ampa sɛ na wabu w’ani agu wei so; seisei deɛ Yɛayi wo nkatanim no afiri wo so, na w’ade-hunu ayɛ wann ɛnnɛ da yi.’

لَقَدْ كُنْتَ فِيْ غَفْلَةٍ مِّنْ هٰذَا فَكَشَفْنَا عَنْكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ الْيَوْمَ حَدِيْدٌ ﴿٢٣﴾

24. Na ne hokafoɔ no bɛka sɛ ‘Wei ne deɛ mewɔ wɔ *apaawa no so* a ayɛ krado.

وَقَالَ قَرِيْنُهٗ هٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيْدٌ ﴿٢٤﴾

25. ‘Mo mmienu monto boniayɛfoɔ a ɔtan *nokorɛ* biara nto Amanehunu-Gya no mu,

أَلْقِيَا فِيْ جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيْدٍ ﴿٢٥﴾

26. ‘Ɔno a ɔsi papa ho kwan no, amumuyɔfoɔ, akyinnyegyefoɔ no,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيْبٍ ﴿٢٦﴾

27. ‘Ɔno a wayɔ Nyame foforɔ aka Allah ho no. Enti mo mmienu monfa no nto ateeteɛ denden no mu.’

الَّذِيْ جَعَلَ مَعَ اللّٰهِ إِلٰهًا اٰخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِي الْعَذَابِ الشَّدِيْدِ ﴿٢٧﴾

*Tete Arab abusua.

**28.** N'afɛ no bɛka sɛ, 'O y'Awurade, ɛnnyɛ me na memaa no yɛɛ dɔm; mmom ɛyɛ ɔno *ankasa* na na wayera kɔ akyirikyiri.'

قَالَ قَرِيْنُهٗ رَبَّنَا مَآ اَطْغَيْتُهٗ وَلٰكِنْ كَانَ فِيْ ضَلٰلٍۭ بَعِيْدٍ ﴿٢٨﴾

**29.** *Onyankopɔn* bɛka sɛ, 'Mma mon-nye akyinnye wɔ M'anim, Mebɔɔ mo kɔkɔ ansaana bɔhyɛ no *reba*.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوْا لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ اِلَيْكُمْ بِالْوَعِيْدِ ﴿٢٩﴾

**30.** 'Atemmuo asɛm a efiri Me hɔ no wɔnnsesa no, na Mennyɔ biribiara nntia *Me* nkoa.'

مَا يُبَدَّلُ الْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَآ اَنَا بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيْدِ ﴿٣٠﴾ ع ٢ ١٤ ١٦

R. 3.

**31.** Saa da no Yɛbɛka akyerɛ Gyahan-nam (Amanehunu-Gya) no sɛ, 'Ana wayɛ ma?' na ɛbɛbua sɛ, 'Ana ebi wɔ hɔ bio a wɔde bɛka ho?'

يَوْمَ نَقُوْلُ لِجَهَنَّمَ هَلِ امْتَلَاْتِ وَتَقُوْلُ هَلْ مِنْ مَّزِيْدٍ ﴿٣١﴾

**32.** Na wɔde Turo Aheman no bɛbɛn ateneneefoɔ no, na enni akyiri bio.

وَاُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِيْنَ غَيْرَ بَعِيْدٍ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Wei ne deɛ wɔde hyɛɛ mo bɔ no - ɛwɔ hɔ ma obiara a mmerɛ nyinaa ɔdane *kɔɔ Nyankopɔn hɔ* na ɔyɛɛ ahwɛyie *wɔ ne nneyɔeɛ ho no,*

هٰذَا مَا تُوْعَدُوْنَ لِكُلِّ اَوَّابٍ حَفِيْظٍ ﴿٣٣﴾

**34.** 'Nea ɔsuroo Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no wɔ kokoam na ɔde ahonnuo akoma baa *Ne* hɔ no.

مَنْ خَشِيَ الرَّحْمٰنَ بِالْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيْبِ ﴿٣٤﴾

**35.** 'Monwura mu wɔ asomdwoeɛ mu. Wei ne Mfensa Da no.'

ادْخُلُوْهَا بِسَلٰمٍ ذٰلِكَ يَوْمُ الْخُلُوْدِ ﴿٣٥﴾

**36.** Wɔbɛnya deɛ wɔpɛ biara wɔ mu, na Yɛn hɔ na dodoɔ *a ɛyɛ pii wɔ.*

لَهُمْ مَّا يَشَآءُوْنَ فِيْهَا وَلَدَيْنَا مَزِيْدٌ ﴿٣٦﴾

**37.** Na awontoatoasoɔ dodoɔ sɛn, a na wɔwɔ tumi kɛseɛ sene wɔn, na Yɛaseɛ wɔn adi wɔn anim! *Nanso berɛ a asotwe no baaeɛ no,* wɔbɔɔ apetee wɔ asaase no mu. So na dwanekɔbea bi wɔ hɔ *ma wɔn?*

وَكَمْ اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْنٍ هُمْ اَشَدُّ مِنْهُمْ بَطْشًا فَنَقَّبُوْا فِي الْبِلَادِ هَلْ مِنْ مَّحِيْصٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Ampa ara sɛ, wei mu na nkaekaeɛ wɔ ma obi a ɔwɔ akoma, anaasɛ ɔbɛyɛ aso atie na wadi adanseɛ.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَذِكْرٰى لِمَنْ كَانَ لَهٗ قَلْبٌ اَوْ اَلْقَى السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيْدٌ ﴿٣٨﴾

**39.** Na esi pi sɛ, Yɛbɔɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no wɔ mmerɛ nsia mu, na brɛ biara annka Yɛn.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ وَّمَا مَسَّنَا مِنْ لُّغُوْبٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Enti nya aboterɛ wɔ deɛ wɔka no ho, na fa w'Awurade ayɛyie no tontom No ansaana awia apuie *bio* ansaana akɔtɔ.

فَاصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوْعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ الْغُرُوْبِ ﴿٤٠﴾

**41.** Na anadwo *kyɛfa no bi nso tontom No* wɔ anim-butu-hɔ *a wɔahye-hyɛ* no akyi.

وَمِنَ الَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَاَدْبَارَ السُّجُوْدِ ﴿٤١﴾

**42.** Na tie! Ɛda no a ɔfrɛfoɔ no bɛfrɛ afiri bea bi a ɛbɛn no,

وَ اسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ الْمُنَادِ مِنْ مَّكَانٍ قَرِيْبٍ ﴿٤٢﴾

**43.** Ɛda no a esi pi sɛ wɔbɛte ahum-kurowa a ɛbɛpae *dendenden* no; ɛno na ɛbɛyɛ *adamena mu* adi-firi da no.

يَّوْمَ يَسْمَعُوْنَ الصَّيْحَةَ بِالْحَقِّ ؕ ذٰلِكَ يَوْمُ الْخُرُوْجِ ﴿٤٣﴾

**44.** Ampa ara sɛ, ɛyɛ Yɛn na Yɛma nkwa na Yɛma owuo no, na Yɛn hɔ na akyisan *a ɛtwa toɔ no* wɔ.

اِنَّا نَحْنُ نُحْيٖ وَ نُمِيْتُ وَ اِلَيْنَا الْمَصِيْرُ ﴿٤٤﴾

**45.** Ɛda no na asaase bɛpaepae afiri wɔn atifi *na wɔbɛfiri adi aba* ntɛmtɛm so - ɛno na ɛbɛyɛ mmoaboano a ɛyɛ mmerɛ ma Yɛn no.

يَوْمَ تَشَقَّقُ الْاَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ؕ ذٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيْرٌ ﴿٤٥﴾

**46.** Yɛnim deɛ wɔka no yie; na *wonnyii* wo sɛ ye nhyɛ wɔ wɔn so *wɔ kwan biara so.* Enti fa Kur'aan no tu obi a ɔsuro Me kɔkɔbɔ no fo.

نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَقُوْلُوْنَ وَ مَاۤ اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِجَبَّارٍ فَذَكِّرْ بِالْقُرْاٰنِ مَنْ يَّخَافُ وَعِيْدِ ﴿٤٦﴾

ع ٣ ١٦ ١٧

أياتها ٦١ سُورَةُ الذّٰرِيٰتِ مَكِّيَّةٌ ٥١ ركوعاتها ٣

## AL-ZAARIYAAT

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. Meka apetebɔfoɔ no a wɔbɔ apetee pɛsɛɛ no.**
وَالذّٰرِيٰتِ ذَرْوًا ②

**3. Afei Meka nkurɔfoɔ a wɔsoa adesoa duuduro no.**
فَالْحٰمِلٰتِ وِقْرًا ③

**4. Afei Meka nkurɔfoɔ a wɔnenam bɔkɔɔ no.**
فَالْجٰرِيٰتِ يُسْرًا ④

**5. Afei Meka nkurɔfoɔ a wɔkyekyɛ tumidie mu,**
فَالْمُقَسِّمٰتِ اَمْرًا ⑤

**6. Esi pi sɛ deɛ wɔde ahyɛ mo bɔ no yɛ nokorɛ;**
اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَصَادِقٌ ⑥

**7. Na esi pi sɛ Atemmuo no bɛba ampa.**
وَّاِنَّ الدِّيْنَ لَوَاقِعٌ ⑦

**8. Na Meka ɛsoro a akwan deda mu *bebiree* no,**
وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ⑧

**9. Ampa ara sɛ mo nsusuiɛ yɛ soronkosoronko.**
اِنَّكُمْ لَفِيْ قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ⑨

**10. Obi a wɔbɛma no amane afiri *nokorɛ bɔhyɛ ho no* na ɛfata saa.**
يُّؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ اُفِكَ ⑩

**11. Nnome nka tiri-mu-bɔfoɔ no,**
قُتِلَ الْخَرّٰصُوْنَ ⑪

**12. Nkurɔfoɔ a anibugusoɔ amene wɔn ebunu mu no.**
الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ غَمْرَةٍ سَاهُوْنَ ⑫

**13. Wɔbisa sɛ, 'Atemmu Da no bɛba dabɛn?'**
يَسْـَٔلُوْنَ اَيَّانَ يَوْمُ الدِّيْنِ ⑬

**14. *Ɛbɛyɛ* ɛda no a wɔbɛteetee wɔn wɔ Egya no so no.**
يَوْمَ هُمْ عَلَى النَّارِ يُفْتَنُوْنَ ⑭

**15. Monsɔ mo amumuyɔ ntotoo *awie-akyire no* nhwɛ. Wei ne deɛ na mopere kɔ ho no.**
ذُوْقُوْا فِتْنَتَكُمْ ؕ هٰذَا الَّذِيْ كُنْتُمْ بِهٖ تَسْتَعْجِلُوْنَ ⑮

**16. *Nanso* esi pi sɛ ateneneefoɔ no bɛwɔ aturo ne nsuniwa mfinimfini,**
اِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ⑯

**17. A wɔregye deɛ wɔn Awurade de bɛma wɔn no; efirisɛ na wɔyɔ papa kane no.**
اٰخِذِيْنَ مَاۤ اٰتٰىهُمْ رَبُّهُمْ ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَبْلَ ذٰلِكَ مُحْسِنِيْنَ ⑰

**18. Na wɔda kakraabi wɔ anadwo berɛ mu;**
كَانُوْا قَلِيْلًا مِّنَ الَّيْلِ مَا يَهْجَعُوْنَ ⑱

**19. Na anɔpa-hema no wɔhwehwɛ bɔnefakyɛ;**
وَبِالْاَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُوْنَ ⑲

**20.** Na wɔn agyapadeɛ mu kyɛfa a ɛyɛ adesrɛfoɔ ne ahiafoɔ dea wɔ mu.

وَفِيْٓ اَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَالْمَحْرُوْمِ ﴿۲۰﴾

**21.** Na Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ wɔ asaase no mu ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ gyidie a esi pie.

وَفِي الْاَرْضِ اٰيٰتٌ لِّلْمُوْقِنِيْنَ ﴿۲۱﴾

**22.** Ɛne mo ankasa mo mu *nso.* Enti monnhunu anaa?

وَفِيْٓ اَنْفُسِكُمْ ۚ اَفَلَا تُبْصِرُوْنَ ﴿۲۲﴾

**23.** Na ɛsoro mu na mo akɔnhomabɔdeɛ wɔ, ɛne deɛ wɔde ahyɛ mo bɔ no *nso.*

وَفِي السَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوْعَدُوْنَ ﴿۲۳﴾

**24.** *Ka sɛ,* 'Meka ɛsoro ne asaase Awurade no, sɛ ɛyɛ nokorɛ a esi pi, mpo te sɛ deɛ mo kasa *yɛ nokorɛ no.*

فَوَرَبِّ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ اِنَّهٗ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَآ اَنَّكُمْ تَنْطِقُوْنَ ﴿۲۴﴾

R. 2.

**25.** Ana Abraham ahɔhoɔ animuonyamfoɔ no ho asɛm no aduru wo hɔ?

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ ضَيْفِ اِبْرٰهِيْمَ الْمُكْرَمِيْنَ ﴿۲۵﴾

**26.** Aberɛ a wɔpuie firii ne so na wɔkaa sɛ, 'Asomdwoeɛ!' ɔkaa sɛ, 'Asomdwoeɛ!' Na *wɔn nyinaa* yɛ ahɔhoɔ.

اِذْ دَخَلُوْا عَلَيْهِ فَقَالُوْا سَلٰمًا ۚ قَالَ سَلٰمٌ ۚ قَوْمٌ مُّنْكَرُوْنَ ﴿۲۶﴾

**27.** Na ɔtwee ne ho bɔkɔɔ kɔɔ ne fiefoɔ hɔ, na ɔde nantwie-ba a wɔahyɛ no ahotua baae,

فَرَاغَ اِلٰٓى اَهْلِهٖ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِيْنٍ ﴿۲۷﴾

**28.** Na ɔde sii wɔn anim. Ɔkaa sɛ, 'Monnidi anaa?'

فَقَرَّبَهٗٓ اِلَيْهِمْ قَالَ اَلَا تَاْكُلُوْنَ ﴿۲۸﴾

**29.** Na ɔnyaa wɔn ho suro ne nsusuiɛ mu. Wɔkaa sɛ, 'Mma nnsuro.' Na wɔmaa no ɔba-barima nimdiɛfoɔ bi *awoeɛ* ho sɛmmɔ-dɛ.

فَاَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيْفَةً ۚ قَالُوْا لَا تَخَفْ ۚ وَبَشَّرُوْهُ بِغُلٰمٍ عَلِيْمٍ ﴿۲۹﴾

**30.** Afei ne yere baa anim a ɔresu na ɔbɔɔ n'ankasa ani so, na ɔkaa sɛ, 'Ɔbaa aberewa a ɔyɛ ɔbonini!'

فَاَقْبَلَتِ امْرَاَتُهٗ فِيْ صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوْزٌ عَقِيْمٌ ﴿۳۰﴾

**31.** Wɔkaa sɛ, 'Mpo saa na w'Awurade no aka. Esi pi sɛ, Ɔno ne Nyansafoɔ a Ɔnim adeɛ nyinaa.'

قَالُوْا كَذٰلِكِ ۙ قَالَ رَبُّكِ ۚ اِنَّهٗ هُوَ الْحَكِيْمُ الْعَلِيْمُ ﴿۳۱﴾

Nkyɛmu 27

**32.** *Abraham* kaa sɛ, 'Seisei mo asomasɛm ne sɛn, O mo asomafoɔ?'

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ اَيُّهَا الْمُرْسَلُوْنَ ﴿۳۲﴾

**33.** Wɔkaa sɛ, 'Wɔasoma yɛn sɛ yɛnkɔ nnipa adebɔneyɔfoɔ bi hɔ,

قَالُوْٓا اِنَّآ اُرْسِلْنَآ اِلٰى قَوْمٍ مُّجْرِمِيْنَ ﴿۳۳﴾

**34.** 'Sɛ yɛnwiri kunkumaboɔ ngu wɔn so,

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّنْ طِيْنٍ ﴿۳۴﴾

**35.** 'A wɔahyɛ no agyiraeɛ wɔ w'Awurade no hɔ ama nkurɔfoɔ a wɔdi fɔ wɔ musubɔ mu.'

مُّسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِيْنَ ﴿۳۵﴾

**36. Na Yɛyii agyidifoɔ biara a wɔwɔ hɔ firii hɔ.**

فَأَخْرَجْنَا مَنْ كَانَ فِيهَا مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٦﴾

**37. Na Yɛannhunu hwee wɔ hɔ ka Muslimfoɔ fie baako pɛ.**

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٧﴾

**38. Na Yɛgyaa Nsɛnkyerɛnneɛ bi wɔ mu maa nkurɔfoɔ a wɔsuro asotwe yaaya no.**

وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٣٨﴾

**39. Na *Yɛgyaa Nsɛnkyerɛnneɛ foforɔ bi* wɔ Mose mu, berɛ a Yɛsomaa no kɔɔ Farao hɔ, a na ɔde tumi a ɛda adie.**

وَفِي مُوسَىٰ إِذْ أَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٣٩﴾

**40. Nanso ɔdanee ne ho firii ho, ɔne n'ahemfo na ɔkaa sɛ, 'Ntafoayifoɔ anaasɛ ɔbɔdamfoɔ bi.'**

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِ وَقَالَ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٤٠﴾

**41. Enti Yɛsɔɔ ne mu ɛne ne dɔm na Yɛtoo wɔn twenee ɛpo no mu; na ɔno *ankasa* so na asodie no da.**

فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤١﴾

**42. Na *Nsɛnkyerɛnneɛ bi* wɔ hɔ wɔ 'Aad *abusua no* mu, berɛ a Yɛsomaa ɔsɛeɛ mframa kɔɔ wɔn soɔ no.**

وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الرِّيحَ الْعَقِيمَ ﴿٤٢﴾

**43. Na annyae biribiara a ɛkɔɔ soɔ no wɔ hɔ *kwa,* gyesɛ ɛyɛɛ no sɛ kasɛɛ a aporɔ.**

مَا تَذَرُ مِن شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيمِ ﴿٤٣﴾

**44. Na *Nsɛnkyerɛnneɛ bi nso* wɔ hɔ wɔ Samuud *abusua no* mu, berɛ a wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ, 'Monye mo ani nkɔpem berɛ bi.'**

وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾

**45. Nanso wɔyɔɔ dɔm tiaa wɔn Awurade ahyɛdeɛ no. Enti agradaa *dwidwae* sɔɔ wɔn mu berɛ a na wɔrehwɛ;**

فَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ﴿٤٥﴾

**46. Na wɔanntumi annsɔre *bio* nanso wɔanntumi ammɔ wɔn ho ban.**

فَمَا اسْتَطَاعُوا مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا مُنتَصِرِينَ ﴿٤٦﴾

**47. Na *Yɛsɛee* Noa nkurɔfoɔ no dii *wɔn* anim; na wɔyɛ nnipa asobrakyefoɔ.**

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٤٧﴾

**48. Na Yɛasi ɛsoro no, Yɛnam ahoɔden so, na Yɛkɔ so terɛ mu ampa.**

وَالسَّمَاءَ بَنَيْنَاهَا بِأَيْدٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٨﴾

**49. Na Yɛaterɛterɛ asaase no mu, ɛne *sɛdeɛ* Yɛasiesie *biribiara* ama adi mu!**

وَالْأَرْضَ فَرَشْنَاهَا فَنِعْمَ الْمَاهِدُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Na Yɛabɔ biribiara mmienu mmienu, ama moadwendwene ho.

وَمِنْ كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ۝٥٠

**51.** Enti monwane nkɔ Allah hɔ. Ampa ara sɛ meyɛ Ɔkɔkɔbɔni a meda adi ma mo a mefiri Ne hɔ.

فَفِرُّوْٓا اِلَى اللّٰهِ ۭ اِنِّيْ لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ۝٥١

**52.** Na mma monnyɔ Nyame foforɔ bi nnka Allah ho. Ɛsi pi sɛ meyɛ Ɔkɔkɔbɔni a meda adi ma mo a mefiri Ne hɔ.

وَلَا تَجْعَلُوْا مَعَ اللّٰهِ اِلٰـهًا اٰخَرَ ۭ اِنِّيْ لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ۝٥٢

**53.** Saa mpo na Ɔsomafoɔ biara amma nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no hɔ gyesɛ wɔkaae sɛ, 'Nkonyaayifoɔ anaasɛ ɔbɔdamfoɔ!'

كَذٰلِكَ مَآ اَتَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا قَالُوْا سَاحِرٌ اَوْ مَجْنُوْنٌ ۝٥٣

**54.** Enti wɔaye no adedie ama wɔn ho wɔn ho? Dabi, wɔn *nyinaa* yɛ nnipa atuatefoɔ.

اَتَوَاصَوْا بِهٖ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُوْنَ ۝٥٤

**55.** Enti dane wo ho firi wɔn ho, na wɔnnunu wo.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ اَنْتَ بِمَلُوْمٍ ۝٥٥

**56.** Na kɔ so tu fo; esi pi sɛ afutuo ho wɔ mfasoɔ ma agyidifoɔ no.

وَّذَكِّرْ فَاِنَّ الذِّكْرٰى تَنْفَعُ الْمُؤْمِنِيْنَ ۝٥٦

**57.** Na Maammɔ Gyinn ne nnipa hwee ho ka sɛ wɔnsom Me.

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْاِنْسَ اِلَّا لِيَعْبُدُوْنِ ۝٥٧

**58.** Mennhwehwɛ akɔnhoma biara mmfiri wɔn hɔ, nanso Mennhwehwɛ sɛ wɔma Me aduane ni.

مَآ اُرِيْدُ مِنْهُمْ مِّنْ رِّزْقٍ وَّمَآ اُرِيْدُ اَنْ يُّطْعِمُوْنِ ۝٥٨

**59.** Esi pi sɛ, ɛyɛ Allah Ɔno *ankasa* ne Akɔnhomabɔni Kɛseɛ no, Ɔtumfoɔ, Hoɔdenfoɔ no.

اِنَّ اللّٰهَ هُوَ الرَّزَّاقُ ذُو الْقُوَّةِ الْمَتِيْنُ ۝٥٩

**60.** Nokorɛ, nkurɔfoɔ a wɔyɔ bɔne no hyɛbrɛ bɛyɛ te sɛ wɔn mfefoɔ nnipa a wɔne wɔn wɔ yɔbea korɔ no; enti mma wɔmmisa Me sɛ Mema *asotwe no* mmra ntɛm.

فَاِنَّ لِلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ذَنُوْبًا مِّثْلَ ذَنُوْبِ اَصْحٰبِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُوْنِ ۝٦٠

**61.** Ɛnneɛ, nnome nka atiafoɔ no ɛnam wɔn da no a wɔde ahyɛ wɔn bɔ no!

فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ يَّوْمِهِمُ الَّذِيْ يُوْعَدُوْنَ ۝٦١

سُورَةُ الطُّورِ مَكِّيَّةٌ ٥٢ أياتها ٥٠ ركوعاتها ٢

# AL-TUUR
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ①

2. Meka Bepɔ no;

وَالطُّوۡرِ ②

3. Na Meka Nwoma no a wɔakurukyire no

وَكِتٰبٍ مَّسۡطُوۡرٍ ③

4. Wɔ nwoma a wɔasane mu no mu;

فِىۡ رَقٍّ مَّنۡشُوۡرٍ ④

5. Na Meka Efie no a wɔdi hɔ ahyɛmfire no;

وَّالۡبَيۡتِ الۡمَعۡمُوۡرِ ⑤

6. Na Meka nkurusoɔ a wɔama soɔ no;

وَالسَّقۡفِ الۡمَرۡفُوۡعِ ⑥

7. Na Meka ɛpo no a ayɛ denn no;

وَالۡبَحۡرِ الۡمَسۡجُوۡرِ ⑦

8. W'Awurade asotwe no esi pi sɛ ɛbɛba abɛtwa mu;

اِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ⑧

9. Obiara nni hɔ a ɔbɛtumi asi ano.

مَّا لَهٗ مِنۡ دَافِعٍ ⑨

10. Ɛda no a ɛsoro de gidi-gidi bɛhim no,

يَّوۡمَ تَمُوۡرُ السَّمَآءُ مَوۡرًا ⑩

11. Na mmepɔ bɛnante wɔ nkekaho a ɛso mu no,

وَّتَسِيۡرُ الۡجِبَالُ سَيۡرًا ⑪

12. Ɛnneɛ nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo nokorɛ no saa da no,

فَوَيۡلٌ يَّوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِيۡنَ ⑫

13. Nkurɔfoɔ no a wɔde kasa hunu di agorɔ no.

الَّذِيۡنَ هُمۡ فِىۡ خَوۡضٍ يَّلۡعَبُوۡنَ ⑬

14. Ɛda no a wɔbɛpia wɔn agu Gyahannam-Gya mu - mpia denden no.

يَوۡمَ يُدَعُّوۡنَ اِلٰى نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ⑭

15. 'Wei ne Egya no a mobɔɔ no trɔ no.

هٰذِهِ النَّارُ الَّتِىۡ كُنۡتُمۡ بِهَا تُكَذِّبُوۡنَ ⑮

16. 'Ana wei yɛ nkonyaa, anaasɛ monnhunu anaa?'

اَفَسِحۡرٌ هٰذَآ اَمۡ اَنۡتُمۡ لَا تُبۡصِرُوۡنَ ⑯

17. 'Monkɔ mu na monhye; sɛ mosi abotɛrɛ o, sɛ moannsi abotɛrɛ o, ɛyɛ ade korɔ ma mo. Deɛ na moyɔ no ho akatua na wɔde rema mo no.'

اِصۡلَوۡهَا فَاصۡبِرُوۡۤا اَوۡ لَا تَصۡبِرُوۡا ۚ سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡ ؕ اِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا كُنۡتُمۡ تَعۡمَلُوۡنَ ⑰

18. Ampa ara sɛ ateneneefoɔ no wɔ Aturo ne anigyeɛ mu,

اِنَّ الۡمُتَّقِيۡنَ فِىۡ جَنّٰتٍ وَّنَعِيۡمٍ ⑱

**19.** Wɔde deɛ wɔn Awurade de ama wɔn no regye wɔn ani; na wɔn Awurade agye wɔn nkwa afiri Egya no ateeteɛ ho.

فٰكِهِيْنَ بِمَآ اٰتٰهُمْ رَبُّهُمْ ۚ وَوَقٰهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ الْجَحِيْمِ ﴿١٩﴾

**20.** 'Monidi na monom ahomeka mu na ɛyɛ akatua ma mo ɛnam deɛ na moyɔ nti,

كُلُوْا وَاشْرَبُوْا هَنِيْٓـًٔا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** '*A wɔnom na* wɔagye-gye adeda abrempɔn-nnwa a wɔahyehyɛ no kyerɛpɛn-kyerɛpɛn mu.' Na Yɛde mmabaawa a wɔn ho yɛ ahomeka na wɔwɔ ani-amma a ɛsoso *na ɛyɛ fɛ* bɛyɛ wɔn ahokafoɔ.

مُتَّكِـِٕيْنَ عَلٰى سُرُرٍ مَّصْفُوْفَةٍ ۚ وَزَوَّجْنٰهُمْ بِحُوْرٍ عِيْنٍ ﴿٢١﴾

**22.** Na nkurɔfoɔ a wɔagye adie na wɔn mma di wɔn akyi wɔ gyidie mu no - Yɛde wɔn mma bɛka wɔn ho. Na Yɛnnte biribiara so mmfiri wɔn nnwuma *ho akatua no so.* Deɛ onipa biara anya no wɔagye no awowasie a bɔhyɛ da ho *a ne nsa bɛka.*

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُمْ بِاِيْمَانٍ اَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ اَلَتْنٰهُمْ مِّنْ عَمَلِهِمْ مِّنْ شَيْءٍ ؕ كُلُّ امْرِیءٍۢ بِمَا كَسَبَ رَهِيْنٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Na Yɛbɛtetere wɔn *adidibea mu* ama wɔn a wɔbɛnya nnuaba ne nam *a abu soɔ* sɛdeɛ wɔbɛpɛ biara.

وَاَمْدَدْنٰهُمْ بِفَاكِهَةٍ وَّلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ɛhɔ, wɔde kuruwa bi bɛnenam wɔn so a ade-huhuo anaasɛ ade-bɔne biara nni mu.

يَتَنَازَعُوْنَ فِيْهَا كَاْسًا لَّا لَغْوٌ فِيْهَا وَلَا تَاْثِيْمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Na mmabunu a wɔwɔ hɔ ma wɔn na wɔredi kyin-hyia retwɛn wɔn te sɛ ahwene-boɔ a wɔde asie yie na wɔbɛnya.

وَيَطُوْفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَاَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُوْنٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Na wɔbɛdane ahwɛ wɔn ho wɔn ho abisa-bisa wɔn ho nsɛm.

وَاَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَسَآءَلُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Wɔbɛka sɛ, 'Ansaana wei *rebɛba no, na yɛwɔ* y'abusuafoɔ hɔ no, na yɛsuro *Onyankopɔn abufuo* paa;

قَالُوْٓا اِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِيْٓ اَهْلِنَا مُشْفِقِيْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** 'Nanso Allah ayɛ yɛn adom na Wagye yɛn nkwa afiri gyaframa ateeteɛ no mu.

فَمَنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا وَوَقٰىنَا عَذَابَ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

**29.** 'Ampa ara sɛ, kane no na yɛbɔ mpaeɛ frɛ No. Esi pi sɛ Ɔno na Ɔyɛ papa nyinaa ti, *na* Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ.'

اِنَّا كُنَّا مِنْ قَبْلُ نَدْعُوْهُ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْبَرُّ الرَّحِيْمُ ﴿٢٩﴾

R. 2.

**30.** Ɛnneɛ tu fo, w'Awurade adom nti wonnyɛ tirimubɔ-sɛnkafoɔ nanso wonnyɛ ɔdamfoɔ.

فَذَكِّرْ فَمَآ اَنْتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَّلَا مَجْنُوْنٍ ﴿٣٠﴾

أَمْ يَقُوْلُوْنَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهٖ رَيْبَ الْمَنُوْنِ ﴿٣١﴾

**31.** Ana wɔka sɛ, '*Ɔyɛ* anwensɛm-kafoɔ; yɛretwen atowerɛnkyem a ɛbɛto no a mmerɛ na ɛde bɛba?'

قُلْ تَرَبَّصُوْا فَاِنِّيْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُتَرَبِّصِيْنَ ﴿٣٢﴾

**32.** Ka sɛ, 'Ɛnneɛ montwen! me nso meka mo ho wɔ nkurɔfoɔ a wɔretwen no.'

اَمْ تَاْمُرُهُمْ اَحْلَامُهُمْ بِهٰذَآ اَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُوْنَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ɛyɛ wɔn adwene *ne wɔn nteaseɛ* na ɛhyɛ wɔn saa anaasɛ nnipa atuatefoɔ na wɔyɛ?

اَمْ يَقُوْلُوْنَ تَقَوَّلَهٗ ۚ بَلْ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣٤﴾

**34.** Ana wɔka sɛ, 'Wabɔ ne tirim na wayɔ?' Dabi, mmom gye na wɔnnye nnie.

فَلْيَاْتُوْا بِحَدِيْثٍ مِّثْلِهٖٓ اِنْ كَانُوْا صٰدِقِيْنَ ﴿٣٥﴾

**35.** Ɛnneɛ ma wɔmfa asɛnka a ɛte sei bi mmra, sɛ nokorɛ na wɔka a!

اَمْ خُلِقُوْا مِنْ غَيْرِ شَيْءٍ اَمْ هُمُ الْخٰلِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

**36.** Wɔabɔ wɔn a emmfiri hwee mu anaasɛ wɔnom ankasa ne adebɔfoɔ no?

اَمْ خَلَقُوا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ ۚ بَلْ لَّا يُوْقِنُوْنَ ﴿٣٧﴾

**37.** Anaasɛ wɔnom na wɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no? Dabi, mmom gyidie na wɔnnie.

اَمْ عِنْدَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ اَمْ هُمُ الْمُصَيْطِرُوْنَ ﴿٣٨﴾

**38.** Anaasɛ wɔnom na w'Awurade ademudeɛ yɛ wɔn dea anaasɛ wɔnom na wɔyɛ ɛsoɔ ahwɛsofoɔ?

اَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَّسْتَمِعُوْنَ فِيْهِ ۚ فَلْيَاْتِ مُسْتَمِعُهُمْ بِسُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣٩﴾

**39.** Anaasɛ wɔwɔ atwedeɛ bi *a ɛkɔ soro* a wɔnam so bɛtumi atera atie? Ɛnneɛ, wɔma wɔn atiefoɔ no mfa tumi a ɛda adi mmra.

اَمْ لَهُ الْبَنٰتُ وَلَكُمُ الْبَنُوْنَ ﴿٤٠﴾

**40.** Anaasɛ Ɔno wɔ mma-mmaa na mo nso mowɔ mma-mmarima?

اَمْ تَسْـَٔلُهُمْ اَجْرًا فَهُمْ مِّنْ مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُوْنَ ﴿٤١﴾

**41.** Ana wobisa akatua firi wɔn hɔ a ɛnam so nti ɛka adesoa duruduro twe wɔn kɔ fɔm?

اَمْ عِنْدَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُوْنَ ﴿٤٢﴾

**42.** Anaasɛ wɔwɔ nsumaeɛ mu *nimdeɛ*, ama wɔatwerɛ ato hɔ?

اَمْ يُرِيْدُوْنَ كَيْدًا ۚ فَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا هُمُ الْمَكِيْدُوْنَ ﴿٤٣﴾

**43.** Anaasɛ wɔpɛ sɛ wɔpam apam bi? Nanso ɛyɛ nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no na wɔbɛkye wɔn wɔ apam-yɔ no ho.

اَمْ لَهُمْ اِلٰهٌ غَيْرُ اللّٰهِ ۚ سُبْحٰنَ اللّٰهِ عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٤٤﴾

**44.** Anaasɛ wɔwɔ Nyame bi a ɔkwati Allah? Ɔkronkronni ne Allah, Ɔboro deɛ wɔde bata Ne ho nyinaa so.

**45.** Na sɛ wɔhunu mmurunkum sini bi sɛ ate resane a, wɔka sɛ; 'Mmurunkum a ɛtaataa soɔ *bedi akyire.*'

وَإِنْ يَرَوْا كِسْفًا مِّنَ السَّمَاءِ سَاقِطًا يَقُولُوا سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ﴿٤٥﴾

**46.** Enti gyae wɔn ma wɔnfa wɔn ho kɔpem sɛ wɔne wɔn *bɔhyɛ* da no bɛhyia a agradaa bebɔ wɔn no.

فَذَرْهُمْ حَتّٰى يُلٰقُوْا يَوْمَهُمُ الَّذِي فِيهِ يُصْعَقُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ɛda no a wɔn pɔ-bɔ ho mma wɔn mfasoɔ biara, na wɔnnya mmoa no.

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا وَلَا هُمْ يُنْصَرُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Na ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔyɔ bɔne no, asotwe foforɔ bi nso wɔ hɔ ma wɔn wei akyi. Nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا عَذَابًا دُونَ ذٰلِكَ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Enti twɛn w'Awurade atemmuo no wɔ abotere mu; efirisɛ wowɔ hɔ wɔ Y'ani so; na fa w'Awurade ayɛyie no tontom No berɛ a wobɛsɔre *afiri nna mu no.*

وَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٩﴾

**50.** Na anadwo kyɛfa no bi *nso* tontom No, ɛne berɛ a nsoroma no rekɔtɔ no.

وَمِنَ الَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَارَ النُّجُومِ ﴿٥٠﴾

اٰياتها ٦٣ سُوْرَةُ النَّجْمِ مَكِّيَّةٌ ٥٣ ركوعاتها ٣

## AL-NAGYM

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Meka berɛ a nsoroma hwe aseɛ no.

وَالنَّجْمِ اِذَا هَوٰى ②

3. Mo yɔnko no nyeraaeɛ na nso ɔmmfom kwan no.

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوٰى ③

4. Nanso ɔnnkasa mmfiri ɔno ara ne pɛ mu

وَمَا يَنْطِقُ عَنِ الْهَوٰى ④

5. Ɛnnyɛ hwee sɛ ɛyɛ yikyerɛ a ɛho teɛ a *Onyankopɔn* ayi akyerɛ no.

اِنْ هُوَ اِلَّا وَحْيٌ يُّوْحٰى ⑤

6. Tumi kɛse *Awurade* no na Wakyerɛ no,

عَلَّمَهٗ شَدِيْدُ الْقُوٰى ⑥

7. Ɔno a Ɔwɔ Tumi Kɛse no. *Ɔno a* afei Ɔtenaa N'Ahennwa so no,

ذُوْ مِرَّةٍ ؕ فَاسْتَوٰى ⑦

8. Berɛ a na Ɔwɔ soro-soro-bea a ɛkrɔn paa no.

وَهُوَ بِالْاُفُقِ الْاَعْلٰى ⑧

9. Afei ɔtwe bɛn *Nyankopɔn;* Afei ɔbaa fɔm *adasamma hɔ,*

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلّٰى ⑨

10. Enti ɛbɛyɛɛ, *te sɛ,* ahoma baako maa agyan mmienu, anaasɛ ɛbɛn kyen saa mpo.

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ اَوْ اَدْنٰى ⑩

11. Afei Ɔyi kyerɛɛ N'akoa, adeɛ a Ɔyi kyerɛɛ no no.

فَاَوْحٰۤى اِلٰى عَبْدِهٖ مَاۤ اَوْحٰى ⑪

12. Na Ɔkɔmhyɛni no akoma anntwa nkontompo wɔ deɛ ɔhunuuiɛ no ho.

مَا كَذَبَ الْفُؤَادُ مَا رَاٰى ⑫

13. Enti mo ne no bɛgye deɛ ɔhunuuiɛ no ho akyinnye?

اَفَتُمٰرُوْنَهٗ عَلٰى مَا يَرٰى ⑬

14. Na esi pi sɛ ɔhunuu No ne mprɛnu so.

وَلَقَدْ رَاٰهُ نَزْلَةً اُخْرٰى ⑭

15. Wɔ bea a ɛbɛn 'Lote' dua no a wɔasi kwan *n'akyi no,*

عِنْدَ سِدْرَةِ الْمُنْتَهٰى ⑮

16. A ɛbɛn Mfensaa Asetena Turo no.

عِنْدَهَا جَنَّةُ الْمَاْوٰى ⑯

17. *Wei yɛ* berɛ a deɛ ɛkataa Lote dua no so kataa so no.

اِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشٰى ⑰

18. Ani no annkyea-kyea nanso annkyinkyini.

مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَمَا طَغٰى ⑱

19. Esi pi sɛ ɔhunuu n'Awurade Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no mu kɛse paa no.

لَقَدْ رَاٰى مِنْ اٰيٰتِ رَبِّهِ الْكُبْرٰى ⑲

أَفَرَءَيْتُمُ اللّٰتَ وَالْعُزّٰى ﴿٢٠﴾

20. Seisei, monka Laat* ne Uzzaa* ho asɛm nkyerɛ me,

وَمَنٰوةَ الثَّالِثَةَ الْأُخْرٰى ﴿٢١﴾

21. Ɛne Manaat,* deɛ ɔtɔ so mmiɛnsa no, *bosom-baa* foforɔ no!

أَلَكُمُ الذَّكَرُ وَلَهُ الْأُنْثٰى ﴿٢٢﴾

22. Ɛdeɛbɛn! enti mmarima no yɛ mo dea na mmaa no yɛ Ne dea?

تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ ضِيْزٰى ﴿٢٣﴾

23. Wei deɛ ɛyɛ nkyɛmu a enni mu.

إِنْ هِيَ إِلَّآ أَسْمَآءٌ سَمَّيْتُمُوْهَآ أَنْتُمْ وَاٰبَآؤُكُمْ مَّآ أَنْزَلَ اللّٰهُ بِهَا مِنْ سُلْطٰنٍ ۚ إِنْ يَّتَّبِعُوْنَ إِلَّا الظَّنَّ وَمَا تَهْوَى الْأَنْفُسُ ۚ وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنْ رَّبِّهِمُ الْهُدٰى ﴿٢٤﴾

24. 'Weinom yɛ adin a moatotoɔ kɛkɛ - mo ne mo agyanom - a Allah nsanee ɛho tumi mmaa fɔm.' Wɔnom nni hwee akyi ka tirimubɔ-sɛm ne ahuhudeɛ a wɔn ahonim hwehwɛ, wɔ aberɛ a kwankyerɛ a efiri wɔn Awurade hɔ aba wɔn hɔ dada.

أَمْ لِلْإِنْسَانِ مَا تَمَنّٰى ﴿٢٥﴾

25. So deɛ onipa hwehwɛ nyinaa wɔ hɔ ma no?

فَلِلّٰهِ الْاٰخِرَةُ وَالْأُوْلٰى ﴿٢٦﴾

26. *Dabi*, Allah na *biribiara* awieɛ yɛ Ne dea ɛne deɛ edi kan no nso.

R. 2.

وَكَمْ مِّنْ مَّلَكٍ فِي السَّمٰوٰتِ لَا تُغْنِيْ شَفَاعَتُهُمْ شَيْـًٔا إِلَّا مِنْ بَعْدِ أَنْ يَّأْذَنَ اللّٰهُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَرْضٰى ﴿٢٧﴾

27. Na soro-abɔfoɔ sɛn na wɔwɔ soro ahoroɔ no mu a wɔn ka-ma ho mma mfasoɔ biara gyesɛ berɛ a Allah bɛma nea Ɔpɛ ho kwan na N'ani bɛgye ho.

إِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ لَيُسَمُّوْنَ الْمَلٰٓئِكَةَ تَسْمِيَةَ الْأُنْثٰى ﴿٢٨﴾

28. Wɔnom a wɔnnye Daankwamma nnie no de mmaa din na ɛfrɛ soro-abɔfoɔ no.

وَمَا لَهُمْ بِهٖ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ يَّتَّبِعُوْنَ إِلَّا الظَّنَّ ۚ وَإِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِيْ مِنَ الْحَقِّ شَيْـًٔا ﴿٢٩﴾

29. Nanso wɔnni ho nimdiɛ biara. Wɔnni biribiara akyi ka tirimubɔ-sɛm nkoaa ho. Na tirimubɔ nntumi nni nokorɛ so wɔ biribiara ho.

فَأَعْرِضْ عَنْ مَّنْ تَوَلّٰى ۙ عَنْ ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ﴿٣٠﴾

30. Enti dane wo ho firi obi a ɔdane ne ho firi Yɛn nkaekaeɛ ho, na ɔnnhwehwɛ hwee ka ewiase asetena yi ho.

ذٰلِكَ مَبْلَغُهُمْ مِّنَ الْعِلْمِ ۖ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيْلِهٖ ۙ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اهْتَدٰى ﴿٣١﴾

31. Ɛno ne deɛ nimdiɛ a wɔwɔ no kɔpem. Ampa ara sɛ w'Awurade no nim nea ɔyera firi Ne kwan no so yie na Ɔnim nea ɔdi kwankyerɛ no akyi nso yie.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۙ لِيَجْزِيَ الَّذِيْنَ أَسَآءُوْا بِمَا عَمِلُوْا وَيَجْزِيَ الَّذِيْنَ أَحْسَنُوْا بِالْحُسْنٰى ﴿٣٢﴾

32. Na Allah na biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase so yɛ Ne dea, ama Watua nkurɔfoɔ a wɔyɔ bɔne no ka wɔ deɛ wɔyɔɔeɛ no ho, ɛne sɛ Ɔde deɛ ɛyɛ paa no bɛtua nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ka.

*20, 21 Nkyerɛmu:Abosom a Kureihyi abusua a ɛwɔ Mɛkka ani e ho aa.

اَلَّذِيْنَ يَجْتَنِبُوْنَ كَبٰٓئِرَ الْاِثْمِ وَالْفَوَاحِشَ اِلَّا اللَّمَمَ ۚ اِنَّ رَبَّكَ وَاسِعُ الْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ اَعْلَمُ بِكُمْ اِذْ اَنْشَاَكُمْ مِّنَ الْاَرْضِ وَاِذْ اَنْتُمْ اَجِنَّةٌ فِيْ بُطُوْنِ اُمَّهٰتِكُمْ ۚ فَلَا تُزَكُّوْٓا اَنْفُسَكُمْ ۚ هُوَ اَعْلَمُ بِمَنِ اتَّقٰى ﴿٣٣﴾

33. Nkurɔfoɔ a wɔtwe wɔn ho firi bɔne akɛseɛ ne amumuyɔ ho, gyesɛ ahweaseɛ nketewa bi ho - ɛyɛ nokorɛ sɛ w'Awurade no Terɛ wɔ bɔnefakyɛ mu. Ɔnim mo yie *firi berɛ a* Ɔbɔɔ mo firii asaase mu ne berɛ a na moyɛ nkwa-aboa wɔ mo maame awodeɛ mu no. Enti mma monnye ahoteɛ mma mo ankasa mo ho. Ɔno na Ɔnim nea ɔyɛ ɔteneneeni *kann.*

R. 3.

اَفَرَءَيْتَ الَّذِيْ تَوَلّٰى ﴿٣٤﴾

34. Ana wahunu nea ɔdane ne ho kɔ no,

وَاَعْطٰى قَلِيْلًا وَّاَكْدٰى ﴿٣٥﴾

35. Na ketewaa bi na ɔyi ma nanso ɔdi ne tirim no?

اَعِنْدَهٗ عِلْمُ الْغَيْبِ فَهُوَ يَرٰى ﴿٣٦﴾

36. Ana ɔwɔ nsumaeɛ mu nimdeɛ a enti ɔtumi hunu?

اَمْ لَمْ يُنَبَّاْ بِمَا فِيْ صُحُفِ مُوْسٰى ﴿٣٧﴾

37. Ana wɔmmɔɔ no deɛ ɛwɔ Mose Nwoma no mu ho amanneɛ?

وَاِبْرٰهِيْمَ الَّذِيْ وَفّٰٓى ﴿٣٨﴾

38. Ɛne Abraham no a ɔhyɛɛ *mmeransɛm* no ma no *ho amanneɛ?* -

اَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزْرَ اُخْرٰى ﴿٣٩﴾

39. Sɛ obi a ɔso adesoa nnsoa ɔfoforɔ adesoa;

وَاَنْ لَّيْسَ لِلْاِنْسَانِ اِلَّا مَا سَعٰى ﴿٤٠﴾

40. Ɛne sɛ biribiara nni hɔ a onipa bɛnya gyesɛ ne mmɔdenbɔ *aba a asoɔ* nkoaa;

وَاَنَّ سَعْيَهٗ سَوْفَ يُرٰى ﴿٤١﴾

41. Ɛne sɛ, ɛnnkyɛ biara wɔbɛhyɛ ne mmɔdenbɔ nsow;

ثُمَّ يُجْزٰىهُ الْجَزَآءَ الْاَوْفٰى ﴿٤٢﴾

42. Afei *ansa* na wɔbɛtua no ɛho ka; akatua a ɛhyɛ ma

وَاَنَّ اِلٰى رَبِّكَ الْمُنْتَهٰى ﴿٤٣﴾

43. Ɛne sɛ, w'Awurade hɔ *na nnoɔma nyinaa* bɛwie koraa;

وَاَنَّهٗ هُوَ اَضْحَكَ وَاَبْكٰى ﴿٤٤﴾

44. Ɛne sɛ, Ɔno na Ɔma *nnipa* sere na Ɔma wɔsu;

وَاَنَّهٗ هُوَ اَمَاتَ وَاَحْيَا ﴿٤٥﴾

45. Ɛne sɛ, Ɔno na Ɔma owuo na Ɔma nkwa;

وَاَنَّهٗ خَلَقَ الزَّوْجَيْنِ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰى ﴿٤٦﴾

46. Ɛne sɛ, Ɔno na Ɔbɔ adeɛ mmienu mmienu, onini ne bereɛ,

مِنْ نُّطْفَةٍ اِذَا تُمْنٰى ﴿٤٧﴾

47. Firi awoɔ-nsuo mu berɛ a wɔhwie no;

وَاَنَّ عَلَيْهِ النَّشْاَةَ الْاُخْرٰى ﴿٤٨﴾

48. Ɛne sɛ, Ɔno na ɛda Ne so sɛ Ɔbɛyi mmɔeɛ a ɛtɔ so mmienu no adi;

وَاَنَّهٗ هُوَ اَغْنٰى وَاَقْنٰى ﴿٤٩﴾

49. Na Ɔno na Ɔma obi yɛ ɔdefoɔ na Ɔde ahonyadeɛ ma *no ara* ma ɔmmee;

**50.** Na Ɔno na Ɔyε 'Sirius'* Awurade no;

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعْرَىٰ ﴿٥٠﴾

**51.** Na Ɔno na Ɔsεεe 'Aad *abusua* a edii kan no,

وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا ٱلْأُولَىٰ ﴿٥١﴾

**52.** Ɛne Samuud *abusua no,* Wamma *wɔn mu* biara annka,

وَثَمُودَا۟ فَمَآ أَبْقَىٰ ﴿٥٢﴾

**53.** Na *Ɔsεεe* Noa nkurɔfoɔ no dii *wɔn* anim kan - ampa ara sε na wɔyε adebɔneyɔfoɔ, atuatefoɔ paa -

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٣﴾

**54.** Na Ɔtuu *Lot nkurɔfoɔ* ahuhu nkuro no gui,

وَٱلْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٤﴾

**55.** Enti deε εkataa wɔn so no kataa wɔn so paa.

فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٥﴾

**56.** Enti, *O onipa,* w'Awurade adom ahoroɔ no mu deε εwɔ hen na wogye ho akyinnyeε?

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٦﴾

**57.** Wei yε Ɔkɔkɔbɔni a ɔfiri tete Akɔkɔbɔfoɔ *gyinabrε* mu.

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلْأُولَىٰٓ ﴿٥٧﴾

**58.** *Dɔnhwere no* a na εwɔ sε εba no abεn,

أَزِفَتِ ٱلْءَازِفَةُ ﴿٥٨﴾

**59.** Obiara nntumi nnsi ano nnkwati Allah.

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٩﴾

**60.** Enti saa ammanebɔ yi yε mo nwanwa?

أَفَمِنْ هَٰذَا ٱلْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Na moreseree na monnsu?

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Na moda so bu mo ani gu so ahantan mu?

وَأَنتُمْ سَٰمِدُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Enti monfa mo anim mutu fɔm ahobraseε mu wɔ Allah anim na monsom *No.*

فَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ وَٱعْبُدُوا۟ ۩ ﴿٦٣﴾

---

*'Sirius' anaase H i'raa ε nsoroma bi a na Arab ɔɔ abosomsom ɔɔ no som no.*

اٰياتها ٥٦ سُوْرَةُ الْقَمَرِ مَكِّيَّةٌ ٥٤ رکوعاتها ٣

## AL-KAMAR

### (Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Dɔnhwere no abɛn, na bosome no mu apae.

اِقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانْشَقَّ الْقَمَرُ ②

3. Na sɛ wɔhunu Nsɛnkyerɛnneɛ bi a wɔdane wɔn ho kɔ, na wɔka sɛ, 'Ntafoayifoɔ nkonyaa a ɛretwam!'

وَاِنْ يَّرَوْا اٰيَةً يُّعْرِضُوْا وَيَقُوْلُوْا سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ③

4. Wɔpo *nokorɛ no*, na wɔdi wɔn ankasa nsusuiɛ huhuo no akyi. Nanso *Onyankopɔn* ahyɛdeɛ biara bɛba mu.

وَكَذَّبُوْا وَاتَّبَعُوْٓا اَهْوَآءَهُمْ وَكُلُّ اَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ④

5. Na amanebɔ kɛseɛ no aba wɔn hɔ dada, emu na kɔkɔbɔ bi wɔ -

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنَ الْاَنْۢبَآءِ مَا فِيْهِ مُزْدَجَرٌ ⑤

6. Nyansa a ewie pɛ-yɔ; nanso kɔkɔbɔ no annyɛ wɔn mfasoɔ.

حِكْمَةٌۢ بَالِغَةٌ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ ⑥

7. Enti dane wo ho firi wɔn ho. Ɛda no a Ɔfrɛfoɔ no bɛfrɛ *wɔn* akɔ adeɛ a ɛmmfra ho no,

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ الدَّاعِ اِلٰى شَيْءٍ نُّكُرٍ ⑦

وقف لازم

8. Berɛ a wɔbɛsisi wɔn ani ase na wɔafiri adi afiri *wɔn* adamena mu te sɛ deɛ wɔyɛ ntutummɛ a wɔabɔ apetee,

خُشَّعًا اَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُوْنَ مِنَ الْاَجْدَاثِ كَاَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنْتَشِرٌ ⑧

9. A wɔreka wɔn ho akɔ Ɔfrɛfoɔ no hɔ. Atiafoɔ no bɛka sɛ, 'Wei yɛ ɛda a emu yɛ den.'

مُّهْطِعِيْنَ اِلَى الدَّاعِ ؕ يَقُوْلُ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ⑨

10. Noa nkurɔfoɔ no poo *nokorɛ no* dii wɔn anim kan; aane, wɔpoo Y'akoa no na wɔkaa sɛ, 'Ɔbɔdamfoɔ a wɔapam no bi,'

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ فَكَذَّبُوْا عَبْدَنَا وَقَالُوْا مَجْنُوْنٌ وَّازْدُجِرَ ⑩

11. Enti ɔbɔɔ n'Awurade mpaeɛ sɛ, 'Wɔabunkam me so, enti *bra* bɛboa me!'

فَدَعَا رَبَّهٗٓ اَنِّيْ مَغْلُوْبٌ فَانْتَصِرْ ⑪

12. Ɛnam saa nti Yɛbuee ɛsoro aboboɔ no maa nsuo hwie guu fɔm yɔɔ;

فَفَتَحْنَآ اَبْوَابَ السَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ⑫

13. Na Yɛmaa asaase puiepuiee nsuniwa bebiree, enti nsutam *mmienu* no hyiaae maa botaeɛ bi ahyɛdeɛ *baa mu.*

وَّفَجَّرْنَا الْاَرْضَ عُيُوْنًا فَالْتَقَى الْمَآءُ عَلٰٓى اَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ⑬

14. Na Yɛsoaa no wɔ adeɛ a *na wɔde* dua mpuna ne mperɛgoo na *ayɔ* so.

وَحَمَلْنٰهُ عَلٰى ذَاتِ اَلْوَاحٍ وَّدُسُرٍ ⑭

15. Ɛnam *nsuo no* so wɔ Y'ani ase; akatua a ɛwɔ hɔ ma obi a wɔapo no.

تَجْرِي بِأَعْيُنِنَا جَزَاءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٥﴾

16. Na Yɛgya de too hɔ sɛ ɛnyɛ Nsɛnkyerɛnneɛ bi ma *awontoatoasoɔ a ɛreba;* so obi wɔ hɔ a ɔbɛgye afutuo?

وَلَقَد تَّرَكْنَاهَا آيَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٦﴾

17. Ɛnneɛ sɛn na M'asotwe ne Me kɔkɔbɔ si *yɛ hu* fa!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٧﴾

18. Na esi pi sɛ Yɛayɛ Kur'aan no ama no ayɛ mmerɛ *ama nteaseɛ* ɛne sɛ wɔbɛkaekae. So obi wɔ hɔ a ɔbɛgye afutuo?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٨﴾

19. 'Aad abusua no poo *nokorɛ no.* Ɛnneɛ sɛn na M'asotwe ne Me kɔkɔbɔ si *yɛ hu* fa!

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٩﴾

20. Yɛsomaa mframa hyeehyeɛ denden bi kɔɔ wɔn so wɔ ɛda bi a ti-bɔne a ɛtoɔ nntwa da *baaeɛ no.*

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿٢٠﴾

21. Ɛbɛtetee nnipa no mu kɔɔe te sɛ deɛ na wɔyɛ nkyiresua bɛmuu a wɔatu aseɛ.

تَنزِعُ النَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ﴿٢١﴾

22. Ɛnneɛ, sɛn na M'asotwe ne Me kɔkɔbɔ si *yɛ hu* fa!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٢٢﴾

23. Na esi pi sɛ, Yɛayɛ Kur'aan no ama no ayɛ mmerɛ *ama nteaseɛ* ɛne sɛ wɔbɛkaekae. So obi wɔ hɔ a ɔbɛgye afutuo?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٢٣﴾

R. 2.

24. Samuud *abusua no nso* poo Akɔkɔbɔfoɔ no.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِالنُّذُرِ ﴿٢٤﴾

25. Na wɔkaa sɛ, 'Ɛdeɛbɛn! onipa-dasani a ɔfiri yɛn ankasa mu, ɔkɔntɛkorɔ! Ɛna yɛn *nyinaa* nkɔdi n'akyi? Ɛnneɛ na anka yɛayɛ mfom-soɔ kɛse paa, na anka ɛdam bi na abɔ yɛn.

فَقَالُوا أَبَشَرًا مِّنَّا وَاحِدًا نَّتَّبِعُهُ إِنَّا إِذًا لَّفِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ﴿٢٥﴾

26. 'So Nkaekaeɛ no, ɔno *nkoaa* na wɔayi akyerɛ no wɔ yɛn nyinaa mu? Dabida, ɔyɛ nkontomponi ahohoa-hoani.'

أَأُلْقِيَ الذِّكْرُ عَلَيْهِ مِن بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ﴿٢٦﴾

27. 'Ɛkyena na wɔbɛhunu nea ɔyɛ nkontomponi ahohoahoani no!

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ الْكَذَّابُ الْأَشِرُ ﴿٢٧﴾

28. 'Yɛbɛsoma yoma bereɛ no ama no ayɛ nsɔhwɛ ama wɔn. Enti hwɛ wɔn, *O Suaalih,* na si abotɛrɛ.

إِنَّا مُرْسِلُو النَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَارْتَقِبْهُمْ وَاصْطَبِرْ ﴿٢٨﴾

29. 'Na ka kyerɛ wɔn sɛ nsuo no wɔakyɛ ama wɔn a ɛda wɔn ntɛm, wɔbɛhwɛ berɛ a wɔde nom no so yie.'

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ الْمَاءَ قِسْمَةٌ بَيْنَهُمْ ۚ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٩﴾

30. Nanso wɔfrɛɛ wɔn awɛ bi na ɔno na ɔgyinaa hɔ twitwaa *yoma-berɛɛ* no ntini mu wɔ n'apɔ so bubuu no.

فَنَادَوْا صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٣٠﴾

31. Ɛnneɛ sɛn na M'asotwe ne Me kɔkɔbɔ si *yɛ hu* fa!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣١﴾

32. Yɛsomaa ade-paeɛ nyegyeɛ denden baako pɛ na wɔyɛɛ te sɛ mmabaa a awoɔ na wɔatiatia so abubu mu.

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَاحِدَةً فَكَانُوا كَهَشِيمِ الْمُحْتَظِرِ ﴿٣٢﴾

33. Na esi pi sɛ Yɛayɛ Kur'aan no ama no ayɛ mmerɛ *ama nteaseɛ* ɛne sɛ wɔbɛkaekae. So obi wɔ hɔ a ɔbɛgye afutuo?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٣﴾

34. Lot nkurɔfoɔ no *nso* poo Akɔkɔbɔfoɔ no.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ بِالنُّذُرِ ﴿٣٤﴾

35. Yɛsomaa ahum a aboɔ wɔ mu kɔɔ wɔn so gyesɛ Lot abusua nkoaa na Yɛgyee wɔn nkwa wɔ ahomakye,

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّا آلَ لُوطٍ ۖ نَّجَّيْنَاهُم بِسَحَرٍ ﴿٣٥﴾

36. Sɛ *ɛnyɛ* adom a efiri Yɛn hɔ. Saa na Yɛtua obi a ɔyɛ nnaasefoɔ no ka.

نِّعْمَةً مِّنْ عِندِنَا ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِي مَن شَكَرَ ﴿٣٦﴾

37. Na esi pi sɛ na wabɔ wɔn kɔkɔ afa Y'asotwe no ho, nanso wɔgyee kɔkɔbɔ no ho kyim.

وَلَقَدْ أَنذَرَهُم بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا بِالنُّذُرِ ﴿٣٧﴾

38. Na wɔnam *nnaadaa so* pɛɛ sɛ wɔbɛdane no afiri n'ahɔhoɔ ho. Enti Yɛfuraa wɔn ani *kaa sɛ,* 'Monka M'asotwe ne Me kɔkɔbɔ no nhwɛ.'

وَلَقَدْ رَاوَدُوهُ عَن ضَيْفِهِ فَطَمَسْنَا أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٨﴾

39. Na asotwe a ɛtena hɔ kyɛ paa baa wɔn so anɔpa-hema.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُم بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣٩﴾

40. 'Enti monka M'asotwe ne Me kɔkɔbɔ no nhwɛ'.

فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٤٠﴾

41. Na esi pi sɛ Yɛayɛ Kur'aan no mmerɛ ama *nteaseɛ* ɛne sɛ wɔbɛkaekae. So obi wɔ hɔ a ɔbɛgye afutuo?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٤١﴾ ع ٢ ٨ ٩

R. 3.

42. Na esi pi sɛ Akɔkɔbɔfoɔ baa Farao nkurɔfoɔ *nso* hɔ.

وَلَقَدْ جَاءَ آلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ﴿٤٢﴾

43. Wɔpoo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ nyinaa. Nti Yɛsɔɔ wɔn mu te sɛ Otumfoɔ, ahoɔden mu Hoɔdenfoɔ nsɔmu.

كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَاهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٣﴾

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُولَٰئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَاءَةٌ فِي الزُّبُرِ ﴿٤٤﴾

**44.** So mo atiafoɔ no yɛ kyen wɔnom? Anaasɛ mowɔ ahosan bi wɔ Nsɛmpa ahoroɔ no mu?

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ﴿٤٥﴾

**45.** Anaasɛ wɔka sɛ, 'Yɛyɛ nkunimdifoɔ dɔm anaa?'

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ﴿٤٦﴾

**46.** Ɛnnkyɛ biara na Yɛatu ɛdɔm ahoroɔ no nyinaa ase na wɔbɛdane wɔn akyi ama, *wɔ dwanee mu.*

بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ﴿٤٧﴾

**47.** Dabi, Dɔnhwere no ne berɛ a wɔahyɛ ato hɔ ama wɔn; na Dɔnhwere no bɛyɛ atowerɛnkyɛm a ɛkyen na ɛyɛ nwono paa.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٨﴾

**48.** Ampa ara sɛ afɔdifoɔ no wɔ nyeraeɛ mu *pefee* ne adambɔ mu.

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٩﴾

**49.** Ɛda no a wɔbɛtwe wɔn ase wɔ wɔn anim akɔ Egya no mu no, *na wɔbɛse wɔn sɛ,* 'Monka Amanehunu-Gya no nsɔmu nhwɛ.'

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَاهُ بِقَدَرٍ ﴿٥٠﴾

**50.** Ampa ara sɛ Yɛabɔ biribiara wɔ nsusuiɛ *a ɛfata* so.

وَمَا أَمْرُنَا إِلَّا وَاحِدَةٌ كَلَمْحٍ بِالْبَصَرِ ﴿٥١﴾

**51.** Na Y'ahyɛdeɛ no de *kasafua* baako pɛ na ɛyɛ adwuma te sɛ ani-bɔ ara.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٥٢﴾

**52.** Na esi pi sɛ Yɛaseɛ nnipa *adi mo anim kan* a na wɔte sɛ mo. So obi wɔ hɔ a ɔbɛgye afutuo?

وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِي الزُّبُرِ ﴿٥٣﴾

**53.** Na deɛ wɔayɔ nyinaa nso *wɔatwerɛ* no wɔ Nwoma ahoroɔ mu.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ﴿٥٤﴾

**54.** Na asɛm biara, ketewa oo, kɛseɛ oo, wɔatwerɛ ato hɔ.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٥﴾

**55.** Ampa ara sɛ ateneneefoɔ no bɛtena Aturo ne nsuniwa mfinimfini,

فِي مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٥٦﴾

**56.** Wɔ nokorɛ akonnwa so, wɔ adeɛ nyinaa so Ɔhene Hoɔdenfoɔ no anim.

أياتها ٧٩ — سُوْرَةُ الرَّحْمٰنِ مَكِّيَّةٌ ٥٥ — رکوعاتها ٣

## AL-RAHMAAN

(Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

اَلرَّحْمٰنُ ②

2. *Ɛyɛ* Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no.

عَلَّمَ الْقُرْاٰنَ ③

3. Ɔno na Wakyerɛ Kur'aan no.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ ④

4. Ɔno na Wabɔ onipa.

عَلَّمَهُ الْبَيَانَ ⑤

5. Wakyerɛ no kasa ho nimdiɛ

اَلشَّمْسُ وَالْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ⑥

6. Awia no ne bosome no *nam wɔn kwan so* wɔ mmerɛ a wɔasese ama wɔn no so.

وَّالنَّجْمُ وَالشَّجَرُ يَسْجُدٰنِ ⑦

7. Ɛne afifideɛ ahoroɔ a enni du-ten ne nnua no brɛ wɔn ho ase *ma N'apedeɛ.*

وَالسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ الْمِيْزَانَ ⑧

8. Na Wapagya ɛsoro *wɔ ewiem* na *Ɔde* nsania ato *n'agyinaeɛ ho,*

اَلَّا تَطْغَوْا فِى الْمِيْزَانِ ⑨

9. Sɛ, mma nnte nsania no atua.

وَاَقِيْمُوا الْوَزْنَ بِالْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا الْمِيْزَانَ ⑩

10. Enti monkari nnoɔma nyinaa wɔ pɛpɛɛpɛ-yɔ mu na mma monnte ne nsusuiɛ no so.

وَالْاَرْضَ وَضَعَهَا لِلْاَنَامِ ⑪

11. Ɛna Ɔde asaase no ato hɔ ama mmoadoma;

فِيْهَا فَاكِهَةٌ وَّالنَّخْلُ ذَاتُ الْاَكْمَامِ ⑫

12. Emu na nnuaba *ahoroɔ nyinaa bi wɔ* ɛne nkyiresua-mma nnua a n'adum wowɔ soɔ,

وَالْحَبُّ ذُو الْعَصْفِ وَالرَّيْحَانُ ⑬

13. Ɛne afudeɛ-aba a ɛwɔ ntɛtɛ ne ehwa deɛdɛ.

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ⑭

14. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahoroɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ, *O nnipa awiamfoɔ ne Gyinn?*

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ كَالْفَخَّارِ ⑮

15. Ɔbɔɔ onipa firii eko-dɔteɛ a awo kesɛɛ mu a ɛte sɛ nkukuo a wɔatoto.

وَخَلَقَ الْجَآنَّ مِنْ مَّارِجٍ مِّنْ نَّارٍ ⑯

16. Na Ɔbɔɔ Gyinn no firii egya-dɛrɛɛ mu.

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ⑰

17. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahoroɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?

رَبُّ الْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ الْمَغْرِبَيْنِ ⑱

18. Apuieɛ mmienu ne Atɔeɛ mmienu Awurade no!

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ⑲

19. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahoroɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?



**20. Ampa ara sɛ Ɔbɛka ɛpo-tam mmienu no abɔm ama wɔaka abɔm fua.**

مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيٰنِ ﴿٢٠﴾

**21. *Seisei deɛ* ɛban wɔ wɔn ntɛm; wɔmmu so mmfra.**

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيٰنِ ﴿٢١﴾

**22. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٢﴾

**23. Wɔyi nhwene-pa ne nhwene-nsrama firi adi firi mu.**

يَخْرُجُ مِنْهُمَا اللُّؤْلُؤُ وَالْمَرْجَانُ ﴿٢٣﴾

**24. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٤﴾

**25. Na nhyɛma atenten a ɛkrɔn sisi ɛpo so te sɛ mmepɔ no yɛ Ne dea.**

وَلَهُ الْجَوَارِ الْمُنْشَئٰتُ فِي الْبَحْرِ كَالْاَعْلَامِ ﴿٢٥﴾ النصف

**26. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

ع فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٦﴾

**R. 2.**

**27. Deɛ ɛwɔ (asaase) so nyinaa bɛtwam akɔ.**

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ﴿٢٧﴾

**28. Na ɛbɛka w'Awurade anim *nkoaa*, Animuonyam ne Nidie Wura no.**

وَّيَبْقٰى وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلٰلِ وَالْاِكْرَامِ ﴿٢٨﴾

**29. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٩﴾

**30. Obiara a ɔwɔ ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no mu srɛ Ne hɔ adeɛ. Da biara Ɔyi Ne ho adi wɔ tebea foforɔ mu.**

يَسْـَٔلُهٗ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِيْ شَاْنٍ ﴿٣٠﴾

**31. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣١﴾

**32. Ɛnnkyɛ biara Yɛbɛba mo so, O mo atumfoɔ atitire mmienu!**

سَنَفْرُغُ لَكُمْ اَيُّهَ الثَّقَلٰنِ ﴿٣٢﴾

**33. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٣﴾

**34. O Gyinn ne nnipa awiamfoɔ dɔm! sɛ mowɔ tumi sɛ mokɔ tera ɛsoro ahorɔɔ ne asaase no ahyeɛ nsɔano no a, ɛnneɛ monkɔ. Nanso monntumi nnkɔ gyesɛ monya akwan-ma tumi ansa.**

يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اِنِ اسْتَطَعْتُمْ اَنْ تَنْفُذُوْا مِنْ اَقْطَارِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ فَانْفُذُوْا ؕ لَا تَنْفُذُوْنَ اِلَّا بِسُلْطٰنٍ ﴿٣٤﴾

**35.** **Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ۝٣٥

**36.** **Wɔbɛsoma egya tɛkrɛma a wisie nni mu ɛne wisie *ntaataasoɔ* a egya nni mu aba mo so, na monntumi mmoa mo ho mo ho.**

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّنْ نَّارٍ ۙ وَّ نُحَاسٌ فَلَا تَنْتَصِرٰنِ ۝٣٦

**37.** **Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ۝٣٧

**38.** **Na berɛ a ɛsoro mu bɛpaepae, na ayɛ kɔkɔɔ te sɛ nwoma kɔkɔɔ no -**

فَاِذَا انْشَقَّتِ السَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَالدِّهَانِ ۝٣٨

**39.** **Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ۝٣٩

**40.** **Saa da no wɔmmisa nipa anaa Gyinn ne bɔne biara ho asɛm.**

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْـَٔلُ عَنْ ذَنْۢبِهٖۤ اِنْسٌ وَّ لَا جَآنٌّ ۝٤٠

**41.** **Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ۝٤١

**42.** **Na afɔdifoɔ no wɔde wɔn ahyɛnsodeɛ na ɛbɛhu wɔn, na wɔn moma ano nwii ne wɔn annan na wɔde bɛsɔ wɔn mu.**

يُعْرَفُ الْمُجْرِمُوْنَ بِسِيْمٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِالنَّوَاصِيْ وَ الْاَقْدَامِ ۝٤٢

**43.** **Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ۝٤٣

**44.** **Wei ne Amanehunu-Gya no a afɔdifoɔ no pooeɛ no.**

هٰذِهٖ جَهَنَّمُ الَّتِيْ يُكَذِّبُ بِهَا الْمُجْرِمُوْنَ ۝٤٤

**45.** **Ɛno ne nsuo a ɛrehuru ntɛm na wɔbɛdi ho kyin-hyia.**

يَطُوْفُوْنَ بَيْنَهَا وَ بَيْنَ حَمِيْمٍ اٰنٍ ۝٤٥

**46.** **Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ۝٤٦

R. 3.

**47.** **Nanso nea ɔsuro n'Awurade gyinabrɛ a ɛkrɔn no deɛ, ɔbɛnya aturo mmienu -**

وَ لِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهٖ جَنَّتٰنِ ۝٤٧

**48.** **Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?-**

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ۝٤٨

**49.** **Ne mmienu wɔ dua mman bebiree.**

ذَوَاتَآ اَفْنَانٍ ۝٤٩

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٠﴾

**50.** Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ﴿٥١﴾

**51.** Ne mmienu mu, nsuniwa mmienu wɔ mu a ne nsuo no tene *yɔɔ.*

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٢﴾

**52.** Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَاكِهَةٍ زَوْجَانِ ﴿٥٣﴾

**53.** Emu na nnuaba ahorɔɔ nyinaa bi wɔ mmɔho mmienu mmienu.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٤﴾

**54.** Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ فُرُشٍ بَطَائِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَجَنَى الْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ﴿٥٥﴾

**55.** Wɔbɛgyegye ada *aberempɔn nnwa* mu a esisi ɛfɔm-ntoma-ketɛ so, na wɔde nsammu a wɔadi mu adwini asam emu. Na Turo mmienu no mu nnuaba a aberɛɛ no, ɛyɛ mmerɛ sɛ nsa bɛka.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٦﴾

**56.** Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?

فِيهِنَّ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ﴿٥٧﴾

**57.** Emu na *mmabaawa a wɔn ho teɛ* na fɛrɛɛ wɔ wɔn ade-hwɛ mu wɔ, wɔnom a onipa awiamfoɔ anaasɛ Gyinn biara nnii wɔn anim kan nnkaa wɔn da -

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٨﴾

**58.** Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?

كَأَنَّهُنَّ الْيَاقُوتُ وَالْمَرْجَانُ ﴿٥٩﴾

**59.** Te sɛ deɛ wɔyɛ mmota ne nhwene-pa nkumaa.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٠﴾

**60.** Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?

هَلْ جَزَاءُ الْإِحْسَانِ إِلَّا الْإِحْسَانُ ﴿٦١﴾

**61.** Papa akatua nnyɛ hwee sɛ papa.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٢﴾

**62.** Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ﴿٦٣﴾

**63.** Na mmienu yi akyi nso Aturo mmienu *foforɔ bi* wɔ hɔ -

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٤﴾

**64.** Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ? -

مُدْهَامَّتَانِ ﴿٦٥﴾

**65.** Mommono a ɛyɛ bunu na n'ahahan yɛ kusuu.

**66. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٦

**67. Emu na nsuniwa mmienu bi wɔ a nsuo no tu punkum tene.**

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٧

**68. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٨

**69. Ne mmienu mu nnuaba ahorɔɔ wɔ hɔ, nkyiresua-mma ne granate-akutuo.**

فِيهِمَا فَاكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ٦٩

**70. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٠

**71. Emu na *mmabaawa,* a wɔyɛ *na* wɔn ho yɛ fɛ wɔ -**

فِيهِنَّ خَيْرَاتٌ حِسَانٌ ٧١

**72. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ? -**

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٢

**73. Mmabaawa a wɔwɔ ani-mma tuntum a ɛyɛ, a wɔabɔ wɔn ho ban yie wɔ asesee mpata mu -**

حُورٌ مَقْصُورَاتٌ فِي الْخِيَامِ ٧٣

**74. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ? -**

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٤

**75. Wɔnom a onipa awiamfoɔ anaasɛ Gyinn biara nnii wɔn anim kan nnkaa wɔn da -**

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنْسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ٧٥

**76. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ? -**

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٦

**77. A wɔagyegye ada ntoma tofoo mommono so, ɛne ɛfɔm-ntoma-kɛtɛ ahorɔɔ so.**

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ ٧٧

**78. Ɛnneɛ, mo Awurade adom ahorɔɔ no mu deɛ ɛwɔ hen na mo akuo mmienu yi mopoɔ?**

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٨

**79. Nhyira ne w'Awurade no din, Animuonyam ne Nidie Wura no.**

تَبَارَكَ اسْمُ رَبِّكَ ذِي الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ ٧٩ ع ٣ ١٣

سُوْرَةُ الْوَاقِعَةِ مَكِّيَّةٌ ٥٦ — اٰياتها ٩٧ — ركوعاتها ٣

## AL-WAAKI'AH
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Berɛ a Asɛm a esi pi no bɛsie no -

إِذَا وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ﴿٢﴾

3. *Obiara* nntumi mmɔ ne si a ɛbɛsie no trɔ -

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ﴿٣﴾

4. Ɛbrɛ ebinom ase na ɛkrɔn ebinom.

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ﴿٤﴾

5. Berɛ a wɔbɛwoso asaase no awosoɔ *dendenden no,*

إِذَا رُجَّتِ الْأَرْضُ رَجًّا ﴿٥﴾

6. Na wɔbɛbubu mmepɔ no mu apansam hɔ - pasapasa no

وَّبُسَّتِ الْجِبَالُ بَسًّا ﴿٦﴾

7. Ne *nyinaa* bɛyɛ te sɛ mfuturo a abɔ apetee,

فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنْۢبَثًّا ﴿٧﴾

8. Na *wɔbɛkyɛ* mo mu akuo mmiɛnsa.

وَّكُنْتُمْ أَزْوَاجًا ثَلٰثَةً ﴿٨﴾

9. Na nnipa-kuo a wɔwɔ nifa no, ɛdeɛn *na ɛfa* nnipa-kuo a wɔwɔ nifa no *ho!*

فَأَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ۙ مَآ أَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ﴿٩﴾

10. Na nnipa-kuo a wɔwɔ benkum no, ɛdeɛn *na ɛfa* nnipa-kuo a wɔwɔ benkum no *ho!*

وَأَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ۙ مَآ أَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ﴿١٠﴾

11. Na anim-difoɔ no, wɔnom na wɔdi anim paa no.

وَالسّٰبِقُوْنَ السّٰبِقُوْنَ ﴿١١﴾

12. Weinom na wɔbɛbɛn *Nyankopɔn.*

أُولٰٓئِكَ الْمُقَرَّبُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Anigyeɛ Turo no mu *na wɔbɛtena -*

فِيْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿١٣﴾

14. Ɛdɔm kɛseɛ no firi nnipa adikanfoɔ no mu,

ثُلَّةٌ مِّنَ الْأَوَّلِيْنَ ﴿١٤﴾

15. Na ekuo ketewa no firi nkyiri-mma no mu,

وَقَلِيْلٌ مِّنَ الْاٰخِرِيْنَ ﴿١٥﴾

16. *Wɔtete* aberempɔn nnwa *a wɔde sika-kɔkɔɔ ne agudeɛ* adi mu adwini so,

عَلٰى سُرُرٍ مَّوْضُوْنَةٍ ﴿١٦﴾

17. *Na* wɔagyegye ada mu a wɔn anim kyerɛ-kyerɛ wɔn ho.

مُّتَّكِـِٕيْنَ عَلَيْهَا مُتَقٰبِلِيْنَ ﴿١٧﴾

18. Mmabunu a wɔnnyini da bɛtwɛn wɔn wɔ mu,

يَطُوْفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُوْنَ ﴿١٨﴾

19. A wɔsoso asansuo a enni nsa, nkuduo ne nkuruwa a asuniwa mu nsuo *ayeyɛ mu ama-ama -*

بِأَكْوَابٍ وَّأَبَارِيْقَ ۙ وَكَأْسٍ مِّنْ مَّعِيْنٍ ﴿١٩﴾

لَا يُصَدَّعُونَ عَنْهَا وَلَا يُنزِفُونَ ﴿٢٠﴾

**20.** Wɔnnya ti-paeɛ biara wɔ mu na ɛborɔ nntɔ wɔn baha nso -

وَفَاكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ﴿٢١﴾

**21.** Na wɔbɛsa mu ayi nnuaba a wɔpɛ,

وَلَحْمِ طَيْرٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾

**22.** Na *wɔbɛnya* nnomaa nam biara a wɔhwehwɛ ma wɔn ho.

وَحُورٌ عِينٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Na mmabaawa a wɔn ho yɛ fɛ na wɔwɔ ani-mma akɛseɛ a ɛyɛ fɛ *wɔ hɔ,*

كَأَمْثَالِ اللُّؤْلُؤِ الْمَكْنُونِ ﴿٢٤﴾

**24.** Te sɛ nhwene-pa a wɔde asie *na wɔabɔ* ho ban.

جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** Ɛyɛ akatua a *wɔbɛnya* ɛnam deɛ wɔyɔɔeɛ nti.

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا تَأْثِيمًا ﴿٢٦﴾

**26.** Wɔnnte kasa-hunu anaa kasa-fi biara wɔ mu,

إِلَّا قِيلًا سَلَامًا سَلَامًا ﴿٢٧﴾

**27.** Gyesɛ *nkyea* kasa, ‘Asomdwoeɛ’, ‘Asomdwoeɛ’ *nkyea nkoaa.*

وَأَصْحَابُ الْيَمِينِ مَا أَصْحَابُ الْيَمِينِ ﴿٢٨﴾

**28.** Na nnipa-kuo a wɔwɔ nifa no, ɛdeɛn *na ɛfa* nnipa-kuo a wɔwɔ nifa no *ho!*

فِي سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ﴿٢٩﴾

**29.** ‘Lote’ nnua a nkasɛɛ-nkasɛɛ nni ho mfinimfini *na wɔbɛtena,*

وَطَلْحٍ مَّنضُودٍ ﴿٣٠﴾

**30.** Ɛne kwadu a aseesai mu,

وَظِلٍّ مَّمْدُودٍ ﴿٣١﴾

**31.** Ɛne enwunu a ɛtene kɔ akyiri,

وَمَاءٍ مَّسْكُوبٍ ﴿٣٢﴾

**32.** Ɛne nsuo a ɛretene,

وَفَاكِهَةٍ كَثِيرَةٍ ﴿٣٣﴾

**33.** Ɛne nnuaba a abuo,

لَّا مَقْطُوعَةٍ وَلَا مَمْنُوعَةٍ ﴿٣٤﴾

**34.** A wɔnntwa so nanso wɔnnsi ho kwan,

وَفُرُشٍ مَّرْفُوعَةٍ ﴿٣٥﴾

**35.** Na *wɔbɛnya* ahokafoɔ animuonyam-foɔ -

إِنَّا أَنشَأْنَاهُنَّ إِنشَاءً ﴿٣٦﴾

**36.** Ampa ara sɛ Yɛabɔ wɔn *wɔ* mmɔeɛ *a edi mu mu,*

فَجَعَلْنَاهُنَّ أَبْكَارًا ﴿٣٧﴾

**37.** Na Yɛayɛ wɔn mmaabunu a obi nnkaa wɔn da,

عُرُبًا أَتْرَابًا ﴿٣٨﴾

**38.** Ahomkafoɔ atipɛnfoɔ:

لِّأَصْحَابِ الْيَمِينِ ﴿٣٩﴾ ع ١ ٣٩ ١٤

**39.** Wɔwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔwɔ nifa no.

R. 2.

ثُلَّةٌ مِّنَ الْأَوَّلِينَ ﴿٤٠﴾

**40.** Ekuo kɛseɛ firi *Muslimfoɔ* adikan-foɔ no mu.

وَثُلَّةٌ مِّنَ الْآخِرِينَ ﴿٤١﴾

**41.** Na ekuo kɛseɛ *nso* firi nkyiri-mma no mu.

42. Na nnipa-kuo *nso* a wɔwɔ benkum no, *na* ɛdeɛn *na ɛfa* nnipa a wɔwɔ benkum no ho!

وَأَصْحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ﴿٤٢﴾

43. Mframa hyeehyeɛ ne nsuo hyeehyeɛ a ewonkom wedeɛ mfinimfini mu *na wɔbɛtena,*

فِي سَمُومٍ وَحَمِيمٍ ﴿٤٣﴾

44. Ɛne wisie tuntum sunsum ase,

وَظِلٍّ مِّن يَحْمُومٍ ﴿٤٤﴾

45. Ɛno a ɛnnyɛ nwunu nanso mfasoɔ biara nni mu.

لَّا بَارِدٍ وَلَا كَرِيمٍ ﴿٤٥﴾

46. Ansaana wei *rebɛba no* na wɔte ahogono ne mmusoɔ mu

إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُتْرَفِينَ ﴿٤٦﴾

47. Na wɔtɔ kɔɔ bɔne akɛseɛ so.

وَكَانُوا۟ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلْحِنثِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٤٧﴾

48. Na wɔtaa ka sɛ, 'Ɛdeɛbɛn! berɛ a yɛawuwuo ayɛ mfufuro ne nkaseɛ awie no, na wɔbɛsan anyane yɛn aba nkwa mu bio,

وَكَانُوا۟ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٤٨﴾

49. 'Ɛne y'agyanom tetefoɔ adikanfoɔ no nso?'

أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ﴿٤٩﴾

50. Ka sɛ, '*Aane,* adikanfoɔ no ne nkyiri-mma no

قُلْ إِنَّ ٱلْأَوَّلِينَ وَٱلْءَاخِرِينَ ﴿٥٠﴾

51. 'Wɔbɛboaboa wɔn *nyinaa* ano abɔm wɔ mmerɛ a wɔahyehyɛ ne ɛda a wɔahyɛ ato hɔ no mu.

لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٥١﴾

52. 'Afei, mo a moayera ne mo a moapo *nokorɛ no,*

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلْمُكَذِّبُونَ ﴿٥٢﴾

53. 'Esi pi sɛ mobɛdi Zakkuum dua no bi,

لَءَاكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ﴿٥٣﴾

54. 'Na mode bi ahyɛ *mo* yɛfono mu ma,

فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا ٱلْبُطُونَ ﴿٥٤﴾

55. 'Na moanom nsuo-hyeɛ agu so,

فَشَٰرِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْحَمِيمِ ﴿٥٥﴾

56. '*Na* moanom no sɛ yoma a nsukɔm de no mmerɛ nyinaa.'

فَشَٰرِبُونَ شُرْبَ ٱلْهِيمِ ﴿٥٦﴾

57. Wei na wɔde bɛgye wɔn ani Atemmu Da no.

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿٥٧﴾

58. Yɛn na Yɛabɔ mo. Adɛn nti na monnye nnto mu?

نَحْنُ خَلَقْنَٰكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ɛdeɛn na modwene fa *awoɔ-nsuo* a mope guo no ho?

أَفَرَأَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ۝٥٩

**60.** Mo na mobɔɔeɛ anaasɛ Yɛn na Yɛbɔɔeɛ?

ءَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلْخَٰلِقُونَ ۝٦٠

**61.** Yɛahyehyɛ owuo ama mo *nyinaa;* na wɔnntumi nnsi Yɛn kwan *wɔ ho*

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ ٱلْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ۝٦١

**62.** Sɛ Yɛbɛsesa mo *seisei* tebea na Yɛanyane mo akɔ su foforɔ tebea bi mu a monni ho adwene biara.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَٰلَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِى مَا لَا تَعْلَمُونَ ۝٦٢

**63.** Na moahunu mmɔeɛ a edi kan no. Ɛnneɛ, adɛn nti na monnwene ho.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ۝٦٣

**64.** Ana mohunu deɛ modua no?

أَفَرَءَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ۝٦٤

**65.** Ɛyɛ mo na moma no nyini anaasɛ Yɛn na Yɛma no fifiri?

ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ۝٦٥

**66.** Sɛ Yɛpɛ a anka Yɛbɛma ne nyinaa abubu asini-asini, na afei moakɔ so adi ɛho abooboo *aka sɛ:*

لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ۝٦٦

**67.** 'Ɔsɛeɛ amene yɛn!

إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ۝٦٧

**68.** 'Dabi, *biribiara* abɔ yɛn.'

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ۝٦٨

**69.** Ana moahunu nsuo no a monom no?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ۝٦٩

**70.** Ɛyɛ mo na modwiri ba fɔm firi mmurunkum no mu anaasɛ Yɛn na Yɛdwiri de ba?

ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ۝٧٠

**71.** Sɛ Yɛpɛ a, anka Yɛbɛtumi ayɛ no nwono. Ɛnneɛ, adɛn nti na monna aseɛ.

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ۝٧١

**72.** Ana moahunu egya a mokua no?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ۝٧٢

**73.** Ɛyɛ mo na moyɛ dua *a wɔde sɔ no,* anaasɛ Yɛn na Yɛyɛ?

ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ۝٧٣

**74.** Yɛayɛ no nkaekaeɛ ne mfasodeɛ ama akwantufoɔ.

نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ۝٧٤

**75.** Enti tontom w'Awurade a Ɔyɛ Kɛseɛ no din.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ۝٧٥

R. 3.

76. Dabi, Mede nsoroma ahweaseɛ *ne ɛho dede* di nse -

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوٰقِعِ النُّجُوْمِ ﴿٧٦﴾

77. Na ɛyɛ ampa sɛ ɛyɛ ntam a ɛso sɛ anka monim a -

وَإِنَّهٗ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُوْنَ عَظِيْمٌ ﴿٧٧﴾

78. Sɛ, wei yɛ animuonyam Kur'aan ampa,

إِنَّهٗ لَقُرْاٰنٌ كَرِيْمٌ ﴿٧٨﴾

79. Ɛwɔ Nwoma a wɔabɔ ɛho ban yie mu,

فِيْ كِتٰبٍ مَّكْنُوْنٍ ﴿٧٩﴾

80. A obiara nsa nntumi nnka gyesɛ ahoteefoɔ no.

لَّا يَمَسُّهٗٓ إِلَّا الْمُطَهَّرُوْنَ ﴿٨٠﴾

81. *Ɛyɛ* adiyisɛm a efiri ewiase nyinaa Awurade no hɔ.

تَنْزِيْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٨١﴾

82. Enti saa *Nyankopɔn* asɛnka yi na mode nyaatwom-yɔ repoɔ no?

أَفَبِهٰذَا الْحَدِيْثِ أَنْتُمْ مُّدْهِنُوْنَ ﴿٨٢﴾

83. Na mode po a mopoɔ no reyɛ *kwan* a mofa so nya mo akɔnhomabɔdeɛ?

وَتَجْعَلُوْنَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُوْنَ ﴿٨٣﴾

84. Ɛnneɛ, adɛn nti na berɛ a *onipa a ɔrewuo no nkwa* bɛduru ne mene mu a,

فَلَوْلَآ إِذَا بَلَغَتِ الْحُلْقُوْمَ ﴿٨٤﴾

85. Na saa berɛ no *mote ho* hwɛ no saa -

وَأَنْتُمْ حِيْنَئِذٍ تَنْظُرُوْنَ ﴿٨٥﴾

86. Na *saa berɛ no* Yɛbɛn no kyɛn mo, nanso monnhunu -

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْكُمْ وَلٰكِنْ لَّا تُبْصِرُوْنَ ﴿٨٦﴾

87. Ɛnneɛ, adɛn nti na sɛ wɔmmfrɛ mo mma mommɛbu nkonta a,

فَلَوْلَآ إِنْ كُنْتُمْ غَيْرَ مَدِيْنِيْنَ ﴿٨٧﴾

88. Monntumi nnsan mmfa *nkwa no* mma bio sɛ moyɛ nokwafoɔ a?

تَرْجِعُوْنَهَآ إِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٨٨﴾

89. Na sɛ ɔka nkurɔfoɔ a wɔbɛnee *Nyankopɔn no* ho a

فَأَمَّآ إِنْ كَانَ مِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٨٩﴾

90. Ɛnneɛ, na ɔwɔ ahomeka ne *anigyeɛ* nka-hwenhwam mu, ɛne Anigyeɛ Turo no mu;

فَرَوْحٌ وَّرَيْحَانٌ ۙ وَّجَنَّتُ نَعِيْمٍ ﴿٩٠﴾

91. Na sɛ ɔka nkurɔfoɔ a wɔwɔ nifa no ho a,

وَأَمَّآ إِنْ كَانَ مِنْ أَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩١﴾

92. Ɛnneɛ, *wɔbɛse no sɛ,* 'Asomdwoeɛ nka wo, *wo a* wofiri nkurɔfoɔ a wɔwɔ nifa no mu'.

فَسَلٰمٌ لَّكَ مِنْ أَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩٢﴾

93. Na mmom sɛ ɔka nkurɔfoɔ a wɔpoo *nokorɛ no* na wɔyɛ ayerafoɔ no ho deɛ a,

وَأَمَّآ إِنْ كَانَ مِنَ الْمُكَذِّبِيْنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿٩٣﴾

94. Ɛnneɛ, *deɛ ɔbɛnya* agye n'ani ne nsuo-hyeɛ a ɛrehuru,

فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيْمٍ ﴿٩٤﴾

95. Ɛne Amanehunu-Gya a ɔbɛkɔ mu akɔhyeɛ.

وَّتَصْلِيَةُ جَحِيْمٍ ﴿٩٥﴾

96. Esi pi sɛ, wei ne nokorɛ no a ewie pɛ-yɔ no.

إِنَّ هٰذَا لَهُوَ حَقُّ الْيَقِيْنِ ﴿٩٦﴾

97. Enti tontom w'Awurade no a Ɔyɛ Kɛseɛ no.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيْمِ ﴿٩٧﴾ ع ٣ ١٦

سُورَةُ الْحَدِيدِ مَدَنِيَّةٌ ٥٧ — آياتها ٢٩ — ركوعاتها ٤

# AL-HADIID
(Madina Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2. Biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne asaase no mu tontom Allah; na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.**

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢﴾

**3. Ɔno na ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no mu ahennie nyinaa yɛ Ne dea; Ɔno na Ɔma nkwa na Ɔma owuo na Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.**

لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣﴾

**4. Ɔno ne Ɔdikanfoɔ ne Ɔkyirikafoɔ no, Ɔda-adifoɔ ne Ɔhintafoɔ no, na Ɔnim adeɛ nyinaa yie.**

هُوَ الْأَوَّلُ وَالْآخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٤﴾

**5. Ɔno ne Nea Ɔbɔɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no wɔ mmerɛ ahoroɔ nsia mu, afei Ɔtenaa Ahennwa no so. Ɔnim deɛ ewura asaase no mu ne deɛ efiri mu fi, ɛne deɛ esane firi soro ba ne deɛ ɛforo kɔ soɔ nyinaa. Na Ɔka mo ho wɔ baabiara a mowɔ. Na Allah hunu deɛ moyɔ nyinaa.**

هُوَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۖ وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنْتُمْ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٥﴾

**6. Ɛsoro ahoroɔ no ne asaase no so ahennie nyinaa yɛ Ne dea; na Allah hɔ na nsɛm nyinaa bɛsan akɔ.**

لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٦﴾

**7. Ɔno na Ɔma adesaeɛ wura adekyeɛ mu na Ɔma adekyeɛ nso wura adesaeɛ mu; na Ɔnim deɛ ɛwɔ akoma mu nyinaa.**

يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ ۚ وَهُوَ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٧﴾

**8. Monye Allah ne Ne Somafoɔ no ni, na monyi mo agyapadeɛ a Wayɛ mo adedifoɔ wɔ soɔ no bi ma *wɔ Allah kwan* so. Na wɔnom a wɔagye adie wɔ mo mu, na wɔyi wɔn ahonyadeɛ no bi ma no benya akatua kɛseɛ.**

آمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَأَنْفِقُوا مِمَّا جَعَلَكُمْ مُسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَالَّذِينَ آمَنُوا مِنْكُمْ وَأَنْفَقُوا لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٨﴾

**9. Na adɛn nti na monnye Allah nnie wɔ aberɛ a Ɔsomafoɔ no frɛ mo sɛ monye mo Awurade no ni, na Wadi kan agye apam afiri mo hɔ, sɛ moyɛ agyidifoɔ ampa a?**

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۙ وَالرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ مِيثَاقَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٩﴾

**10. Ɔno na Ɔsane Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adi ma N'akoa, sɛdeɛ ɛbɛyɛ a Ɔbɛyi mo afiri esum *biara* mu de mo aba hann mu. Na esi pi sɛ Allah yɛ Ntimmɔborɔ *ne* Ahummɔborɔ ma mo.**

هُوَ الَّذِيْ يُنَزِّلُ عَلٰى عَبْدِهٖۤ اٰيٰتٍۭ بَيِّنٰتٍ لِّيُخْرِجَكُمْ مِّنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ؕ وَاِنَّ اللّٰهَ بِكُمْ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٠﴾

**11. Na ɛdeɛn nti na monnyi mo ahonyadeɛ mma wɔ Allah kwan so, wɔ aberɛ a ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase so adedie yɛ Allah dea? Mo mu nkurɔfoɔ a wɔyii wɔn ahonyadeɛ maaeɛ na wɔdii ako ansaana Nkunimdie no reba no ne nkurɔfoɔ a *akyire yi na wɔyɔɔ saa no* nnyɛ pɛ. Weinom yɛ kɛse wɔ gyinabrɛ mu kyɛn nkurɔfoɔ a akyire yi na wɔyii wɔn ahonyadeɛ maaeɛ na wɔdii akoo no. Na wɔnom nyinaa deɛ, Allah ahyɛ wɔn papa ho bɔ. Na Allah nim deɛ moyɔ nyinaa yie, na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.**

وَمَا لَكُمْ اَلَّا تُنْفِقُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَلِلّٰهِ مِيْرَاثُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ لَا يَسْتَوِيْ مِنْكُمْ مَّنْ اَنْفَقَ مِنْ قَبْلِ الْفَتْحِ وَقٰتَلَ ؕ اُولٰٓئِكَ اَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ الَّذِيْنَ اَنْفَقُوْا مِنْۢ بَعْدُ وَقٰتَلُوْا ؕ وَكُلًّا وَّعَدَ اللّٰهُ الْحُسْنٰى ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿١١﴾

**R. 2.**

**12. Hwan ne nea ɔbɛbɔ Allah bosea papa? Ama No abɔ ho bebiree ama no, na ɔbɛnya ayɛmyie akatua.**

مَنْ ذَا الَّذِيْ يُقْرِضُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضٰعِفَهٗ لَهٗ وَلَهٗۤ اَجْرٌ كَرِيْمٌ ﴿١٢﴾

**13. *Dwene* ɛda no a wobɛhunu agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa no sɛ wɔnom hann no atene adi wɔn anim ɛne wɔn nifa so, *na wɔbɛka akyerɛ wɔn sɛ,* 'Moni ahurisie ɛnnɛ da yi! *Ɛnamsɛ* Aturo a nsutene nenam aseɛ mu na mobɛtena afe bɔɔ. Ɛno ne nkunimdie kɛseɛ no.'**

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ يَسْعٰى نُوْرُهُمْ بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَبِاَيْمَانِهِمْ بُشْرٰىكُمُ الْيَوْمَ جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٣﴾

**14. Ɛda no, nyaatwomfoɔ mmarima ne nyaatwomfoɔ mmaa no bɛka akyerɛ wɔnom a wɔgyedie no sɛ, 'Montwɛn yɛn *kakra* na yɛnye hann no bi mfiri mo hann no mu,' wɔbɛka akyerɛ *wɔn* sɛ, 'Monsan mo akyi nkɔ *sɛ mobɛtumi a,* na monkɔ hwehwɛ hann no bi nsɔ.' Afei wɔbɛsiri ɛban bi wɔ wɔn ntem a ɛpono wɔ mu. Ne yɛm hɔ ahummɔborɔ nkoaa na ɛwɔ mu na n'anim a ɛwɔ n'abɔnten nso ateeteɛ na ɛwɔ hɔ.**

يَوْمَ يَقُوْلُ الْمُنٰفِقُوْنَ وَالْمُنٰفِقٰتُ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوا انْظُرُوْنَا نَقْتَبِسْ مِنْ نُّوْرِكُمْ ۚ قِيْلَ ارْجِعُوْا وَرَآءَكُمْ فَالْتَمِسُوْا نُوْرًا ؕ فَضُرِبَ بَيْنَهُمْ بِسُوْرٍ لَّهٗ بَابٌ ؕ بَاطِنُهٗ فِيْهِ الرَّحْمَةُ وَظَاهِرُهٗ مِنْ قِبَلِهِ الْعَذَابُ ﴿١٤﴾

**15. Wɔbɛtea mu afrɛ wɔn *aka sɛ,* 'Ana na yɛnnka mo ho?' Wɔbɛma mmuaeɛ sɛ, 'Aane, nanso mode mo ho too nsɔhwɛ mu, na motwentwɛnee mo ho ase na mo adwene mu yɛɛ mo nnaa, na mo akɔnnɔ bɔne daadaa mo kɔpem sɛ Allah ahyɛdeɛ no baaeɛ. Na Ɔdaadaafoɔ no daadaa mo wɔ Allah ho.**

يُنَادُوْنَهُمْ اَلَمْ نَكُنْ مَّعَكُمْ ؕ قَالُوْا بَلٰى وَلٰكِنَّكُمْ فَتَنْتُمْ اَنْفُسَكُمْ وَتَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ الْاَمَانِيُّ حَتّٰى جَآءَ اَمْرُ اللّٰهِ وَغَرَّكُمْ بِاللّٰهِ الْغَرُوْرُ ﴿١٥﴾

**16. 'Enti ɛnnɛ da yi wɔnnye mpatadeɛ biara mmfiri mo hɔ, nanso wɔnnye bi mmfiri atiafoɔ no nso hɔ. Mo tenabea a ɛtwa toɔ ne Egya no, ɛno ne mo adamfo; na ɛhɔ yɛ sankɔbea bɔne paa.'**

فَالْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنْكُمْ فِدْيَةٌ وَّلَا مِنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۚ مَاْوٰىكُمُ النَّارُ ۚ هِيَ مَوْلٰىكُمْ ۚ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٦﴾

**17. Ana mmerɛ no nsooe mmaa nkurɔfoɔ a wɔagye adie no sɛ wɔn akoma bɛbrɛ ase ama Allah nkaekaeɛ ɛne nokorɛ no a asane aba fɔm no? Nanso mma wɔnnyɛ te sɛ nkurɔfoɔ no a wɔmaa wɔn Nwoma no dii wɔn anim kan no? Na mmerɛ no ware maa wɔn, na wɔn akoma yɛɛ dendenden, na wɔnom mu dodoɔ no ara yɛ atirimuɔdenfoɔ.**

اَلَمْ يَاْنِ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنْ تَخْشَعَ قُلُوْبُهُمْ لِذِكْرِ اللّٰهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ الْحَقِّ ۙ وَلَا يَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْاَمَدُ فَقَسَتْ قُلُوْبُهُمْ ۚ وَكَثِيْرٌ مِّنْهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿١٧﴾

**18. Monhunu sɛ Allah na Ɔnyane asaase no wɔ ne wuo akyi. Yɛada Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no adi ama mo, sɛ ebia mobɛnya nteaseɛ a.**

اِعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿١٨﴾

**19. Ampa ara sɛ, mmarima a wɔbɔ afɔreɛ ne mmaa a wɔbɔ afɔreɛ, ɛne wɔnom a wɔbɔ Allah bosea papa no - wɔbɛbɔ ɛho mmɔho bebiree ama wɔn, na animuonyam akatua na ɛbɛyɛ wɔn dea -**

اِنَّ الْمُصَّدِّقِيْنَ وَالْمُصَّدِّقٰتِ وَاَقْرَضُوا اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا يُّضٰعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ اَجْرٌ كَرِيْمٌ ﴿١٩﴾

**20. Na nkurɔfoɔ a wɔgye Allah ne N'Asomafoɔ die no, weinom na wɔyɛ Nokwafoɔ ne Adansedifoɔ wɔ wɔn Awurade anim, wɔbɛnya wɔn akatua ne wɔn hann. Nanso nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie na wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, weinom ne Egya no nkurɔfoɔ no.**

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖٓ اُولٰٓئِكَ هُمُ الصِّدِّيْقُوْنَ ۖ وَالشُّهَدَآءُ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ لَهُمْ اَجْرُهُمْ وَنُوْرُهُمْ ۚ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٢٠﴾

ع ٢ ٩ ١٨

**R. 3.**

**21. Monhunu sɛ ewiase asetena yi yɛ agodie ne mmerɛ-twam anigyedeɛ, ne ahosiesie, ne ahohoahoa wɔ mo ntɛm, ɛne mfompɛ a wɔde boaboa ahonyadeɛ ano ne mma. *Saa asetena yi* te sɛ nsutɔreɛ, afifideɛ a ɛnam so ba no ma oduafoɔ no anigye. Afei na awo, wobɛhunu sɛ adwan ayɛ kɔɔ; afei na abubu nkete-nkete *ayɛ wura.* Na Daankwamma no asotwe yaaya na ɛwɔ hɔ, ɛne bɔnefakyɛ a efiri Allah hɔ ne N'anigyeɛ. Na ewiase asetena yi nnyɛ hwee sɛ *mmerɛ tiaa mu* anigyedeɛ a ɛyɛ adaadaadeɛ.**

اِعْلَمُوْٓا اَنَّمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ وَّزِيْنَةٌ وَّتَفَاخُرٌۢ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِي الْاَمْوَالِ وَالْاَوْلَادِ ۚ كَمَثَلِ غَيْثٍ اَعْجَبَ الْكُفَّارَ نَبَاتُهٗ ثُمَّ يَهِيْجُ فَتَرٰىهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُوْنُ حُطَامًا ۚ وَفِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۙ وَّمَغْفِرَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرِضْوَانٌ ۚ وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا مَتَاعُ الْغُرُوْرِ ﴿٢١﴾

سَابِقُوٓا إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا كَعَرْضِ السَّمَآءِ وَالْأَرْضِ أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٢﴾

**22.** Mone mo ho ni aperesie nkɔ bɔnefakyɛ a mobɛhwehwɛ afiri mo Awurade hɔ, ɛne sɛ mobɛhwehwɛ Paradise no a ne ntrɛmu te sɛ ɛsoro ne asaase ntrɛmu; wɔasiesie ato hɔ ama nkurɔfoɔ a wɔgye Allah ne N'Asomafoɔ no die. Wei yɛ Allah adom; Ɔde ma obiara a Ɔpɛ, na Allah yɛ adom kɛseɛ Awurade.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِيٓ أَنفُسِكُمْ إِلَّا فِي كِتَٰبٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَآ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Atowerɛnkyɛm biara nni hɔ a ɛbɛsie, sɛ ɛyɛ asaase no mu anaasɛ ɛbɛka mo nnipa-dua *ankasa,* gyesɛ wɔadi kan *atwerɛ no* wɔ Nwoma bi mu ansaana Yɛama no aba - esi pi sɛ wei yɛ mmerɛ ma Allah -

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا بِمَآ ءَاتَىٰكُمْ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٤﴾

**24.** Ama moanni awerɛhoɔ wɔ deɛ moahwere ho, nanso ama moanni ahurisie *wɔ ntɛn mu* ɛnam deɛ Ɔde ama mo ho. Na Allah nnɔ obi a obu ɔno nkoaa ho na ɔtu ne ho,

الَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ النَّاسَ بِالْبُخْلِ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٥﴾

**25.** Nkurɔfoɔ a wɔyɛ pɛpeɛ na wɔkyerɛ nnipa ma wɔyɛ pɛpeɛ. Na obiara a ɔbɛdane n'akyi no, ɛnneɛ esi pi sɛ Allah yɛ Ɔdefoɔ a Ɔde ne ho na Ɔfata ayɛyie.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَٰبَ وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ وَأَنزَلْنَا الْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ بِالْغَيْبِ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٦﴾

**26.** Ampa ara sɛ, Yɛde Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ a ɛda adi somaa Y'Asomafoɔ no, na Yɛsanee Nwoma ne Nsania no kaa wɔn ho, ama nnipa de pɛpɛɛpɛ-yɔ ayɔ wɔn nnwuma; Yɛsanee dadeɛ baa fɔm, emu na wɔnya ɛko denden ho akodeɛ ɛne mfasodeɛ *bebiree* ma adasamma, na ama Allah ahyɛ wɔnom a wɔboa No ne N'Asomafoɔ no nsow, ɛwɔm sɛ Ɔnna adi wɔ nhunuiɛ mu. Ampa ara sɛ Allah yɛ Ɔhoɔdenfoɔ, Ɔtumfoɔ.

R. 4.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَٰهِيمَ وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَالْكِتَٰبَ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٢٧﴾

**27.** Esi pi sɛ Yɛsomaa Noa ne Abraham, na Yɛde nkɔmhyɛ *gyinabrɛ* too wɔn mmienu asefoɔ mu ɛne Nwoma no. Enti wɔn mu bi dii kwankyerɛ no akyi nanso wɔn mu dodoɔ no ara na wɔyɛ atuatefoɔ.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ وَءَاتَيْنَٰهُ الْإِنجِيلَ وَجَعَلْنَا فِي قُلُوبِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً وَرَهْبَانِيَّةً

**28.** Afei Yɛmaa Y'Asomafoɔ no dii wɔn anammɔn akyi, na Yɛmaa Yesu, Maria ba no dii *wɔn* akyi, na Yɛmaa no Nsɛmpa no. Na Yɛde ntimmɔborɔ ne ahummɔborɔ too wɔnom a wɔdii n'akyi no akoma mu. Na akowoho-asetena a wɔhyehyɛɛɛɛ maa wɔn ho no, ɛnnyɛ

Yɛn na Yɛyɛɛ no ahyɛdeɛ maa wɔn ka sɛ wɔde rehwehwɛ Allah anigyeɛ; nanso wɔanni so amfa ne nokorɛdie honhom annhwɛ so sɛdeɛ ɛfata. Nanso, *wei nkamfua*, yɛmaa nkurɔfoɔ a wɔgye diiɛ no akatua *a ɛsɛ*, nanso wɔn mu dodoɔ no ara yɛ mmeratofoɔ.

ابْتَدَعُوْهَا مَا كَتَبْنٰهَا عَلَيْهِمْ اِلَّا ابْتِغَآءَ رِضْوَانِ اللّٰهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا ۚ فَاٰتَيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنْهُمْ اَجْرَهُمْ ۚ وَكَثِيْرٌ مِّنْهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monsuro Allah na monye Ne Somafoɔ no ni, Ɔbɛma mo Ne mmɔborɔhunu no mu kyɛfa mmɔho mmienu, na Ɔbɛma mo hann a mode bɛnanteɛ, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo - na ampa ara sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa -

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَاٰمِنُوْا بِرَسُوْلِهٖ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِنْ رَّحْمَتِهٖ وَيَجْعَلْ لَّكُمْ نُوْرًا تَمْشُوْنَ بِهٖ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٩﴾

30. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Nwoma Nkurɔfoɔ no nnwene sɛ wɔnom (Muslimfoɔ) nni tumi biara a wɔde nya Allah adom no ho hwee; wɔ abɛrɛ a adom deɛ Allah *nkoaa* nsam na ɛwɔ. Ɔde ma obiara a Ɔpɛ. Na Allah na Ɔyɛ adom kɛseɛ Wura.

لِّئَلَّا يَعْلَمَ اَهْلُ الْكِتٰبِ اَلَّا يَقْدِرُوْنَ عَلٰى شَيْءٍ مِّنْ فَضْلِ اللّٰهِ وَاَنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٣٠﴾

سُورَةُ الْمُجَادَلَةِ مَدَنِيَّةٌ ٥٨ — آياتها ٢٢ — ركوعاتها ٣

# AL-MUGYAADALAH

**(Madina Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

الجزء ٢٨

**Nkyɛmu 28**

**2. Esi pi sɛ Allah ate ɔbaa no asɛnka, nea ɔne wo di ano-yiyie fa ne kunu ho, na ɔde n'abooboodie to Allah anim no. Na Allah ate mo nkɔmmɔdie no. Ampa ara sɛ Allah yɛ Ɔsentiefoɔ a Ɔhunu adeɛ nyinaa.**

قَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّتِيْ تُجَادِلُكَ فِيْ زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيْٓ إِلَى اللّٰهِ وَاللّٰهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا ۚ إِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ بَصِيْرٌ (٢)

**3. Mo mu nkurɔfoɔ a wɔko wɔn ho firi wɔn yerenom ho ɛnamsɛ *wɔnom ankasa hyɛda* frɛ wɔn maame no - wɔnom mmɛyɛ wɔn maamenom; wɔnom maamenom nkoaa ne wɔnom a wɔwoo wɔn. Na esi pi sɛ nsɛm a ɛyɛ bɔne a ɛda adie ne nkontompo na wɔka; nanso esi pi sɛ Allah na Ɔpopa bɔne firi hɔ, *na* Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ paa.**

اَلَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْكُمْ مِّنْ نِّسَآئِهِمْ مَّا هُنَّ أُمَّهٰتِهِمْ ۚ إِنْ أُمَّهٰتُهُمْ إِلَّا الّٰٓـئِيْ وَلَدْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَيَقُوْلُوْنَ مُنْكَرًا مِّنَ الْقَوْلِ وَزُوْرًا ۚ وَإِنَّ اللّٰهَ لَعَفُوٌّ غَفُوْرٌ (٣)

**4. Nkurɔfoɔ no a wɔfrɛ wɔn yerenom maamenom na afei wɔsan wɔn ho akyi firi deɛ wɔaka ho no *asotwe a ɛwɔ hɔ ma wɔn* ne sɛ wɔbɛgyae ɔdɔnkɔni bi *ama wade ne ho* ansaana wɔde wɔn ho aka wɔn ho. Wei ne deɛ wɔde atu mo fo. Na Allah nim deɛ moyɔ no yie na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.**

وَالَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْ نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ يَعُوْدُوْنَ لِمَا قَالُوْا فَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مِّنْ قَبْلِ أَنْ يَّتَمَآسَّا ۚ ذٰلِكُمْ تُوْعَظُوْنَ بِهٖ ۚ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ (٤)

**5. Nanso obiara a wannya *bi* no ɔbɛyɔ akɔmkyene bosome mmienu a ɛtoatoa soɔ ansaana wɔde wɔn ho aka wɔn ho. Na obiara a wanntumi annyɔ saa no, ɛwɔ sɛ ɔbɔ ahiafoɔ aduosia akɔnhoma. Wei *te saa* sɛdeɛ ɛbɛyɛ na mobɛgye Allah ne Ne Somafoɔ no adi *nokorɛ mu.* Na wei ne ahyeɛ no a Allah *ahyehyɛ ato hɔ;* na asotwe a ɛyɛ ya wɔ hɔ ma atiafoɔ no.**

فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَّتَمَآسَّا ۚ فَمَنْ لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّيْنَ مِسْكِيْنًا ۚ ذٰلِكَ لِتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ۚ وَتِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ ۚ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ أَلِيْمٌ (٥)

**6. Nkurɔfoɔ a wɔsɔre tia Allah ne Ne Somafoɔ no, esi pi sɛ wɔbɛgu wɔn anim ase, mpo, te sɛ deɛ wɔguu nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no anim ase no; na Yɛasane Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi dada. Na atiafoɔ no bɛnya animguaseɛ asotwe.**

إِنَّ الَّذِيْنَ يُحَآدُّوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ كُبِتُوْا كَمَا كُبِتَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَقَدْ أَنْزَلْنَآ اٰيٰتٍ بَيِّنٰتٍ ۚ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ (٦)

7. Ɛda no a Allah bɛnyane wɔnom nyinaa abɔ mu no, Ɔbɛbɔ wɔn deɛ na wɔyɔ no ho amanneɛ. Allah akyere ne nyinaa ato hɔ wɔ abere a wɔnom werɛ afiri. Na Allah yɛ Ɔdansefoɔ wɔ adeɛ nyinaa so.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللّٰهُ جَمِيْعًا فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوْا ؕ اَحْصٰىهُ اللّٰهُ وَنَسُوْهُ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿٧﴾

R. 2.

8. Ana wonnim sɛ Allah nim deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu nyinaa ɛne deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa? *Nnipa* mmiɛnsa biara nnyɛ kokoa mu nhyiamu gyesɛ Ɔno ne Nea Ɔtɔ so nnan. Na nnum nso nnyɛ gyesɛ, Ɔno ne Nea Ɔtɔ so nsia. *Saa ara* na deɛ esua kyɛn saa anaasɛ ɛdɔɔso kyɛn saa, gyesɛ Ɔka wɔn ho wɔ baabiara a wɔwɔ. Afei Owusɔre Da no Ɔbɛbɔ wɔn deɛ wɔyɔɔeɛ no ho amanneɛ. Ampa ara sɛ Allah nim adeɛ nyinaa yie.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ مَا يَكُوْنُ مِنْ نَّجْوٰى ثَلٰثَةٍ اِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ اِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَآ اَدْنٰى مِنْ ذٰلِكَ وَلَآ اَكْثَرَ اِلَّا هُوَ مَعَهُمْ اَيْنَ مَا كَانُوْا ۚ ثُمَّ يُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوْا يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٨﴾

9. Ana wonnhunuu nkurɔfoɔ no a wɔbraa wɔn kokoa mu nhyiamu-yɔ no, na afei wɔsan kɔyɔɔ deɛ wɔabra wɔn no, na wɔde bɔne ne ɔtan ne Ɔsomafoɔ no ho asobrakyeɛ yɛɛ kokoa mu nhyiamu no? Na sɛ wɔba wo nkyɛn a, *nkyea a* Allah mmfa nkyeaa wo da na wɔde kyea woɔ; Nanso wɔn ankasa mu nso wɔka sɛ, 'Adɛn nti na Allah nntwe y'aso wɔ deɛ yɛka no ho?' Amanehunu-Gya no ara som bo ma wɔn, emu na wɔbɛhyeɛ; na ɛyɛ sankɔbea bɔne paa.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ نُهُوْا عَنِ النَّجْوٰى ثُمَّ يَعُوْدُوْنَ لِمَا نُهُوْا عَنْهُ وَيَتَنٰجَوْنَ بِالْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُوْلِ ؗ وَاِذَا جَآءُوْكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ اللّٰهُ ۙ وَيَقُوْلُوْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا اللّٰهُ بِمَا نَقُوْلُ ؕ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ ۚ يَصْلَوْنَهَا ۚ فَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٩﴾

10. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ moyɛ nhyiamu wɔ kokoa mu a, mma monnyɛ kokoa mu nhyiamu sɛ mode bɛyɔ bɔne, *na mode* ɔtan aba, ɛne sɛ *mobɛyɛ* Ɔsomafoɔ no ho asobrakyeɛ, mmom monhyia mu sɛ *mobɛtu* papayɔ ne tenenee-yɔ *mpono,* na monsuro Allah, Ɔno a wɔbɛboaboa mo ano wɔ Ne hɔ no.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا تَنَاجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَاجَوْا بِالْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُوْلِ وَتَنَاجَوْا بِالْبِرِّ وَالتَّقْوٰى ؕ وَاتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْٓ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Kokoa mu nhyiamu *a ne botaeɛ yɛ bɔne no* firi Satan, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔde awerɛhoɔ ato nkurɔfoɔ a wɔgye die no so. Nanso ɔnntumi nni wɔn dɛm biara gyesɛ Allah ama ho kwan. Na Allah mu na agyidifoɔ no nfa wɔn werɛ nhyɛ.

اِنَّمَا النَّجْوٰى مِنَ الشَّيْطٰنِ لِيَحْزُنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ شَيْـًٔا اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١١﴾

12. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ wɔka kyerɛ mo sɛ, ‘Moma kwan! wɔ *mo* nhyiamu asetena mu a, ɛnneɛ moma kwan; Allah bɛma mo nso kwan *a ɛyɛ.* Na sɛ wɔka sɛ, ‘Moma mo mu so a!’ moma mo mu so; Allah bɛma mo mu nkurɔfoɔ a wɔgye die no so, ɛne wɔnom a wɔama wɔn nimdiɛ no, de wɔn akɔ gyinabrɛ *ahoroɔ* mu. Na Allah nim deɛ moyɔ no yie.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا فِي الْمَجَالِسِ فَافْسَحُوا يَفْسَحِ اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ انْشُزُوا فَانْشُزُوا يَرْفَعِ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنْكُمْ وَالَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ دَرَجَاتٍ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٢﴾

13. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ morekɔhyia akɔsusu asɛm ho akyerɛ Kɔmhyɛni no wɔ kokoa mu a, monfa afɔrebɔdeɛ bi ma ansaana moakɔhyia no wɔ nsusuiɛ no ho. Saa na ɛyɛ ma mo na ɛho teɛ paa. Nanso sɛ moannya *biribiara a mode bɛma a,* ɛnneɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa yie.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نَاجَيْتُمُ الرَّسُولَ فَقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوَاكُمْ صَدَقَةً ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۚ فَإِنْ لَمْ تَجِدُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٣﴾

14. Ana mosuro sɛ mobɛyi afɔrebɔdeɛ bi ama ansaana moakɔhyia akɔsusu mo asɛm bi ho *akyerɛ Ɔkɔmhyɛni no?* Na sɛ moannyɔ a, Allah mfa mo bɔne nkyɛ mo, ɛnneɛ *ɛno ara nsom bo sɛ* mobɛyɔ Asɔre yie na moatua Zakaat. Na monyɛ sotie ma Allah ne Ne Somafoɔ no. Na Allah nim deɛ moyɔ no yie.

أَأَشْفَقْتُمْ أَنْ تُقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوَاكُمْ صَدَقَاتٍ ۚ فَإِذْ لَمْ تَفْعَلُوا وَتَابَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ فَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾ ع

R. 3.

15. Ana wonnhunuu nkurɔfoɔ no a wɔne nnipa a Allah abufuo wɔ wɔn soɔ no afa nnamfoɔ? Wɔnom a wɔnnka mo ho, wɔnom nso a wɔnnka wɔn ho, na wɔdi nkontompo ho nse wɔ aberɛ a wɔnim.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ تَوَلَّوْا قَوْمًا غَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ مَا هُمْ مِنْكُمْ وَلَا مِنْهُمْ وَيَحْلِفُونَ عَلَى الْكَذِبِ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٥﴾

16. Allah asiesie asotwe denden ama wɔn. Esi pi sɛ bɔne ne deɛ na wɔyɔ no.

أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ إِنَّهُمْ سَاءَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

17. Wɔde wɔn ntam-ka ayɛ nkatanimu *ama wɔn amumuyɔ,* na wɔdane *nnipa* firi Allah kwan no so; enti animguaseɛ asotwe da hɔ ma wɔn.

اتَّخَذُوا أَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ﴿١٧﴾

18. Wɔn ahonyadeɛ ne wɔn mma nnyɛ mfasoɔ biara mma wɔn nntia Allah wɔ biribiara ho. Weinom ne Egya no nkurɔfoɔ no, ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ.

لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُمْ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Ɛda no a Allah bɛnyane wɔn nyinaa abɔ mu no, wɔbɛdi nse akyerɛ No, mpo, te sɛ deɛ wɔdii nse kyerɛɛ mo no, na wɔbɛsusu sɛ wɔwɔ agyinasoɔ bi a *wɔgyina soɔ*. Seisei, esi pi sɛ, wɔnom ne nkontompofoɔ no.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيَحْلِفُونَ لَهُ كَمَا يَحْلِفُونَ لَكُمْ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ ۚ أَلَا إِنَّهُمْ هُمُ الْكَاذِبُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Satan anya wɔn so baanodie, na wama wɔn werɛ afi Allah nkaekaeɛ no. Weinom ne Satan kuo no. Seisei, esi pi sɛ, Satan kuo no ne adehwerefoɔ no.

اسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ الشَّيْطَانُ فَأَنْسَاهُمْ ذِكْرَ اللَّهِ ۚ أُولَٰئِكَ حِزْبُ الشَّيْطَانِ ۚ أَلَا إِنَّ حِزْبَ الشَّيْطَانِ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Esi pi sɛ nkurɔfoɔ no a wɔsɔre tia Allah ne Ne Somafoɔ no, wɔnom na wɔbɛka fɔmfɔmfoɔ no ho.

إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ أُولَٰئِكَ فِي الْأَذَلِّينَ ﴿٢١﴾

**22.** Allah ahyɛ ato hɔ sɛ: 'Sɛ ɛteɛ biara, Me na Medi nkunim, Me ne M'Asomafoɔ no.' Ampa ara sɛ Allah yɛ Ɔhoɔdenfoɔ, Ɔtumfoɔ.

كَتَبَ اللَّهُ لَأَغْلِبَنَّ أَنَا وَرُسُلِي ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Wonnya nnipa-kuo biara a wɔgye Allah die ɛne Da a edi Akyire no sɛ wɔdɔ nkurɔfoɔ a wɔsɔre tia Allah ne Ne Somafoɔ, sɛ mpo wɔyɛ wɔn agyanom anaasɛ wɔn mma anaasɛ wɔn nuanom, anaasɛ wɔn abusuafoɔ *mpo a*. Weinom ne nkurɔfoɔ a Allah atwerɛ *nokorɛ* gyidie wɔ wɔn akoma mu, na wɔnom na Ɔde honhom a efiri Ne hɔ ahyɛ wɔn den. Na Ɔbɛma wɔnom ahyɛne Aturo no a nsutene nenam aseɛ no mu. Ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ. Allah ani agye wɔn ho yie na wɔn nso wɔn ani agye Ne ho yie. Weinom ne Allah kuo no. Montie *O mo nnipa!* ɛyɛ Allah kuo no na wɔbɛdi nkunim.

لَا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَوْ كَانُوا آبَاءَهُمْ أَوْ أَبْنَاءَهُمْ أَوْ إِخْوَانَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ ۚ أُولَٰئِكَ كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ الْإِيمَانَ وَأَيَّدَهُمْ بِرُوحٍ مِنْهُ ۖ وَيُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ ۚ أُولَٰئِكَ حِزْبُ اللَّهِ ۚ أَلَا إِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٢٣﴾ ع

أياتها ٢٥ سورة الحشر مدنية ٥٩ ركوعاتها ٣

## AL-HAHYR

(Madina Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ mu nyinaa ne deɛ ɛwɔ asaase mu nyinaa tontom Allah, na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ مَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَ هُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ②

3. Ɔno ne Nea Ɔtuu atiafoɔ no a wɔwɔ Nwoma Nkurɔfoɔ no mu firii wɔn afie mu wɔ asutwareɛ a edi kan *mmerɛ no mu.* Moannwene sɛ wɔbɛtu afiri hɔ, na wɔnom *nso* dwenee sɛ wɔn abankeseɛ ahoroɔ no bɛbɔ wɔn ho ban afiri Allah ho. Nanso Allah baa wɔn so firii bea a wɔannsusuo, na Ɔbɔɔ ehu guu wɔn akoma mu, ama wɔnom ankasa de wɔn nsa asɛe wɔn afie, ɛne agyidifoɔ no nso nsa. Enti monfa adesua *mfiri mu* O mo nkurɔfoɔ a mowɔ ani!

هُوَ الَّذِيْٓ اَخْرَجَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ مِنْ دِيَارِهِمْ لِاَوَّلِ الْحَشْرِ ؔ مَا ظَنَنْتُمْ اَنْ يَّخْرُجُوْا وَ ظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ مَّانِعَتُهُمْ حُصُوْنُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ فَاَتٰىهُمُ اللّٰهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوْا ۗ وَ قَذَفَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الرُّعْبَ يُخْرِبُوْنَ بُيُوْتَهُمْ بِاَيْدِيْهِمْ وَ اَيْدِي الْمُؤْمِنِيْنَ ۗ فَاعْتَبِرُوْا يٰٓاُولِي الْاَبْصَارِ ③

4. Na sɛ ɛnnyɛ sɛ Allah ahyɛ ato hɔ ama wɔn sɛ wɔbɛpam wɔn ama wɔatu amantuo a, anka Ɔbɛtwe wɔn aso wɔ wiase yi mu. Na Daankwamma mu no, esi pi sɛ, wɔbɛnya Egya asotwe no.

وَ لَوْ لَآ اَنْ كَتَبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمُ الْجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمْ فِي الدُّنْيَا ؕ وَ لَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابُ النَّارِ ④

5. Ɛbaa saa efirisɛ wɔsɔre tiaa Allah ne Ne Somafoɔ no; na obiara a ɔbɛsɔre atia Allah no - ɛnneɛ esi pi sɛ Allah yɛ Den wɔ awerɛdie ho.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ شَآقُّوا اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ ۚ وَ مَنْ يُّشَآقِّ اللّٰهَ فَاِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ⑤

6. Nkyiresua-mma nnua biara a motwaaeɛ anaasɛ mogyae maa egyinaa wɔn nhini so biara yɛ Allah na Wama ɛho kwan, ɛne sɛ, ama Wagu adebɔne-yɔfoɔ no anim ase.

مَا قَطَعْتُمْ مِّنْ لِّيْنَةٍ اَوْ تَرَكْتُمُوْهَا قَآئِمَةً عَلٰٓى اُصُوْلِهَا فَبِاِذْنِ اللّٰهِ وَ لِيُخْزِيَ الْفٰسِقِيْنَ ⑥

7. Na biribiara a Allah de ama Ne Somafoɔ afiri sadeɛ a efiri wɔn hɔ mu no, ɛnnyɛ mo na mokanyanee ponkɔ anaasɛ yoma wɔ ho; Mmom Allah de tumi ma N'Asomafoɔ wɔ obiara a Ɔpɛ so; na Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

وَ مَآ اَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰى رَسُوْلِهٖ مِنْهُمْ فَمَآ اَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَّ لَا رِكَابٍ وَّ لٰكِنَّ اللّٰهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهٗ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ⑦

**8. Biribiara a Allah de ama Ne Somafoɔ no a ɛyɛ sadeɛ a efiri nnipa a wɔwɔ nkuro no mu hɔ nyinaa yɛ Allah dea ɛne Ɔsomafoɔ no, ɛne wɔn a wɔbɛn wɔ abusua mu, ɛne nnyankamma, ɛne ahiafoɔ no ɛne akwantufoɔ, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ennkyini wɔ mo mu nkurɔfoɔ a wɔyɛ adefoɔ no *nkoaa* mu. Na biribiara a Ɔsomafoɔ no de bɛma mo no monye; na deɛ ɔbɛbra mo no, montwe mo ho mfiri ho. Na monsuro Allah; esi pi sɛ, Allah yɛ Den wɔ awerɛdie ho.**

مَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا يَكُونَ دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٨﴾

**9. *Saa sadeɛ ahorɔɔ yi* ɛwɔ hɔ ma Amantufoɔ ahiafoɔ no a wɔapam wɔn afiri wɔn afie mu ne wɔn agyapadeɛ ho wɔ aberɛ a wɔrehwehwɛ adom a efiri Allah hɔ ne N'anigyeɛ, na wɔreboa Allah ne Ne Somafoɔ no. Weinom na wɔyɛ nokwafoɔ *wɔ wɔn gyidie mu no.***

لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٩﴾

**10. Na nkurɔfoɔ a na wɔasi *wɔn* afie dada *wɔ saa kuro yi mu ansaana wɔnom reba, na wɔagye* gyidie no *atom no* wɔdɔ nkurɔfoɔ a wɔyɛ adwanefoɔ a wɔbaa wɔn nkyɛn bɛhwehwɛɛ dwanekɔbea no, na wɔnni biribiara wɔ wɔn koko mu anaasɛ ɔpɛ biara *tia* deɛ wɔde ama (Amantufoɔ no), mmom wɔpɛ afoforɔ binom yie kyɛn wɔn ankasa ho kampɛsɛ ohia adosa wɔn mpo a. Na obiara a ɔbɛyi ne kra mu anibrebre *honhom* ato atwene no - weinom saa na wɔbɛdi nkunim no.**

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٠﴾

**11. Na *sadeɛ ahorɔɔ no nso* wɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔbaa wɔn akyi. Wɔka sɛ, 'Y'Awurade fa yɛn bɔne kyɛ yɛn ɛne yɛn nuanom a wɔdii yɛn anim kan wɔ gyidie mu no, na mma nnyae ekyire *anaa tirimuka* biara wɔ y'akoma mu nntia nkurɔfoɔ a wɔagye adie no. Y'Awurade! esi pi sɛ Woyɛ Tema-foɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.'**

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَا تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلًّا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١١﴾

**R. 2.**

**12. Ana wonnhunuu nkurɔfoɔ a wɔyɛ nyaatwomfoɔ no? Wɔka kyerɛ wɔn nuanom a wɔyɛ atiafoɔ firi Nwoma Nkurɔfoɔ no mu sɛ, 'Sɛ wɔtu mo a, sɛ ɛteɛ biara, yɛne mo na ɛbɛkɔ, na yɛnnyɛ sotie mma obiara nntia mo; na sɛ wɔko tia mo a, esi pi sɛ yɛbɛboa mo.' Nanso Allah di adanseɛ sɛ wɔyɛ atorofoɔ.**

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ يَقُولُونَ لِإِخْوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا أَبَدًا وَإِن قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Sɛ wɔtu wɔn a, wɔne wɔn mmfiri adi nnkɔ da; na sɛ wɔko tia wɔn a wɔmmoa wɔn da. Na sɛ wɔboa wɔn mpo a, sɛ ɛteɛ biara wɔbɛdane *wɔn* akyi; na afei na wɔnnya mmoa biara.

لَئِنْ أُخْرِجُوْا لَا يَخْرُجُوْنَ مَعَهُمْ ۚ وَلَئِنْ قُوْتِلُوْا لَا يَنْصُرُوْنَهُمْ ۚ وَلَئِنْ نَّصَرُوْهُمْ لَيُوَلُّنَّ الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنْصَرُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Nokorɛ mu, wɔwɔ mo ho suro kɛse paa wɔ wɔn akoma mu kyen deɛ wɔwɔ ma Allah. Ɛte saa efirisɛ wɔyɛ nnipa bi a wɔnni nteaseɛ.

لَأَنْتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِيْ صُدُوْرِهِمْ مِّنَ اللّٰهِ ۚ ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُوْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Wɔnnka mmom ne mo nnko *sɛ nnipa-kuo* gyesɛ afasu denden nkuro mu anaasɛ wɔbɛfiri ban akyi. Ɛko a wɔko wɔ wɔn ankasa ntɛm no mu yɛ den. Wosusu wɔn ho sɛ wɔyɛ nkabom, nanso wɔn akoma mu akyekyɛ. Ɛte saa efirisɛ wɔyɛ nnipa a wɔnni adwendwen.

لَا يُقَاتِلُوْنَكُمْ جَمِيْعًا إِلَّا فِيْ قُرًى مُّحَصَّنَةٍ أَوْ مِنْ وَّرَاءِ جُدُرٍ ۚ بَأْسُهُمْ بَيْنَهُمْ شَدِيْدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ جَمِيْعًا وَّقُلُوْبُهُمْ شَتّٰى ۚ ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Wɔnom asɛm te sɛ nkurɔfoɔ bi a wɔdii wɔn anim kan mmerɛ tiaa bi *a atwa mu,* a wɔsɔɔ wɔn ankasa nnwuma bɔne ho nsunsuansoɔ hwɛɛɛ no. Na asotwe a ɛyɛ ya da hɔ ma wɔn.

كَمَثَلِ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ قَرِيْبًا ذَاقُوْا وَبَالَ أَمْرِهِمْ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Ɛte sɛ Satan *deɛ no,* berɛ a ɔka kyerɛ nipa sɛ, 'Yɛ otiafoɔ;' nanso sɛ ɔyɛ otiafoɔ a, ɔka sɛ, 'Mene wo nni biribiara yɔ; mesuro Allah, ewiase nyinaa Awurade no.'

كَمَثَلِ الشَّيْطٰنِ إِذْ قَالَ لِلْإِنْسَانِ اكْفُرْ ۚ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّيْ بَرِيْءٌ مِّنْكَ إِنِّيْ أَخَافُ اللّٰهَ رَبَّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Na wɔnom mmienu awieɛ bɛwie sɛ wɔn mmienu wɔ Egya no mu, ɛhɔ na wɔbɛtena afe bɔɔ. Wei ne adebɔneyɔfoɔ no akatua.

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَا أَنَّهُمَا فِي النَّارِ خَالِدَيْنِ فِيْهَا ۚ وَذٰلِكَ جَزٰٓؤُا الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٨﴾

R. 3.

**19.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monsuro Allah; na ɔkra *biara* ani nhwɛ deɛ ɔde redi n'anim ama ɔkyena no kwan; na monsuro Allah. Ampa ara sɛ Allah nim deɛ moyɔ no nyinaa na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَلْتَنْظُرْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۚ إِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Na mma monnyɛ te sɛ nkurɔfoɔ a wɔn werɛ firii Allah, enti Ɔmaa wɔn werɛ firii wɔn ankasa ho no. Weinom ne atuatefoɔ no.

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ نَسُوا اللّٰهَ فَأَنْسٰهُمْ أَنْفُسَهُمْ ۚ أُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Egya no nkurɔfoɔ ne Aheman Turo no nkurɔfoɔ nnyɛ pɛ. Ɛyɛ Aheman Turo no nkurɔfoɔ na wɔyɛ nkunimdifoɔ no.

لَا يَسْتَوِيْٓ أَصْحٰبُ النَّارِ وَأَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ أَصْحٰبُ الْجَنَّةِ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Sɛ Yɛdwirii saa Kur'aan yi guu ɔbotan so a, anka wobɛhunu sɛ, ke, ɛbɛbrɛ ne ho ase, na adwidwa ɛnam Allah ho suro nti. Na weinom yɛ abɛbuo mfatoho a Yɛbu ma adasamma, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛdwendwene.

لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا الْقُرْآنَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُ خَاشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ اللَّهِ ۚ وَتِلْكَ الْأَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ɔno ne Allah no, obiara nni hɔ a ɔfata sɛ wɔsom no gyesɛ Ɔno. Nea Ɔnim nsumaeɛ mu nsɛm ne deɛ ɛda adi nyinaa no, Ɔno ne Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no.

هُوَ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ ۖ هُوَ الرَّحْمَٰنُ الرَّحِيمُ ﴿٢٣﴾

**24.** Ɔno ne Allah no, obiara nni hɔ a ɔfata sɛ wɔsom no gyesɛ Ɔno, Ɔhene no, Ɔhoteeni no, Asomdwoeɛ-hene no a asomdwoeɛ firi Ne hɔ ba no, Ntwitwagyefoɔ no, Banbɔfoɔ no, Ɔtumfoɔ no, Nea Ɔbrɛ adeɛ nyinaa ase no, Ɔkokuroko no a Ɔkrɔn kyɛn adeɛ nyinaa no. Ɔkronkronni ne Allah, Ɔboro deɛ wɔde bata *Ne ho* nyinaa so pii.

هُوَ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ الْمَلِكُ الْقُدُّوسُ السَّلَامُ الْمُؤْمِنُ الْمُهَيْمِنُ الْعَزِيزُ الْجَبَّارُ الْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ɔno ne Allah, Ɔbɔfoɔ no, Ɔyɔfoɔ no, Ɔnwenfoɔ no. Abɔdin papa fɛɛfɛ nyinaa yɛ Ne dea. Biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase mu nyinaa tontom No, na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

هُوَ اللَّهُ الْخَالِقُ الْبَارِئُ الْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ ۚ يُسَبِّحُ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٥﴾

آياتها ١٤ — سُورَةُ الْمُمْتَحِنَةِ مَدَنِيَّةٌ ٦٠ — ركوعاتها ٢

# AL-MUMTAHINAH

## (Madina Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ (١)

**2. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma mommfa Me tamfoɔ ne mo tamfoɔ nnamfoɔ a mode ɔdɔ ma wɔn wɔ aberɛ a wɔtia nokorɛ a aba mo hɔ no, *na* wɔpam Ɔsomafoɔ no ne mo ankasa *firi mo afie mu* ɛnamsɛ mogye Allah, mo Awurade no die *kɛkɛ* nti. Sɛ mofiri adi sɛ morekɔdi aperedie wɔ Me kwan so, de ahwehwɛ M'anigyeɛ a, *mma mommfa wɔn nnamfoɔ,* nnto wɔn ɔdɔ *nkra* wɔ nsumaeɛ mu wɔ aberɛ a Menim deɛ mode sie no yie ɛne deɛ moda no adi no. Na mo mu nea ɔbɛyɔ saa no, esi pi sɛ wayera kwan tenenee no.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَاءَ تُلْقُونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوا بِمَا جَاءَكُم مِّنَ الْحَقِّ يُخْرِجُونَ الرَّسُولَ وَإِيَّاكُمْ أَن تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ رَبِّكُمْ إِن كُنتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِي سَبِيلِي وَابْتِغَاءَ مَرْضَاتِي تُسِرُّونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ وَأَنَا أَعْلَمُ بِمَا أَخْفَيْتُمْ وَمَا أَعْلَنتُمْ وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ (٢)

**3. Sɛ wɔnya mo di mo so nkunim a, na wɔbɛyi wɔn ho adi sɛ mo atamfo a *wɔda adi,* na wɔde bɔne *adwene* bɛtwe wɔn nsa ne wɔn tɛkrɛma wɔ mo so, na deɛ wɔpɛ paa ne sɛ mobɛyɛ atiafoɔ.**

إِن يَثْقَفُوكُمْ يَكُونُوا لَكُمْ أَعْدَاءً وَيَبْسُطُوا إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ وَأَلْسِنَتَهُم بِالسُّوءِ وَوَدُّوا لَوْ تَكْفُرُونَ (٣)

**4. Mo abusua anaasɛ mo mma ho nkutahodie mma mo mfasoɔ biara wɔ Owusɔre Da no. Ɔbɛbu mo ntɛm aten. Na Allah hunu deɛ moyɔ nyinaa.**

لَن تَنفَعَكُمْ أَرْحَامُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ يَفْصِلُ بَيْنَكُمْ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ (٤)

**5. Ampa, fasusuo papa wɔ hɔ ma mo wɔ Abraham mu ɛne nkurɔfoɔ a wɔka ne ho no mu, berɛ a wɔka kyerɛɛ wɔn nkurɔfoɔ sɛ, 'Yɛne mo nni biribiara yɔ ɛne deɛ mo kwati Allah som no. Yɛtia deɛ mogye die no nyinaa. Ɔtan ne ekyire asɔre wɔ yɛn ne mo ntɛm afe bɔɔ, kɔpem sɛ mobɛgye Allah nkoaa adie' - deɛ Abraham kaaeɛ no nkamfua, ɔka kyerɛɛ ne papa sɛ, 'Sɛ ɛteɛ biara mɛsrɛ bɔnefakyɛ ama wo, mmom menni tumi sɛ menam nhyɛ so bɛyɛ biribi ama wo afiri Allah hɔ.' *Wɔbɔɔ mpaeɛ sɛ,* 'Y'Awurade, Wo mu na yɛde y'awerɛhyɛm ahyɛ na yɛdane yɛn ho ba wo nkyɛn wɔ *ahonnuo mu.* Na Wo nkyɛn na nsankyire a ɛtwa tɔɔ no wɔ.**

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَآءُ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ إِلَّا قَوْلَ إِبْرَاهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ وَمَا أَمْلِكُ لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن شَيْءٍ رَّبَّنَا عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ (٥)

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا وَاغْفِرْ لَنَا رَبَّنَا ۚ إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٦﴾

6. 'Y'Awurade mmfa yɛn nnyɛ nsɔhwɛ mma nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no, na fa yɛn bɔne kyɛ yɛn y'Awurade, efirisɛ, esi pi sɛ, Wo *nkoaa* ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.'

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ ۚ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٧﴾

7. Ampa ara sɛ fasusuo papa wɔ wɔn mu ma mo - ma obiara a ɔwɔ awerɛhyɛm wɔ Allah mu ne Ɛda a edi Akyire no. Na obiara a ɔbɛdane ne ho akɔ no - nokorɛ mu, Allah yɛ Ɔdefoɔ a Ɔsom bo ma Ne ho *na* Ɔfata ayɛyie.

R. 2.

عَسَى اللَّهُ أَن يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ الَّذِينَ عَادَيْتُم مِّنْهُم مَّوَدَّةً ۚ وَاللَّهُ قَدِيرٌ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٨﴾

8. Ebia Allah de ɔdɔ bɛto mo ne wɔn mu nkurɔfoɔ a *seisei deɛ* mowɔ ɔtan mu no ntɛm; na Allah yɛ adeɛ nyinaa so Ɔtumfoɔ; na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

لَّا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ لَمْ يُقَاتِلُوكُمْ فِي الدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن دِيَارِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوا إِلَيْهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿٩﴾

9. Allah nnsi mo kwan wɔ nkurɔfoɔ a wɔnnko ntiaa mo wɔ mo som ho, na wɔmpamoo mo mfirii mo afie mu no, sɛ mobɛyɛ ayɛmyie ama wɔn, na mo ne wɔn adi no yie wɔ atɛn tenenee mu; ampa ara sɛ Allah dɔ nkurɔfoɔ a wɔyɔ wɔn adeɛ wɔ atɛn tenenee mu.

إِنَّمَا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ قَاتَلُوكُمْ فِي الدِّينِ وَأَخْرَجُوكُم مِّن دِيَارِكُمْ وَظَاهَرُوا عَلَىٰ إِخْرَاجِكُمْ أَن تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿١٠﴾

10. Allah si mo kwan mmom fa nkurɔfoɔ a wɔako atia mo ho, ɛnam mo som nti, na wɔatu mo afiri mo afie mu, na wɔaboa ebinom ama wɔapam mo afiri hɔ, sɛ mo ne wɔn bɛfa nnamfoɔ, na obiara a ɔne wɔn bɛfa nnamfoɔ no - weinom ne adebɔneyɔfoɔ no.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا جَاءَكُمُ الْمُؤْمِنَاتُ مُهَاجِرَاتٍ فَامْتَحِنُوهُنَّ ۖ اللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَانِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَاتٍ فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى الْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَآتُوهُم مَّا أَنفَقُوا ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَا آتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ وَلَا تُمْسِكُوا بِعِصَمِ الْكَوَافِرِ وَاسْأَلُوا مَا أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْأَلُوا مَا أَنفَقُوا ۚ ذَٰلِكُمْ حُكْمُ اللَّهِ ۖ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١﴾

11. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ agyidifoɔ mmaa no ba mo hɔ sɛ Amantufoɔ a, monsɔ wɔn nhwɛ. Allah na Ɔnim wɔn gyidie yie. Afei sɛ mohunu wɔn sɛ wɔyɛ agyidifoɔ *nokorɛ mu* a, ɛnneɛ mma monnsan mmfa wɔn mma atiafoɔ no. Saa *mmaa* yi, mmera mma *wɔn mmarima no* ho kwan, na wɔn *mmarima no* ho nnte mma saa *mmaa yi.* Mmom monfa deɛ wɔsɛee no *wɔ wɔn ho* no ma *wɔn kununom atiafoɔ no.* Na ɛnnyɛ bɔne mma mo sɛ mobɛware wɔn, wɔ aberɛ a mode wɔn tiri-adeɛ ama wɔn. Na mma mo ne mmaa atiafoɔ no nntoa *mo* awareɛ nkutahodie so; nanso momisa deɛ mosɛee no wɔ wɔn ho no *ma wɔnsan mfa ma mo;* na moma kwan ma *atiafoɔ no* nye deɛ wɔsɛeɛ no. Wei ne Allah atemmuo no. Ɔno na Ɔbua mo ntɛm atɛn. Na Allah *deɛ* Ɔnim adeɛ nyinaa *na* Ɔyɛ Nyansafoɔ.

**12.** **Na sɛ mo yerenom bi firi mo nkyɛn kɔ atiafoɔ no hɔ a, ɛnneɛ berɛ a moredi wɔn so werɛ no *sɛ monya sadeɛ firi atiafoɔ no hɔ a* moma agyidifoɔ no a wɔn yerenom kɔ no deɛ wɔsɛeɛ no wɔ *wɔn yerenom* ho no nsɛso. Na monsuro Allah, Ɔno a mogye No die no.**

وَإِن فَاتَكُمْ شَيْءٌ مِّنْ أَزْوَاجِكُمْ إِلَى الْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَآتُوا الَّذِينَ ذَهَبَتْ أَزْوَاجُهُم مِّثْلَ مَا أَنفَقُوا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي أَنتُم بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

**13.** **O Kɔmhyɛni! sɛ agyidifoɔ mmaa ba wo hɔ na wɔbɛdi nse *wɔ wo nsa ase* sɛ wɔabɛka wo som no ho, *na wɔhyɛ bɔ sɛ,* wɔmmfa biribiara nnka Allah ho nnsom no, na wɔmmɔ korɔnoo, na wɔmmɔ adwaman, nanso wɔnnkum wɔn mma, nanso wɔmmfa ntwatosoɔ kwaadubɔ a wɔn ankasa na wɔahyɛda abɔ wɔn tirim *nnto obiara so,* nanso wɔnnyɛ asobrakyeɛ mma wo wɔ deɛ ɛtene ho a, ɛnneɛ gye wɔn nsedie no tom na srɛ Allah ma Ɔnfa wɔn bɔne nkyɛ wɔn. Ampa ara sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.**

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا جَاءَكَ الْمُؤْمِنَاتُ يُبَايِعْنَكَ عَلَىٰ أَن لَّا يُشْرِكْنَ بِاللَّهِ شَيْئًا وَلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِينَ وَلَا يَقْتُلْنَ أَوْلَادَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ بِبُهْتَانٍ يَفْتَرِينَهُ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ وَأَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِينَكَ فِي مَعْرُوفٍ ۙ فَبَايِعْهُنَّ وَاسْتَغْفِرْ لَهُنَّ اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٣﴾

**14.** **O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mma mone nkurɔfoɔ a Allah abufuo wɔ wɔn so no mmfa nnamfoɔ; esi pi sɛ wɔn abam abu wɔ Daankwamma no ho sɛdeɛ atiafoɔ no abam abu wɔ wɔnom a wɔwɔ adamena mu no ho ara pɛ.**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَوَلَّوْا قَوْمًا غَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوا مِنَ الْآخِرَةِ كَمَا يَئِسَ الْكُفَّارُ مِنْ أَصْحَابِ الْقُبُورِ ﴿١٤﴾

أياتها ١٥ — سُورَةُ الصَّفِّ مَدَنِيَّةٌ ٦١ — ركوعاتها ٢

# AL-SAFF

**(Madina Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa tontom Allah, na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.**

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢﴾

**3. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! adɛn nti na moka adeɛ a monnyɔ?**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لِمَ تَقُوْلُوْنَ مَا لَا تَفْعَلُوْنَ ﴿٣﴾

**4. Ɛyɛ akyideɛ kɛse wɔ Allah anim sɛ mobɛka adeɛ a monnyɔ.**

كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللّٰهِ اَنْ تَقُوْلُوْا مَا لَا تَفْعَلُوْنَ ﴿٤﴾

**5. Ampa ara sɛ, Allah dɔ nkurɔfoɔ a wɔdi ako wɔ Ne kwan so, *na* wɔhyehyɛ wɔn ho wɔ santene nnidisoɔ *a emu yɛ den* mu, te sɛ deɛ wɔyɛ ɛdan *a ahoɔden wɔ mu* a wɔde suumii *a anane* ahyɛ no den.**

اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الَّذِيْنَ يُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِهٖ صَفًّا كَاَنَّهُمْ بُنْيَانٌ مَّرْصُوْصٌ ﴿٥﴾

**6. Na *kae* berɛ a Mose ka kyerɛɛ ne nkurɔfoɔ no sɛ, 'O me nkurɔfoɔ, adɛn nti na moha me, na monim yie *nso* sɛ meyɛ Allah Somafoɔ a maba mo mu?' Enti berɛ a wɔkyeaeɛ *firii kwan tenenee no soɔ no,* Allah maa wɔn akoma nso kyeaae, efirisɛ Allah nnkyerɛ nnipa atuatefoɔ no kwan.**

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ يٰقَوْمِ لِمَ تُؤْذُوْنَنِيْ وَقَدْ تَّعْلَمُوْنَ اَنِّيْ رَسُوْلُ اللّٰهِ اِلَيْكُمْ ۗ فَلَمَّا زَاغُوْٓا اَزَاغَ اللّٰهُ قُلُوْبَهُمْ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٦﴾

**7. Na *kae* berɛ a Yesu, Maria ba no kaa sɛ, 'O Israelmma, esi pi sɛ meyɛ Allah Somafoɔ a maba mo mu, a mehyɛ deɛ ɛwɔ m'anim wɔ Tora mu no ma, na merema sɛmmɔdɛ a ɛfa Ɔsomafoɔ bi a ɔbɛba m'akyi ho. Ne din bɛyɛ Ahmad.' Na berɛ a ɔde adansedie a ɛda adie baa wɔn mu no, wɔkaa sɛ, 'Wei yɛ nkonyaayie a ɛda adie.'**

وَاِذْ قَالَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اِنِّيْ رَسُوْلُ اللّٰهِ اِلَيْكُمْ مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَمُبَشِّرًاۢ بِرَسُوْلٍ يَّاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِى اسْمُهٗٓ اَحْمَدُ ۗ فَلَمَّا جَآءَهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧﴾

**8. Na hwan na ɔyɛ ɔdebɔneyɔni kyɛn obi a ɔbɔ ne tirim twa nkontompo to Allah so wɔ aberɛ a wɔrefrɛ no akɔ Islam *mu?* Na Allah nnkyerɛ nnipa adebɔneyɔfoɔ no kwan.**

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعٰٓى اِلَى الْاِسْلَامِ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨﴾

يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔوا نُورَ اللّٰهِ بِأَفْوَاهِهِمْ وَاللّٰهُ مُتِمُّ نُورِهِ وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُونَ ﴿٩﴾

9. Wɔpɛ sɛ wɔde wɔn anum *mframa kɛkɛ* dum Allah kanea no, nanso Allah bɛwie Ne kanea no pɛ-yɔ, sɛ atiafoɔ no kyiri *saa* mpo a.

هُوَ الَّذِيٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدٰى وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُونَ ﴿١٠﴾

10. Ɔno ne Nea Wasoma Ne Somafoɔ no, Ɔde kwankyerɛ ne nokorɛ Som no *ama no* sɛ Ɔbɛma no afiri adi, adi ɛsom nkaeɛ no nyinaa so, sɛ wɔnom a wɔde biribi bata *Nyankopɔn ho no* kyiri *saa* mpo a.

R. 2.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ اٰمَنُوا هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلٰى تِجَارَةٍ تُنْجِيكُمْ مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿١١﴾

11. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! ana Menkyerɛ mo adwadie bi a ɛbɛgye mo nkwa afiri asotwe yaaya no ho?

تُؤْمِنُونَ بِاللّٰهِ وَرَسُولِهِ وَتُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللّٰهِ بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنْفُسِكُمْ ۚ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٢﴾

12. Ɛno ne sɛ, monye Allah ni ɛne Ne Somafoɔ no na moni aperedie wɔ Allah kwan so, monfa mo agyapadeɛ ne mo nnipadua. Ɛno na ɛyɛ ma mo sɛ anka monim a.

يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ وَمَسٰكِنَ طَيِّبَةً فِي جَنّٰتِ عَدْنٍ ۚ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

13. Ɔde mo bɔne bɛkye mo, na Wama mo ahyɛne Aheman Turo no a nsutene nenam aseɛ no mu, ɛne tenabea ahoroɔ a ɛho teɛ na ɛyɛ ahomeka mu wɔ Daa-mfensaa Aturo no mu. Wei ne nkunimdie kɛseɛ no.

وَأُخْرٰى تُحِبُّونَهَا ۖ نَصْرٌ مِّنَ اللّٰهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٤﴾

14. Na *Ɔbɛma mo adom* foforɔ bi a modɔ; mmoa a efiri Allah hɔ ne nkunimdie a ɛbɛn. Enti ka nsɛmdɛ no kyerɛ agyidifoɔ no.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ اٰمَنُوا كُونُوٓا أَنْصَارَ اللّٰهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيّٖنَ مَنْ أَنْصَارِيٓ إِلَى اللّٰهِ ۖ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنْصَارُ اللّٰهِ فَاٰمَنَتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْ بَنِيٓ إِسْرَآءِيلَ وَكَفَرَتْ طَّآئِفَةٌ ۖ فَأَيَّدْنَا الَّذِينَ اٰمَنُوا عَلٰى عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوا ظٰهِرِينَ ﴿١٥﴾

15. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyɛ Allah aboafoɔ sɛdeɛ Yesu, Maria ba no ka kyerɛɛ n'asuafoɔ no sɛ, 'Hwan-nom ne m'aboafoɔ *wɔ* Allah *kwan so?*' Asuafoɔ no kaa sɛ, 'Yɛne Allah aboafoɔ no.' Enti Israelmma kuo no bi gye diiɛ wɔ aberɛ a ekuo no bi nso tiaaeɛ. Afei Yɛmaa wɔnom a wɔagye adie no *mmoa* wɔ wɔn atamfo so, na wɔbɛyeɛ nkunimdifoɔ a wɔda adie.

آياتها ١٢ — سورة الجمعة مدنية ٦٢ — ركوعاتها ٢

# AL-GYUMU‘AH

## (Madina Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Deɛ ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu nyinaa ne deɛ ɛwɔ asaase no mu nyinaa kɔso tontom Allah, Ɔhene no, Ɔkronkronni no, Ɔtumfoɔ no, Nyansafoɔ no.

يُسَبِّحُ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ الْمَلِكِ الْقُدُّوْسِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ②

3. Ɔno ne Nea Wayi afiri nnipa a wɔnnim hwee no mu, Ɔsomafoɔ a ɔfiri wɔn ankasa mu a ɔkenkan Ne Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no kyerɛ wɔn, na ɔte wɔn ho, na ɔkyerɛ wɔn Nwoma no ɛne nyansa, sɛ kane no na wɔwɔ nyeraeɛ mu koraa mpo a;

هُوَ الَّذِيْ بَعَثَ فِي الْاُمِّيّٖنَ رَسُوْلًا مِّنْهُمْ يَتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِهٖ وَيُزَكِّيْهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ ۗ وَاِنْ كَانُوْا مِنْ قَبْلُ لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ③

4. Ɛne *nkurɔfoɔ* foforɔ bi a wɔfiri wɔn mu a wɔne wɔn nnya nnka mmɔɔ mu. Na Ɔno ne Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

وَّاٰخَرِيْنَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوْا بِهِمْ ۗ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ④

5. Wei yɛ Allah adom; Ɔde ma obiara a Ɔpɛ; na Allah na Ɔyɛ adom kɛseɛ no Wura.

ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ⑤

6. Nkurɔfoɔ a wɔde maa wɔn sɛ wɔnsoa Torah *mmera* nanso wɔampɛ sɛ wɔbɛsoa no, wɔnom mfatoho te sɛ afunumu a ɔso nwoma bebiree *adesoa*. Bɔne ne nkurɔfoɔ no a wɔpo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no mfatoho. Na Allah nkyerɛ nnipa adebɔneyɔfoɔ no kwan.

مَثَلُ الَّذِيْنَ حُمِّلُوا التَّوْرٰىةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوْهَا كَمَثَلِ الْحِمَارِ يَحْمِلُ اَسْفَارًا ۗ بِئْسَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ⑥

7. Ka sɛ, ‘O mo nkurɔfoɔ a moyɛ Yudafoɔ, sɛ modwene sɛ mone Allah nnamfonom a nnipa nkaeɛ nyinaa nnka ho a, ɛnneɛ mompene Owuo so, sɛ moyɛ nokwafoɔ *ampa* a.’

قُلْ يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ هَادُوْٓا اِنْ زَعَمْتُمْ اَنَّكُمْ اَوْلِيَآءُ لِلّٰهِ مِنْ دُوْنِ النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ⑦

8. Nanso, wɔmmpene so da ɛnam deɛ wɔn nsa asoma adi wɔn anim kan no nti. Na Allah nim wɔnom a wɔyɔ bɔne no yie.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهٗٓ اَبَدًا بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِالظّٰلِمِيْنَ ⑧

9. Ka sɛ, ‘Owuo no a moredwane afiri ho no, esi pi sɛ ɛbɛhyia mo. Afei na wɔbɛsan mo de mo akɔ Ɔno a Ɔnim nsumaeɛ ne pefee mu no hɔ, na Ɔbɛbɔ mo deɛ na moyɔ no ho amanneɛ.’

قُلْ اِنَّ الْمَوْتَ الَّذِيْ تَفِرُّوْنَ مِنْهُ فَاِنَّهٗ مُلٰقِيْكُمْ ثُمَّ تُرَدُّوْنَ اِلٰى عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ⑨

ع ١/٩ ١١

R. 2.

**10.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! sɛ wɔfrɛ *mo* ma Efiada Asɔreyɔ no a, monka mo ho nkɔ Allah nkaekaeɛ no so, na monnyae nnwuma *nyinaa.* Ɛno na ɛyɛ ma mo sɛ anka monim nkoaa deɛ a.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا نُوْدِيَ لِلصَّلٰوةِ مِنْ يَّوْمِ الْجُمُعَةِ فَاسْعَوْا اِلٰى ذِكْرِ اللّٰهِ وَذَرُوا الْبَيْعَ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Na sɛ wɔwie Asɔreyɔ no a, ɛnneɛ momɔ apetee wɔ asaase no mu na monhwehwɛ Allah adom no, na monkaekae Allah pii ama moanya nkɔsoɔ.

فَاِذَا قُضِيَتِ الصَّلٰوةُ فَانْتَشِرُوْا فِي الْاَرْضِ وَابْتَغُوْا مِنْ فَضْلِ اللّٰهِ وَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَثِيْرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١١﴾

**12.** Nanso sɛ wɔhunu adwadideɛ anaasɛ anigyedeɛ bi a na wɔagyae akɔ di akyire, agya wo hɔ, ama wo na wogyina hɔ. Ka sɛ, 'Deɛ ɛwɔ Allah hɔ no yɛ kyɛn anigyedeɛ ne adwadideɛ no, na Allah ne Akɔnhomabɔfoɔ a Ɔdi mu paa no.'

وَاِذَا رَاَوْا تِجَارَةً اَوْ لَهْوَا ۨ انْفَضُّوْٓا اِلَيْهَا وَتَرَكُوْكَ قَآئِمًا ؕ قُلْ مَا عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ مِّنَ اللَّهْوِ وَمِنَ التِّجَارَةِ ؕ وَاللّٰهُ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿١٢﴾ ع



## AL-MUNAAFIKUUN

(Madina Yikyerɛ)

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Sɛ nyaatwomfoɔ no ba wo hɔ a, wɔka sɛ, 'Yɛdi adanseɛ sɛ esi pi sɛ woyɛ Allah Somafoɔ.' Na Allah nim sɛ, esi pi sɛ, woyɛ Ne somafoɔ, nanso Allah di ho adanseɛ sɛ nyaatwomfoɔ no yɛ nkontompofoɔ paa.

اِذَا جَآءَكَ الْمُنٰفِقُوْنَ قَالُوْا نَشْهَدُ اِنَّكَ لَرَسُوْلُ اللّٰهِ ۘ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اِنَّكَ لَرَسُوْلُهٗ ؕ وَاللّٰهُ يَشْهَدُ اِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٢﴾

**3.** Wɔde wɔn nsedie no ayɛ wɔn akokyɛm; saa na wɔyɔ de dane *nnipa* firi Allah kwan no so. Esi pi sɛ, bɔne ne deɛ na wɔkɔ so yɔ no.

اِتَّخَذُوْٓا اَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ اِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٣﴾

**4.** Ɛte saa efirisɛ wɔgye dii *deɛ edi kan no,* afei wɔtiaae. Enti wɔde nsɔano bi asɔ wɔn akoma so *ɛnam saa nti* wɔnnte aseɛ.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا فَطُبِعَ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Na sɛ wohu wɔnom a, w'ani gye wɔn nnipa-dua ho; na sɛ wɔkasa a wobɛtie wɔn kasa. *Wɔ abereɛ a* wɔte sɛ duamman a wɔasi no pam. Wɔsuro sɛ atowerɛnkyɛm biara wɔn so na ɛreba. Wɔnom ne atamfo no, nti yɛ ahwɛyie wɔ wɔn ho. Allah nnome nka wɔn. Hwɛ sɛ wɔadane wɔn ho kɔ!

وَاِذَا رَاَيْتَهُمْ تُعْجِبُكَ اَجْسَامُهُمْ ؕ وَاِنْ يَّقُوْلُوْا تَسْمَعْ لِقَوْلِهِمْ ؕ كَاَنَّهُمْ خُشُبٌ مُّسَنَّدَةٌ ؕ يَحْسَبُوْنَ كُلَّ صَيْحَةٍ عَلَيْهِمْ ؕ هُمُ الْعَدُوُّ فَاحْذَرْهُمْ ؕ قٰتَلَهُمُ اللّٰهُ ۫ اَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, 'Mommra, ama Allah Somafoɔ no asrɛ bɔnefakyɛ ama mo a,' wɔdane wɔn tiri kɔ nkyɛn, na wohunu wɔn sɛ wɔretwe kɔ akyire wɔ aberɛ a ahantan ayɛ wɔn mu ma.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ يَسۡتَغۡفِرۡ لَكُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوۡاْ رُءُوسَهُمۡ وَرَأَيۡتَهُمۡ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسۡتَكۡبِرُونَ ٦

**7.** Ɛyɛ pɛpɛɛpɛ ma wɔn, sɛ wobɛsrɛ bɔnefakyɛ ama wɔn oo, sɛ wonnsrɛ bɔnefakyɛ mma wɔn oo, Allah mmfa wɔn bɔne nnkyɛ wɔn da. Ɛsi pi sɛ, Allah nnkyerɛ nnipa atuatefoɔ no kwan.

سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ أَسۡتَغۡفَرۡتَ لَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ لَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٧

**8.** Wɔnom ne nkurɔfoɔ a wɔka sɛ, 'Mma mommɔ afɔreɛ mma nkurɔfoɔ no a wɔne Allah Somafoɔ no wɔ hɔ kɔpem sɛ wɔbɛbɔ apete *na wɔagya no hɔ akɔ;*' wɔ aberɛ a Allah na ademudeɛ a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no mu nyinaa yɛ Ne dea; nanso nyaatwomfoɔ no nnte aseɛ.'

هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُواْ عَلَىٰ مَنۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّواْۗ وَلِلَّهِ خَزَآئِنُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَا يَفۡقَهُونَ ٨

**9.** Wɔka sɛ, 'Sɛ yɛsan kɔ Madina a, obi a ɔkrɔn paa wɔ animuonyam mu no bɛtu obi a wɔabu no animtia paa no;' wɔ aberɛ a animuonyam *paa* no yɛ Allah dea ne Ne Somafoɔ no ne agyidifoɔ no; nanso nyaatwomfoɔ no nnim.

يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعۡنَآ إِلَى ٱلۡمَدِينَةِ لَيُخۡرِجَنَّ ٱلۡأَعَزُّ مِنۡهَا ٱلۡأَذَلَّۚ وَلِلَّهِ ٱلۡعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَلَٰكِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ٩

R.2.

**10.** O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! momma mo ahonyadeɛ ne mo mma nnane mo mmfiri Allah nkaekaeɛ ho. Na obiara a ɔbɛyɛ saa no - wɔnom ne nkurɔfoɔ a wɔahwere adeɛ no.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُلۡهِكُمۡ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُمۡ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٠

**11.** Na monyi adeɛ a Yɛde abɔ mo akɔnhoma no bi ma ansaana owuo aba mo mu biara so, na wabɛka sɛ, 'M'Awurade! sɛ Wobɛma me kɔnkye-berɛ, mmerɛ tiaa bi mpo a, ɛnneɛ, anka mɛbɔ afɔreɛ paa na makɔka atene-neefoɔ no ho.'

وَأَنفِقُواْ مِن مَّا رَزَقۡنَٰكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوۡلَآ أَخَّرۡتَنِيٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ قَرِيبٖ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١

**12.** Na Allah mma ɔkra biara kɔnkye-berɛ sɛ ne mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ no ba a; na Allah nim deɛ moyɔ no nyinaa na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.

وَلَن يُؤَخِّرَ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِذَا جَآءَ أَجَلُهَاۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٢

أياتها ١٩ سُورَةُ التَّغَابُنِ مَدَنِيَّةٌ ٦٤ رکوعاتها ٢

# AL-TAGHAABUN

*(Madina Yikyerɛ)*

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ɛne biribiara a ɛwɔ asaase no mu tontom Allah; ahennie no yɛ Ne dea na ayɛyie no yɛ Ne dea, na Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

يُسَبِّحُ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ ۫ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ②

3. Ɔno na Wabɔ mo, nanso mo mu binom abɛyɛ atiafoɔ na ebinom nso abɛyɛ agyidifoɔ. Na Allah ani tua deɛ moyɔ *nyinaa.*

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ فَمِنْكُمْ كَافِرٌ وَّمِنْكُمْ مُّؤْمِنٌ ۭ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ③

4. Ɔno na Ɔde nokorɛ abɔ ɛsoro ahoroɔ ne asaase no, na Ɔnwonoo mo na Ɔmaa mo honam tebea ahoroɔ a edi mu, na Ne nkyɛn na *awieɛ no* wɔbɛsan de mo akɔ.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ وَصَوَّرَكُمْ فَاَحْسَنَ صُوَرَكُمْ ۚ وَاِلَيْهِ الْمَصِيْرُ ④

5. Ɔnim biribiara a ɛwɔ ɛsoro ahoroɔ no mu ne asaase no mu, na Ɔnim deɛ mode sie ne deɛ moda no adi, na Allah nim deɛ ɛwɔ akoma mu *nyinaa* yie.

يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّوْنَ وَمَا تُعْلِنُوْنَ ۭ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ⑤

6. Ana amannebɔ no nnuruu mo hɔ, ɛfa nkurɔfoɔ a wɔdii kan tiaaeɛ no? Enti wɔsɔɔ wɔn yɔbea akyi nsunsuansoɔ bɔne no hwɛɛe, na wɔnyaa asotwe a ɛyɛ ya.

اَلَمْ يَاْتِكُمْ نَبَؤُا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَبْلُ ۡ فَذَاقُوْا وَبَالَ اَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ⑥

7. Ɛbaa saa efirisɛ wɔn Asomafoɔ no de Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi baa wɔn hɔ, nanso wɔkaa sɛ, 'Enti nnipa na wɔbɛkyerɛ yɛn kwan?' Enti wɔannye anni na wɔdanee wɔn ho kɔɔe, nanso Allah nnhia *wɔn* wɔ hwee ho; na Allah yɛ Ɔdefoɔ a Ɔde Ne ho na Ɔfata ayɛyie nyinaa.

ذٰلِكَ بِاَنَّهٗ كَانَتْ تَّاْتِيْهِمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ فَقَالُوْٓا اَبَشَرٌ يَّهْدُوْنَنَا ۡ فَكَفَرُوْا وَتَوَلَّوْا وَّاسْتَغْنَى اللّٰهُ ۭ وَاللّٰهُ غَنِيٌّ حَمِيْدٌ ⑦

8. Nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no ka sɛ wɔnnyane wɔn mmfiri awufoɔ mu. Ka sɛ, 'Ɛnnte saa, mmom meka m'Awurade sɛ wɔbɛnyane mo; na afei wɔabɔ mo deɛ na moyɔ no ho amanneɛ. Na wei yɛ mmerɛ ma Allah.

زَعَمَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنْ لَّنْ يُّبْعَثُوْا ۭ قُلْ بَلٰى وَرَبِّيْ لَتُبْعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلْتُمْ ۭ وَذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ⑧

9. Enti, monye Allah ne Ne Somafoɔ no ni, ɛne Hann no a Yɛasane aba fɔm no. Na Allah nim deɛ moyɔ no nyinaa yie. Na Ɔbɛbɔ mo ɛho amanneɛ.

فَاٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَالنُّوْرِ الَّذِيْٓ اَنْزَلْنَا ۭ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ⑨

10. Ɛda no a Ɔbɛboaboa mo ano ama moahyia mu wɔ Nhyiamu Da no, ɛno na ɛbɛyɛ nkabom da no *a ɛfa* adehwereɛ *ne ade-nya ho no.* Na obiara a ɔgye Allah die na ɔyɔ nneyɔeɛ pa no - Ɔbɛyi wɔn nneyɔeɛ mu nsunsuansoɔ bɔne no afiri wɔn so na Ɔbɛma wɔawura Aheman Aturo no a nsutene nenam aseɛ no mu, *na* wɔatena hɔ afe bɔɔ korakorakora. Wei ne nkunimdie kɛseɛ no.

يَوْمَ يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ الْجَمْعِ ذٰلِكَ يَوْمُ التَّغَابُنِ ۗ وَمَنْ يُّؤْمِنْ بِاللّٰهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُّكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّاٰتِهٖ وَيُدْخِلْهُ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ۗ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٠﴾

11. Nanso, nkurɔfoɔ a wɔtia na wɔpo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ *no deɛ,* wɔnom na wɔbɛyɛ Egya no mu nkurɔfoɔ, emu na wɔbɛtena afe bɔɔ; na ɛyɛ nsankyire bɔne!

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۗ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١١﴾

R. 2.

12. Atowerɛnkyɛm biara nni hɔ a ɛbɛba abɛka *binom* gyesɛ Allah ama ho kwan ansa. Na obiara a ɔgye Allah die no - Ɔkyerɛ n'akoma kwan kɔ *deɛ ɛtene so.* Na Allah nim adeɛ nyinaa yie.

مَآ اَصَابَ مِنْ مُّصِيْبَةٍ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ۗ وَمَنْ يُّؤْمِنْ بِاللّٰهِ يَهْدِ قَلْبَهٗ ۗ وَاللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٢﴾

13. Na monyɛ sotie ma Allah na monyɛ sotie ma Ɔsomafoɔ no. Nanso sɛ modane mo ho kɔ a, ɛnneɛ, Yɛn Somafoɔ no, deɛ ɛyɛ n'asodie ara ne sɛ ɔde *Asomasɛm no* bɛto dwa ama no ada adie.

وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ ۚ فَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاِنَّمَا عَلٰى رَسُوْلِنَا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿١٣﴾

14. Allah! Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno; enti ma agyidifoɔ no mfa wɔn awerɛhyɛm nhyɛ Allah *nkoaa* mu.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۗ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١٤﴾

15. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! mo yerenom ne mo mma no mu bi wɔ hɔ a esi pi sɛ, wɔyɛ mo atamfo *paa,* enti monyɛ ahwɛyie wɔ wɔn ho. Na sɛ mobu mo ani gu *wɔn mfomsoɔ* so, na mopepa firi hɔ na mode bɔne no kyɛ koraa a, ɛnneɛ, esi pi sɛ, Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّ مِنْ اَزْوَاجِكُمْ وَاَوْلَادِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَاحْذَرُوْهُمْ ۚ وَاِنْ تَعْفُوْا وَتَصْفَحُوْا وَتَغْفِرُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٥﴾

16. Ampa ara sɛ, mo ahonyadeɛ ne mo mma yɛ nsɔhwɛ; nanso Allah hɔ na akatua kɛseɛ wɔ.

اِنَّمَآ اَمْوَالُكُمْ وَاَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ ۗ وَاللّٰهُ عِنْدَهٗٓ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿١٦﴾

17. Enti monsuro Allah sɛdeɛ mobɛtumi paa, na monyɛ aso ntie na monyɛ sotie, na momɔ afɔreɛ *wɔ Ne kwan so;* ɛbɛyɛ papa ama mo ankasa. Na obiara a wɔbɛgye ne nkwa afiri ɔno ankasa aniberebereɛ ho no - ɛyɛ weinom saa na wɔbɛyɛ nkunimdifoɔ no.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ وَاسْمَعُوْا وَاَطِيْعُوْا وَاَنْفِقُوْا خَيْرًا لِّاَنْفُسِكُمْ ۗ وَمَنْ يُّوْقَ شُحَّ نَفْسِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Sɛ mobɔ Allah bosea, bosea a edi mu a, Ɔbɛbɔ ho mmɔho bebiree ama mo, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo; na Allah yɛ Anisɔfoɔ, Abodwokyerɛfoɔ,

إِن تُقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَٰعِفْهُ لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Nsumaeɛ mu ne petee mu Nimdiefoɔ no, Ɔtumfoɔ, Nyansafoɔ no.

عَٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَٰدَةِ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٩﴾




## AL-TALAAK

*(Madina Yikyerɛ)*

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** O Ɔkɔmhyɛni! sɛ mogyae mmaa no a monyae wɔn wɔ mmerɛ a *wɔahyehyɛ ato hɔ no* mu; na monsese mmerɛ no; na monsuro Allah, mo Awurade no. Mma monntu wɔn mfiri wɔn afie mu, nanso mma wɔn *ankasa* nntu mfiri hɔ gyesɛ wɔayɔ amumuyɔ bi a ɛda adi. Na weinom ne Allah ahyeɛ no, na obiara a ɔbɛte Allah ahyeɛ a *Watotoɔ no* so atua no, na wayɛ bɔne atia ɔno ankasa ne kra. Wonnim sɛ ebia, ɛno akyiri no, Allah bɛma N'Ahyɛdeɛ bi aba abɛtwam.

يَٰٓأَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحْصُوا الْعِدَّةَ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ رَبَّكُمْ ۖ لَا تُخْرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ إِلَّآ أَن يَأْتِينَ بِفَٰحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ ۚ لَا تَدْرِي لَعَلَّ اللَّهَ يُحْدِثُ بَعْدَ ذَٰلِكَ أَمْرًا ﴿٢﴾

**3.** Afei sɛ wɔrebeduru wɔn berɛ no a *wɔahyɛ ato hɔ no a*, monfa ayɛmyie nye wɔn ntena anaasɛ monfa ayɛmyie ntete mo ntɛm, na monfrɛ mo mu nnipa mmienu a wɔdi nokorɛ ma wɔmmɛdi ɛho adanseɛ; na moni *nokorɛ* adanseɛ no ma Allah. Wei na wɔderetu mo fo, *ɛwɔ hɔ ma* obi a ɔgye Allah ne Ɛda a edi Akyire no die. Na obiara a ɔsuro Allah no - Ɔbɛbue ɛkwan bi ama no,

فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ فَارِقُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ وَأَشْهِدُوا ذَوَيْ عَدْلٍ مِّنكُمْ وَأَقِيمُوا الشَّهَٰدَةَ لِلَّهِ ۚ ذَٰلِكُمْ يُوعَظُ بِهِ مَن كَانَ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۚ وَمَن يَتَّقِ اللَّهَ يَجْعَل لَّهُ مَخْرَجًا ﴿٣﴾

**4.** Na Ɔbɛbɔ no akɔnhoma afiri bea bi a n'ani nna kwan. Na obiara a ɔde ne werɛ bɛhyɛ Allah mu no - Ɔsom bo ma no. Allah bɛhyɛ Ne botaeɛ no ma. Esi pi sɛ Allah de nsusuiɛ ato adeɛ biara ho.

وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ ۚ وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَهُوَ حَسْبُهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ بَٰلِغُ أَمْرِهِ ۚ قَدْ جَعَلَ اللَّهُ لِكُلِّ شَيْءٍ قَدْرًا ﴿٤﴾

**5.** Na sɛ mo adwene mu yɛ mo nnaa wɔ mo mmaa a wɔn abam abuo wɔ bosome asakyima ho a, ɛnneɛ *monhunu sɛ* mmerɛ a wɔahyehyɛ ama wɔn ne bosome mmiɛnsa, na *saara na* ɛwɔ hɔ ma

وَالَّٰٓـِٔي يَئِسْنَ مِنَ الْمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمْ إِنِ ارْتَبْتُمْ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشْهُرٍ وَالَّٰٓـِٔي لَمْ يَحِضْنَ ۚ وَأُولَٰتُ الْأَحْمَالِ أَجَلُهُنَّ

أَنْ يَّضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ؕ وَمَنْ يَّتَّقِ اللّٰهَ يَجْعَلْ لَّهٗ مِنْ أَمْرِهٖ يُسْرًا ﴿٥﴾

**wɔnom a wɔnnya mmuu wɔn nsa da no. Na mmaa a wɔafa afuro *no deɛ,* wɔn mmerɛ bɛwɔ hɔ akɔ si sɛ wɔbɛsoeɛ wɔn adesoa. Na obiara a ɔsuro Allah no, Ɔbɛtoto ne nsɛm ama ayɛ mmerɛ ama no.**

ذٰلِكَ أَمْرُ اللّٰهِ أَنْزَلَهٗۤ إِلَيْكُمْ ؕ وَمَنْ يَّتَّقِ اللّٰهَ يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّاٰتِهٖ وَيُعْظِمْ لَهٗۤ أَجْرًا ﴿٦﴾

**6. Wei ne Allah ahyɛdeɛ no a Wayi abrɛ mo no. Na obiara a ɔsuro Allah no - Ɔbɛyi ne nneyɔeɛ nsunsuansoɔ bɔne no afiri hɔ na Waterɛ n'akatua mu.**

أَسْكِنُوْهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنْتُمْ مِّنْ وُّجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوْهُنَّ لِتُضَيِّقُوْا عَلَيْهِنَّ ؕ وَإِنْ كُنَّ أُولَاتِ حَمْلٍ فَأَنْفِقُوْا عَلَيْهِنَّ حَتّٰى يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَاٰتُوْهُنَّ أُجُوْرَهُنَّ ۚ وَأْتَمِرُوْا بَيْنَكُمْ بِمَعْرُوْفٍ ۚ وَإِنْ تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهٗۤ أُخْرٰى ﴿٧﴾

**7. Monfa wɔn ntena afie a mote mu mu *berɛ a wɔahyɛ ato hɔ no mu* na monhwɛ wɔn yie sɛdeɛ mo akadeɛ *ho ahoɔden* kɔduro biara, na mma monnteetee wɔn mma no nnyɛ ahokyerɛ mma wɔn. Na sɛ wɔafa afuro a monyi mo sika bi nhwɛ wɔn kɔpem sɛ wɔbɛsoɛ wɔn adesoa no. Na sɛ wɔma *abɔfra no* nnufoɔ ma mo a, monfa wɔn akatua ma wɔn, na monfa kwan papa so nyɛ mo ntɛm nsusuiɛ; na sɛ mohyia ahokyerɛ wɔ mo ntɛm *ɛfa nnufu-ma ntotoeɛ no ho a*, ɛnneɛ *ɔbaa* foforɔ mma *abɔfra no* nnufoɔ mma (agya no).**

لِيُنْفِقْ ذُوْ سَعَةٍ مِّنْ سَعَتِهٖ ؕ وَمَنْ قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهٗ فَلْيُنْفِقْ مِمَّآ اٰتٰىهُ اللّٰهُ ؕ لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا إِلَّا مَآ اٰتٰىهَا ؕ سَيَجْعَلُ اللّٰهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُّسْرًا ﴿٨﴾

**8. Ma ɔdefoɔ a ɔwɔ dodoɔ nyi bi mfiri dodoɔ no mu ma; na ma nea n'akɔnhomabɔ mu yɛ den no nyi deɛ Allah de ama no no bi mfa ma. Allah mfa adesoa biara nto ɔkra biara so gyesɛ deɛ Ɔde ama no ho. Ɛnnkyɛ biara Allah de ahogono bɛba ahokyerɛ no akyi.**

**R. 2**

وَكَأَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهٖ فَحَاسَبْنٰهَا حِسَابًا شَدِيْدًا ۙ وَّعَذَّبْنٰهَا عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٩﴾

**9. Nkuro dodoɔ sɛn na ɛtee n'Awurade ne Ne Somafoɔ ahyɛdeɛ so atua, na Yɛfrɛ no baa nkontabuo a ɛeden mu, na yɛtwee n'aso, asotwee a ɛɛhuu!**

فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَاقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ﴿١٠﴾

**10. Enti ɛkaa ne nneyɔɔeɛ ho nsunsuansoɔ bɔne no hwɛɛɛ na n'asɛm awieɛ yɛɛ ɔsɛɛɛ.**

أَعَدَّ اللّٰهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيْدًا ۙ فَاتَّقُوا اللّٰهَ يٰۤأُولِي الْأَلْبَابِ ۚۖ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۚ قَدْ أَنْزَلَ اللّٰهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ﴿١١﴾

**11. Allah asiesie asotwe a ɛyɛ den ama wɔn; enti monsuro Allah O mo nnipa a mowɔ nteaseɛ na moagye adie. Allah asane Nkaekaeɛ no aba fɔm ama mo ampa.**

12. Ɔsomafoɔ a ɔkenkan Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ a ɛda adi no kyerɛ mo, sɛdeɛ ɛbɛyɔ na ɔbɛyi nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no afiri esum *biara* mu de wɔn aba hann mu. Na obiara a ɔbɛgye Allah adi na ɔbɛyɔ nwuma pa no - Allah bɛma no awura Aturo no a nsutene nenam aseɛ no mu, na watena hɔ afe bɔɔ koraa. Ampa ara sɛ Allah ayɛ akɔnhomabɔdeɛ a edi mu ama no.

رَّسُوْلًا يَّتْلُوْا عَلَيْكُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ مُبَيِّنٰتٍ لِّيُخْرِجَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ؕ وَمَنْ يُّؤْمِنْۢ بِاللّٰهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُّدْخِلْهُ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ؕ قَدْ اَحْسَنَ اللّٰهُ لَهٗ رِزْقًا ﴿١٢﴾

13. Allah, Ɔno ne Nea Wabɔ ɛsoro ahoroɔ nson, na efiri asaase mu wɔn nsɛso saa ara. *Onyankopɔn* ahyɛdeɛ no sane ba wɔn ntɛm ama moahunu sɛ Allah wɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so, ɛne sɛ Allah atwa adeɛ nyinaa ho ahyia wɔ Ne nimdiɛ mu.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ وَّمِنَ الْاَرْضِ مِثْلَهُنَّ ؕ يَتَنَزَّلُ الْاَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۙ وَّاَنَّ اللّٰهَ قَدْ اَحَاطَ بِكُلِّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿١٣﴾

ع ٢ ١٨

سُوْرَةُ التَّحْرِيْمِ مَدَنِيَّةٌ ٦٦ — اٰياتها ١٣ — ركوعاتها ٢

## AL-TAHRIIM

(Madina Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. O Ɔkɔmhyɛni! adɛn nti na wobra *wo ho* adeɛ a Allah ate ho ama woɔ; worehwehwɛ wo yerenom anigyeɛ? Na Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَاۤ اَحَلَّ اللّٰهُ لَكَ ۚ تَبْتَغِيْ مَرْضَاتَ اَزْوَاجِكَ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢﴾

3. Allah ayɛ no nhyɛ ama mo sɛ mobɛtwa mo nsedie no mu *ɛfa deɛ wɔaka ɛho asɛm no ho,* na Allah ne mo Hwɛsofoɔ; na Ɔyɛ adeɛ nyinaa so Nimdiɛfoɔ, Nyansafoɔ.

قَدْ فَرَضَ اللّٰهُ لَكُمْ تَحِلَّةَ اَيْمَانِكُمْ ۚ وَاللّٰهُ مَوْلٰىكُمْ ۚ وَهُوَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ ﴿٣﴾

4. Na berɛ a Ɔkɔmhyɛni no kaa asiesɛm bi kyereɛ ne yerenom mu baako na ɔyii no adi, na Allah bɔɔ no ɛho amanneɛ no, ɔmaa no hunuu ne fa bi na ɔgyaee ɛfa bi *a wannka.* Na berɛ a ɔbɔɔ no ɛho amanneɛ no, *ɔbaa no* kaa sɛ, 'Hwan na ɔbɔɔ wo saa amanneɛ yi?' Ɔkaa sɛ, 'Adeɛ nyinaa mu Nimdiɛfoɔ Amanebɔfoɔ *Nyankopɔn* no na Ɔbɔɔ me amanneɛ.'

وَاِذْ اَسَرَّ النَّبِيُّ اِلٰى بَعْضِ اَزْوَاجِهٖ حَدِيْثًا ۚ فَلَمَّا نَبَّاَتْ بِهٖ وَاَظْهَرَهُ اللّٰهُ عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهٗ وَاَعْرَضَ عَنْۢ بَعْضٍ ۚ فَلَمَّا نَبَّاَهَا بِهٖ قَالَتْ مَنْ اَنْۢبَاَكَ هٰذَا ؕ قَالَ نَبَّاَنِيَ الْعَلِيْمُ الْخَبِيْرُ ﴿٤﴾

إِنْ تَتُوبَآ إِلَى اللّٰهِ فَقَدْ صَغَتْ قُلُوبُكُمَا ۚ وَإِنْ تَظٰهَرَا عَلَيْهِ فَإِنَّ اللّٰهَ هُوَ مَوْلٰهُ وَجِبْرِيلُ وَصَالِحُ الْمُؤْمِنِينَ ۚ وَالْمَلٰٓئِكَةُ بَعْدَ ذٰلِكَ ظَهِيرٌ ٥

5. *Seisei* sɛ mo mmienu bɛdane mo ho ama Allah ahonnuo mu a *ɛbɛyɛ papa ama mo,* na mo akoma atɔ kɔ saa ho dada. Nanso sɛ moboa mo ho mo ho tia no a, esi pi sɛ Allah ne ne Boafoɔ ɛne Gabriel ɛne ateneneefoɔ a wɔwɔ agyidifoɔ no mu; na bio nso soro-abɔfoɔ *nkaeɛ nyinaa nso* yɛ aboafoɔ *ma no.*

عَسٰى رَبُّهٗٓ إِنْ طَلَّقَكُنَّ أَنْ يُبْدِلَهٗٓ أَزْوَاجًا خَيْرًا مِّنْكُنَّ مُسْلِمٰتٍ مُّؤْمِنٰتٍ قٰنِتٰتٍ تٰٓئِبٰتٍ عٰبِدٰتٍ سٰٓئِحٰتٍ ثَيِّبٰتٍ وَّأَبْكَارًا ٦

6. Ɛbɛtumi aba sɛ, sɛ ɔgyae mo a n'Awurade de yerenom a wɔyɛ kyɛn mo bɛhyɛ no anan-mu - mmaa a wɔatu wɔn ho ama, agyidifoɔ, sotiefoɔ a wɔdane wɔn ho *ma Nyankopɔn,* a wɔyɛ asomfoɔ amapa a wɔkyene kɔm a wɔyɛ akunafoɔ ne mmaabun.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ أٰمَنُوا قُوٓا أَنْفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَّقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ لَّا يَعْصُونَ اللّٰهَ مَآ أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ٧

7. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monyi mo ankasa mo ho ne mo abusuafoɔ mfiri Egya bi mu a n'akuadeɛ ne nnipa ne abɔɔ, a wɔayi ahwɛsofoɔ soro-abɔfoɔ a wɔyɛ yereketee dendenden a wɔnnyɛ asobrakyeɛ mma Allah wɔ adeɛ a Ɔbɛhyɛ wɔn ho, na wɔyɔ sɛdeɛ wɔahyɛ wɔn no *pɛpɛɛpɛ.*

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَعْتَذِرُوا الْيَوْمَ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٨

ع ١٩

8. O mo nkurɔfoɔ a moyɛ atiafoɔ! mma monnyɛ ano-yiyie biara saa da yi. Ampa ara sɛ deɛ moyɔɔeɛ no ara na wɔatua mo ɛso ka no.

R. 2.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ أٰمَنُوا تُوبُوٓا إِلَى اللّٰهِ تَوْبَةً نَّصُوحًا ۖ عَسٰى رَبُّكُمْ أَنْ يُكَفِّرَ عَنْكُمْ سَيِّاٰتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ ۙ يَوْمَ لَا يُخْزِي اللّٰهُ النَّبِيَّ وَالَّذِينَ أٰمَنُوا مَعَهٗ ۚ نُورُهُمْ يَسْعٰى بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَانِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَاغْفِرْ لَنَا ۚ إِنَّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٩

9. O mo nkurɔfoɔ a moagye adie! monane mo ho ma Allah wɔ nokorɛ ahonnuo mu. Ebia mo Awurade bɛyi mo nneyɔeɛ ho *nsunsuansoɔ* bɔne afiri mo so na Wama mo awura Aturo no a nsutene tene fa mu no mu, wɔ ɛda no a Allah nngu Ɔkɔmhyɛni no anim ase da no, ɛne nkurɔfoɔ a wɔgye diiɛ kaa ne ho no. Wɔnom hann no bɛtene adi wɔn anim ne wɔn nifa so. Wɔbɛka sɛ, 'Y'Awurade ma yɛn hann no nwie pɛ-yɔ ma yɛn na fa yɛn bɔne kyɛ yɛn; ampa ara sɛ Wo na Wowɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

يٰٓأَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنٰفِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ١٠

10. O Ɔkɔmhyɛni! di aperedie dendenden tia atiafoɔ no ne nyaatwomfoɔ no; na yɛ tawee ma wɔn. Wɔn asoeɛ ne Amanehunu-Gya no mu, na sankɔbea bɔne bɛn nie!

11. Allah yɛ mfatoho yi ma nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no, ɛfa Noa yere ne Lot yere ho. Na wɔhyɛ Yɛn nkoa ateneneefoɔ mmienu ase, a wɔfiri Y'asomfopa no mu, nanso wɔanni nokorɛ amma wɔn. Enti wɔn ho amma mfasoɔ biara amma wɔn anntia Allah, na wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ, 'Monwura Egya no mu, mo mmienu, nka nkurɔfoɔ a wɔrewura mu no ho.'

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوا امْرَاَتَ نُوْحٍ وَّ امْرَاَتَ لُوْطٍ ؕ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَالِحَيْنِ فَخَانَتٰهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا وَّ قِيْلَ ادْخُلَا النَّارَ مَعَ الدّٰخِلِيْنَ ﴿١١﴾

12. Na Allah yɛ mfatoho yi ma nkurɔfoɔ a wɔagye adie no, ɛfa Farao yere ho, berɛ a ɔkaa sɛ, 'M'Awurade! si efie bi ma me wɔ Wo nkyɛn wɔ Aheman Turo no mu, na gye me nkwa firi Farao ne ne nnwuma ho, na twitwagye me firi nnipa adebɔneyɔfoɔ no ho.'

وَضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوا امْرَاَتَ فِرْعَوْنَ ۘ اِذْ قَالَتْ رَبِّ ابْنِ لِيْ عِنْدَكَ بَيْتًا فِي الْجَنَّةِ وَ نَجِّنِيْ مِنْ فِرْعَوْنَ وَ عَمَلِهٖ وَ نَجِّنِيْ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٢﴾

13. Ɛne *mfatoho a ɛfa* Maria, 'Imraan ba baa no *ho*, ɔno a ɔbɔɔ ne nsumaeɛm ho ban no-enti Yɛhomee Yɛn Honhom guu ne mu- na ɔhyɛɛ n'Awurade asɛm no ma *wɔ ne nnipa-dua mu,* ɛne Ne Nwoma ahoroɔ no, na ɔyɛ sotiefoɔ no mu baako.'

وَ مَرْيَمَ ابْنَتَ عِمْرٰنَ الَّتِيْۤ اَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيْهِ مِنْ رُّوْحِنَا وَ صَدَّقَتْ بِكَلِمٰتِ رَبِّهَا وَ كُتُبِهٖ وَ كَانَتْ مِنَ الْقٰنِتِيْنَ ﴿١٣﴾




## AL-MULK

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

Nkyɛmu 29

2. Nhyira ne Nea Ne nsam na ahennie no wɔ, na Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so.

تَبٰرَكَ الَّذِيْ بِيَدِهِ الْمُلْكُ ۡ وَ هُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرُ ۙ﴿٢﴾

3. Nea Ɔbɔɔ owuo ne nkwa sɛ Ɔbɛsɔ mo ahwɛ - sɛ mo mu hwan-nom na wɔyɛ paa wɔ nneyɔeɛ mu; na Ɔno ne Ɔtumfoɔ no, Bɔnefakyɛfoɔ paa no.

الَّذِيْ خَلَقَ الْمَوْتَ وَ الْحَيٰوةَ لِيَبْلُوَكُمْ اَيُّكُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ؕ وَ هُوَ الْعَزِيْزُ الْغَفُوْرُ ۙ﴿٣﴾

4. Nea Wabɔ ɛsoro ahoroɔ nson ama no asaeɛ no. Wonnhunu ntotoo biara wɔ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* no abɔdeɛ mu. Afei san hwɛ bio: ana wohunu sɛ ate kam bi?

الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ؕ مَا تَرٰى فِيْ خَلْقِ الرَّحْمٰنِ مِنْ تَفٰوُتٍ ؕ فَارْجِعِ الْبَصَرَ ۙ هَلْ تَرٰى مِنْ فُطُوْرٍ ﴿٤﴾

5. Afei san hwɛ bio, na hwɛ san so, w'ani betɔ sa asan aba wo hɔ, na w'ani so atan wo na abrɛ.

ثُمَّ ارْجِعِ الْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنْقَلِبْ اِلَيْكَ الْبَصَرُ خَاسِئًا وَّ هُوَ حَسِيْرٌ ﴿٥﴾

وَلَقَدْ زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيْحَ وَجَعَلْنٰهَا رُجُوْمًا لِّلشَّيٰطِيْنِ وَاَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ السَّعِيْرِ ﴿٦﴾

**6.** Na ampa ara sɛ Yɛde nkanea asiesie ɛsoro a ɛwɔ aseɛ paa no, na Yɛayɛ no sɛ ɛmpam satanfoɔ no mfiri hɔ, na Yɛasiesie Egya a ɛretu atrɛnnee no ama wɔn.

وَلِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٧﴾

**7.** Na nkurɔfoɔ a wɔtia wɔn Awurade no Gyahannam-Gya asotwe no wɔ hɔ ma wɔn, na ɛyɛ sankɔbea bɔne!

اِذَآ اُلْقُوْا فِيْهَا سَمِعُوْا لَهَا شَهِيْقًا وَّهِيَ تَفُوْرُ ﴿٨﴾

**8.** Na sɛ wɔto wɔn gu mu a, wɔbɛte ne mmobɔmu no bere a ɛrehuru no.

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ الْغَيْظِ ؕ كُلَّمَآ اُلْقِيَ فِيْهَا فَوْجٌ سَاَلَهُمْ خَزَنَتُهَآ اَلَمْ يَاْتِكُمْ نَذِيْرٌ ﴿٩﴾

**9.** Aka kumaa bi sɛ apae ɛnam abufuo nti. Berɛ biara a wɔbɛto *atiafoɔ dɔm* bi agu mu no ɛso ahwɛsofoɔ no bɛbisa wɔn sɛ, 'Ana Kɔkɔbɔni biara amma mo nkyɛn?'

قَالُوْا بَلٰى قَدْ جَآءَنَا نَذِيْرٌ ۙ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ ۚۖ اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ كَبِيْرٍ ﴿١٠﴾

**10.** Wɔbɛka sɛ, "Mmom, ɛyɛ nokorɛ sɛ: Ɔkɔkɔbɔni bi baa yɛn hɔ, nanso yɛbuu *no* sɛ ɔtorofoɔ, na yɛkaa sɛ: 'Allah nnyii biribiara nkyerɛɛɛ; ɛnnyɛ hwee sɛ mowɔ nyeraeɛ kɛseɛ mu.'"

وَقَالُوْا لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ اَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِيْٓ اَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ﴿١١﴾

**11.** Na wɔbɛka sɛ, 'Sɛ anka yɛtieei anaasɛ yɛnyaa adwene mu nteaseɛ a anka ɛnnyɛ ɛne sɛ yɛabɛka Egya a ɛredɛre nkurɔfoɔ ho yi.

فَاعْتَرَفُوْا بِذَنْۢبِهِمْ ۚ فَسُحْقًا لِّاَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ﴿١٢﴾

**12.** Afei wɔbɛka wɔn bɔne ahoroɔ ato dwa; nanso nsopa nka Egya no nkurɔfoɔ no.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ كَبِيْرٌ ﴿١٣﴾

**13.** Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔsuro wɔn Awurade wɔ aberɛ a Ɔsie *firi wɔn ho no* - bɔnefakyɛ ne akatua kɛseɛ wɔ hɔ ma wɔn.

وَاَسِرُّوْا قَوْلَكُمْ اَوِ اجْهَرُوْا بِهٖ ؕ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿١٤﴾

**14.** Na sɛ mode mo kasa sie anaasɛ mode to dwa oo, Ɔnim deɛ ɛwɔ *mo* akoma mu nyinaa yie.

اَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ ؕ وَهُوَ اللَّطِيْفُ الْخَبِيْرُ ﴿١٥﴾ ع

**15.** Ana Ɔno a Wabɔ *mo no* nnim abɔdeɛ no ho hwee? Ɔno na Ɔyɛ Nimdiɛfoɔ wɔ pɛ-annhunu nnoɔma nyinaa mu, Ɔno ne Amanebɔfoɔ no.

R. 2.

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ ذَلُوْلًا فَامْشُوْا فِيْ مَنَاكِبِهَا وَكُلُوْا مِنْ رِّزْقِهٖ ؕ وَاِلَيْهِ النُّشُوْرُ ﴿١٦﴾

**16.** Ɔno ne Nea Wayɛ asaase no ama atɔ soɔ ama mo, enti monante ne nkyɛm, na moni N'akɔnhomabɔdeɛ no bi. Na Ne hɔ na owusɔreɛ no bɛkɔ *akɔwie.*

**17.** Ana mosusu sɛ moanya ntwitwagyeɛ afiri Ne ho, Nea Ɔwɔ ɛsoro mu no, sɛ Ɔmma asaase no mmfa mo mmem wɔ aberɛ a ahyɛ aseɛ wosoɔ no?

ءَاَمِنۡتُمۡ مَّنۡ فِي السَّمَآءِ اَنۡ يَّخۡسِفَ بِكُمُ الۡاَرۡضَ فَاِذَا هِيَ تَمُوۡرُ ﴿١٧﴾

**18.** Ana mosusu sɛ moanya ntwitwagyeɛ afiri Ne ho, Nea Ɔwɔ ɛsoro mu no sɛ Ɔnnsoma anwea mframa-hum mma mo so? Ɛno ansaana mobɛhunu sɛdeɛ Me kɔkɔbɔ no si yɛ *hu* fa.

اَمۡ اَمِنۡتُمۡ مَّنۡ فِي السَّمَآءِ اَنۡ يُّرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبًا ؕ فَسَتَعۡلَمُوۡنَ كَيۡفَ نَذِيۡرِ ﴿١٨﴾

**19.** Na ɛyɛ nokorɛ sɛ, nkurɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no nso faa *M'Asomafoɔ no* sɛ wɔyɛ atorofoɔ; afei *monhwɛ* sɛdeɛ na M'asotwe no si yɛ kɛseɛ fa!

وَلَقَدۡ كَذَّبَ الَّذِيۡنَ مِنۡ قَبۡلِهِمۡ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيۡرِ ﴿١٩﴾

**20.** Ana wɔnnhunuu nnomaa a wɔwɔ wɔn soro no a wɔterɛterɛ wɔn ntaban mu wɔ aberɛ a wɔmmɔ mu, na afei wɔtwe kɔ mu, *gye hwii ba fɔm bɛto hyɛ wɔn akyere-boa so no?* Obiara nsa nnka wɔn gyesɛ Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no.* Ampa ara sɛ Ɔhunu biribiara.

اَوَلَمۡ يَرَوۡا اِلَى الطَّيۡرِ فَوۡقَهُمۡ صٰٓفّٰتٍ وَّيَقۡبِضۡنَ ؕۘ مَا يُمۡسِكُهُنَّ اِلَّا الرَّحۡمٰنُ ؕ اِنَّهٗ بِكُلِّ شَيۡءٍۢ بَصِيۡرٌ ﴿٢٠﴾

**21.** Anaasɛ hwan na ɔbɛtumi ayɛ asrafo-dɔm ama mo aboa mo atia Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no*? Ɛnnyɛ hwee sɛ atiafoɔ no wɔ nnaadaa mu.

اَمَّنۡ هٰذَا الَّذِيۡ هُوَ جُنۡدٌ لَّكُمۡ يَنۡصُرُكُمۡ مِّنۡ دُوۡنِ الرَّحۡمٰنِ ؕ اِنِ الۡكٰفِرُوۡنَ اِلَّا فِيۡ غُرُوۡرٍ ﴿٢١﴾

**22.** Anaasɛ hwan ne nea ɔbɛma mo akɔnhomabɔdeɛ? Na sɛ Ɔkame *mo* N'akɔnhomabɔdeɛ a *mobɛyɛ dɛn*? Dabi, mmom wɔkɔso wɔ atuateɛ, akɔnsene ne nokorɛ-poɔ mu.

اَمَّنۡ هٰذَا الَّذِيۡ يَرۡزُقُكُمۡ اِنۡ اَمۡسَكَ رِزۡقَهٗ ۚ بَلۡ لَّجُّوۡا فِيۡ عُتُوٍّ وَّنُفُوۡرٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Ɛdeɛben! nea ɔnante a n'anim didididi fɔm no ɔno na ɔwɔ kwankyerɛ kyɛn nea ɔtene ne mu nante kwan teneneɛ so no?

اَفَمَنۡ يَّمۡشِيۡ مُكِبًّا عَلٰى وَجۡهِهٖۤ اَهۡدٰٓى اَمَّنۡ يَّمۡشِيۡ سَوِيًّا عَلٰى صِرَاطٍ مُّسۡتَقِيۡمٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Ka sɛ, 'Ɔno ne Nea Ɔde mo baa nkwa mu, na Ɔyɛɛ aso, ani ne akoma maa mo, *nanso* nnaaseɛ kakraabi na mode ma.'

قُلۡ هُوَ الَّذِيۡۤ اَنۡشَاَكُمۡ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمۡعَ وَالۡاَبۡصَارَ وَالۡاَفۡـِٕدَةَ ؕ قَلِيۡلًا مَّا تَشۡكُرُوۡنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ka sɛ, 'Ɔno ne Nea Ɔduaa mo wɔ asaase no mu maa mo dɔɔso, na Ne nkyɛn na wɔbɛboaboa mo ano.'

قُلۡ هُوَ الَّذِيۡ ذَرَاَكُمۡ فِي الۡاَرۡضِ وَاِلَيۡهِ تُحۡشَرُوۡنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Na wɔka sɛ, 'Berɛ bɛn na saa bɔ-hyɛ yi *bɛbam,* sɛ *esi pi sɛ* moyɛ nokwafoɔ a?'

وَيَقُوۡلُوۡنَ مَتٰى هٰذَا الۡوَعۡدُ اِنۡ كُنۡتُمۡ صٰدِقِيۡنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ka sɛ, '*Ɛho* nimdeɛ no wɔ Allah hɔ, me deɛ meyɛ Ɔkɔkɔbɔni a *meda* adie.'

قُلْ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللّٰهِ ۖ وَإِنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Nanso sɛ wɔhunu sɛ abɛn a nkurɔfoɔ a wɔtiaaeɛ no anim bɛnyinya wɔ awerɛhoɔ a abɔ wɔn nti, na wɔbɛka sɛ, 'Wei ne deɛ na ɛyɛ a mobisa no.'

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَقِيلَ هٰذَا الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تَدَّعُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ka sɛ, 'Monka nkyerɛ me, sɛ Allah sɛe me ne nkurɔfoɔ a wɔka me ho no a, anaasɛ Ɔhu yɛn mmɔbɔ a, hwan *nso* na ɔbɛbɔ atiafoɔ no ho ban afiri asotwe yaaya no ho?'

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِيَ اللّٰهُ وَمَنْ مَعِيَ أَوْ رَحِمَنَا ۙ فَمَنْ يُجِيرُ الْكٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Ka sɛ, 'Ɔno ne Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn no;* Ɔno na yɛagye No adie na Ne mu na yɛde yɛn werɛ ahyɛ. Na ɛnnkyɛ biara mobɛhunu nea wayera pefee no.'

قُلْ هُوَ الرَّحْمٰنُ آمَنَّا بِهِ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۚ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِي ضَلٰلٍ مُبِينٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Ka sɛ, 'Monka nkyerɛ me, sɛ mo nsuo nyinaa nonom kɔ ɛfɔm amena donko-donko bi mu a, hwan bio na ɔbɛbrɛ mo nsuo a ɛtene *na ani da hɔ.*'

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَاؤُكُمْ غَوْرًا فَمَنْ يَأْتِيكُمْ بِمَاءٍ مَعِينٍ ﴿٣١﴾ ع




## AL-KALAM
(Mɛkka Yikyerɛ)

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Meka twerɛ-nsuo-asimudeɛ, ɛne twerɛ-dua ne adeɛ a wɔtwerɛ no de di nse.

نٓ وَالْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ ﴿٢﴾

**3.** *Sɛ* ɛnam w'Awurade adom nti wonnyɛ ɔdamfoɔ.

مَا أَنْتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ ﴿٣﴾

**4.** Ampa ara sɛ akatua a ɛtoɔ nntwa da wɔ hɔ ma wo.

وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ ﴿٤﴾

**5.** Na ampa ara sɛ wowɔ suban pa a ɛkrɔn na edi mu.

وَإِنَّكَ لَعَلٰى خُلُقٍ عَظِيمٍ ﴿٥﴾

**6.** Na ɛnnkyɛ biara wobɛhunu na wɔnom *nso* bɛhunu

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ ﴿٦﴾

**7.** Sɛ mo mu hwan-nom na *ɛdam* aka wɔn.

بِأَيِّكُمُ الْمَفْتُونُ ﴿٧﴾

**8.** Esi pi sɛ w'Awurade no nim nkurɔfoɔ a wɔayera afiri Ne kwan no so, na Ɔnim wɔnom a wɔdi kwankyerɛ no akyi yie.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيلِهِ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿٨﴾

9. Enti mma nni nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no* pɛ akyi,

فَلَا تُطِعِ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٩﴾

10. Wɔpɛ sɛ wotɔ baha ama wɔnom nso ago wɔn ho.

وَدُّوْا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Enti mma nni obiara a ɔdi nse na ɔto no akyi,

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِيْنٍ ﴿١١﴾

12. Ano-kumifoɔ a ɔnenam ka ntwatosoɔ,

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍۢ بِنَمِيْمٍ ﴿١٢﴾

13. Ɔbra papa-yɔ, amumuyɔfoɔ, ɔdebɔneyɔni a,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ اَثِيْمٍ ﴿١٣﴾

14. Ɔwɔ suban bɔne na, ɛno akyi, akyinnyeɛ wɔ n'awoɔ ho.

عُتُلٍّۢ بَعْدَ ذٰلِكَ زَنِيْمٍ ﴿١٤﴾

15. Wei te saa efirisɛ ɔwɔ ahonyadeɛ ne mma.

اَنْ كَانَ ذَا مَالٍ وَّبَنِيْنَ ﴿١٥﴾

16. Sɛ wɔkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no kyerɛ no a, ɔka sɛ, 'Tete ntoatoa-sɛm!'

اِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيٰتُنَا قَالَ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٦﴾

17. Yɛbɛhyɛ no nsow wɔ *ne* hwene so.

سَنَسِمُهٗ عَلَى الْخُرْطُوْمِ ﴿١٧﴾

18. Esi pi sɛ Yɛbɛsɔ wɔn ahwɛ sɛdeɛ Yɛsɔɔ turo wuranom hwɛɛɛɛ, berɛ a wɔdii nse sɛ, sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛtete *emu nnuaba nyinaa* anɔpa,

اِنَّا بَلَوْنٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ اَصْحٰبَ الْجَنَّةِ ۚ اِذْ اَقْسَمُوْا لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِيْنَ ﴿١٨﴾

19. Na wɔannyi asɛm biara annsi nkyen *na wɔannka sɛ, 'Sɛ Nyankopɔn pɛ a.'*

وَلَا يَسْتَثْنُوْنَ ﴿١٩﴾

20. Enti ɔsɛeɛ a efiri w'Awurade hɔ twaa wɔn ho hyiaae berɛ a *na* wɔadeda no;

فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّنْ رَّبِّكَ وَهُمْ نَآئِمُوْنَ ﴿٢٠﴾

21. Na eduruu anɔpa no na ayɛ te sɛ *turo* a wɔatwa *nnɔbaeɛ* agu fɔm *anadwo no.*

فَاَصْبَحَتْ كَالصَّرِيْمِ ﴿٢١﴾

22. Enti wɔfrɛfrɛɛ wɔn ho ahomakye no,

فَتَنَادَوْا مُصْبِحِيْنَ ﴿٢٢﴾

23. Sɛ, 'Monkɔ mo afuo mu ahomakye, sɛ mobɛbu mo nnɔbaeɛ deɛ a.'

اَنِ اغْدُوْا عَلٰى حَرْثِكُمْ اِنْ كُنْتُمْ صٰرِمِيْنَ ﴿٢٣﴾

24. Na wɔsii mu, na wɔredi wɔn ho nkɔmmɔ anobrɛaseɛ mu,

فَانْطَلَقُوْا وَهُمْ يَتَخَافَتُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Na wɔreka sɛ, 'Momma ɔhiani biara nnkɔ mu nnɛ ntia mo yie-die.'

اَنْ لَّا يَدْخُلَنَّهَا الْيَوْمَ عَلَيْكُمْ مِّسْكِيْنٌ ﴿٢٥﴾

26. Na wɔde ahoɔden a ewie mua-yɔ sii mu ahomakye no.

وَّغَدَوْا عَلٰى حَرْدٍ قٰدِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

فَلَمَّا رَاَوْهَا قَالُوْٓا اِنَّا لَضَآلُّوْنَ ۝٢٧

**27.** Na berɛ a wɔhunuuiɛ no, wɔkaa sɛ, 'Esi pi sɛ, yɛayera *yɛ'kwan no!*

بَلْ نَحْنُ مَحْرُوْمُوْنَ ۝٢٨

**28.** 'Dabi, mmom, adeɛ nyinaa abɔ yɛn.'

قَالَ اَوْسَطُهُمْ اَلَمْ اَقُلْ لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُوْنَ ۝٢٩

**29.** Nea ɔdi mu wɔ wɔn mu no kaa sɛ, "Ana mannka ankyerɛ mo sɛ, 'Adɛn nti na monntontom *Nyankopɔn?*'"

قَالُوْا سُبْحٰنَ رَبِّنَآ اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ۝٣٠

**30.** Wɔkaa sɛ, 'Animuonyam nka y'Awurade, esi pi sɛ na yɛyɛ adebɔneyɔfoɔ.'

فَاَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَلَاوَمُوْنَ ۝٣١

**31.** Afei ebinom danee wɔn ho kɔɔ ebinom so, nunununu wɔn ho wɔn ho.

قَالُوْا يٰوَيْلَنَآ اِنَّا كُنَّا طٰغِيْنَ ۝٣٢

**32.** Wɔkaa sɛ, 'Yɛnnue! na yɛyɛ amumuyɔfoɔ ampa.

عَسٰى رَبُّنَآ اَنْ يُّبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ اِنَّآ اِلٰى رَبِّنَا رٰغِبُوْنَ ۝٣٣

**33.** 'Ebia y'Awurade bɛma yɛn *turo bi* a edi mu kyɛn wei ahyɛ anan mu.'

كَذٰلِكَ الْعَذَابُ ؕ وَلَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَكْبَرُ ۘ لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ۝٣٤

**34.** Saa na *ewiase yi mu* asotwe no teɛ, na esi pi sɛ Daankwamma asotwe no yɛ kɛseɛ paa. Sɛ anka wɔnim a!

R. 2.

اِنَّ لِلْمُتَّقِيْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ۝٣٥

**35.** Ampa ara sɛ, ateneneefoɔ no wɔ Anigyeɛ Turo ahoroɔ no mu wɔ wɔn Awurade hɔ.

اَفَنَجْعَلُ الْمُسْلِمِيْنَ كَالْمُجْرِمِيْنَ ۝٣٦

**36** Ana Yɛnyɛ nkurɔfoɔ a wɔbrɛɛ wɔn ho ase *maa Yɛn no* te sɛ *deɛ Yɛbɛyɛ* afɔdifoɔ no?

مَا لَكُمْ ٝ كَيْفَ تَحْكُمُوْنَ ۝٣٧

**37.** Ɛdeɛben na ɛyɛ mo? Mobu atɛn sɛn!

اَمْ لَكُمْ كِتٰبٌ فِيْهِ تَدْرُسُوْنَ ۝٣٨

**38.** Ana mowɔ Nwoma bi a mokenkan mu,

اِنَّ لَكُمْ فِيْهِ لَمَا تَخَيَّرُوْنَ ۝٣٩

**39.** *A ɛkyerɛ sɛ* esi pi sɛ mobɛnya deɛ mopɛ biara wɔ mu?

اَمْ لَكُمْ اَيْمَانٌ عَلَيْنَا بَالِغَةٌ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ۙ اِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُوْنَ ۝٤٠

**40.** Anaasɛ mowɔ apam bi a ɛhyɛ Yɛn kɔpem Owusɔre Da, sɛ esi pi sɛ, mobɛnya deɛ mobɛhyɛ nyinaa?

سَلْهُمْ اَيُّهُمْ بِذٰلِكَ زَعِيْمٌ ۝٤١

**41.** Bisa wɔn, wɔn mu hwan-nom na wɔbɛsusu saa?

اَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ ۚ فَلْيَاْتُوْا بِشُرَكَآئِهِمْ اِنْ كَانُوْا صٰدِقِيْنَ ۝٤٢

**42.** Anaasɛ wɔwɔ *Onyankopɔn* ahokafoɔ bi? Ɛnneɛ ma wɔnfa saa ahokafoɔ no a wɔwɔ no mmra sɛ nokorɛ na wɔka a.

يَوْمَ يُكْشَفُ عَنْ سَاقٍ وَّيُدْعَوْنَ اِلَى السُّجُوْدِ فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ۝٤٣

**43.** Ɛda no a wɔbɛma nokorɛ ho ada hɔ no na wɔbɛfrɛ wɔn sɛ wɔmmerɛ wɔn ho ase na wɔnfa anim mutu-butu fɔm no, wɔnntumi *nnyɔ saa;*

**44.** Wɔbɛsi wɔn ani ase ahwɛ fɔm, *na* animguaseɛ bɛkata wɔn so; na esi pi sɛ wɔfrɛɛ wɔn sɛ wɔnfa wɔn anim mutubutu fɔm ahobraseɛ mu berɛ a na wɔwɔ ahotɔ mu, *nanso wɔannyɛ sotie.*

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ وَقَدْ كَانُوا يُدْعَوْنَ إِلَى السُّجُودِ وَهُمْ سَالِمُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Enti gyae Me ne nkurɔfoɔ a wɔpo asɛm yi no. Yɛbɛtwe wɔn *abɛn ɔsɛɛɛ* nkakra-nkakra afiri baabi a wɔnnim.

فَذَرْنِي وَمَنْ يُكَذِّبُ بِهَٰذَا الْحَدِيثِ ۖ سَنَسْتَدْرِجُهُمْ مِنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Na Mama wɔn kɔnkye-berɛ; efirisɛ Me nhyehyɛɛɛ yɛ den.

وَأُمْلِي لَهُمْ ۚ إِنَّ كَيْدِي مَتِينٌ ﴿٤٦﴾

**47.** Ana wobisa akatua bi firi wɔn hɔ a enti wɔayɛ *te sɛ* deɛ asodie *duuduro* bi retwe wɔn kɔ fɔm yi.

أَمْ تَسْأَلُهُمْ أَجْرًا فَهُمْ مِنْ مَغْرَمٍ مُثْقَلُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Anaasɛ wɔn nkyɛn na nsumaeɛ mu nsɛm no wɔ a enti wɔtwerɛ to hɔ?

أَمْ عِنْدَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Enti gyina pintinn sɛ *wode* w'Awurade ahyɛdeɛ no *bɛyɔ adwuma* na mma nnyɛ te sɛ Apataa Nipa no berɛ a ɔfrɛɛ *n'Awurade* na awerɛhoɔ ahyɛ no ma.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُنْ كَصَاحِبِ الْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Sɛ ɛnnyɛ adom bi na efiri n'Awurade hɔ duruu ne hɔ a, anka esi pi sɛ, wɔato no atwene asaase-tam kesee bi so wɔ aberɛ a *ne nkurɔfoɔ nso* anka wɔbɛnunu no.

لَوْلَا أَنْ تَدَارَكَهُ نِعْمَةٌ مِنْ رَبِّهِ لَنُبِذَ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Nanso n'Awurade saa mu yii no na Ɔyɛɛ no ateneneefoɔ no mu *baako.*

فَاجْتَبَاهُ رَبُّهُ فَجَعَلَهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Na nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no, ɛkaa wɔn nko na anka wɔama wahwe ase *afiri wo Nyame-ama gyinabrɛ no ho* wɔ *abufuo* ani a wɔde hwɛ woɔ no, berɛ a wɔtee Nkaekaeɛ no; na wɔka sɛ, 'Wabɔ dam paa.'

وَإِنْ يَكَادُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَارِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا الذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُ لَمَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Dabi, ɛnnyɛ hwee sɛ, ɛyɛ nkaekaeɛ ma ewiase nyinaa.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِلْعَالَمِينَ ﴿٥٣﴾

ركوعاتها ٢ سُوْرَةُ الْحَآقَّةِ مَكِّيَّةٌ ٦٩ اٰياتها ٥٢

## AL-HAAKKAH

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Nokorɛ a wɔkwati a ɛnnyɛ yie!

اَلْحَآقَّةُ (٢)

3. Ɛdeɛn ne nokorɛ a wɔkwati a ɛnnyɛ yie no?

مَا الْحَآقَّةُ (٣)

4. Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu nokorɛ a wɔkwati a ɛnnyɛ yie no?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الْحَآقَّةُ (٤)

5. Samuud abusua no ne 'Aad abusua no pooe sɛ wɔbɛgye atowerɛnkyɛm* a ɛbubu biribiara mu pasapasa no adie.

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ وَعَادٌۢ بِالْقَارِعَةِ (٥)

6. Afei, Samuud deɛ mframa-hum den-den a agradaa ne ayerɛmoo wɔ mu na wɔde sɛee wɔn.

فَاَمَّا ثَمُوْدُ فَاُهْلِكُوْا بِالطَّاغِيَةِ (٦)

7. Na 'Aad deɛ mframa nwunwunu a ɛbobɔ mu huhuuhu na wɔde sɛee wɔn.

وَاَمَّا عَادٌ فَاُهْلِكُوْا بِرِيْحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ (٧)

8. Ɔmaa no bɔfaa wɔn so anadwo nson ne adekyeɛ nnwɔtwe a ɛtoatoa soɔ enti wohunu nnipa no wɔ mu sɛ wɔbutubutu hɔ te sɛ deɛ wɔyɛ nkyiresua-mma nnua atam a ahwehwe fɔm.

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَّثَمٰنِيَةَ اَيَّامٍ حُسُوْمًا فَتَرَى الْقَوْمَ فِيْهَا صَرْعٰى كَاَنَّهُمْ اَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ (٨)

9. Ana wohunu wɔn nkaaseɛ bi?

فَهَلْ تَرٰى لَهُمْ مِّنْۢ بَاقِيَةٍ (٩)

10. Ɛne Farao ne nkurɔfoɔ a wɔdii n'anim kan, ɛne nkuro a wɔatu wɔn aguo no *kɔɔ so* yɔɔ bɔne.

وَجَآءَ فِرْعَوْنُ وَمَنْ قَبْلَهٗ وَالْمُؤْتَفِكٰتُ بِالْخَاطِئَةِ (١٠)

11. Na wɔyɔɔ asobrakyeɛ maa wɔn Awurade Somafoɔ no, enti Ɔde nsɔmu a ɛyɛ den sɔɔ wɔn mu.

فَعَصَوْا رَسُوْلَ رَبِّهِمْ فَاَخَذَهُمْ اَخْذَةً رَّابِيَةً (١١)

12. Ampa ara sɛ berɛ a nsuo no pagya kɔɔ soro no, Yɛsoaa mo wɔ ɛhyen no mu,

اِنَّا لَمَّا طَغَا الْمَآءُ حَمَلْنٰكُمْ فِى الْجَارِيَةِ (١٢)

13. Ama Yɛayɛ no nkaekaeɛ ama mo, na ama aso a ɛgye asɛm no agye atena hɔ.

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَّتَعِيَهَآ اُذُنٌ وَّاعِيَةٌ (١٣)

14. Na berɛ a wɔbɛbɔ totrobɛnto no mu, mmɔmu baako no,

فَاِذَا نُفِخَ فِى الصُّوْرِ نَفْخَةٌ وَّاحِدَةٌ (١٤)

---

**5 Nkyerɛmu: Ɛyɛ atowerɛnkyɛm kesɛɛ a ɛte sɛ deɛ wɔakyerɛ no wɔ 101:5-6 a ɛma nnipa yɛ te sɛ nwe-mmoa na mmepɔ yɛ te sɛ asaawa te sɛ tutuo ahoɔden topaeɛ (H-bombs) anaa pusuo ahoɔden topaeɛ (neutron bombs) a etumi bubu mmepɔ pasapasa.*

| | |
|---|---|
| **15. Na wɔasoa asaase ne mmepɔ aboa ano na afei wɔayam no baako fekɔɔ,** | وَّحُمِلَتِ الْاَرْضُ وَالْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَّاحِدَةً ﴿١٥﴾ |
| **16. Saa da no na Asɛm *kɛseɛ no* bɛsi.** | فَيَوْمَئِذٍ وَّقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ﴿١٦﴾ |
| **17. Na ɛsoro no mu bɛpae ate ntɛm, na ɛbɛyɛ mmerɛ saa da no.** | وَانْشَقَّتِ السَّمَآءُ فَهِيَ يَوْمَئِذٍ وَّاهِيَةٌ ﴿١٧﴾ |
| **18. Na soro-abɔfoɔ bɛgyina ne nkyɛn mu, ɛne ne soro, saa da no, *soro-abɔfoɔ* nnwɔtwe na wɔbɛsoa w'Awurade no ahennwa *no.*** | وَّالْمَلَكُ عَلٰٓى اَرْجَآئِهَا ۚ وَيَحْمِلُ عَرْشَ رَبِّكَ فَوْقَهُمْ يَوْمَئِذٍ ثَمٰنِيَةٌ ﴿١٨﴾ |
| **19. Saa da no, wɔde mo bɛba *Nyankopɔn anim;* na mo nsumaeɛ-mu-nsɛm biara nni hɔ a ɛbɛsie.** | يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُوْنَ لَا تَخْفٰى مِنْكُمْ خَافِيَةٌ ﴿١٩﴾ |
| **20. Afei, nea wɔde ne nwoma bɛma no wɔ ne nsa nifa mu no deɛ, ɔbɛka sɛ,'Mommra mɛkan me nwoma no.** | فَاَمَّا مَنْ اُوْتِيَ كِتٰبَهٗ بِيَمِيْنِهٖ ۙ فَيَقُوْلُ هَآؤُمُ اقْرَءُوْا كِتٰبِيَهْ ﴿٢٠﴾ |
| **21. 'Ampa sɛ, na menim sɛ mɛhyia me nkontabuo.'** | اِنِّيْ ظَنَنْتُ اَنِّيْ مُلٰقٍ حِسَابِيَهْ ﴿٢١﴾ |
| **22. Enti ɔbɛnya nkwa a anigyeɛ wɔ mu,** | فَهُوَ فِيْ عِيْشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢٢﴾ |
| **23. Wɔ Turo a ɛkrɔn mu,** | فِيْ جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٣﴾ |
| **24. Nnuaba ahoroɔ a akeka asesaa mu a ne nya ɛmmerɛ wɔ hɔ.** | قُطُوْفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٤﴾ |
| **25. 'Moni na monom ahurisie mu ɛnam nneyɔeɛ *papa* a moyɔɔeɛ wɔ nna a atwa mu no nti.'** | كُلُوْا وَاشْرَبُوْا هَنِيْٓئًا بِمَآ اَسْلَفْتُمْ فِى الْاَيَّامِ الْخَالِيَةِ ﴿٢٥﴾ |
| **26. Nanso, nea wɔde ne nwoma bɛma no wɔ ne nsa benkum mu no deɛ, ɔbɛka sɛ, 'O sɛ anka wɔammfa me nwoma yi amma me a!** | وَاَمَّا مَنْ اُوْتِيَ كِتٰبَهٗ بِشِمَالِهٖ ۙ فَيَقُوْلُ يٰلَيْتَنِيْ لَمْ اُوْتَ كِتٰبِيَهْ ﴿٢٦﴾ |
| **27. 'Na sɛ anka mannhunu sɛdeɛ me nkontabuo teɛ a!** | وَلَمْ اَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٧﴾ |
| **28. 'Mennue! Deɛ mepɛ ne sɛ, anka *atemmuo ahyɛdeɛ* no bɛyɛ me sɛɛɛ ne m'awieɛ koraa!** | يٰلَيْتَهَا كَانَتِ الْقَاضِيَةَ ﴿٢٨﴾ |
| **29. 'M'ahonyadeɛ ho amma mfasoɔ amma me.** | مَآ اَغْنٰى عَنِّيْ مَالِيَهْ ﴿٢٩﴾ |
| **30. 'Me tumi asɛe afiri me ho.'** | هَلَكَ عَنِّيْ سُلْطٰنِيَهْ ﴿٣٠﴾ |
| **31. 'Monsɔ ne mu na monto no mpɔkyerɛ,** | خُذُوْهُ فَغُلُّوْهُ ﴿٣١﴾ |



**32.** 'Afei monto no ntwene Amanehunu-Gya no mu.

ثُمَّ الْجَحِيْمَ صَلُّوْهُ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Afei mongu no nkɔnsɔnkɔnsɔn a ne tenten yɛ basafa aduɔson;

ثُمَّ فِيْ سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُوْنَ ذِرَاعًا فَاسْلُكُوْهُ ﴿٣٣﴾

**34.** 'Ampa sɛ, wannye Allah, Ɔkɛseɛ no anni,

إِنَّهٗ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ الْعَظِيْمِ ﴿٣٤﴾

**35.** 'Na wammfa ahiafoɔ aduane-ma annkyerɛkyerɛ

وَلَا يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ﴿٣٥﴾

**36.** 'Enti ɔnni adamfoɔ biara wɔ ha ɛnnɛ da yi;

فَلَيْسَ لَهُ الْيَوْمَ هٰهُنَا حَمِيْمٌ ﴿٣٦﴾

**37.** 'Nanso ɔnnya aduane biara gyesɛ ekuro nhohoroeɛ mu nsuo pikaa no,

وَّلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِيْنٍ ﴿٣٧﴾

**38.** 'A obiara nni gyesɛ adebɔneyɔfoɔ no nkoaa'

لَّا يَأْكُلُهٗٓ إِلَّا الْخٰطِـُٔوْنَ ﴿٣٨﴾

R.2.

**39.** Enti Mede deɛ mohunu nyinaa di nse,

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ɛne deɛ monnhunu nyinaa,

وَمَا لَا تُبْصِرُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Sɛ, esi pi sɛ, ɛyɛ asɛm a Ɔsomafoɔ animuonyamfoɔ na ɔde baaeɛ;

إِنَّهٗ لَقَوْلُ رَسُوْلٍ كَرِيْمٍ ﴿٤١﴾

**42.** Na ɛnnyɛ adakwa-nwomtofoɔ asɛm; ketewaa bi na mogye die!

وَّمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيْلًا مَّا تُؤْمِنُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Nanso ɛnnyɛ tirimubɔsɛnkafoɔ asɛm; ketewaa bi na moyɛ ahwɛyie!

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيْلًا مَّا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** *Ɛyɛ* yikyerɛ a efiri ewiase nyinaa Awurade no hɔ.

تَنْزِيْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Na sɛ ɔde nkontompo kaa asɛm ketewaa bi a ɛho nnhia mpo too Yɛn so a,

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ الْأَقَاوِيْلِ ﴿٤٥﴾

**46.** Anka Yɛsɔɔ ne nsa nifa mu yeree no,

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِالْيَمِيْنِ ﴿٤٦﴾

**47.** Na esi pi sɛ anka Yɛbɛte ne kɔn ho nkwa ntini no mu.

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ الْوَتِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Na mo mu biara nni hɔ a anka ɔbɛtumi agye no *afiri Yɛn nsam.*

فَمَا مِنْكُمْ مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حٰجِزِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ampa, ɛyɛ nkaekaeɛ ma ateneneefoɔ no.

وَإِنَّهٗ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Na, esi pi sɛ, Yɛnim sɛ ebinom wɔ mo mu a wɔpo *Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahorɔɔ no.*

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنْكُمْ مُّكَذِّبِيْنَ ﴿٥٠﴾

**51. Na ɛyɛ ampa sɛ, ke, ɛbɛyɛ abamubuo ama atiafoɔ no.**

وَإِنَّهُ لَحَسْرَةٌ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٥١﴾

**52. Na ɛno ne nokorɛ kann a esi pie no.**

وَإِنَّهُ لَحَقُّ الْيَقِينِ ﴿٥٢﴾

**53. Enti tontom w'Awurade no a Ɔyɛ Kɛseɛ no din no.**

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٥٣﴾ ع




## AL-MA'AARIGY

*(Mɛkka Yikyerɛ)*

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2. Obisafoɔ bi bisa fa asotwe no a ɛrebɛba no ho**

سَأَلَ سَائِلٌ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ﴿٢﴾

**3. Deɛ ɛbɛba atiafoɔ no so a obiara nntumi mmpia nnkɔ akyire no.**

لِلْكَافِرِينَ لَيْسَ لَهُ دَافِعٌ ﴿٣﴾

**4. Efiri Allah hɔ, sorɔnsorɔnmea Awurade no.**

مِنَ اللَّهِ ذِي الْمَعَارِجِ ﴿٤﴾

**5. Soro-abɔfoɔ no ne Honhom no foro ba Ne hɔ wɔ ɛda bi mu a ne nsusuiɛ yɛ mfie mpem aduonum.**

تَعْرُجُ الْمَلَائِكَةُ وَالرُّوحُ إِلَيْهِ فِي يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ﴿٥﴾

**6. Enti nya aboterɛ,aboterɛ a ɛfata nkamfoɔ.**

فَاصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ﴿٦﴾

**7. Wɔhunu no sɛ ɛwɔ akyirikyiri,**

إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُ بَعِيدًا ﴿٧﴾

**8. Nanso Yɛhunu no sɛ ɛbɛn.**

وَنَرَاهُ قَرِيبًا ﴿٨﴾

**9. Ɛda no a ɛsoro bɛyɛ te sɛ kɔɔbere a wɔanane,**

يَوْمَ تَكُونُ السَّمَاءُ كَالْمُهْلِ ﴿٩﴾

**10. Na mmepɔ bɛyɛ te sɛ asaawa ntramma,**

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ ﴿١٠﴾

**11. Na ɔyɔnkoɔ mmisa ɔyɔnkoɔ ho asɛm.**

وَلَا يَسْأَلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ﴿١١﴾

**12. Wɔde wɔn besisi bea a wɔhunu wɔn ho, na fɔdifoɔ no bɛpɛ sɛ, sɛ ɔbetumi de ayɛ mpata afiri saa da no asotwe no ho a anka ɔde ne mma bɛma,**

يُبَصَّرُونَهُمْ ۚ يَوَدُّ الْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِي مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍ بِبَنِيهِ ﴿١٢﴾

**13. Ɛne ne yere ne ne nua,**

وَصَاحِبَتِهِ وَأَخِيهِ ﴿١٣﴾

**14. Ɛne n'abusuafoɔ a wɔmaa no dabrɛ,**

وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُؤْوِيهِ ﴿١٤﴾

**15. Ɛne sɛ ɔde wɔnom a wɔwɔ asaase so *nyinaa bɛma*, sɛ ɔyɔ saa na ɛbɛtumi atwitwa agye no *nkoaa* deɛ a.**

وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنْجِيهِ ﴿١٥﴾

16. Nanso dabida! esi pi sɛ ɛyɛ Egya dɛreɛ bi,

كَلَّا ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٦﴾

17. A ɛhwane wedeɛ kɔka *honam* no ase *mpo.*

نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ﴿١٧﴾

18. Ɛbɛfrɛ obi a ɔdanee n'akyi na ɔredwane,

تَدْعُوا مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٨﴾

19. Obi a ɔboaboaa *ahonyadeɛ* ano na ɔkamee *obiara no.*

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٩﴾

20. Ampa sɛ, wɔawo onipa wɔ mpereho ne pɛpɛɛyɔ mu.

إِنَّ الْإِنسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿٢٠﴾

21. Sɛ bɔne ka no a, na adwotwa ahyɛ no ma,

إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢١﴾

22. Nanso sɛ ɔnya papa a na wayɛ pɛpɛɛ.

وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢٢﴾

23. Nanso ɛnnyɛ nkurɔfoɔ a wɔyɔ Asɔre no.

إِلَّا الْمُصَلِّينَ ﴿٢٣﴾

24. Nkurɔfoɔ a wɔtɔ kɔ wɔn Asɔreyɔ so mmerɛ nyinaa no,

الَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ﴿٢٤﴾

25. Ɛne nkurɔfoɔ a asɛdeɛ a wɔnim ano wɔ wɔn ahonyadeɛ mu

وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ﴿٢٥﴾

26. Ma adesrɛfoɔ ne ahiafoɔ a wɔmmisa no.

لِّلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٦﴾

27. Ɛne nkurɔfoɔ a wɔgye di sɛ Atɛmmu Da no yɛ nokorɛ kann no.

وَالَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٢٧﴾

28. Ɛne nkurɔfoɔ a wɔsuro wɔn Awurade asotwe no -

وَالَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٢٨﴾

29. Ampa sɛ, wɔn Awurade asotwe no wɔmmfa mmfiri.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٩﴾

30. Na nkurɔfoɔ a wɔbɔ wɔn nsumaeɛ mu ho ban -

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ﴿٣٠﴾

31. Gyesɛ ɛfa wɔn yerenom ne wɔnom a wɔhyɛ wɔn nsa nifa ase no ho; wɔnom saa deɛ, asodie nni ho;

إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣١﴾

32. Na nkurɔfoɔ a wɔhwehwɛ sɛ wɔbɛtra ɛno no, weinom saa ne adebɔneyɔfoɔ no -

فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ﴿٣٢﴾

33. Ɛne nkurɔfoɔ a wɔhwɛ wɔn awowasideɛ ne wɔn bɔhyɛ so yie no,

وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ﴿٣٣﴾

34. Ɛne nkurɔfoɔ a wɔyɛ pɛ wɔ wɔn adansedie ahorɔɔ mu,

وَالَّذِينَ هُم بِشَهَادَاتِهِمْ قَائِمُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ɛne nkurɔfoɔ a wɔgyina hɔ wen wɔn Asɔreyɔ no.

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَلٰى صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Weinom na wɔbɛtena Aheman Turo no mu *na* wɔanya animuonyam no.

أُولٰٓئِكَ فِيْ جَنّٰتٍ مُّكْرَمُوْنَ ﴿٣٦﴾

R. 2.

**37.** Na ɛdeɛn na ayɛ atiafoɔ no, sɛ wɔde mpereho ba wo so,

فَمَالِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا قِبَلَكَ مُهْطِعِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Firi nifa ne benkum wɔ akuo-akuo ahoroɔ mu?

عَنِ الْيَمِيْنِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِيْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** So wɔn mu nipa biara wɔ awerɛhyem sɛ ɔbɛhyɛne Anigye Turo no mu?

أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَنْ يُّدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيْمٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Dabida! Ɛyɛ ampa sɛ Yɛabɔ wɔn afiri adeɛ a wɔnim mu.

كَلَّا ۭ إِنَّا خَلَقْنٰهُمْ مِّمَّا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Enti Mede apuieɛ ahoroɔ ne atɔeɛ ahoroɔ Awurade no di nse sɛ Yɛn na Yɛwɔ tumi

فَلَآ أُقْسِمُ بِرَبِّ الْمَشٰرِقِ وَالْمَغٰرِبِ إِنَّا لَقٰدِرُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Sɛ Yɛde afoforɔ bɛhyɛ wɔn anan mu a wɔyɛ papa kyɛn wɔn, na obiara nntumi nnsanka *Yɛn nhyehyɛeɛ.*

عَلٰٓى أَنْ نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ ۙ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوْقِيْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Enti gyae wɔn ma wɔnkɔ wɔn kasa hunu no so, na wɔni agorɔ kɔpem sɛ wɔbɛhyia wɔn da no a wɔde ahyɛ wɔn bɔ no,

فَذَرْهُمْ يَخُوْضُوْا وَيَلْعَبُوْا حَتّٰى يُلٰقُوْا يَوْمَهُمُ الَّذِيْ يُوْعَدُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ɛda no a wɔbɛpuie afiri adi afiri wɔn adamena mu de ntɛm akɔ anim te sɛ deɛ wɔrepɛ ntɛm akɔ wɔn botaeɛ ho no,

يَوْمَ يَخْرُجُوْنَ مِنَ الْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلٰى نُصُبٍ يُّوْفِضُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** *Berɛ no,* wɔbɛbrɛbrɛ wɔn ani ase; na animguaseɛ bɛkata wɔn so. Saa na ɛda no a wɔde ahyɛ wɔn bɔ no teɛ.

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۭ ذٰلِكَ الْيَوْمُ الَّذِيْ كَانُوْا يُوْعَدُوْنَ ﴿٤٥﴾

سُوْرَةُ نُوْحٍ مَّكِّيَّةٌ ٧١ — اٰياتها ٢٩ — ركوعاتها ٢

## NUUH
### (Mɛkka Yikyerɛ)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2. Yɛsomaa Noa kɔɔ ne nkurɔfoɔ hɔ sɛ, ‘Bɔ wo nkurɔfoɔ kɔkɔ ansaana asotwe yaaya no aba wɔn so.’**

إِنَّآ أَرْسَلْنَا نُوْحًا إِلٰى قَوْمِهٖٓ أَنْ أَنْذِرْ قَوْمَكَ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَّأْتِيَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿٢﴾

**3. Ɔkaa sɛ, ‘O me nkurɔfoɔ! esi pi sɛ meyɛ Ɔkɔkɔbɔni a meda adi ma mo,**

قَالَ يٰقَوْمِ إِنِّيْ لَكُمْ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٣﴾

**4. ‘Sɛ monsom Allah na monsuro No, na monyɛ sotie ma me.**

أَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَاتَّقُوْهُ وَأَطِيْعُوْنِ ﴿٤﴾

**5. ‘Ɔde mo bɔne bɛkyɛ mo na Wama mo konkye-berɛ kɔpem mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ no. Ampa sɛ, berɛ a Allah ahyɛ ato hɔ no nntumi nnsan n’akyi sɛ ɛba a, sɛ anka monim nkoaa deɛ a!’**

يَغْفِرْ لَكُمْ مِّنْ ذُنُوْبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلٰٓى أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ أَجَلَ اللّٰهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُ ۘ لَوْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٥﴾

**6. Ɔkaa sɛ, “M’Awurade, mafrɛ me nkurɔfoɔ no adesaeɛ ne adekyeɛ mu,**

قَالَ رَبِّ إِنِّيْ دَعَوْتُ قَوْمِيْ لَيْلًا وَّنَهَارًا ﴿٦﴾

**7. “Nanso me frɛ a mefrɛ wɔn no ama wɔdwane firi *me ho* koraa mmom.**

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَآءِيْٓ إِلَّا فِرَارًا ﴿٧﴾

**8. “Na berɛ biara a mɛfrɛ wɔn sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Wode wɔn bɔne akyɛ wɔn no, wɔde wɔn nsateaa hyehyɛ wɔn aso mu, na wɔde wɔn ntaadeɛ kuru wɔn so na wɔkɔ so *wɔ wɔn amumuyɔ mu*, na wɔyɔ biribiara wɔ ahomasoɔ mu.**

وَإِنِّيْ كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوْٓا أَصَابِعَهُمْ فِيْٓ اٰذَانِهِمْ وَاسْتَغْشَوْا ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوْا وَاسْتَكْبَرُوا اسْتِكْبَارًا ﴿٨﴾

**9. “Afei metoo nsa frɛɛ wɔn petee mu sɛ wɔmmra *Wo kwan so.***

ثُمَّ إِنِّيْ دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ﴿٩﴾

**10. “Afei mekaa wɔn Nyamesɛm wɔ petee mu, na mekasa kyerɛɛ wɔn wɔ kokoa mu nso.**

ثُمَّ إِنِّيْٓ أَعْلَنْتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ﴿١٠﴾

**11. “Na mekaa sɛ, ‘Monhwehwɛ bɔne-fakyɛ mfiri mo Awurade hɔ; efirise Ɔyɛ Bɔnefakyɛfoɔ Mmorosoɔ.**

فَقُلْتُ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ إِنَّهٗ كَانَ غَفَّارًا ﴿١١﴾

**12. ‘Ɔbɛsoma nsuo aba fɔm ama mo bebiree,**

يُّرْسِلِ السَّمَآءَ عَلَيْكُمْ مِّدْرَارًا ﴿١٢﴾

**13. ‘Na Ɔde ahonya ne mma bɛhyɛ mo den, na Ɔbɛma mo aturo na ɔbɛma mo nsutene nso.**

وَّيُمْدِدْكُمْ بِأَمْوَالٍ وَّبَنِيْنَ وَيَجْعَلْ لَّكُمْ جَنّٰتٍ وَّيَجْعَلْ لَّكُمْ أَنْهٰرًا ﴿١٣﴾

مَا لَكُمْ لَا تَرْجُوْنَ لِلّٰهِ وَقَارًا ۝١٤

14. ‘Ɛdeɛn na ɛyɛ mo a enti mommfa animuonyam mma Allah no?

وَقَدْ خَلَقَكُمْ اَطْوَارًا ۝١٥

15. ‘Na esi pi sɛ Ɔno na Ɔbɔɔ mo wɔ gyinabrɛ ahoroɔ mu.

اَلَمْ تَرَوْا كَيْفَ خَلَقَ اللّٰهُ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ۝١٦

16. ‘Ana monnhunuu sɛdeɛ Allah bɔɔ ɛsoro nson a wɔahyehyɛ ma ebi di ebi akyi no?

وَّجَعَلَ الْقَمَرَ فِيْهِنَّ نُوْرًا وَّجَعَلَ الشَّمْسَ سِرَاجًا ۝١٧

17. ‘Na Ɔde bosome abɔ mu sɛ hann na Wayɛ awia te sɛ kanea?

وَاللّٰهُ اَنْۢبَتَكُمْ مِّنَ الْاَرْضِ نَبَاتًا ۝١٨

18. ‘Na Allah ayɛn mo wɔ *asaase* no mu te sɛ afifideɛ.

ثُمَّ يُعِيْدُكُمْ فِيْهَا وَيُخْرِجُكُمْ اِخْرَاجًا ۝١٩

19. ‘Afei Ɔbɛsan mo akyi akɔ *asaase* no mu, na Wayi mo afiri adi wɔ kwan soronko mu.

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ بِسَاطًا ۝٢٠

20. ‘Na Allah ayɛ asaase no nterɛmu tɛterɛɛ ama mo

لِّتَسْلُكُوْا مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ۝٢١ ع

21. ‘Ama moadi aturantwie wɔ akwan ahoroɔ a ɛdeda hɔ petee no so.’”

R. 2.

قَالَ نُوْحٌ رَّبِّ اِنَّهُمْ عَصَوْنِيْ وَاتَّبَعُوْا مَنْ لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهٗ وَوَلَدُهٗۤ اِلَّا خَسَارًا ۝٢٢

22. Noa kaa sɛ, “M’Awurade, wɔayɛ asobrakyeɛ ama me na wɔakɔdi obi a n’ahonyadeɛ ne ne mma de no kɔ ɔsɛɛɛ nkoaa mu no akyi.

وَمَكَرُوْا مَكْرًا كُبَّارًا ۝٢٣

23. “Na wɔabɔ pɔ, ɛpɔ-bɔ kɛseɛ paa.

وَقَالُوْا لَا تَذَرُنَّ اٰلِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَّلَا سُوَاعًا ۙ وَّلَا يَغُوْثَ وَيَعُوْقَ وَنَسْرًا ۝٢٤

24. “Na wɔka kyerɛ *wɔn ho wɔn ho* sɛ, ‘Mma monnyae mo abosom no akyiri die *wɔ kwan biara so.* Na mma monnyae Wadd,* anaasɛ Suwaa,* anaasɛ Yaghuus* anaasɛ Ya’uuk* ɛne Nasr* akyiri die.’

وَقَدْ اَضَلُّوْا كَثِيْرًا ۚ وَلَا تَزِدِ الظّٰلِمِيْنَ اِلَّا ضَلٰلًا ۝٢٥

25. “Na wɔama nnipa bebiree ayera; enti mma adebɔneyɔfoɔ no ntomu biara gyesɛ nyeraeɛ.”

مِمَّا خَطِيْٓـٰٔتِهِمْ اُغْرِقُوْا فَاُدْخِلُوْا نَارًا ۙ فَلَمْ يَجِدُوْا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَنْصَارًا ۝٢٦

26. Ɛnam wɔn bɔne ahoroɔ nti na wɔmmem nsuyire mu na wɔmaa wɔwuraa Egya mu. Na wɔannya aboafoɔ biara amma wɔn ho anntia Allah.

وَقَالَ نُوْحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْاَرْضِ مِنَ الْكٰفِرِيْنَ دَيَّارًا ۝٢٧

27. Na Noa kaa sɛ, ‘M’Awurade mma nnyae atiafoɔ no mu baako mpo mma ɔnntena asaase no so;

اِنَّكَ اِنْ تَذَرْهُمْ يُضِلُّوْا عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوْٓا اِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ۝٢٨

28. ‘Efirisɛ, sɛ Wogyae wɔn a wɔbɛyera Wo nkoa no na wɔnnwo obiara ka ɔbɔnefoɔ ne otiafoɔ.

**Arabfoɔ abosom no bi adin.*

**29. 'M'Awurade, fa me bɔne kyɛ me, ɛne m'awofoɔ, ɛne obiara a ɔbɛwura me fie sɛ ɔgyidini, ɛne agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa; na mma mmfa biribiara nnka adebɔneyɔfoɔ no ho gyesɛ ɔsɛɛɛ!'**

رَبِّ اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِيَ مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا تَبَارًا ﴿٢٩﴾

---




## AL-GYINN

***(Mɛkka Yikyerɛ)***

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2. Ka sɛ, "Wɔayi akyerɛ me sɛ Gyinn-foɔ kuo no bi tieei, na wɔkaa sɛ: 'Nokorɛ, yɛatie Kur'aan bi a ɛyɛ nwanwa,**

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوا إِنَّا سَمِعْنَا قُرْآنًا عَجَبًا ﴿٢﴾

**3. 'Ɛkyerɛ kwan kɔ kwan pa no so; enti yɛagye adi, na yɛmmfa biribiara mmata y'Awurade ho nnsom.**

يَهْدِي إِلَى الرُّشْدِ فَآمَنَّا بِهِ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَا أَحَدًا ﴿٣﴾

**4. 'Na yɛgye di sɛ y'Awurade no ani-muonyam krɔn. Ɔmmfaa ɛyere anaasɛ ɔba mmaa Ne ho.**

وَأَنَّهُ تَعَالَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَلَا وَلَدًا ﴿٤﴾

**5. 'Na *ɛyɛ nokorɛ* sɛ na yɛn mu nkwaseafoɔ no keka nkontompo a ɛboro soɔ fa Allah ho.**

وَأَنَّهُ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى اللَّهِ شَطَطًا ﴿٥﴾

**6. 'Na yɛdwenee sɛ nnipa *awiamfoɔ* ne Gyinnfoɔ no nntumi nnka nkon-tompo mmfa Allah ho da.**

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن تَقُولَ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ﴿٦﴾

**7. 'Na ɛyɛ ampa sɛ mmarima binom a wɔfiri awiamfoɔ no mu hwehwɛ banbɔ firi mmarima binom a wɔfiri Gyinnfoɔ no mu nkyɛn na wɔnam *saa-yɔ* so to wɔn ahomasoɔ mu;**

وَأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ﴿٧﴾

**8. 'Na ɛyɛ ampa sɛ, wɔdwenee sɛdeɛ modwene sɛ Allah nnyi *Ɔsomafoɔ* biara.**

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ اللَّهُ أَحَدًا ﴿٨﴾

**9. 'Na yɛpɛɛ sɛ yɛbɛduru soro, nanso yɛhunuu sɛ wɔde awɛnfoɔ ahoɔdenfoɔ ahyɛ no ma ɛne nsroma a ɛretotoɔ.**

وَأَنَّا لَمَسْنَا السَّمَاءَ فَوَجَدْنَاهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ﴿٩﴾

**10. 'Na ɛyɛ a yɛtena-tena n'atenaeɛ sɛ yɛbɛtie. Nanso seisei, obiara a ɔbɛtie no bɛnya nsroma a ɛretotoɔ sɛ ɛtɛ hɔ ma no.**

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ الْآنَ يَجِدْ لَهُ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿١٠﴾

وَأَنَّا لَا نَدْرِي أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَنْ فِي الْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١١﴾

**11. 'Na yɛnnim, sɛ bɔne na wɔapɛ ato hɔ ama wɔnom a wɔte asaase sɔɔ no oo, anaasɛ wɔn Awurade apɛ *biribi* papa ato hɔ ama wɔn oo.**

وَأَنَّا مِنَّا الصَّالِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَائِقَ قِدَدًا ﴿١٢﴾

**12. 'Na yɛn mu binom yɛ ateneneefoɔ na ebinom nso nnte saa wɔ yɛn mu; na yɛyɛ akuo-akuo a yɛkura adwene soronko-soronko.**

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَنْ لَنْ نُعْجِزَ اللَّهَ فِي الْأَرْضِ وَلَنْ نُعْجِزَهُ هَرَبًا ﴿١٣﴾

**13. 'Na yɛnim sɛ yɛnntumi nnsi Allah *ahyehyɛdeɛ* ho kwan wɔ asaase so, *nanso* yɛnntumi nntu nnwane No.**

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدَىٰ آمَنَّا بِهِ ۖ فَمَنْ يُؤْمِنْ بِرَبِّهِ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ﴿١٤﴾

**14. 'Na berɛ a yɛtee *frɛ a ɛkɔ* kwankyerɛ ho no, yɛgye diiɛ. Na nea ɔbɛgye n'Awurade adie no nni adehwereɛ anaasɛ nsisie ho suro biara.**

وَأَنَّا مِنَّا الْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا الْقَاسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُولَٰئِكَ تَحَرَّوْا رَشَدًا ﴿١٥﴾

**15. 'Na yɛn mu binom ayɛ ahobraseɛ *ama Nyankopɔn* na yɛn mu binom amane *afiri kwan tenenee no so.*''' Na nkurɔfoɔ a wɔbrɛ wɔn ho ase *ma Nyankopɔn no* - ɛyɛ weinom saa na wɔhwehwɛ kwan pa no.**

وَأَمَّا الْقَاسِطُونَ فَكَانُوا لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٦﴾

**6. Na nkurɔfoɔ no a wɔmane *firi kwan* pa no sɔɔ no, wɔnom ne Amanehunu-Gya no akuadeɛ.**

وَأَنْ لَوِ اسْتَقَامُوا عَلَى الطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَاهُمْ مَاءً غَدَقًا ﴿١٧﴾

**17. Na sɛ wɔgyina pintinn wɔ kwan *tenenee* no so a esi pi sɛ Yɛbɛma wɔnom nsuo pii a wɔbɛnom,**

لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَنْ يُعْرِضْ عَنْ ذِكْرِ رَبِّهِ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٨﴾

**18. Ama Yɛasɔ wɔnom ahwɛ wɔ mu. na obiara a ɔbɛdane ne ho afiri n'Awurade nkaekaeɛ ho no - Ɔbɛpia no ato ateeteɛ asotwe a ɛyɛ den no mu.**

وَأَنَّ الْمَسَاجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا مَعَ اللَّهِ أَحَدًا ﴿١٩﴾

**19. Na mmea *nyinaa* a wɔsom wɔ hɔ yɛ Allah dea; enti mma mmfrɛ obiara wɔ hɔ nnkwati Allah.**

وَأَنَّهُ لَمَّا قَامَ عَبْدُ اللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿٢٠﴾

**20. Na sɛ Allah Akoa no sɔre gyina hɔ sɛ ɔrebɔ No mpaeɛ a, wɔnom bɔ ne so kyenku, ama aka kumaa bi sɛ wɔahyɛ no ahometeɛ.**

**R. 2.**

قُلْ إِنَّمَا أَدْعُو رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِهِ أَحَدًا ﴿٢١﴾

**21. Ka sɛ, 'M'Awurade nkoaa na mebɔ No mpaeɛ, na memmfa biribiara mmata Ne ho.'**

قُلْ إِنِّي لَا أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢٢﴾

**22. Ka sɛ, 'Menni tumi biara sɛ mede bɛyɔ mo bɔne anaasɛ papa.'**

قُلْ إِنِّي لَنْ يُجِيرَنِي مِنَ اللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِنْ دُونِهِ مُلْتَحَدًا ﴿٢٣﴾

**23. Ka sɛ, 'Esi pi sɛ obiara nni hɔ a ɔbɛtumi abɔ me ho ban atia Allah, nanso mennya dwanekɔbea biara a ɛkwati Ɔno.'**

إِلَّا بَلَٰغًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦ ۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ﴿٢٤﴾

24. *'M'asodie ara ne* sɛ mɛka *adiyisɛm no* a efiri Allah hɔ no ato dwa, ɛne N'Asomasɛm no.' Na obiara a ɔyɛ asobrakyeɛ ma Allah ne Ne Somafoɔ no, ɛnneɛ esi pi sɛ, Gyahannam-Gya no wɔ hɔ ma no. Emu na wɔbɛtena afe bɔɔ, mmerɛ santene mu.

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ﴿٢٥﴾

25. *Wɔbɛkɔ so atia* kɔpem sɛ wɔbɛhunu deɛ wɔde ahyɛ wɔn bɔ no, na ɛnnkyɛ biara wɔbɛhunu nea ɔyɛ mmerɛ wɔ aboafoɔ mu na ɔsua wɔ dodoɔ mu.

قُلْ إِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّىٓ أَمَدًا ﴿٢٦﴾

26. Ka sɛ, 'Mennim sɛ deɛ wɔde ahyɛ mo bɔ no abɛn anaasɛ m'Awurade ahyɛ mmerɛ a ɛwɔ akyiri a.'

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٧﴾

27. *Ɔno ne* nsumaeɛ-mu-nsɛm Nimdiɛfoɔ. Ɔmma ho kwan sɛ obi bɛnya nnisoɔ wɔ Ne nsumaeɛ mu adenim so.

إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ﴿٢٨﴾

28. Gyesɛ obi a Wasa mu ayi no sɛ *Ne* Somafoɔ. Na n'anim ne n'akyi soroabɔfoɔ redi akɔneaba sɛ awɛnfoɔ.

لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ﴿٢٩﴾

29. Sɛdeɛ ɛbɛyɛ na Ɔbɛhunu sɛ wɔnom (N'Asomafoɔ no) de wɔn Awurade Asomasɛm no ato dwa. Na Watwa deɛ ɛwɔ wɔn hɔ no *nyinaa* ho ahyia. Na Ɔbu adeɛ nyinaa ho nkonta.

---

آياتها ٢١ — سُورَةُ الْمُزَّمِّلِ مَكِّيَّةٌ ٧٣ — ركوعاتها ٢

## AL-MUZZAMMIL
### (Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ﴿٢﴾

2. O wo a wode ataadeɛ tenten adura *wo ankasa* ho.

قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٣﴾

3. Sɔre gyina hɔ *wɔ Asɔreyɔ mu* anadwo gyesɛ ne fa ketewaa bi -

نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا ﴿٤﴾

4. Ne fa, anaasɛ ma no nsua nkyɛn saa

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ﴿٥﴾

5. Anaasɛ ma no nnɔɔso kakra nkyɛn saa - na kenkan Kur'aan no bɔkɔɔ ne adwendwen-mu.

إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ﴿٦﴾

6. Ɛyɛ nokorɛ sɛ Yɛde Asɛm duuduro rehyɛ wo nsa.

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٧﴾

7. Ɛyɛ ampa sɛ anadwo sɔreɛ ne kwan denden a wɔde hyɛ *ahonim* so na edi mu paa wɔ *mpaebɔ* asɛnka mu.

إِنَّ لَكَ فِى ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٨﴾

8. Esi pi sɛ, adekyeɛ mmerɛ no wowɔ nsɛm a ɛtwetwe wo a *ɛsa so* tenten.

9. Enti kae w'Awurade din, na tu wo ho ma No, atuhoama a ewie ma-yɔ.

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ﴿٩﴾

10. Ɔno ne Apuieɛ ne Atɔeɛ Awurade no; Onyame biara nni hɔ gyesɛ Ɔno; enti fa No sɛ *wo* Hwɛsofoɔ.

رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ لَا إِلٰهَ إِلَّا هُوَ فَاتَّخِذْهُ وَكِيلًا ﴿١٠﴾

11. Na nya aboterɛ wɔ deɛ wɔka nyinaa ho; na ɛne wɔn ni mpaepaemu wɔ ɛkwan a ɛyɛ fɛ so.

وَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ﴿١١﴾

12. Na gyae Me nkoaa ma nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ* no, a wɔwɔ ahogono ne dodoɔ no; na ma wɔn kɔnkye-berɛ kumaa bi.

وَذَرْنِي وَالْمُكَذِّبِينَ أُولِي النَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ﴿١٢﴾

13. Esi pi sɛ, Yɛn hɔ na mpɔkyerɛ a *emu yɛ duro* wɔ, ɛne egya a *ɛrehuru soɔ*,

إِنَّ لَدَيْنَا أَنْكَالًا وَجَحِيمًا ﴿١٣﴾

14. Ɛne aduane a ɛhini mene mu, ɛne asotwe yaaya -

وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٤﴾

15. Ɛda no a asaase ne mmepɔ no bɛwosoɔ no, na mmepɔ bɛyɛ te sɛ anwia-sie a ɛrebubuo no.

يَوْمَ تَرْجُفُ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ وَكَانَتِ الْجِبَالُ كَثِيبًا مَهِيلًا ﴿١٥﴾

16. Ɛyɛ ampa sɛ, Yɛasoma Ɔsomafoɔ bi aba mo nkyɛn, a ɔyɛ ɔdanseni wɔ mo so, te sɛ deɛ Yɛsomaa Ɔsomafoɔ bi kɔɔ Farao hɔ no.

إِنَّا أَرْسَلْنَا إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَاهِدًا عَلَيْكُمْ كَمَا أَرْسَلْنَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

17. Nanso Farao yɛɛ asobrakyeɛ maa Ɔsomafoɔ no, enti Yɛde nsɔmu a ehu sɔɔ ne mu.

فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ الرَّسُولَ فَأَخَذْنَاهُ أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٧﴾

18. Mobɛsi sɛn na moabɔ mo ho ban afiri ɛda no a ɛbɛdane mmɔfra tiri nwii ama no ayɛ ɛdwono amono-amono, sɛ motia *asɛm no* a.

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِنْ كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ الْوِلْدَانَ شِيبًا ﴿١٨﴾

19. *Ɛda no a* ɛsoro mu bɛpae *na* Ne bɔhyɛ no bɛhyɛ ma no.

السَّمَاءُ مُنْفَطِرٌ بِهِ ۚ كَانَ وَعْدُهُ مَفْعُولًا ﴿١٩﴾

20. Wei, nokorɛ mu, ɛyɛ nkaekaeɛ. Enti ma nea ɔpɛ nfa kwan nkɔ n'Awurade hɔ.

إِنَّ هٰذِهِ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَنْ شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٢٠﴾

R. 2.

21. Esi pi sɛ, w'Awurade nim sɛ wosɔre *bɔ mpaeɛ* ma ɛrekɔ duru anadwo no mu nkyɛmu mmiɛnsa mu kyɛpɛn mmienu mu, na *ɛtɔ da bi a*, emu fa anaasɛ emu kyɛpɛn baako mu, saara nso na nkurɔfoɔ a wɔne wo wɔ hɔ no mu kyɛfa bi. Na Allah na Ɔkyerɛ adesaeɛ ne adekyeɛ nsusuiɛ. Na Ɔnim sɛ monntumi nnkari mmerɛ no nsusuiɛ, enti Ɔde ahummɔborɔ dane baa mo hɔ. Ɛnneɛ

إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِنْ ثُلُثَيِ اللَّيْلِ وَنِصْفَهُ وَثُلُثَهُ وَطَائِفَةٌ مِنَ الَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَاللَّهُ يُقَدِّرُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَنْ لَنْ تُحْصُوهُ فَتَابَ عَلَيْكُمْ فَاقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنَ الْقُرْآنِ ۚ عَلِمَ أَنْ سَيَكُونُ مِنْكُمْ مَرْضَىٰ ۙ وَ

أٰخَرُوْنَ يَضْرِبُوْنَ فِي الْاَرْضِ يَبْتَغُوْنَ مِنْ فَضْلِ اللّٰهِ ۙ وَ اٰخَرُوْنَ يُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۖ فَاقْرَءُوْا مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۙ وَ اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَ اٰتُوا الزَّكٰوةَ وَ اَقْرِضُوا اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا ؕ وَ مَا تُقَدِّمُوْا لِاَنْفُسِكُمْ مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوْهُ عِنْدَ اللّٰهِ هُوَ خَيْرًا وَّ اَعْظَمَ اَجْرًا ؕ وَ اسْتَغْفِرُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢١﴾

monkenkan Kur'aan no mu dodoɔ biara a ɛyɛ mmerɛ ma mo. Ɔnim sɛ ebinom wɔ mo mu a ebia wɔyɛ ayarefoɔ ne ebinom nso a wɔbɛtutu kwan wɔ asaase no mu a wɔrehwehwɛ Allah adom, ne afoforɔ nso a wɔbɛkɔ so adi akoo wɔ Allah kwan so. Enti monkenkan deɛ ɛyɛ mmerɛ ma mo wɔ mu, na moma Asɔreyɔ nyina hɔ pintinn na montua Zakaat no, na momɔ Allah bosea, bosea a ɛyɛ papa. Na papa biara a mode bɛdi mo anim kan ama mo akra no, mobɛto no wɔ Allah hɔ. Ɛbɛyɛ papa a ɛkyɛn, ne akatua a ɛso. Na monhwehwɛ bɔnefakyɛ mfiri Allah hɔ. Esi pi sɛ Allah yɛ Bɔnefakyɛfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ paa.




## AL-MUDDASSIR
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. O wo a wode *wo nkatasoɔ* akuru *wo ho*!
يٰۤاَيُّهَا الْمُدَّثِّرُ ﴿٢﴾

3. Sɔre na bɔ kɔkɔ.
قُمْ فَاَنْذِرْ ﴿٣﴾

4. Na tontom w'Awurade *na hunhon No.*
وَ رَبَّكَ فَكَبِّرْ ﴿٤﴾

5. Na te wo ntaadeɛ* ho,
وَ ثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ﴿٥﴾

6. Na twe wo ho firi afideɛ ho,
وَ الرُّجْزَ فَاهْجُرْ ﴿٦﴾

7. Na mma nnyɛ obi adom bi sɛ wode rehwehwɛ *nnane-akyire* dodoɔ nti,
وَ لَا تَمْنُنْ تَسْتَكْثِرُ ﴿٧﴾

8. Na w'Awurade nti nya aboterɛ gyina pintinn.
وَ لِرَبِّكَ فَاصْبِرْ ﴿٨﴾

9. Na berɛ a wɔbɛhyene totrobɛnto no.
فَاِذَا نُقِرَ فِي النَّاقُوْرِ ﴿٩﴾

10. Saa da no bɛyɛ ahohiahia da,
فَذٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَّوْمٌ عَسِيْرٌ ﴿١٠﴾

11. Atiafoɔ no deɛ ɛnnyɛ mmerɛ mma wɔn koraa.
عَلَى الْكٰفِرِيْنَ غَيْرُ يَسِيْرٍ ﴿١١﴾

12. Gyae Me ma Mene nea *Me* nkoaa Mebɔɔ no no ni *sɛdeɛ Mepɛ,*
ذَرْنِيْ وَ مَنْ خَلَقْتُ وَحِيْدًا ﴿١٢﴾

13. Na Memaa no ahonyadeɛ bebiree,
وَّ جَعَلْتُ لَهٗ مَالًا مَّمْدُوْدًا ﴿١٣﴾

14. Ɛne mma-mmarima a wɔtenaa n'anim,
وَّ بَنِيْنَ شُهُوْدًا ﴿١٤﴾

**5 Nkyerɛmu: Siyaabaka nkyerɛaseɛ ne 'wo ntaadeɛ.' Etumi gyina hɔ ma wɔn a wɔbɛn wo wɔ kasa-koa mu.*

15. Na Mesiesiee nnoɔma a ɛho hia nyinaa maa no.

وَّمَهَّدْتُّ لَهٗ تَمْهِيْدًا ﴿۱۵﴾

16. Nanso, afei ɔhwehwɛɛ sɛ Mema no bi nka ho.

ثُمَّ يَطْمَعُ اَنْ اَزِيْدَ ﴿۱۶﴾

17. Dabi koraa! efirisɛ na ɔkɔso tan yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ no.

كَلَّا ؕ اِنَّهٗ كَانَ لِاٰيٰتِنَا عَنِيْدًا ﴿۱۷﴾

18. Ɛnkyɛ biara Mede ahokyerɛ bɛhyɛ ne so.

سَاُرْهِقُهٗ صَعُوْدًا ﴿۱۸﴾

19. Hwɛ! ɔdwendwen na ɔsese!

اِنَّهٗ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿۱۹﴾

20. Ɔsɛɛɛ nka no! sɛdeɛ ɔsese no!

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿۲۰﴾

21. Bio, ɔsɛɛɛ nka no! sɛdeɛ ɔsese no!

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿۲۱﴾

22. Afei ɔhwɛɛɛ,

ثُمَّ نَظَرَ ﴿۲۲﴾

23. Afei ɔmunaae na ɔpinpinii n'anim,

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ﴿۲۳﴾

24. Afei ɔdanee ne ho kɔɔe na ɔyɔɔ atuatɛɛ.

ثُمَّ اَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ﴿۲۴﴾

25. Na ɔkaa sɛ, 'Wei nyɛ hwee sɛ ntafowayie a wɔde agya'

فَقَالَ اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ يُّؤْثَرُ ﴿۲۵﴾

26. Wei nyɛ hwee sɛ onipa asɛm.

اِنْ هٰذَآ اِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِ ﴿۲۶﴾

27. Ɛnkyɛ biara Mɛto no atwene Sakar mu.

سَاُصْلِيْهِ سَقَرَ ﴿۲۷﴾

28. Na ɛdeɛbɛn na ɛbɛma mo ahunu deɛ Sakar yɛ?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا سَقَرُ ﴿۲۸﴾

29. Ɛmfa nkyɛ na ɛnnyae kwa nso.

لَا تُبْقِيْ وَلَا تَذَرُ ﴿۲۹﴾

30. Ɛhye wedeɛ no pasaa.

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ﴿۳۰﴾

31. Ɛso awɛnfoɔ yɛ soro-abɔfoɔ dunkron.

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ﴿۳۱﴾

32. Na Yɛannyɛ obiara Egya no so awɛnfoɔ gyesɛ soro-abɔfoɔ nkoaa. Na Yɛanhyehyɛ wɔn dodoɔ hwee ho nti ka sɛ ɛbɛyɛ nsɔhwɛ ama atiafoɔ no, ama nkurɔfoɔ a wɔama wɔn Nwoma no anya pisie, na ama nkurɔfoɔ a wɔgye die no anya gyidie ntomu, na ama nkurɔfoɔ a wɔama wɔn Nwoma no ne agyidifoɔ no adwene mu annyɛ wɔn nnaa, na ama nkurɔfoɔ a yareɛ wɔ wɔn akoma mu ne atiafoɔ no aka sɛ, 'Ɛdeɛn na Allah de mfatoho yi repɛ akyerɛ?' Saa na Allah bu nea Ɔpɛ atɛn sɛ ɔnyera na Ɔkyerɛ nea Ɔpɛ kwan. Na obiara nnim w'Awurade dɔm no gyesɛ Ɔno. Na wei nnyɛ hwee sɛ Nkaekaeɛ ma onipa.

وَمَا جَعَلْنَآ اَصْحٰبَ النَّارِ اِلَّا مَلٰٓئِكَةً ۙ وَّمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ اِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۙ لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ وَيَزْدَادَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِيْمَانًا وَّلَا يَرْتَابَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ۙ وَلِيَقُوْلَ الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّالْكٰفِرُوْنَ مَاذَآ اَرَادَ اللّٰهُ بِهٰذَا مَثَلًا ؕ كَذٰلِكَ يُضِلُّ اللّٰهُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَمَا يَعْلَمُ جُنُوْدَ رَبِّكَ اِلَّا هُوَ ؕ وَمَا هِيَ اِلَّا ذِكْرٰى لِلْبَشَرِ ﴿۳۲﴾

**R. 2.**

| | |
|---|---|
| **33. Monhwɛ yie, Meka bosome no,** | كَلَّا وَالْقَمَرِ ﴿٣٣﴾ |
| **34. Na Meka adesaeɛ berɛ a ɛtwe san no,** | وَاللَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ﴿٣٤﴾ |
| **35. Na Meka ahomakye berɛ a ɛhyerɛn ma ɛda adie no,** | وَالصُّبْحِ إِذَا أَسْفَرَ ﴿٣٥﴾ |
| **36. Ampa ara sɛ, ɛyɛ *atowerɛnkyɛm* akɛseɛ no mu baako.** | إِنَّهَا لَإِحْدَى الْكُبَرِ ﴿٣٦﴾ |
| **37. Kɔkɔbɔ a wɔde ma onipa,** | نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ﴿٣٧﴾ |
| **38. Ɛwɔ hɔ ma mo mu nea ɔpɛ sɛ ɔkɔ n'anim anaasɛ ɔbɛkonkɔn hɔ akɔ akyire.** | لِمَن شَاءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ﴿٣٨﴾ |
| **39. Deɛ ɔkra biara anya no, esuan no;** | كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ﴿٣٩﴾ |
| **40. Gyesɛ wɔnom a wɔwɔ nifa sɔɔ no.** | إِلَّا أَصْحَابَ الْيَمِينِ ﴿٤٠﴾ |
| **41. *Wɔbɛtena* Aheman Turo no mu abisa-bisa wɔn ho** | فِي جَنَّاتٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٤١﴾ |
| **42. Afa adebɔneyɔfoɔ afɔdifoɔ no ho.** | عَنِ الْمُجْرِمِينَ ﴿٤٢﴾ |
| **43. 'Ɛdeɛn na ɛde mo aba Sakar yi mu?'** | مَا سَلَكَكُمْ فِي سَقَرَ ﴿٤٣﴾ |
| **44. Wɔbɛka sɛ, 'Na yɛnnka nkurɔfoɔ a wɔyɔ Asɔre no ho,** | قَالُوا لَمْ نَكُ مِنَ الْمُصَلِّينَ ﴿٤٤﴾ |
| **45. 'Nanso yɛamma ahiafoɔ aduane.** | وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ الْمِسْكِينَ ﴿٤٥﴾ |
| **46. Na yɛne wɔnom a wɔdi nkɔmmɔ huhuo na ɛka bom di nkɔmmɔ hunu wɔ mu.** | وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ الْخَائِضِينَ ﴿٤٦﴾ |
| **47. 'Na na yɛpo Atemmu Da no,** | وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٤٧﴾ |
| **48. 'Kɔpem sɛ owuo faa yɛn.'** | حَتَّىٰ أَتَانَا الْيَقِينُ ﴿٤٨﴾ |
| **49. Enti aka-mafoɔ ka-ma biara ho mma mfasoɔ mma wɔn.** | فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَاعَةُ الشَّافِعِينَ ﴿٤٩﴾ |
| **50. Seisei ɛdeɛn na ɛyɛ wɔnom a enti wɔredane wɔn ho afiri afutuo no ho,** | فَمَا لَهُمْ عَنِ التَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ﴿٥٠﴾ |
| **51. Te sɛ deɛ wɔyɛ mfunumu a wɔabɔ hu** | كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥١﴾ |
| **52. A wɔredwane afiri gyata bi ho?** | فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍ ﴿٥٢﴾ |
| **53. Dabi, mmom wɔn mu nipa biara pɛ sɛ ɔnya adiyisɛm Nwoma a wɔabue mu ama no.** | بَلْ يُرِيدُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٣﴾ |
| **54. Dabida! ampa ara sɛ na wɔnnsuro Daankwamma no.** | كَلَّا ۖ بَلْ لَا يَخَافُونَ الْآخِرَةَ ﴿٥٤﴾ |
| **55. Dabida! esi pi sɛ wei yɛ afutusɛm.** | كَلَّا إِنَّهُ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٥﴾ |

**56.** Enti ma nea ɔpɛ nkae.

فَمَنْ شَآءَ ذَكَرَهٗ ﴿٥٦﴾

**57.** Na wɔnnkaekae gyesɛ Allah apene so. Ɔno *nkoaa* na Ɔfata sɛ wɔsuro Na Ɔno *nkoaa* na Ɔfata sɛ Ɔde bɔne kyɛ.

وَمَا يَذْكُرُوْنَ اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ ؕ هُوَ اَهْلُ التَّقْوٰى وَاَهْلُ الْمَغْفِرَةِ ﴿٥٧﴾




## AL-KIYAAMAH

(Mɛkka Yikyerɛ)

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Mefrɛ Owusɔre Da no adansedie.

لَآ اُقْسِمُ بِيَوْمِ الْقِيٰمَةِ ﴿٢﴾

**3.** Na Mefrɛ ɔkra a ne ti-boa nunu-nunu ɔno ankasa ho adansedie, sɛ *Atemmu Da no si pi.*

وَلَآ اُقْسِمُ بِالنَّفْسِ اللَّوَّامَةِ ﴿٣﴾

**4.** Ana onipa susu sɛ Yɛmmoaboa ne nkasɛɛ ano?

اَيَحْسَبُ الْاِنْسَانُ اَلَّنْ نَّجْمَعَ عِظَامَهٗ ﴿٤﴾

**5.** Mmom, Yɛwɔ tumi sɛ Yɛbɛsan de ne nsateaa ano asisi anim.

بَلٰى قٰدِرِيْنَ عَلٰٓى اَنْ نُّسَوِّيَ بَنَانَهٗ ﴿٥﴾

**6.** Nanso onipa pɛ sɛ ɔkɔ so yɔ bɔne berɛ a ɔrekɔ n'anim.

بَلْ يُرِيْدُ الْاِنْسَانُ لِيَفْجُرَ اَمَامَهٗ ﴿٦﴾

**7.** Ɔbisa sɛ, 'Berɛ bɛn na Owusɔreɛ Da no bɛba?'

يَسْـَٔلُ اَيَّانَ يَوْمُ الْقِيٰمَةِ ﴿٧﴾

**8.** Berɛ a ani bɛte ayerɛmoo no,

فَاِذَا بَرِقَ الْبَصَرُ ﴿٨﴾

**9.** Na bosome bɛduru sum mu no,

وَخَسَفَ الْقَمَرُ ﴿٩﴾

**10.** Na wɔde awia ne bosome bɛka abɔm no,

وَجُمِعَ الشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ﴿١٠﴾

**11.** Saa da no onipa bɛka sɛ, 'Ɛhen ne dwane-fa-bea?'

يَقُوْلُ الْاِنْسَانُ يَوْمَئِذٍ اَيْنَ الْمَفَرُّ ﴿١١﴾

**12.** Dabi! dwanekɔbea nni baabiara!

كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١٢﴾

**13.** W'Awurade *nkoaa* nkyɛn na homegyebea wɔ saa da no.

اِلٰى رَبِّكَ يَوْمَئِذِ ۣالْمُسْتَقَرُّ ﴿١٣﴾

**14.** Saa da no na wɔbɛbɔ onipa amanneɛ ɛfa deɛ ɔyɔ dii n'anim ne deɛ ɔgyaa no n'akyi.

يُنَبَّؤُا الْاِنْسَانُ يَوْمَئِذٍۣ بِمَا قَدَّمَ وَاَخَّرَ ﴿١٤﴾

**15.** Mmom, onipa nim ɔno ankasa ho yie.

بَلِ الْاِنْسَانُ عَلٰى نَفْسِهٖ بَصِيْرَةٌ ﴿١٥﴾

**16.** Ɛwɔ mu sɛ ɔde n'ano-yiyie to dwa deɛ.

وَّلَوْ اَلْقٰى مَعَاذِيْرَهٗ ﴿١٦﴾

**17.** Na mma nnkeka wo tɛkrɛma ɛfa saa *yikyerɛ* yi ho sɛ wobɛpere wo ho *de asie abɔ ho ban.*

لَا تُحَرِّكْ بِهٖ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهٖ ﴿١٧﴾

**18. Esi pi sɛ, Yɛn so na ne mmoaboano ne n'akenkan da.**

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُ وَقُرْآنَهُ ﴿١٨﴾

**19. Enti sɛ Yɛkenkan a, ɛnneɛ di n'akenkan no akyi.**

فَإِذَا قَرَأْنَاهُ فَاتَّبِعْ قُرْآنَهُ ﴿١٩﴾

**20. Afei Yɛn so na ne nkyerɛkyerɛmu da.**

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُ ﴿٢٠﴾

**21. Mmom, modɔ deɛ ɛbɛn na ɛyɛ ntɛmtɛm.**

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ ﴿٢١﴾

**22. Na mobu mo ani gu Daankwamma no so.**

وَتَذَرُونَ الْآخِرَةَ ﴿٢٢﴾

**23. Anim binom bɛhyerɛn saa da no,**

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَاضِرَةٌ ﴿٢٣﴾

**24. Wɔhwɛ wɔn Awurade no *fee*;**

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٤﴾

**25. Na anim binom bɛyɛ werepee saa da no,**

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ بَاسِرَةٌ ﴿٢٥﴾

**26. Wɔdwene sɛ atowerɛnkyɛm bi a ɛbu akyiri kaseɛ mu reto wɔn.**

تَظُنُّ أَنْ يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٦﴾

**27. Ei! berɛ no a *owufoɔ no kra* bɛba abɛduru mene mu no,**

كَلَّا إِذَا بَلَغَتِ التَّرَاقِيَ ﴿٢٧﴾

**28. Na wɔbɛka sɛ, 'Hwan ne nkonyaa-yifoɔ *a ɔbɛgye no*?'**

وَقِيلَ مَنْ ۜ رَاقٍ ﴿٢٨﴾

**29. Na esi pi ma no sɛ ɛyɛ mpaepaemu *dɔnhwere* no;**

وَظَنَّ أَنَّهُ الْفِرَاقُ ﴿٢٩﴾

**30. Na gyawa baako ka-twi gyawa foforɔ ho *wɔ yaw mu*;**

وَالْتَفَّتِ السَّاقُ بِالسَّاقِ ﴿٣٠﴾

**31. W'Awurade hɔ, saa da no, na wɔbɛka *mo* akɔ.**

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ الْمَسَاقُ ﴿٣١﴾

**R. 2.**

**32. Efirisɛ ɔno a wannyɛ nokorɛ no anntom, ɔno nso a wannyɔ Asɔre.**

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ﴿٣٢﴾

**33. Mmom ɔpoo *nokorɛ no* na ɔdanee n'akyi;**

وَلَٰكِنْ كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٣٣﴾

**34. Afei ɔkɔɔ n'abusuafoɔ hɔ wɔ aberɛ a ɔnante ntɛn so.**

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰ أَهْلِهِ يَتَمَطَّىٰ ﴿٣٤﴾

**35. 'Nnome nka wo! ɛne nnome *bio*!**

أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰ ﴿٣٥﴾

**36. 'Afei nnome nka wo! ɛne nnome *bio*!'**

ثُمَّ أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰ ﴿٣٦﴾

**37. Ana onipa susu sɛ wɔbɛgyae no kwa ama wakyinkyini?**

أَيَحْسَبُ الْإِنْسَانُ أَنْ يُتْرَكَ سُدًى ﴿٣٧﴾

**38. Ana na ɔnnyɛ nsu-ko a efiri awoɔ-nsuo mu na wɔpe guuiɛ?**

أَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِنْ مَنِيٍّ يُمْنَىٰ ﴿٣٨﴾

**39. Afei ɔbɛyɛɛ *mmogya* toa, afei Ɔnwonoo no na Ɔyɛɛ *no* pɛ.**

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٣٩﴾



**40.** Na afei Ɔyɛɛ no mmienu, ɔbarima ne ɔbaa no.

فَجَعَلَ مِنْهُ الزَّوْجَيْنِ الذَّكَرَ وَ الْاُنْثٰى ﴿٤٠﴾

**41.** Enti Nea Ɔte sɛ Wei no, Ɔnni tumi sɛ Ɔbɛnyane awufoɔ aba nkwa mu?

اَلَيْسَ ذٰلِكَ بِقٰدِرٍ عَلٰٓى اَنْ يُّحْيِيَ الْمَوْتٰى ﴿٤١﴾

---




## AL-DAHR
(Mɛkka Yikyerɛ)

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ana ennsi pi sɛ berɛ bi aba onipa so, berɛ a na ɔnnyɛ biribiara a wɔka ɛho asɛm.

هَلْ اَتٰى عَلَى الْاِنْسَانِ حِيْنٌ مِّنَ الدَّهْرِ لَمْ يَكُنْ شَيْـًٔا مَّذْكُوْرًا ﴿٢﴾

**3.** Yɛbɔɔ onipa firii awoɔ-nsuo ko a adi afra mu na Yɛmaa no faa nsɔhwɛ mu; afei Yɛdanee no maa no bɛyɛɛ ɔteasefoɔ a ɔte adeɛ na ɔhunu *adeɛ*.

اِنَّا خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ اَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيْهِ فَجَعَلْنٰهُ سَمِيْعًا بَصِيْرًا ﴿٣﴾

**4.** Yɛakyerɛ no Ɔkwan no, sɛ ɔbɛyɛ nnaasefoɔ oo, sɛ ɔbɛyɛ boniayɛ oo. Yɛde ne pɛ ama no.

اِنَّا هَدَيْنٰهُ السَّبِيْلَ اِمَّا شَاكِرًا وَّ اِمَّا كَفُوْرًا ﴿٤﴾

**5.** Ampa sɛ, Yɛasiesie ama atiafoɔ no, nkɔnsɔnkɔnsɔn ne dadeɛ-abɔwokɔnmu ɛne Egya a etu atrɛnnee.

اِنَّآ اَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ سَلٰسِلَاۡ وَ اَغْلٰلًا وَّ سَعِيْرًا ﴿٥﴾

**6.** Nanso apapayɔfoɔ no bɛnom afiri kuruwa bi mu a deɛ wɔde afra mu ne kamfa -

اِنَّ الْاَبْرَارَ يَشْرَبُوْنَ مِنْ كَاْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُوْرًا ﴿٦﴾

**7.** Asuniwa a Allah nkoa no nom firi mu. Wɔma no puie punkum - tene nteneɛ a tumi wɔ mu.

عَيْنًا يَّشْرَبُ بِهَا عِبَادُ اللّٰهِ يُفَجِّرُوْنَهَا تَفْجِيْرًا ﴿٧﴾

**8.** Wɔhyɛ *wɔn* bɔhyɛ no ma, na wɔsuro da bi a emu bɔne no aterɛterɛ.

يُوْفُوْنَ بِالنَّذْرِ وَ يَخَافُوْنَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهٗ مُسْتَطِيْرًا ﴿٨﴾

**9.** Na ɛnam Ne ho dɔ nti wɔma ahiafoɔ, nnyanka ne afiase-dafoɔ aduane,

وَ يُطْعِمُوْنَ الطَّعَامَ عَلٰى حُبِّهٖ مِسْكِيْنًا وَّ يَتِيْمًا وَّ اَسِيْرًا ﴿٩﴾

**10.** *Wɔka sɛ*, 'Allah anigyeɛ nkoaa nti na yɛma mo aduane. Yɛmmpɛ akatua anaasɛ nnaaseɛ biara mmfiri mo hɔ.

اِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ اللّٰهِ لَا نُرِيْدُ مِنْكُمْ جَزَآءً وَّ لَا شُكُوْرًا ﴿١٠﴾

11. 'Yɛn deɛ yɛsuro anim-mmuna ne ahohiahia da bi a efiri y'Awurade hɔ no.'

إِنَّا نَخَافُ مِنْ رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوْسًا قَمْطَرِيْرًا ﴿١١﴾

12. Enti Allah bɛtwitwa agye wɔn afiri saa da no bɔne no ho, na Wama wɔn animteɛ ne anigyeɛ.

فَوَقٰىهُمُ اللّٰهُ شَرَّ ذٰلِكَ الْيَوْمِ وَ لَقّٰىهُمْ نَضْرَةً وَّ سُرُوْرًا ﴿١٢﴾

13. Na Ɔde Turo ne serekye *ataadeɛ* bi bɛtua wɔn ka, ɛnam wɔn pintinn-gyina nti,

وَجَزٰىهُمْ بِمَا صَبَرُوْا جَنَّةً وَّحَرِيْرًا ﴿١٣﴾

14. Wɔbɛgyegye ada abrempɔn-nnwa mu wɔ mu, wɔnnhunu ahuhuro denden anaasɛ awɔ denden wɔ mu.

مُّتَّكِـِٕيْنَ فِيْهَا عَلَى الْاَرَآئِكِ ۚ لَا يَرَوْنَ فِيْهَا شَمْسًا وَّ لَا زَمْهَرِيْرًا ﴿١٤﴾

15. Na wɔbɛka emu nwunu no asi ani wɔ wɔn so na emu nnuaba ahoroɔ a akeka aseisaa mu no nya bɛyɛ mmerɛ.

وَ دَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلٰلُهَا وَ ذُلِّلَتْ قُطُوْفُهَا تَذْلِيْلًا ﴿١٥﴾

16. Na wɔde dwetɛ kuduo ahoroɔ no bɛfa wɔn mu ahyia ɛne nhwehwɛ kuruwa nso,

وَيُطَافُ عَلَيْهِمْ بِاٰنِيَةٍ مِّنْ فِضَّةٍ وَّ اَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيْرَا۠ ﴿١٦﴾

17. *Hyɛmhyɛm te sɛ* ahwehwɛ a wɔde dwetɛ na ayɛ a wɔadi no adwini nwanwasoɔ soronko bi.

قَوَارِيْرَا۠ مِنْ فِضَّةٍ قَدَّرُوْهَا تَقْدِيْرًا ﴿١٧﴾

18. Na emu na wɔbɛma wɔn anom-nneɛ kuruwa bi anom a wɔde akakaduro awɔ *anomnneɛ* no,

وَ يُسْقَوْنَ فِيْهَا كَاْسًا كَانَ مِزَاجُهَا زَنْجَبِيْلًا ﴿١٨﴾

19. *Efiri* asuniwa bi mu a wɔato ne din Salsabiil.

عَيْنًا فِيْهَا تُسَمّٰى سَلْسَبِيْلًا ﴿١٩﴾

20. Na emu na mmabun a wɔnnyini da wɔ retwen a wɔbɛsom wɔn. Sɛ wohunu wɔn a wobɛsusu wɔn sɛ wɔyɛ ahwene-pa a wɔato apete.

وَ يَطُوْفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُوْنَ ۚ اِذَا رَاَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنْثُوْرًا ﴿٢٠﴾

21. Na sɛ wohwɛ a deɛ wobɛhunu ara ne anigyeɛ ne ahennie kɛseɛ paa.

وَاِذَا رَاَيْتَ ثَمَّ رَاَيْتَ نَعِيْمًا وَّ مُلْكًا كَبِيْرًا ﴿٢١﴾

22. Ntaadeɛ papa a wɔde serekye momono ayɛ na wɔadi mu adwini na ɛbɛwɔ wɔn ho. Na wɔde dwetɛ nkapo na ɛbɛhyehyɛ wɔn. Na wɔn Awurade bɛma wɔn anom-nneɛ bi a ɛho teɛ anom.

عٰلِيَهُمْ ثِيَابُ سُنْدُسٍ خُضْرٌ وَّاِسْتَبْرَقٌ ۫ وَّحُلُّوْٓا اَسَاوِرَ مِنْ فِضَّةٍ ۚ وَسَقٰىهُمْ رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُوْرًا ﴿٢٢﴾

23. 'Wei ne mo akatua, na ani asɔ mo dwumadie no.'

اِنَّ هٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَآءً وَّ كَانَ سَعْيُكُمْ مَّشْكُوْرًا ﴿٢٣﴾

R. 2.

**24. Esi pi sε Yεn na Yεayi Kur'aan no ama wo wɔ yikyerε asini-asini mu.**

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْآنَ تَنْزِيلًا ﴿٢٤﴾

**25. Enti twεn w'Awurade atεmmuo wɔ aboterε mu, na mma nni wɔn mu biara a ɔyε bɔneyɔfoɔ anaasε boniayεni akyi.**

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ آثِمًا أَوْ كَفُورًا ﴿٢٥﴾

**26. Na kaekae w'Awurade no din anɔpa ne anwummerε.**

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٢٦﴾

**27. Na anadwo mmerε nso brε wo ho ase fa w'anim butu fɔm wɔ N'anim na fa N'animuonyam ayεyie no tontom No wɔ anadwo no fa tenten no mu.'**

وَمِنَ اللَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهُ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا طَوِيلًا ﴿٢٧﴾

**28. Ampa sε, *nnipa* weinom dɔ seisei asetena yi, na wɔbu wɔn ani gu εda denden a εwɔ wɔn anim no so.**

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ يُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَاءَهُمْ يَوْمًا ثَقِيلًا ﴿٢٨﴾

**29. Yεn na Yεabɔ wɔn na Yεahyε wɔn agyinaeε den; na berε biara a Yεpε, Yεbεtumi de afoforɔ a εte sε wɔn ahyε wɔn anan mu.**

نَحْنُ خَلَقْنَاهُمْ وَشَدَدْنَا أَسْرَهُمْ ۚ وَإِذَا شِئْنَا بَدَّلْنَا أَمْثَالَهُمْ تَبْدِيلًا ﴿٢٩﴾

**30. Ampa sε, wei yε Nkaekaeε. Enti obiara a ɔpε no ɔnfa kwan bi so nkɔ n'Awurade hɔ.**

إِنَّ هَٰذِهِ تَذْكِرَةٌ ۚ فَمَنْ شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٣٠﴾

**31. Na monntumi mmfa mo pε nnyε hwee gyesε mmerε a Allah pene so. Ampa ara sε, Allah yε Nimdeεfoɔ Nyansafoɔ.**

وَمَا تَشَاءُونَ إِلَّا أَنْ يَشَاءَ اللَّهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٣١﴾

**32. Ɔma nea Ɔpε wura N'ahummɔborɔ mu, na adebɔneyɔfoɔ no deε Wasiesie asotwe a εyε ya ama wɔn.**

يُدْخِلُ مَنْ يَشَاءُ فِي رَحْمَتِهِ ۚ وَالظَّالِمِينَ أَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٢﴾

ع ٢ ٩ ٢٠

---

ركوعاتها ٢ — سُورَةُ الْمُرْسَلَاتِ مَكِّيَّةٌ ٧٧ — أياتها ٥١

## AL-MURSALAAT

(Mεkka Yikyerε)

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2. Meka nkurɔfoɔ a wɔsoma wɔn kɔ bɔkɔɔ no,**

وَالْمُرْسَلَاتِ عُرْفًا ﴿٢﴾

**3. Afei wɔkɔ ntεmtεm na wɔbɔm ahoɔhare so,**

فَالْعَاصِفَاتِ عَصْفًا ﴿٣﴾

**4. Na Meka nkurɔfoɔ a wɔbɔ apete, apetebɔ a ewie pε-yɔ no,**

وَالنَّاشِرَاتِ نَشْرًا ﴿٤﴾

**5. Na wɔkyekyε *adeε mu* ma no da nsow pefee,**

فَالْفَارِقَاتِ فَرْقًا ﴿٥﴾



| | |
|---|---|
| 6. Na Meka nkurɔfoɔ a wɔde Nkaekaeɛ no to dwa no, | فَالْمُلْقِيٰتِ ذِكْرًا ﴿٦﴾ |
| 7. Wɔyi wɔn ho firi asodie mu anaasɛ wɔbɔ kɔkɔ, | عُذْرًا اَوْ نُذْرًا ﴿٧﴾ |
| 8. Ampa, deɛ wɔde ahyɛ mo bɔ no bɛba mu. | اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَوَاقِعٌ ﴿٨﴾ |
| 9. Enti berɛ a wɔbɛma nsoroma ahorɔɔ hann ahwereɛ no, | فَاِذَا النُّجُوْمُ طُمِسَتْ ﴿٩﴾ |
| 10. Na berɛ a wɔbɛte ɛsoro mu ato nkyɛn, | وَاِذَا السَّمَآءُ فُرِجَتْ ﴿١٠﴾ |
| 11. Na berɛ a wɔbɛtutu mmepɔ na afiri hɔ no, | وَاِذَا الْجِبَالُ نُسِفَتْ ﴿١١﴾ |
| 12. Na berɛ a wɔbɛma Asomafoɔ no afiri adi wɔ mmerɛ a wɔahyɛ ato hɔ no mu - | وَاِذَا الرُّسُلُ اُقِّتَتْ ﴿١٢﴾ |
| 13. Ɛda bɛn na wɔahyɛ ato hɔ ama mmerɛ a *saa nsɛm yi bɛsisie no*? | لِاَيِّ يَوْمٍ اُجِّلَتْ ﴿١٣﴾ |
| 14. Ɛwɔ hɔ ma Atemmuo Da no. | لِيَوْمِ الْفَصْلِ ﴿١٤﴾ |
| 15. Na ɛdeɛbɛn na ɛbɛma wahunu sɛdeɛ Atemmuo Da no teɛ! - | وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا يَوْمُ الْفَصْلِ ﴿١٥﴾ |
| 16. Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no! | وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿١٦﴾ |
| 17. Ana Yɛannsɛe nkurɔfoɔ a wɔdii kan no? | اَلَمْ نُهْلِكِ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٧﴾ |
| 18. Seisei Yɛbɛma nkyirimma no adi wɔn akyi. | ثُمَّ نُتْبِعُهُمُ الْاٰخِرِيْنَ ﴿١٨﴾ |
| 19. Saa na Yɛne *amumuyɔfoɔ* afɔdifoɔ no die. | كَذٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٩﴾ |
| 20. Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no! | وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٢٠﴾ |
| 21. Ana Yɛammɔ mo amfiri nsuo a ɛnnsɛ hwee mu, | اَلَمْ نَخْلُقْكُّمْ مِّنْ مَّآءٍ مَّهِيْنٍ ﴿٢١﴾ |
| 22. Na Yɛde too baabi a ɛhɔ yɛ dwoodwoo, | فَجَعَلْنٰهُ فِيْ قَرَارٍ مَّكِيْنٍ ﴿٢٢﴾ |
| 23. Kɔsi *mmerɛ* nsusuiɛ bi a wɔnim? | اِلٰى قَدَرٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿٢٣﴾ |
| 24. Saa na Yɛsusuuiɛ, na hwɛ sɛdeɛ Yɛn nsusuiɛ si di mu fa! | فَقَدَرْنَا ۖ فَنِعْمَ الْقٰدِرُوْنَ ﴿٢٤﴾ |
| 25. Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo nokorɛ no, saa da no! | وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٢٥﴾ |
| 26. Ana Yɛannyɛ asaase no sɛdeɛ ɛbɛtumi akuta | اَلَمْ نَجْعَلِ الْاَرْضَ كِفَاتًا ﴿٢٦﴾ |
| 27. Ateasefoɔ ne Awufoɔ no? | اَحْيَآءً وَّاَمْوَاتًا ﴿٢٧﴾ |

**28.** Na Yɛde mmepɔ atenten sisii mu, na Yɛmaa mo nsuo deɛdɛ sɛ monom.

وَجَعَلْنَا فِيهَا رَوَاسِيَ شَامِخَاتٍ وَأَسْقَيْنَاكُم مَّاءً فُرَاتًا ﴿٢٨﴾

**29.** Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** 'Seisei monka nkɔ adeɛ a mobuu no sɛ ɛyɛ trɔ no ho,

انطَلِقُوا إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** 'Monka nkɔ sunsum a ɛwɔ nkyɛmu mmiɛnsa no ho.

انطَلِقُوا إِلَىٰ ظِلٍّ ذِي ثَلَاثِ شُعَبٍ ﴿٣١﴾

**32.** 'Ɛno a ɛmma nwunu biara nanso ɛmmɔ ban mfiri ogyadereɛ ho.'

لَّا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِي مِنَ اللَّهَبِ ﴿٣٢﴾

**33.** Ɛto gyadereɛ kɔ soro te sɛ nsraban,

إِنَّهَا تَرْمِي بِشَرَرٍ كَالْقَصْرِ ﴿٣٣﴾

**34.** Te sɛ deɛ wɔde yoma bebiree a wɔn su yɛ kɔɔbere su na wɔde yɔɔeɛ.

كَأَنَّهُ جِمَالَتٌ صُفْرٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Wei ne ɛda no a wɔnntumi nnkasa no;

هَٰذَا يَوْمُ لَا يَنطِقُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Nanso wɔmma wɔn kwan mma wɔnnyɛ ano-yiyie.

وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** 'Wei ne Atemmuo Da no; Yɛaboaboa mo ano ɛne nnipa adikanfoɔ nyinaa abɔm.'

هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ ۖ جَمَعْنَاكُمْ وَالْأَوَّلِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** 'Sɛ seisei mowɔ apam bi a, ɛnneɛ monpam ntia Me.'

فَإِن كَانَ لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيدُونِ ﴿٤٠﴾

**41.** Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤١﴾

R. 2.

**42.** Ateneneefoɔ no bɛtena nwunu ne nsuniwa *mfinimfini*,

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي ظِلَالٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٢﴾

**43.** Ɛne nnuaba ahoroɔ sɛdeɛ wɔhwehwɛ biara.

وَفَوَاكِهَ مِمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** 'Moni na monom ahomeka mu na ɛnyɛ akatua ma mo ɛnam deɛ moyɔɔeɛ no nti.'

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Saa na, esi pi sɛ, Yɛtua nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa no ka.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** 'Monidi na monye mo ani mmerɛ tiaa bi mu *wɔ saa wiase yi mu, O mo nkurɔfoɔ a mopo nokorɛ*; esi pi sɛ mone afɔdifoɔ no.'

كُلُوا وَتَمَتَّعُوا قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجْرِمُونَ ﴿٤٧﴾

**48. Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no!**
وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٨

**49. Na sɛ wɔka kyerɛ wɔn sɛ, 'Momɔ mo mu ase a, wɔmmɔ wɔn mu ase.**
وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُوا۟ لَا يَرۡكَعُونَ ٤٩

**50. Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ no*, saa da no!**
وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٥٠

**51. Asɛm bɛn bio, na wei akyi, wɔbɛgye adie?**
فَبِأَيِّ حَدِيثٍۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ٥١

ع ٢ ٢٢




## AL-NABA'
**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**
بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**Nkyɛmu 30**

الجزء ٣٠

**2. Ɛdeɛbɛn ho na wɔbisa-bisa wɔn ho no?**
عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ٢

**3. Ɛfa kaseɛ-bɔ kɛseɛ no ho,**
عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلۡعَظِيمِ ٣

**4. Ɛno a wɔbɔ wɔn ho abira wɔ ho no.**
ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ مُخۡتَلِفُونَ ٤

**5. Ɛwɔm, ɛnnkyɛ biara wɔbɛba abɛhunu.**
كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٥

**6. Afei, bio ɛnnkyɛ biara wɔbɛba abɛhunu.**
ثُمَّ كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٦

**7. Ana Yɛnnyɛɛ asaase no mpa,**
أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ مِهَٰدًا ٧

**8. Ɛne mmepɔ no mmobɔmu?**
وَٱلۡجِبَالَ أَوۡتَادًا ٨

**9. Na Yɛabɔ mo mmienu mmienu,**
وَخَلَقۡنَٰكُمۡ أَزۡوَٰجًا ٩

**10. Na Yɛayɛ mo nna ama ahomegyeɛ,**
وَجَعَلۡنَا نَوۡمَكُمۡ سُبَاتًا ١٠

**11. Na Yɛayɛ anadwo te sɛ nkatasoɔ,**
وَجَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِبَاسًا ١١

**12. Na Yɛayɛ adekyeɛ ama akɔnhomabɔ.**
وَجَعَلۡنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ١٢

**13. Na Yɛasi *ɛsoro ahoroɔ* nson a ɛyɛ den wɔ mo so;**
وَبَنَيۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعًا شِدَادًا ١٣

**14. Na Yɛayɛ *awia no* kanea a ɛhyerɛn.**
وَجَعَلۡنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ١٤

**15. Na Yɛdwiri firi mmurunkum a ɛsosɔ no mu, nsuo a ehwie gu yɔɔ,**
وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلۡمُعۡصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ١٥

**16. Ama Yɛnam so ayiyi aba ne afifideɛ apuiepuie.**
لِّنُخۡرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ١٦

**17. Ɛne aturo ahoroɔ a anyini kuhaa.**
وَجَنَّٰتٍ أَلۡفَافًا ١٧

**18. Esi pi sɛ, Atemmuo Da no wɔ berɛ a wɔahyɛ ato hɔ:**
إِنَّ يَوۡمَ ٱلۡفَصۡلِ كَانَ مِيقَٰتًا ١٨

19. Ɛda no a wɔbɛhyɛn totrobɛnto no; na mobɛba sɛ ɛdɔm a ɛdɔm di akyire.

يَّوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّوْرِ فَتَاْتُوْنَ اَفْوَاجًا ﴿١٩﴾

20. Na wɔbɛbue ɛsoro no, na abɛyɛ aboboɔ *nkoaa*.

وَّفُتِحَتِ السَّمَآءُ فَكَانَتْ اَبْوَابًا ﴿٢٠﴾

21. Na wɔbɛma mmepɔ no anante na abɛyɛ *te sɛ* aniso-yeraeɛ adeɛ.

وَّسُيِّرَتِ الْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ﴿٢١﴾

22. Esi pi sɛ, Amanehunu-Gya no adɛm,

اِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ﴿٢٢﴾

23. *Ɛbɛyɛ* tenabea ama adɔnyɔfoɔ no,

لِّلطّٰغِيْنَ مَاٰبًا ﴿٢٣﴾

24. A wɔbɛtena hɔ mmerɛ santene mu.

لّٰبِثِيْنَ فِيْهَآ اَحْقَابًا ﴿٢٤﴾

25. Wɔnnka nwunu-nwunu anaa anomdeɛ biara nnhwɛ,

لَا يَذُوْقُوْنَ فِيْهَا بَرْدًا وَّلَا شَرَابًا ﴿٢٥﴾

26. Gyesɛ nsuo a ɛrehuru hyee-hyeehye anaasɛ asukɔkyeaa yurukukuo.

اِلَّا حَمِيْمًا وَّغَسَّاقًا ﴿٢٦﴾

27. *Ɛyɛ* akatua a ɛfata.

جَزَآءً وِّفَاقًا ﴿٢٧﴾

28. Esi pi sɛ na wɔnnsuro nkontabuo no,

اِنَّهُمْ كَانُوْا لَا يَرْجُوْنَ حِسَابًا ﴿٢٨﴾

29. Na wɔpoo Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no koraa.

وَّكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا كِذَّابًا ﴿٢٩﴾

30. Na Yɛatwerɛ biribiara wɔ Nwoma bi mu.

وَكُلَّ شَيْءٍ اَحْصَيْنٰهُ كِتٰبًا ﴿٣٠﴾

31. 'Enti monsɔ *asotwe no* nhwɛ: Yɛnnto biribiara mu mma mo ka ateeteɛ.'

فَذُوْقُوْا فَلَنْ نَّزِيْدَكُمْ اِلَّا عَذَابًا ﴿٣١﴾ ع

R. 2.

32. Esi pi sɛ, nkunimdie wɔ hɔ ma ateneneefoɔ no:

اِنَّ لِلْمُتَّقِيْنَ مَفَازًا ﴿٣٢﴾

33. Aturo a wɔagye ho ban ne bobe-mma,

حَدَآئِقَ وَاَعْنَابًا ﴿٣٣﴾

34. Ɛne mmabaawa mmaabun a wɔn mfie yɛ pɛ,

وَّكَوَاعِبَ اَتْرَابًا ﴿٣٤﴾

35. Ɛne nkuruwa a ayɛ ma abu soɔ.

وَّكَاْسًا دِهَاقًا ﴿٣٥﴾

36. Wɔnnte kasa-hunu wɔ mu anaa nkontompo biara:

لَا يَسْمَعُوْنَ فِيْهَا لَغْوًا وَّلَا كِذّٰبًا ﴿٣٦﴾

37. Akatua a efiri w'Awurade hɔ - akyɛdeɛ bi a wɔde toto *wɔn nnwuma ho* -

جَزَآءً مِّنْ رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابًا ﴿٣٧﴾

38. Ɛsoro ahoroɔ ne asaase Awurade, ɛne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no, Ɔdomfoɔ no. Wɔnni ho kwan sɛ wɔkasa kyerɛ No.

رَّبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الرَّحْمٰنِ لَا يَمْلِكُوْنَ مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٨﴾

39. Ɛda no a Honhom no ne soro-abɔfoɔ no bɛgyina wɔ santene mu no, wɔnnkasa, gyesɛ obi a Ɔdomfoɔ *Nyankopɔn* bɛma no kwan, na deɛ ɛtene nkoaa na ɔbɛka no.

يَوْمَ يَقُوْمُ الرُّوْحُ وَالْمَلٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُوْنَ اِلَّا مَنْ اَذِنَ لَهُ الرَّحْمٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٩﴾

**40.** Saa da no si pi sɛ ɛbɛba. Enti obi a ɔpɛ no, ma ɔnhwehwɛ kwan nkɔ n’Awurade hɔ.

ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ﴿٤٠﴾

**41.** Nokorɛ, Yɛabɔ mo kɔkɔ afa asotwe a ɛbɛn no ho; ɛda no a onipa bɛhunu deɛ ne nsa de adi n’anim kan no, na otiafoɔ no bɛka sɛ, ‘Ɛkaa me nko na anka meyɛ mfuturo kɛkɛ!’

إِنَّآ أَنذَرْنَٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ يَنظُرُ ٱلْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلْكَافِرُ يَٰلَيْتَنِى كُنتُ تُرَٰبًۢا ﴿٤١﴾




## AL-NAAZI‘AAT

(Mɛkka Yikyerɛ)

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Meka nkurɔfoɔ a wɔwura aseɛ, na wɔtwe *adeɛ* ase na wɔtwetwe a wɔn botaeɛ ne sɛ ɛbɛmmem.

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرْقًا ﴿٢﴾

**3.** Na Meka nkurɔfoɔ a wɔkɔ ntɛmtɛm fa amantam mu,

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشْطًا ﴿٣﴾

**4.** Na Meka nkurɔfoɔ a wɔtu kwan tenten ahoɔhare mu fa ɛpo akɛseɛ so,

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبْحًا ﴿٤﴾

**5.** Na Meka nkurɔfoɔ a wɔne wɔn ho di asie hwehwɛ nnisoɔ,

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبْقًا ﴿٥﴾

**6.** Na Meka nkurɔfoɔ a wɔyɛ ntotoeɛ na wɔyɔ wɔn nnwuma yie,

فَٱلْمُدَبِّرَٰتِ أَمْرًا ﴿٦﴾

**7.** *Wei bɛsi* ɛda no a *asaase* a ɛwosoɔ no bɛwosoɔ no,

يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ﴿٧﴾

**8.** Na *awosoɔ* a ɛtɔ so mmienu bɛdi n’akyi.

تَتْبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ﴿٨﴾

**9.** Saa da no akoma bɛwoso,

قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ﴿٩﴾

**10.** *Na* wɔn ani bɛsisi ase -

أَبْصَٰرُهَا خَٰشِعَةٌ ﴿١٠﴾

**11.** Wɔka sɛ, ‘So wɔbɛsan de yɛn akɔ yɛn kane tebea no mu *ampa*?

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ﴿١١﴾

**12.** ‘Ɛdeɛbɛn! berɛ a yɛayɛ nkaseɛ a aporɔ mpo no?’

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا نَّخِرَةً ﴿١٢﴾

**13.** Wɔka sɛ, ‘Ɛnneɛ, ɛno bɛyɛ brɛguo nsankyire.’

قَالُوا۟ تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ɛbɛyɛ nteamu baako pɛ,

فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ ﴿١٤﴾

**15.** Na hwɛ! wɔnom *nyinaa bɛfiri mu aba* petee mu.

فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ﴿١٥﴾

هَلْ أَتٰىكَ حَدِيثُ مُوسٰى ﴿١٦﴾

**16.** Ana Mose abakɔsɛm no aduru wo hɔ?

إِذْ نَادٰىهُ رَبُّهُ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٧﴾

**17.** Berɛ a n’Awurade frɛɛ no wɔ Bɔnhwa kronkron Tuwaa hɔ, *kaa sɛ,*

اِذْهَبْ إِلٰى فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغٰى ﴿١٨﴾

**18.** “Kɔ Farao hɔ; wate atua.

فَقُلْ هَلْ لَّكَ إِلٰى أَنْ تَزَكّٰى ﴿١٩﴾

**19.** “Na ka kyerɛ *no* sɛ, ‘Ana *wobɛpɛ* sɛ wonya ahoteɛ?

وَأَهْدِيَكَ إِلٰى رَبِّكَ فَتَخْشٰى ﴿٢٠﴾

**20.** ‘Na mɛkyerɛ wo kwan akɔ w’Awurade hɔ ama wasuro No.’”

فَأَرٰىهُ الْآيَةَ الْكُبْرٰى ﴿٢١﴾

**21.** Enti ɔkyerɛɛ no Nsɛnkyerɛnneɛ kɛseɛ no,

فَكَذَّبَ وَعَصٰى ﴿٢٢﴾

**22.** Nanso ɔpoo *no* na ɔyɛɛ asobrakyeɛ.

ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعٰى ﴿٢٣﴾

**23.** Afei ɔdanee ne ho *firii Mose* ho bɔɔ mmɔden *tiaa no.*

فَحَشَرَ فَنَادٰى ﴿٢٤﴾

**24.** Na ɔboaboaa *ne nkurɔfoɔ* ano na ɔka too dwa,

فَقَالَ أَنَا رَبُّكُمُ الْأَعْلٰى ﴿٢٥﴾

**25.** Na ɔkaa sɛ, ‘Mene mo Awurade, Ɔsorosoroni no.’

فَأَخَذَهُ اللّٰهُ نَكَالَ الْآخِرَةِ وَالْأُولٰى ﴿٢٦﴾

**26.** Enti Allah sɔɔ ne mu maa no Daankwamma asotwe ne seisei wiase *deɛ no.*

إِنَّ فِي ذٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَنْ يَّخْشٰى ﴿٢٧﴾

**27.** Emu na adesua a esi pie wɔ ma nea ɔsuro.

R. 2.

ءَأَنْتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ السَّمَاءُ ۚ بَنٰىهَا ﴿٢٨﴾

**28.** Ana mo mmɔeɛ na ɛyɛ den paa anaasɛ ɛsoro no a Wasi no?

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوّٰىهَا ﴿٢٩﴾

**29.** Wama ne soro-kɔ so tententen na Ɔwiee no pɛ-yɔ.

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحٰىهَا ﴿٣٠﴾

**30.** Na Wayɛ n’anadwo no esum a ɛkata *adeɛ* soɔ, na Ɔyi n’anɔpa firi mu;

وَالْأَرْضَ بَعْدَ ذٰلِكَ دَحٰىهَا ﴿٣١﴾

**31.** Ɛne asaase no ka ho, na Waterɛtere mu.

أَخْرَجَ مِنْهَا مَاءَهَا وَمَرْعٰىهَا ﴿٣٢﴾

**32.** Ɔyi ne nsuo firi mu, ne ne nwura adidibea,

وَالْجِبَالَ أَرْسٰىهَا ﴿٣٣﴾

**33.** Na mmepɔ no, Ɔtintimii wɔn dendenden.

مَتَاعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٤﴾

**34.** *Wei nyinaa yɛ* ahiadeɛ ma mo ne mo ntɔte-mmoa.

فَإِذَا جَاءَتِ الطَّامَّةُ الْكُبْرٰى ﴿٣٥﴾

**35.** Nanso berɛ a atowerɛnkyɛm kɛseɛ no bɛba no,

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ الْإِنْسَانُ مَا سَعٰى ﴿٣٦﴾

**36.** Ɛda no a onipa bɛkaekae deɛ ɔdii ho aperedie *nyinaa* no,

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِمَنْ يَّرٰى ﴿٣٧﴾

**37.** Na Amanehunu-Gya no bɛda adi ama nea ɔhunu.

38. Ɛnneɛ, obi a ɔte atua no,

فَأَمَّا مَنْ طَغٰى ﴿٣٨﴾

39. Na ɔsam yi ewiase asetena yi deɛ,

وَآثَرَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ﴿٣٩﴾

40. Amanehunu-Gya no, esi pi sɛ, ɛbɛyɛ *ne* fie.

فَإِنَّ الْجَحِيْمَ هِيَ الْمَأْوٰى ﴿٤٠﴾

41. Nanso obi a ɔsuro sɛ ɔbɛgyina n'Awurade anim, na ɔbɛkame ne kra afiri akɔnnɔ bɔne ho no deɛ,

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهٖ وَنَهَى النَّفْسَ عَنِ الْهَوٰى ﴿٤١﴾

42. Esi pi sɛ, Aheman Turo no na ɛbɛyɛ ne fie.

فَإِنَّ الْجَنَّةَ هِيَ الْمَأْوٰى ﴿٤٢﴾

43. Wɔbisa wo fa Dɔnhwere no ho sɛ, 'Berɛ bɛn na ɛbɛba?'

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ السَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسٰهَا ﴿٤٣﴾

44. Nanso ɛdeɛn na wowɔ yɔ wɔ ne nkaekae ho?

فِيْمَ أَنْتَ مِنْ ذِكْرٰهَا ﴿٤٤﴾

45. Ɛho nimdiɛ a ɛtwa toɔ no *da* w'Awurade no *so*.

إِلٰى رَبِّكَ مُنْتَهٰهَا ﴿٤٥﴾

46. Woyɛ Ɔkɔkɔbɔni de ma obi a ɔsuro nkoaa.

إِنَّمَا أَنْتَ مُنْذِرُ مَنْ يَّخْشٰهَا ﴿٤٦﴾

47. Ɛda no a wɔbɛhunu no, *wɔbɛte nka* te sɛ deɛ wɔanntena *ewiase mu* gyesɛ emu anwummerɛ anaasɛ n'anɔpa bi.

كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوْٓا إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحٰهَا ﴿٤٧﴾

---

أياتها ٤٣ سُوْرَةُ عَبَسَ مَكِّيَّةٌ ٨٠ ركوعها ١

## 'ABASA
### (Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ɔmunae na ɔdanee ne ho kɔɔ nkyɛn,

عَبَسَ وَتَوَلّٰىٓ ﴿٢﴾

3. Efirisɛ onifurani no baa ne hɔ.

أَنْ جَآءَهُ الْأَعْمٰى ﴿٣﴾

4. Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu sɛ ebia ɔrehwehwɛ sɛ ɔbɛte ne ho,

وَمَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّهٗ يَزَّكّٰىٓ ﴿٤﴾

5. Anaasɛ ɔbɛyɛ ahwɛyie na Nkaekaeɛ no ayɛ no mfasoɔ?

أَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنْفَعَهُ الذِّكْرٰى ﴿٥﴾

6. Na nea ɔyɛ ntɛn na ɔmmu hwee no.

أَمَّا مَنِ اسْتَغْنٰى ﴿٦﴾

7. Ɔno na wo ma no otie,

فَأَنْتَ لَهٗ تَصَدّٰى ﴿٧﴾

8. Nanso sɛ ɔbɛnya ahoteɛ no nnyɛ asodie a ɛda wo soɔ.

وَمَا عَلَيْكَ أَلَّا يَزَّكّٰى ﴿٨﴾

9. Mmom nea ɔde ahoɔhare ba wo hɔ no,

وَأَمَّا مَنْ جَآءَكَ يَسْعٰى ﴿٩﴾

10. Na ɔsuro *Nyankopɔn* no,

وَهُوَ يَخْشٰى ﴿١٠﴾

11. Na wo deɛ wabu w'ani agu ne so.
فَأَنتَ عَنْهُ تَلَهَّىٰ ﴿١١﴾

12. Dabi, esi pi sɛ, ɛyɛ Nkaekaeɛ -
كَلَّآ إِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ﴿١٢﴾

13. Enti ma nea ɔpɛ nyɛ ho ahwɛyie -
فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿١٣﴾ وقف لازم

14. *Ɛwɔ* animuonyam nwoma teteree so.
فِي صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ﴿١٤﴾

15. Wɔakrɔn *no*, ate ho,
مَّرْفُوعَةٍ مُّطَهَّرَةٍ ﴿١٥﴾

16. Wɔ atwerɛfoɔ nsa mu.
بِأَيْدِي سَفَرَةٍ ﴿١٦﴾

17. *Wɔnom a wɔyɛ* animuonyamfoɔ, ateneneefoɔ.
كِرَامٍ بَرَرَةٍ ﴿١٧﴾

18. Ɔseɛɛ nka onipa no! sɛdeɛ wayɛ boniayɛfoɔ nti!
قُتِلَ الْإِنسَانُ مَا أَكْفَرَهُ ﴿١٨﴾

19. Ɛdeɛn mu na Ɔbɔɔ no firiiɛ?
مِنْ أَيِّ شَيْءٍ خَلَقَهُ ﴿١٩﴾

20. Firi awoɔ-nsuo ko mu! Ɔbɔɔ no na Ɔhyɛɛ no agyinaeɛ su;
مِن نُّطْفَةٍ خَلَقَهُ فَقَدَّرَهُ ﴿٢٠﴾

21. Afei Ɔyɛɛ kwan no mmerɛ maa no,
ثُمَّ السَّبِيلَ يَسَّرَهُ ﴿٢١﴾

22. Afei Ɔma no wu na Wama no damena;
ثُمَّ أَمَاتَهُ فَأَقْبَرَهُ ﴿٢٢﴾

23. Afei, berɛ a Ɔpɛ no, Ɔbɛnyane no bio.
ثُمَّ إِذَا شَاءَ أَنشَرَهُ ﴿٢٣﴾

24. Dabi! ɔnnya nnyɔɔ deɛ Ɔhyɛɛ no sɛ *ɔnyɔ no.*
كَلَّا لَمَّا يَقْضِ مَا أَمَرَهُ ﴿٢٤﴾

25. Enti ma onipa nhwɛ n'aduane:
فَلْيَنظُرِ الْإِنسَانُ إِلَىٰ طَعَامِهِ ﴿٢٥﴾

26. Sɛdeɛ Yɛsi hwie nsuo mmusoɔ,
أَنَّا صَبَبْنَا الْمَاءَ صَبًّا ﴿٢٦﴾

27. Afei Yɛpae asaase no mu - pae no yie -
ثُمَّ شَقَقْنَا الْأَرْضَ شَقًّا ﴿٢٧﴾

28. Afei Yɛma aba nyini wɔ mu,
فَأَنبَتْنَا فِيهَا حَبًّا ﴿٢٨﴾

29. Ɛne bobe ne nnuadewa,
وَعِنَبًا وَقَضْبًا ﴿٢٩﴾

30. Ɛne 'zɛituun' ngo dua ne nkyiresua-mma dua.
وَزَيْتُونًا وَنَخْلًا ﴿٣٠﴾

31. Ɛne aturo a wɔagye ho ban a wɔadua ama emu api,
وَحَدَائِقَ غُلْبًا ﴿٣١﴾

32. Ɛne nnuaba ne nhahan momono.
وَفَاكِهَةً وَأَبًّا ﴿٣٢﴾

33. *Ɛyɛ* mo ahiadeɛ ne mo ntɔte-mmoa *ahiadeɛ.*
مَّتَاعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٣﴾

34. Na berɛ a nteamu a esi aso no bɛba no,
فَإِذَا جَاءَتِ الصَّاخَّةُ ﴿٣٤﴾

35. Saa da no na onipa bɛdwane afiri ne nua ho,
يَوْمَ يَفِرُّ الْمَرْءُ مِنْ أَخِيهِ ﴿٣٥﴾

36. Ɛne ne maame ne ne papa ho,
وَاُمِّهٖ وَاَبِيْهِ ﴿٣٦﴾

37. Ɛne ne yere ne ne mma-mmarima ho,
وَصَاحِبَتِهٖ وَبَنِيْهِ ﴿٣٧﴾

38. Wɔn mu onipa biara, saa da no, bɛnya nsɛm dodo a ɛmma no nnya ate-mu *nnhwɛ afoforɔ.*
لِكُلِّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ يَوْمَئِذٍ شَاْنٌ يُّغْنِيْهِ ﴿٣٨﴾

39. Saa da no, anim binom bɛhyerɛn,
وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ مُّسْفِرَةٌ ﴿٣٩﴾

40. Asere, Anigyeɛ mu!
ضَاحِكَةٌ مُّسْتَبْشِرَةٌ ﴿٤٠﴾

41. Na anim binom nso, saa da no, bɛnya mfuturo wɔ so,
وَوُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ عَلَيْهَا غَبَرَةٌ ﴿٤١﴾

42. Esum bɛkata wɔn so.
تَرْهَقُهَا قَتَرَةٌ ﴿٤٢﴾

43. Wɔnom ne nkurɔfoɔ a wɔtiaaeɛ *na* wɔyɛ atirimuɔdenfoɔ no.
اُولٰٓئِكَ هُمُ الْكَفَرَةُ الْفَجَرَةُ ﴿٤٣﴾




## AL-TAKWIIR
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Berɛ a wɔbɛdura awia no ho,
اِذَا الشَّمْسُ كُوِّرَتْ ﴿٢﴾

3. Ɛne berɛ a nsoroma bɛsie no,
وَاِذَا النُّجُوْمُ انْكَدَرَتْ ﴿٣﴾

4. Ɛne berɛ a wɔbɛma mmepɔ anantɛɛ no,
وَاِذَا الْجِبَالُ سُيِّرَتْ ﴿٤﴾

5. Ɛne berɛ a wɔbɛgya yoma abereɛ a wɔnyem bosome du hɔ no,
وَاِذَا الْعِشَارُ عُطِّلَتْ ﴿٥﴾

6. Ɛne berɛ a wɔbɛboaboa mmoa-bɔyaafoɔ ano wɔ faako no,
وَاِذَا الْوُحُوْشُ حُشِرَتْ ﴿٦﴾

7. Ɛne berɛ a wɔbɛma ɛpo-tam ahoroɔ atene *abobɔ mu* no,
وَاِذَا الْبِحَارُ سُجِّرَتْ ﴿٧﴾

8. Ɛne berɛ a wɔde nnipa ahoroɔ bɛba faako no,
وَاِذَا النُّفُوْسُ زُوِّجَتْ ﴿٨﴾

9. Ɛne berɛ a abɔfra-abaayewa a wɔasie no amono no wɔbɛbisa ɛho asɛm no,
وَاِذَا الْمَوْءٗدَةُ سُئِلَتْ ﴿٩﴾

10. 'Ɛdeɛn bɔne nti na wɔkum no?'
بِاَيِّ ذَنْۢبٍ قُتِلَتْ ﴿١٠﴾

11. Ɛne berɛ a nwoma ahoroɔ bɛbɔ apete *amansan* so no,
وَاِذَا الصُّحُفُ نُشِرَتْ ﴿١١﴾

12. Ɛne berɛ a wɔbɛma ɛsoro ada mpan no,
وَاِذَا السَّمَآءُ كُشِطَتْ ﴿١٢﴾



13 . Ɛne berɛ a wɔbɛma Egya no ayerɛ akɔ soro no,
وَإِذَا الْجَحِيمُ سُعِّرَتْ ﴿١٣﴾

14. Ɛne berɛ a wɔde Turo no bɛben no,
وَإِذَا الْجَنَّةُ أُزْلِفَتْ ﴿١٤﴾

15. *Ɛno na* ɔkra biara bɛhunu deɛ ɔde abɛdi n'anim no.
عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا أَحْضَرَتْ ﴿١٥﴾

16. Na Mefrɛ nsaase-tam ahorɔɔ a ɛsensɛn hɔ na ɛdwom no adanseɛ,
فَلَا أُقْسِمُ بِالْخُنَّسِ ﴿١٦﴾

17. Monkɔ so *na afei* monsie.
الْجَوَارِ الْكُنَّسِ ﴿١٧﴾

18. Na *Mefrɛ* adesaeɛ berɛ a ɛbɛsene twa mu no *adanseɛ*,
وَاللَّيْلِ إِذَا عَسْعَسَ ﴿١٨﴾

19. Ɛne ahomakye berɛ a ɛhyɛ aseɛ home no,
وَالصُّبْحِ إِذَا تَنَفَّسَ ﴿١٩﴾

20. Sɛ, esi pi sɛ, wei yɛ *adiyi*sɛm a ɛbaa Ɔsomafoɔ nimuonyamfoɔ no so,
إِنَّهُ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿٢٠﴾

21. Tumi-Difoɔ, wɔatintim no wɔ Ahennwa Awurade no anim,
ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي الْعَرْشِ مَكِينٍ ﴿٢١﴾

22. *Wɔyɛ* sotie ma no, *na* wayɛ nokwafoɔ ama asodie no.
مُّطَاعٍ ثَمَّ أَمِينٍ ﴿٢٢﴾

23. Na mo adamfo no mmɔɔ dam.
وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجْنُونٍ ﴿٢٣﴾

24. Na esi pi sɛ ɔhunuu No wɔ ewiem animuteɛ mu.
وَلَقَدْ رَآهُ بِالْأُفُقِ الْمُبِينِ ﴿٢٤﴾

25. Na ɔnnyɛ pɛpɛɛ wɔ asie-sɛm ho.
وَمَا هُوَ عَلَى الْغَيْبِ بِضَنِينٍ ﴿٢٥﴾

26. Nanso wei nnyɛ Satan a wɔapo no asɛm.
وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطَانٍ رَّجِيمٍ ﴿٢٦﴾

27. Ɛnneɛ na ɛhene-fa na morekɔ yi?
فَأَيْنَ تَذْهَبُونَ ﴿٢٧﴾

28. Ɛnnyɛ hwee sɛ ɛyɛ Nkaekaeɛ ma ewiase nyinaa,
إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٢٨﴾

29. Ɛwɔ hɔ ma mo mu nkurɔfoɔ a wɔpɛ sɛ wɔtene,
لِمَن شَاءَ مِنكُمْ أَن يَسْتَقِيمَ ﴿٢٩﴾

30. Na mma mommpɛ *adeɛ biara* gyesɛ Allah, ewiase nyinaa Awurade no apɛ *ansa*.
وَمَا تَشَاءُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٠﴾




## AL-INFITAAR
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.
بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Berɛ a ɛsoro mu bɛpae no,
إِذَا السَّمَاءُ انفَطَرَتْ ﴿٢﴾

3. Ɛne berɛ a nsoroma bɛpete no,
وَإِذَا الْكَوَاكِبُ انتَثَرَتْ ﴿٣﴾

4. Ɛne berɛ a wɔbɛma nsutene atene afa *nsu-ka mu* no,

وَإِذَا الْبِحَارُ فُجِّرَتْ ٤

5. Ɛne berɛ a wɔbɛbuebue adamena so no,

وَإِذَا الْقُبُورُ بُعْثِرَتْ ٥

6. Ɔkra biara bɛhunu deɛ ɔde adi n'anim, ɛne deɛ wagya no akyire no.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ٦

7. O onipa, ɛdeɛn na ama wo akokoɔduro atia w'Awurade Ɔdɛɛfoɔ no,

يَا أَيُّهَا الْإِنسَانُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ الْكَرِيمِ ٧

8. Ɔno a Ɔbɔɔ wo, na afei Ɔwiee wo pɛ-yɔ no na afei Ɔhyɛɛ wo agyinaeɛ a ɛtene no?

الَّذِي خَلَقَكَ فَسَوَّاكَ فَعَدَلَكَ ٨

9. Wɔ honam-su biara a Ɔpɛ mu na Ɔnwonoo woɔ.

فِي أَيِّ صُورَةٍ مَّا شَاءَ رَكَّبَكَ ٩

10. Nanso, mopo Atemmuo no.

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِالدِّينِ ١٠

11. Nanso ahwɛsofoɔ a wɔhwɛ mo so wɔ hɔ

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَافِظِينَ ١١

12. Atwerɛfoɔ animuonyamfoɔ,

كِرَامًا كَاتِبِينَ ١٢

13. A wɔnim deɛ moyɔ *nyinaa.*

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ١٣

14. Nokorɛ, papayɔfoɔ no bɛtena anigyeɛ mu;

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ١٤

15. Na esi pi sɛ atirimuɔdenfoɔ no bɛwɔ Amanehunu-Gya no mu;

وَإِنَّ الْفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٍ ١٥

16. Wɔbɛhye wɔn wɔ mu wɔ Atemmu Da;

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ الدِّينِ ١٦

17. Na wɔnntumi nnwane mmfiri mu.

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَائِبِينَ ١٧

18. Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu sɛdeɛ Atemmu Da no si teɛ!

وَمَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الدِّينِ ١٨

19. Bio, ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu sɛdeɛ Atemmu Da no si teɛ!

ثُمَّ مَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الدِّينِ ١٩

20. Ɛda no a ɔkra biara nnya tumi bi nnyɔ biribi mma ɔkra bi no! Na ahyɛdeɛ no, saa da no, bɛyɛ Allah dea.

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْئًا ۖ وَالْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ ٢٠




## AL-TATFIIF

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔde *adeɛ* nsusuiɛ a ɛso teɛ ma;

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ ٢

3. Nkurɔfoɔ a sɛ wɔregye nsusuiɛ *adeɛ* afiri nnipa nkaeɛ no hɔ a wɔgye no ma;

الَّذِينَ إِذَا اكْتَالُوا عَلَى النَّاسِ يَسْتَوْفُونَ ٣

4. Na sɛ wɔde nsusuiɛ *adeɛ* bi rema ebinom anaasɛ wɔrekari ama wɔn a wɔte so ma no tɔ sini ma wɔn.

وَإِذَا كَالُوهُمْ أَوْ وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ ﴿٤﴾

5. Ana saa nkurɔfoɔ yi nnim sɛ wɔbɛnyane wɔn aba nkwa mu bio

أَلَا يَظُنُّ أُولَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ ﴿٥﴾

6. Aba ɛda huuhuuhu no mu,

لِيَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٦﴾

7. Ɛda no a adasamma *nyinaa* bɛgyina ewiase nyinaa Awurade no anim no?

يَّوْمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧﴾

8. Dabida! atirimuɔdenfoɔ no nwoma wɔ Sigygyiin mu.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٍ ﴿٨﴾

9. Na ɛdeɛbɛn na ɛbɛma wahunu sɛdeɛ Sigygyiin si teɛ?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سِجِّينٌ ﴿٩﴾

10. *Ɛyɛ* Nwoma bi a wɔatwerɛ *biribiara* wɔ mu.

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ﴿١٠﴾

11. Nnome nka nkurɔfoɔ a wɔpo *nokorɛ* no, saa da no,

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾

12. Nkurɔfoɔ no a wɔpo Atemmu Da no.

ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿١٢﴾

13. Na obiara mmpo, gyesɛ ɔdebɔneyɔni omumuyɔni biara,

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٣﴾

14. *Ɔno a*, sɛ wɔkenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ kyerɛ no a, ɔka sɛ: 'Tete adankoma-sɛm!'

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٤﴾

15. Dabi, mmom deɛ wɔayɔ anya no na adɔre wɔn akoma nkannare.

كَلَّا ۖ بَلْ ۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٥﴾

16. Dabida, esi pi sɛ, wɔbɛsi wɔn kwan afiri sɛ *wɔbɛhunu* wɔn Awurade wɔ saa da no.

كَلَّآ إِنَّهُمْ عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ ﴿١٦﴾

17. Afei, ɛyɛ ampa sɛ, wɔbɛhye wɔ Amanehunu-Gya no mu,

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا ٱلْجَحِيمِ ﴿١٧﴾

18. Afei, wɔbɛka akyerɛ *wɔn* sɛ, 'Wei ne deɛ na mopoɔ no.'

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿١٨﴾

19. Nanso, esi pi sɛ ateneneefoɔ no nwoma no wɔ 'Illiyyiin mu.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْأَبْرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ﴿١٩﴾

20. Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu ade korɔ a 'Illiyyuun yɛ?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿٢٠﴾

21. *Ɛyɛ* Nwoma bi a wɔatwerɛ *biribiara wɔ mu.*

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ﴿٢١﴾

22. Wɔnom a *Onyankopɔn* asa mu ayi wɔn no bɛdi ɛho adanseɛ.

يَشْهَدُهُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٢﴾

23. Esi pi sɛ apapayɔfoɔ no *bɛwɔ* anigyeɛ mu,

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿٢٣﴾

24. *Wɔtete* abrempɔn nnwa so, a wɔrehwɛ.

عَلَى الْاَرَآئِكِ يَنْظُرُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Wobɛhunu anigyeɛ no nhye-renneɛ wɔ wɔn anim.

تَعْرِفُ فِيْ وُجُوْهِهِمْ نَضْرَةَ النَّعِيْمِ ﴿٢٥﴾

26. Wɔbɛma wɔn anomnneɛ a ɛho teɛ na wɔatare ano anom,

يُسْقَوْنَ مِنْ رَّحِيْقٍ مَّخْتُوْمٍ ﴿٢٦﴾

27. Deɛ wɔde atare ano no bɛyɛ ahwanhwanneɛ - na wei na ma apɛbianyafoɔ no mpere nhwehwɛ -

خِتٰمُهٗ مِسْكٌ ۚ وَفِيْ ذٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ الْمُتَنَافِسُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Na wɔde Tasniim *nsuo* na ɛbɛfra mu,

وَمِزَاجُهٗ مِنْ تَسْنِيْمٍ ﴿٢٨﴾

29. Asuniwa bi a wɔnom a wɔasa mu ayi wɔn no bɛnom.

عَيْنًا يَّشْرَبُ بِهَا الْمُقَرَّبُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Nkurɔfoɔ a wɔyɛ *amumuyɔfoɔ* afɔdifoɔ no, na wɔseresere nkurɔfoɔ a wɔagye adie no;

اِنَّ الَّذِيْنَ اَجْرَمُوْا كَانُوْا مِنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا يَضْحَكُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Na sɛ wɔretwam wɔ wɔn ho a wɔbɔ wɔn ani kyerɛ-kyerɛ wɔn ho.

وَاِذَا مَرُّوْا بِهِمْ يَتَغَامَزُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Na sɛ wɔsan kɔ wɔn abusuafoɔ hɔ a wɔkɔ no ahomeka mu;

وَاِذَا انْقَلَبُوْٓا اِلٰٓى اَهْلِهِمُ انْقَلَبُوْا فَكِهِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Na berɛ a wɔhunuu wɔn no, wɔkaa sɛ, ‘Esi pi sɛ weinom ne ayerafoɔ no!’

وَاِذَا رَاَوْهُمْ قَالُوْٓا اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّوْنَ ﴿٣٣﴾

34. Nanso wɔnnsomaa wɔn sɛ wɔnyɛ wɔn so ahwɛsofoɔ.

وَمَآ اُرْسِلُوْا عَلَيْهِمْ حٰفِظِيْنَ ﴿٣٤﴾

35. Enti, saa da yi, agyidifoɔ no na wɔbɛsere atiafoɔ no,

فَالْيَوْمَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنَ الْكُفَّارِ يَضْحَكُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. *Wɔtete* abrempɔn nnwa so, a wɔrehwɛ.

عَلَى الْاَرَآئِكِ يَنْظُرُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Enti *ɛnnyɛ* atiafoɔ no akatua *a ɛsɛ wɔn* wɔ adeɛ a na wɔyɔ no ho ara ne no?

هَلْ ثُوِّبَ الْكُفَّارُ مَا كَانُوْا يَفْعَلُوْنَ ﴿٣٧﴾ ع




## AL-INHYIKAAK

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Berɛ a ɛsoro bɛpae ama emu ateɛ no,

اِذَا السَّمَآءُ انْشَقَّتْ ﴿٢﴾

3. Na ɛbɛyɛ aso ama n’Awurade - na *wei* yɛ nhyɛ ma no -

وَاَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٣﴾

4. Na berɛ a wɔbɛterɛterɛ asaase mu,

وَاِذَا الْاَرْضُ مُدَّتْ ﴿٤﴾

5. Na ɛbɛyi deɛ ɛwɔ ne mu *nyinaa* apuie, na ayɛ honn no;

وَاَلْقَتْ مَا فِيْهَا وَتَخَلَّتْ ﴿٥﴾

**6. Na ɛbɛyɛ aso ama n'Awurade na *wei* yɛ nhyɛ ma no -**

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ٦

**7. O wo onipa, worepere kɔ w'Awurade hɔ, mpere denden; ɛnneɛ esi pi sɛ wobɛkɔ akɔhyia No.**

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَٰقِيهِ ٧

**8. Ɛnneɛ, nea wɔde ne nwoma *a ne ho nsɛm wɔ mu* bɛma no wɔ ne nsa nifa mu no,**

فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٨

**9. Ɛnnkyɛ biara ɔbɛnya nkontabuo a ɛyɛ mmerɛ,**

فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ٩

**10. Na ɔbɛsan akɔ ne fiefoɔ hɔ ahurisidie mu.**

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ١٠

**11. Mmom, nea wɔde ne nwoma *a ne ho nsɛm wɔ mu* bɛma no n'akyi no,**

وَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهْرِهِۦ ١١

**12. Ɛnnkyɛ biara ɔbɛfrɛ *ahwehwɛ* ɔsɛeɛ,**

فَسَوْفَ يَدْعُوا۟ ثُبُورًا ١٢

**13. Na ɔbɛhye wɔ Egya a ayerɛ huren mu.**

وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ١٣

**14. Nokorɛ, *wei ansa no*, na ɔte nkwa mu anigyeɛ mu wɔ n'abusuafoɔ mu.**

إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ١٤

**15. Ɔno deɛ ɔdwenee sɛ ɔnnsan nkɔ *Nyankopɔn* hɔ.**

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ١٥

**16. Dabi, mmom, n'Awurade no hunu no yie paa.**

بَلَىٰٓ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ١٦

**17. Enti Mefrɛ anwummerɛ kanea a ɛbobɔ n'ani na ɛhyeren no adanseɛ,**

فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ١٧

**18. Ɛne adesaeɛ ne deɛ ɛdura ho *nyinaa*,**

وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ١٨

**19. Ɛne bosome no berɛ a ɛyɛ mua no,**

وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ١٩

**20. Sɛ, sɛ ɛteɛ biara, mobɛfiri tebea baako mu akɔ foforɔ mu.**

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ٢٠

**21. Enti ɛdeɛn asɛm na ɛma wɔnnye nnie,**

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٢١

**22. Na sɛ wɔkenkan Kur'aan no kyerɛ wɔn a wɔmmɔ wɔn mu ase mmfa wɔn anim mmutu-butu fɔm ahobraseɛ mu;**

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ٢٢

**23. Mmom, nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no po *nsɛm no.***

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ٢٣

**24. Na Allah nim deɛ wɔde sie fee *wɔ wɔn akoma mu.***

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ٢٤

**25. Enti fa asotwe yaaya no ho kaseɛbɔ ma wɔn.**

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢٥

**26. Nanso nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no *deɛ*, wɔbɛnya akatua a ɛtoɔ nntwa da.**

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٢٦

سُورَةُ الْبُرُوجِ مَكِّيَّةٌ ٨٥ — آياتها ٢٢ — ركوعها ١

## AL-BURUUGY

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2. Meka ɛsoro no a ɛwɔ *nsoroma* abantenten no,**

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْبُرُوْجِ ②

**3. Na Meka Bɔhyɛ Da no,**

وَالْيَوْمِ الْمَوْعُوْدِ ③

**4. Meka ɔdansedifoɔ no, ɛne nea wɔadi ne ho adansɛɛ no.**

وَشَاهِدٍ وَّمَشْهُوْدٍ ④

**5. Nnome nka Amena Nkurɔfoɔ no -**

قُتِلَ اَصْحٰبُ الْاُخْدُوْدِ ⑤

**6. Egya no a *wɔde* akuadeɛ *ahyɛm* -**

النَّارِ ذَاتِ الْوَقُوْدِ ⑥

**7. Berɛ a na wɔte ho no,**

اِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُوْدٌ ⑦

**8. Na wɔdii deɛ wɔde yɔɔ agyidifoɔ no ho adansɛɛ.**

وَّهُمْ عَلٰى مَا يَفْعَلُوْنَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ شُهُوْدٌ ⑧

**9. Na wɔnntan wɔn hwee ho ka sɛ wɔgye Allah, Ɔtumfoɔ no a Ɔfata ayɛyie no di nti,**

وَمَا نَقَمُوْا مِنْهُمْ اِلَّآ اَنْ يُّؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ⑨

**10. Nea ɛsoro ahorɔɔ no ne asaase no mu ahennie yɛ Ne dea no; na Allah yɛ Ɔdanseni wɔ adeɛ nyinaa so.**

الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۭ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ⑩

**11. Nkurɔfoɔ a wɔteetee agyidifoɔ mmarima ne agyidifoɔ mmaa no, na afei wɔannya nnuhuu no, esi pi sɛ deɛ ɛwɔ hɔ ma wɔn ne Amanehunu-Gya asotwe no, na ɔhyeɛ asotwe no wɔ hɔ ma wɔn.**

اِنَّ الَّذِيْنَ فَتَنُوا الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوْبُوْا فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ الْحَرِيْقِ ⑪

**12. Nanso nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no bɛnya Aheman Turo no a nsutene nenam mu no. Ɛno ne nkunimdie kɛseɛ no.**

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ڛ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْكَبِيْرُ ⑫

**13. Esi pi sɛ, w'Awurade nsɔmu ano yɛ den.**

اِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيْدٌ ⑬

**14. Ɔno ne Nea Ɔhyɛɛ aseɛ na Ɔsan si *mmɔeɛ* no so bio no.**

اِنَّهٗ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيْدُ ⑭

**15. Na Ɔno ne Bɔnefakyɛfoɔ paa no a Ɔyɛ Ɔdɔfoɔ no;**

وَهُوَ الْغَفُوْرُ الْوَدُوْدُ ⑮

**16. Ahennwa no Wura no, animuonyam Wura no;**

ذُو الْعَرْشِ الْمَجِيْدُ ⑯

**17. Nea Ɔyɔ deɛ Ɔpɛ nyinaa pɛsɛɛ no.**

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيْدُ ⑰

18. Ana asraafo-dɔm no ho abakɔsɛm aba wo hɔ?

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ الْجُنُودِ ﴿١٨﴾

19. Farao ne Samuud *dɔm* no?

فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ﴿١٩﴾

20. Nanso nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie no *tɔkɔ nokorɛ* ntiaeɛ so.

بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي تَكْذِيبٍ ﴿٢٠﴾

21. Na Allah atwa wɔn ho ahyia wɔ kwan a wɔnnhunu so.

وَاللَّهُ مِن وَرَائِهِم مُّحِيطٌ ﴿٢١﴾

22. Mmom, ɛyɛ animuonyam Kur'aan.

بَلْ هُوَ قُرْآنٌ مَّجِيدٌ ﴿٢٢﴾

23. A ɛwɔ atwerɛ-pono a wɔabɔ ɛho ban yie so.

فِي لَوْحٍ مَّحْفُوظٍ ﴿٢٣﴾ ع




## AL-TAARIK
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Meka ɛsoro ne Anɔpa Nsoroma no -

وَالسَّمَاءِ وَالطَّارِقِ ﴿٢﴾

3. Na ɛdeɛben na ɛbɛma wahunu deɛ Anɔpa Nsoroma no yɛ?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الطَّارِقُ ﴿٣﴾

4. *Ɛno ne* nsoroma no a ɛhyeren *na* ɛwowɔ no -

النَّجْمُ الثَّاقِبُ ﴿٤﴾

5. Ɔkra biara nni hɔ a ɔnni ɔhwɛsofoɔ wɔ ne so.

إِن كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌ ﴿٥﴾

6. Enti ma onipa nsusu ho sɛ ɛdeɛn na wɔde bɔɔ no.

فَلْيَنظُرِ الْإِنسَانُ مِمَّ خُلِقَ ﴿٦﴾

7. Wɔbɔɔ no firii nsuo a epuie punkum mu,

خُلِقَ مِن مَّاءٍ دَافِقٍ ﴿٧﴾

8. A efiri adi firi asene ne kokoɔ nkasɛɛ no ntɛm.

يَخْرُجُ مِن بَيْنِ الصُّلْبِ وَالتَّرَائِبِ ﴿٨﴾

9. Esi pi sɛ Ɔwɔ tumi sɛ Ɔde no san ba *nkwa mu* bio

إِنَّهُ عَلَىٰ رَجْعِهِ لَقَادِرٌ ﴿٩﴾

10. Ɛda no a wɔbɛbue asie-sɛm nyinaa soɔ no.

يَوْمَ تُبْلَى السَّرَائِرُ ﴿١٠﴾

11. Ɛnneɛ, ɔnnya ahoɔden ne ɔboafoɔ biara.

فَمَا لَهُ مِن قُوَّةٍ وَلَا نَاصِرٍ ﴿١١﴾

12. Meka ɛsoro ahoroɔ no a ɛsan so (de nsuo) ba no,

وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الرَّجْعِ ﴿١٢﴾

13. Na Meka asaase no a emu bue *ma afifideɛ* puiepuie mu no.

وَالْأَرْضِ ذَاتِ الصَّدْعِ ﴿١٣﴾

14. Esi pi sɛ, ɛyɛ asɛm a wɔabɔ no pɔ pɛsɛɛ,

إِنَّهُ لَقَوْلٌ فَصْلٌ ﴿١٤﴾

15. Na ɛnnyɛ kasa hunu.

وَمَا هُوَ بِالْهَزْلِ ﴿١٥﴾

16. Ampa ara sɛ, wɔrehyehyɛ ɛpɔ-bɔ bi. إِنَّهُمْ يَكِيدُونَ كَيْدًا ﴿١٦﴾

17. Na, Me nso, Merehyehyɛ nsi-ani pɔ-bɔ bi. وَأَكِيدُ كَيْدًا ﴿١٧﴾

18. Enti ma atiafoɔ no mmerɛ. *Ei* ma wɔn mmerɛ kumaa bi. فَمَهِّلِ الْكَافِرِينَ أَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًا ﴿١٨﴾



## AL-A'LAA
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Tontom w'Awurade no din, Ɔsoro-soroni no, سَبِّحِ اسْمَ رَبِّكَ الْأَعْلَى ﴿٢﴾

3. Nea Ɔbɔ adeɛ na Ɔwie no pɛ-yɔ no, الَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٣﴾

4. Ɛne Nea Ɔhyehyɛ na Ɔkyerɛ kwan no, وَالَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ﴿٤﴾

5. Ɛne Nea Ɔma afifideɛ puiepuie *adidibea no*, وَالَّذِي أَخْرَجَ الْمَرْعَىٰ ﴿٥﴾

6. Na afei Ɔma no yɛ tuntum, nwura a aporɔ no. فَجَعَلَهُ غُثَاءً أَحْوَىٰ ﴿٦﴾

7. Yɛbɛkyerɛ wo *Kur'aan no,* na wo werɛ mmfiri, سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنْسَىٰ ﴿٧﴾

8. Gyesɛ deɛ Allah pɛ. Esi pi sɛ Ɔnim petee ne deɛ esie mu. إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ يَعْلَمُ الْجَهْرَ وَمَا يَخْفَىٰ ﴿٨﴾

9. Na Yɛbɛma w'ahiadeɛ *biara* nya ayɛ mmerɛ ama wo. وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٩﴾

10. Enti kɔ so kaekae *wɔn;* esi pi sɛ nkaekaeɛ ho wɔ mfasoɔ. فَذَكِّرْ إِنْ نَفَعَتِ الذِّكْرَىٰ ﴿١٠﴾

11. Obi a ɔsuro no ɛnnkyɛ biara ɔbɛyɛ ahwɛyie; سَيَذَّكَّرُ مَنْ يَخْشَىٰ ﴿١١﴾

12. Nanso ti-bɔnefoɔ no bɛdane ne nkyɛm akɔ, وَيَتَجَنَّبُهَا الْأَشْقَى ﴿١٢﴾

13. Nea *ɛfata no ne sɛ* ɔbɛkɔ Egya kɛseɛ no mu. الَّذِي يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرَىٰ ﴿١٣﴾

14. Afei, ɔno a ɔnnwu wɔ mu, ɔno nso a ɔnnya nkwa. ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿١٤﴾

15. Nokorɛ ni, obi a ɔbɛte ne ho no, ɔno na ɔnya nkɔsoɔ *kann* no. قَدْ أَفْلَحَ مَنْ تَزَكَّىٰ ﴿١٥﴾

16. Na ɔkaekae n'Awurade din na ɔyɔ Asɔre no. وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهِ فَصَلَّىٰ ﴿١٦﴾

17. Nanso mopene ewiase asetena yi mmom, بَلْ تُؤْثِرُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿١٧﴾



**18.** Wɔ abere a Daankwamma no na ɛyɛ paa na ɛka hɔ.
وَالْاٰخِرَةُ خَيْرٌ وَّاَبْقٰى ﴿١٨﴾

**19.** Ɛyɛ nokorɛ sɛ wei ara *na wɔkyerɛ-kyereɛ no* wɔ Nsɛmpa a edii kan no mu -
اِنَّ هٰذَا لَفِى الصُّحُفِ الْاُوْلٰى ﴿١٩﴾

**20.** Abraham ne Mose Nsɛmpa no.
صُحُفِ اِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى ﴿٢٠﴾




## AL-GHAAHYIYAH

*(Mɛkka Yikyerɛ)*

**1.** Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ana *atowerɛnkyɛm* a ɛbunkam soɔ no ho amanebɔ aba wo hɔ?
هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ الْغَاشِيَةِ ﴿٢﴾

**3.** Anim *binom* bɛsi ase saa da no;
وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ ﴿٣﴾

**4.** Wɔyɔ adwuma-den, wɔbrɛ.
عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ﴿٤﴾

**5.** *Wɔ*bɛwura Egya a ɛrehyeɛ mu;
تَصْلٰى نَارًا حَامِيَةً ﴿٥﴾

**6.** *Na* wɔbɛma wɔanom afiri nsuniwa a ɛrehuru mu;
تُسْقٰى مِنْ عَيْنٍ اٰنِيَةٍ ﴿٦﴾

**7.** Wɔnnya aduane biara gyesɛ nhahan a awoɔ, ɛnwono, na ɛyɛ nkaseɛ-nkaseɛ,
لَيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ اِلَّا مِنْ ضَرِيْعٍ ﴿٧﴾

**8.** Ɛno a ɛmma kɛseɛ, ɛno nso a ɛnnwo-dwo ɛkɔm ano.
لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِيْ مِنْ جُوْعٍ ﴿٨﴾

**9.** *Na* anim *binom* nso bɛkyerɛ anigyeɛ saa da no,
وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ﴿٩﴾

**10.** Wɔn ani bɛgye wɔn nnwuma ho,
لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿١٠﴾

**11.** Wɔ Turo a ɛkrɔn no mu,
فِيْ جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿١١﴾

**12.** Wonnte kasa hunu biara wɔ mu;
لَّا تَسْمَعُ فِيْهَا لَاغِيَةً ﴿١٢﴾

**13.** Emu na nsuniwa a ɛde mmirika wɔ,
فِيْهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٣﴾

**14.** Emu na abrempɔn nnwa a ɛkrɔn wɔ,
فِيْهَا سُرُرٌ مَّرْفُوْعَةٌ ﴿١٤﴾

**15.** Ɛne nkuruwa a wɔde asisi yie,
وَّاَكْوَابٌ مَّوْضُوْعَةٌ ﴿١٥﴾

**16.** Ɛne ntoma mmoto-mmoto a wɔa-hyehyɛ no *fɛɛfɛɛfɛ,*
وَّنَمَارِقُ مَصْفُوْفَةٌ ﴿١٦﴾

**17.** Ɛne ntoma-ketɛ a wɔaterɛterɛ mu *sɛdeɛ ɛsɛ.*
وَّزَرَابِيُّ مَبْثُوْثَةٌ ﴿١٧﴾

**18.** Ana wɔnnhwɛ yoma, sɛdeɛ wɔabɔ no?
اَفَلَا يَنْظُرُوْنَ اِلَى الْاِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٨﴾

**19.** Ɛne ɛsoro nso, sɛdeɛ wɔasi ama soɔ?
وَاِلَى السَّمَآءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٩﴾

**20. Ɛne mmepɔ nso, sɛdeɛ aseɛ atintim?**
وَإِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿٢٠﴾

**21. Ɛne asaase nso, sɛdeɛ wɔaterɛterɛ mu?**
وَإِلَى الْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢١﴾

**22. Enti tu fo, ɛfirisɛ woyɛ fotufoɔ ampa;**
فَذَكِّرْ إِنَّمَا أَنْتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢٢﴾

**23. Wonnyɛ wɔn so ɔhwɛsofoɔ .**
لَسْتَ عَلَيْهِمْ بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٣﴾

**24. Nanso nea ɔbɛdane ne ho akɔ na watia no,**
إِلَّا مَنْ تَوَلَّى وَكَفَرَ ﴿٢٤﴾

**25. Allah de asotwe kɛseɛ paa no na ɛbɛtwe n'aso.**
فَيُعَذِّبُهُ اللَّهُ الْعَذَابَ الْأَكْبَرَ ﴿٢٥﴾

**26. Esi pi sɛ, Yɛn nkyɛn na wɔn nsankyire wɔ,**
إِنَّ إِلَيْنَا إِيَابَهُمْ ﴿٢٦﴾

**27. Afei, esi pi sɛ, Yɛn na ɛwɔ hɔ ma *Yɛn* sɛ Yɛfrɛ wɔn ma wɔbu wɔn nkonta.**
ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُمْ ﴿٢٧﴾




## AL-FAGYR

*(Mekka Yikyerɛ)*

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**
بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2. Meka Ahomakye no,**
وَالْفَجْرِ ﴿٢﴾

**3. Ɛne Anadwo Du no,**
وَلَيَالٍ عَشْرٍ ﴿٣﴾

**4. Ɛne deɛ wɔkyɛ mu pɛ a ɛyɛ yie, ne deɛ ɛnnyɛ yie no,**
وَالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ﴿٤﴾

**5. Ɛne anadwo no berɛ a ɛtwe kɔ *n'awieɛ no,***
وَاللَّيْلِ إِذَا يَسْرِ ﴿٥﴾

**6. Enti adansedie a ɛyɛ den *nni* mu mma obi a ɔwɔ nteaseɛ?**
هَلْ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِذِي حِجْرٍ ﴿٦﴾

**7. Ana wonnhunuu sɛdeɛ w'Awurade ne 'Aad-foɔ si diiɛ -**
أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ﴿٧﴾

**8. Iram *abusua no,* wɔnom a wɔwɔ adan atenten no,**
إِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ﴿٨﴾

**9. *Adan* te sɛ wɔn deɛ no, na wɔnnsii bi nnii kan wɔ nsaase no mu,**
الَّتِي لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ﴿٩﴾

**10. Ɛne Samuud a na wɔtu mmotan mu wɔ bɔnhwa no mu,**
وَثَمُودَ الَّذِينَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ﴿١٠﴾

**11. Ɛne Farao, nsraban a wɔabobɔm wura no?**
وَفِرْعَوْنَ ذِي الْأَوْتَادِ ﴿١١﴾

**12. Wɔnom a wɔyɔɔ amumuyɔ wɔ nsaase mu no.**
الَّذِينَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١٢﴾

**13.** Na wɔyɔɔ basabasayɔ pii wɔ mu no.

فَأَكْثَرُوا فِيهَا الْفَسَادَ ﴿١٣﴾

**14.** Afei w'Awurade no maa asotwe abaa bɔɔ wɔn so.

فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٤﴾

**15.** Esi pi sɛ, w'Awurade no gu so wɛn,

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٥﴾

**16.** Onipa deɛ, sɛ n'Awurade sɔ no hwɛ na Ɔma no animuonyam na Ɔde adom ahoroɔ ma no a, ɔka sɛ, 'M'Awurade ahyɛ me animuonyam.'

فَأَمَّا الْإِنْسَانُ إِذَا مَا ابْتَلَاهُ رَبُّهُ فَأَكْرَمَهُ وَنَعَّمَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَكْرَمَنِ ﴿١٦﴾

**17.** Nanso sɛ Ɔsɔ no hwɛ na Ɔma n'akɔnhomabɔdeɛ *nya* mu yɛ den ma no a, ɔka sɛ, 'M'Awurade agu m'anim ase.'

وَأَمَّا إِذَا مَا ابْتَلَاهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَهَانَنِ ﴿١٧﴾

**18.** Dabi, mmom monnhyɛ agyanka animuonyam,

كَلَّا بَلْ لَا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ﴿١٨﴾

**19.** Na monnkamfo nnkyerɛ mo ho mo ho sɛ wɔma ahiafoɔ aduane.

وَلَا تَحَاضُّونَ عَلَى طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿١٩﴾

**20.** Na modi *nnipa foforɔ* adedie pasapasa,

وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَمًّا ﴿٢٠﴾

**21.** Na modɔ ahonyadeɛ, ɔdɔ a ɛboro soɔ.

وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢١﴾

**22.** Dabida, berɛ a wɔbɛsi asaase no ama no ayam fekɔɔ no;

كَلَّا إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Na w'Awurade bɛba na soro-abɔfoɔ no bɛto santene a santene no bi da bi akyi no;

وَجَاءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٣﴾

**24.** Na wɔde Amanehunu-Gya bɛba ama no abɛn saa da no; saa da no, na onipa bɛkae, nanso mfasoɔ bɛn na nkaekaeɛ no bɛyɛ ama no?

وَجِيءَ يَوْمَئِذٍ بِجَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ الْإِنْسَانُ وَأَنَّى لَهُ الذِّكْرَى ﴿٢٤﴾

**25.** Ɔbɛka sɛ, 'O mennue, sɛ anka, meyɔɔ *nnwuma papa bi* too hɔ maa me nkwa *a ɛwɔ ha yi a!*'

يَقُولُ يَا لَيْتَنِي قَدَّمْتُ لِحَيَاتِي ﴿٢٥﴾

**26.** Enti saa da no obiara nni hɔ a ɔbɛtumi atwe aso te sɛ N'asotwe no,

فَيَوْمَئِذٍ لَا يُعَذِّبُ عَذَابَهُ أَحَدٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Na obiara nni hɔ a ɔbɛtumi akyekyere te sɛ Ne nkyekyereɛ;

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُ أَحَدٌ ﴿٢٧﴾

**28.** *Na* wo, O ɔkra a wowɔ asomdwoeɛ mu!

يَا أَيَّتُهَا النَّفْسُ الْمُطْمَئِنَّةُ ﴿٢٨﴾

**29.** San kɔ w'Awurade hɔ berɛ a wani agye *Ne ho na* Ɔno nso ani agye *wo ho.*

ارْجِعِي إِلَى رَبِّكِ رَاضِيَةً مَرْضِيَّةً ﴿٢٩﴾

**30.** Enti hyɛne mu ka Me nkoa a Masa mu ayi wɔn no ho,

فَادْخُلِي فِي عِبَادِي ﴿٣٠﴾

**31.** Na hyɛne Me Turo no mu.

وَادْخُلِي جَنَّتِي ﴿٣١﴾

سُوْرَةُ الْبَلَدِ مَكِّيَّةٌ ٩٠ — اٰيَاتُهَا ٢١ — رُكُوْعُهَا ١

## AL-BALAD
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Mede saa kuropɔn yi di nse yereketee -

لَآ اُقْسِمُ بِهٰذَا الْبَلَدِ ﴿٢﴾

3. Na saa kuropɔn yi mu na woteɛ -

وَاَنْتَ حِلٌّ بِهٰذَا الْبَلَدِ ﴿٣﴾

4. Na *Mede* ɔwofoɔ ne deɛ ɔwooeɛ no *di nse,*

وَوَالِدٍ وَّمَا وَلَدَ ﴿٤﴾

5. Esi pi sɛ, Yɛbɔɔ onipa sɛ *ɔmɛhyia* ahokyerɛ.

لَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ فِيْ كَبَدٍ ﴿٥﴾

6. Ana ɔdwene sɛ obiara nni ne so tumi?

اَيَحْسَبُ اَنْ لَّنْ يَّقْدِرَ عَلَيْهِ اَحَدٌ ﴿٦﴾

7. Ɔka sɛ, 'Masɛe agyapadeɛ dodo paa.'

يَقُوْلُ اَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ﴿٧﴾

8. Ana ɔdwene sɛ obiara nnhu no?

اَيَحْسَبُ اَنْ لَّمْ يَرَهٗٓ اَحَدٌ ﴿٨﴾

9. Ana ɛnnyɛ Yɛn na Yɛama no ani mmienu,

اَلَمْ نَجْعَلْ لَّهٗ عَيْنَيْنِ ﴿٩﴾

10. Ɛne tɛkrɛma ne ano-fafa mmienu?

وَلِسَانًا وَّشَفَتَيْنِ ﴿١٠﴾

11. Na Yɛkyerɛɛ no animuonyam kwan mmienu a ɛforo kɔ soro.

وَهَدَيْنٰهُ النَّجْدَيْنِ ﴿١١﴾

12. Nanso wanni 'Akabah' kwan no akyi.

فَلَا اقْتَحَمَ الْعَقَبَةَ ﴿١٢﴾

13. Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu adekorɔ a 'Akabah' yɛ?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الْعَقَبَةُ ﴿١٣﴾

14. Ɛ*no ne* sɛ wɔbɛgyae ɔdɔnkɔ ama wade ne ho.

فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٤﴾

15. Anaasɛ wɔbɛma aduane wɔ ɛkɔm da mu

اَوْ اِطْعٰمٌ فِيْ يَوْمٍ ذِيْ مَسْغَبَةٍ ﴿١٥﴾

16. *De ama* agyanka a ɔyɛ obusuani,

يَّتِيْمًا ذَا مَقْرَبَةٍ ﴿١٦﴾

17. Anaasɛ ohiani *a ɔda* mfuturo mu.

اَوْ مِسْكِيْنًا ذَا مَتْرَبَةٍ ﴿١٧﴾

18. Bio, ɛwɔ sɛ ɔka nkurɔfoɔ a wɔagye adie ho, na wɔtu wɔn ho fo wɔ ntɔkɔsoɔ ho na wɔtu wɔn ho fo wɔ ahummɔborɔyɔ ho.

ثُمَّ كَانَ مِنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ وَتَوَاصَوْا بِالْمَرْحَمَةِ ﴿١٨﴾

19. Weinom ne nsa nifa nkurɔfoɔ no.

اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ﴿١٩﴾

20. Nanso nkurɔfoɔ a wɔtia Yɛn Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ no, wɔnom ne nsa benkum nkurɔfoɔ no.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِنَا هُمْ اَصْحٰبُ الْمَشْئَمَةِ ﴿٢٠﴾

21. Wɔn so na egya a wɔaboa ano *bɛforo afa.*

عَلَيْهِمْ نَارٌ مُّؤْصَدَةٌ ﴿٢١﴾

سُوْرَةُ الشَّمْسِ مَكِّيَّةٌ ٩١ — اٰياتها ١٦ — ركوعها ١

## AL-HYAMS

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Meka awia no ne berɛ a ɛhyɛ aseɛ hyerɛn no,

وَالشَّمْسِ وَضُحٰىهَا ﴿٢﴾

3. Na Meka bosome no, berɛ a edi (awia no) akyi,

وَالْقَمَرِ اِذَا تَلٰىهَا ﴿٣﴾

4. Na Meka adekyeɛ berɛ a eyi n'animuonyam adi no,

وَالنَّهَارِ اِذَا جَلّٰىهَا ﴿٤﴾

5. Na Meka adesaeɛ berɛ a ɛtwe nkatasoɔ wɔ ɛso no,

وَالَّيْلِ اِذَا يَغْشٰىهَا ﴿٥﴾

6. Na Meka ɛsoro ne deɛ wɔde yɛɛɛ no,

وَالسَّمَآءِ وَمَا بَنٰىهَا ﴿٦﴾

7. Na Meka asaase ne ne nterɛmu a wɔaterɛterɛ mu no,

وَالْاَرْضِ وَمَا طَحٰىهَا ﴿٧﴾

8. Na Meka ɔkra ne ne pɛ-yɔ a wɔaye no no -

وَنَفْسٍ وَّمَا سَوّٰىهَا ﴿٨﴾

9. Na Ɔyii no adi kyerɛɛ no, adeɛ a ɛyɛ bɔne ma no ne adeɛ a ɛtene ma no -

فَاَلْهَمَهَا فُجُوْرَهَا وَتَقْوٰىهَا ﴿٩﴾

10. Esi pi sɛ, nea ɔtoa ahoteɛ no so no bɛnya nkɔsoɔ,

قَدْ اَفْلَحَ مَنْ زَكّٰىهَا ﴿١٠﴾

11. Na esi pi sɛ nea ɔbegu ɛho fi no nso bɛsɛe.

وَقَدْ خَابَ مَنْ دَسّٰىهَا ﴿١١﴾

12. Samuud *abusua no* poo *nokorɛ no* ɛnam wɔn atuateɛ nti.

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ بِطَغْوٰىهَآ ﴿١٢﴾

13. Berɛ a wɔn mu ti-bɔnefoɔ paa no sɔre gyinaaeɛ no,

اِذِ انْۢبَعَثَ اَشْقٰىهَا ﴿١٣﴾

14. Afei Allah Somafoɔ no kaa sɛ, '*Monyae* Allah yoma-bereɛ no, na *moma* ɔnom.'

فَقَالَ لَهُمْ رَسُوْلُ اللّٰهِ نَاقَةَ اللّٰهِ وَسُقْيٰهَا ﴿١٤﴾

15. Nanso wɔpoo no na wɔtwitwaa ne ntini mu bubuu no, enti wɔn Awurade no sɛee wɔn pasa-pasa ɛnam wɔn bɔne nti, na Ɔtwaa wɔn *guu fɔm.*

فَكَذَّبُوْهُ فَعَقَرُوْهَا ۙ فَدَمْدَمَ عَلَيْهِمْ رَبُّهُمْ بِذَنْۢبِهِمْ فَسَوّٰىهَا ﴿١٥﴾

16. Na Ɔnnsuro n'awie-kyire biara.

وَلَا يَخَافُ عُقْبٰهَا ﴿١٦﴾ ع

سُورَةُ اللَّيۡلِ مَكِّيَّةٌ ٩٢ أياتها ٢١ ركوعها ١

## AL-LƐIL

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

2. Meka adesaeɛ, berɛ a ɛkata soɔ no!

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰ ٢

3. Na Meka adekyeɛ berɛ a ɛhyerɛn no,

وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ٣

4. Na Meka ɔbarima ne ɔbaa mmɔeɛ no,

وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٤

5. Esi pi sɛ mo mmɔdenbɔ gu ahorɔɔ.

إِنَّ سَعۡيَكُمۡ لَشَتَّىٰ ٥

6. Afei nea ɔyi bi ma na ɔyɛ ɔteneneeni no,

فَأَمَّا مَنۡ أَعۡطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ٦

7. Na ɔdi deɛ ɛyɛ papa nyinaa ho adanseɛ na ɔhyɛ no ma no,

وَصَدَّقَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٧

8. Yɛbɛtoto ahiadeɛ *biara* ama no ayɛ mmerɛ ama no.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡيُسۡرَىٰ ٨

9. Mmom nea ɔyɛ pɛpɛɛ na ɔmmfa hwee ho *ntɛn nti,*

وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسۡتَغۡنَىٰ ٩

10. Na ɔpo deɛ ɛtene no,

وَكَذَّبَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ١٠

11. Yɛbɛma ahohiahia-nya ayɛ mmerɛ ama no.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡعُسۡرَىٰ ١١

12. Na n'ahonyadeɛ ho mma no mfasoɔ berɛ a ɔbɛsɛɛ no.

وَمَا يُغۡنِي عَنۡهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١٢

13. Esi pi sɛ, ɛwɔ hɔ ma Yɛn sɛ Yɛkyerɛ kwan;

إِنَّ عَلَيۡنَا لَلۡهُدَىٰ ١٣

14. Na Yɛn na Daankwamma ne seisei wiase yi yɛ Yɛn dea.

وَإِنَّ لَنَا لَلۡأٓخِرَةَ وَٱلۡأُولَىٰ ١٤

15. Enti mebɔ mo kɔkɔ fa Egya-dɛreɛ bi ho.

فَأَنذَرۡتُكُمۡ نَارٗا تَلَظَّىٰ ١٥

16. Obiara nnwura mu gyesɛ nea ɔyɛ otirimuɔdenfoɔ paa no,

لَا يَصۡلَىٰهَآ إِلَّا ٱلۡأَشۡقَى ١٦

17. Ɔno a ɔpo *nokorɛ no* na ɔdane *n'*akyi no.

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٧

18. Mmom ɔteneneeni no deɛ wɔbɛyi no afiri ho,

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلۡأَتۡقَى ١٨

19. Nea ɔde n'ahonyadeɛ ma sɛ ɔbɛnya ahoteɛ nti no.

ٱلَّذِي يُؤۡتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٩

20. Na ɔnne obiara ka wɔ adom bi ho a ɛsɛ sɛ ɔtua ho ka,

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعۡمَةٖ تُجۡزَىٰٓ ٢٠

21. Gyesɛ *ɔde n'ahonyadeɛ ma* sɛ ɔde rehwehwɛ anigyeɛ a efiri n'Awurade, Ɔsorosoroni no hɔ.

إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢١

22. Na ɛnnkyɛ biara N'ani bɛgye *ne ho.*

وَلَسَوۡفَ يَرۡضَىٰ ٢٢ ع ١




## AL-DUHAA

*(Mɛkka Yikyerɛ)*

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. — بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Meka anɔpa-wia nhyerɛnneɛ no, — وَالضُّحَىٰ ﴿٢﴾

3. Na Meka adesaeɛ, berɛ a atae dinn no, — وَاللَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٣﴾

4. W'Awurade no mpaa w'akyi nanso Ɔnnyii *wo* mmaae *abufuo mu.* — مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٤﴾

5. Esi pi sɛ, *dɔnhwere biara* a edi akyire no yɛ ma wo kyɛn *deɛ* edii n'anim no. — وَلَلْآخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ الْأُولَىٰ ﴿٥﴾

6. Na ɛnnkyɛ biara w'Awurade no de bɛma wo ama w'ani agye. — وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰ ﴿٦﴾

7. Ana Wannhu wo sɛ woyɛ agyanka na Ɔmaa *wo* tenabea? — أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَآوَىٰ ﴿٧﴾

8. Na Ɔhunuu wo sɛ worekyinkyini rehwehwɛ *No* na Ɔkyerɛɛ *wo* kwan *baa Ne hɔ.* — وَوَجَدَكَ ضَالًّا فَهَدَىٰ ﴿٨﴾

9. Na Ɔhunuu wo sɛ wadi nya, na Ɔyɛɛ *wo* ɔdefoɔ. — وَوَجَدَكَ عَائِلًا فَأَغْنَىٰ ﴿٩﴾

10. Enti agyanka deɛ, mma nnhyɛ ne so, — فَأَمَّا الْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ﴿١٠﴾

11. Na ɔsrɛ-srɛfoɔ deɛ mma nnte no atua, — وَأَمَّا السَّائِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١١﴾

12. Na w'Awurade adom ahoroɔ no deɛ, ka to dwa *kyerɛ nnipa nkaeɛ no.* — وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١٢﴾

---




## AL-INHYIRAAH

*(Mɛkka Yikyerɛ)*

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. — بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Ana ɛnnyɛ Yɛn na Yɛbuee wo koko mu maa woɔ, — أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ﴿٢﴾

3. Na Yɛayi w'adesoa afiri wo so — وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ﴿٣﴾

4. Ɛno na *aka kumaa bi* ama abu w'akyi mu no, — الَّذِي أَنقَضَ ظَهْرَكَ ﴿٤﴾

5. Na Yɛmaa wo din so? — وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ﴿٥﴾

6. Enti esi pi sɛ ahogono wɔ ahokyerɛ akyi. — فَإِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٦﴾

7. Esi pi sɛ ahogono wɔ ahokyerɛ akyi *ampa.*

إِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ٧

8. Enti sɛ wonya wo ho twabea a, bɔ mmɔden di aperedie dendenden,

فَإِذَا فَرَغْتَ فَانْصَبْ ٨

9. Na w'Awurade no na dane kɔ Ne hɔ hwehwɛ No anibere so.

وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَارْغَبْ ٩




## AL-TIIN
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Meka Borɔdoma no ne ‘Zɛituun' Ngo-dua no,

وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ ٢

3. Na Meka Bepɔ Sinai,

وَطُورِ سِينِينَ ٣

4. Na Meka saa Kuro yi, asomdwoeɛ tenabea no.

وَهَٰذَا الْبَلَدِ الْأَمِينِ ٤

5. Esi pi sɛ Yɛabɔ onipa wɔ adebɔ nhyehyɛeɛ a edi mu paa so.

لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ٥

6. Afei Yɛsan no akyi ba *gyinabrɛ a* ɛwɔ fɔm na ɛyɛ foo paa mu.

ثُمَّ رَدَدْنَاهُ أَسْفَلَ سَافِلِينَ ٦

7. Gyesɛ nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no; enti wɔnom deɛ akatua a enni awieɛ na wɔbɛnya.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٧

8. Ɛnneɛ na ɛdeɛn ho na wɔbɔ wo torɔ wɔ *wei* akyi, ɛfa Atemmuo no ho?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّينِ ٨

9. Ɛnnyɛ Allah na Ɔyɛ atemmuafoɔ mu Ɔtemmuafoɔ a Ɔdi mu paa no?

أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ ٩




## AL-‘ALAK
*(Mɛkka Yikyerɛ)*

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Kenkan wɔ w'Awurade no din mu, Nea Ɔbɔɔ adeɛ no,

اقْرَأْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِي خَلَقَ ٢

3. Ɔbɔɔ onipa firii toa bi a akyere abɔm fua no mu.

خَلَقَ الْإِنْسَانَ مِنْ عَلَقٍ ٣

4. Kenkan! Na w'Awurade no ne Animuonyam-hene no.

اقْرَأْ وَرَبُّكَ الْأَكْرَمُ ٤

5. Nea Ɔde twerɛ-dua kyerɛɛ adeɛ no.

الَّذِي عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ٥



| | |
|---|---|
| 6. Ɔkyerɛɛ onipa adeɛ a na ɔnnim. | عَلَّمَ الْاِنْسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ۝٦ |
| 7. Dabida! esi pi sɛ onipa yɛ *otuatefoɔ* amumuyɔfoɔ, | كَلَّآ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَيَطْغٰٓى ۝٧ |
| 8. Efirisɛ ɔdwene fa ne ho sɛ ɔde ne ho. | اَنْ رَّاٰهُ اسْتَغْنٰى ۝٨ |
| 9. Esi pi sɛ, w'Awurade hɔ na nsankyire no wɔ. | اِنَّ اِلٰى رَبِّكَ الرُّجْعٰى ۝٩ |
| 10. Ana wahunu nea ɔsi kwan no | اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يَنْهٰى ۝١٠ |
| 11. A ɔ*si Y'*akoa *kwan* berɛ a ɔrebɔ mpaeɛ no? | عَبْدًا اِذَا صَلّٰى ۝١١ |
| 12. *Yɛ ahwɛyie,* sɛ worebɛhunu sɛ ɔwɔ kwankyerɛ no so a, | اَرَءَيْتَ اِنْ كَانَ عَلَى الْهُدٰٓى ۝١٢ |
| 13. Anaasɛ ɔkyerɛkyerɛ teneneeyɔ a *wobɛyɛ no dɛn?* | اَوْ اَمَرَ بِالتَّقْوٰى ۝١٣ |
| 14. Bio, wasusu ho sɛ *ebia otiafoɔ no,* ɔno *mmom* na ɔbɔɔ nokorɛ no trɔ na ɔdanee ne ho kɔɔeɛ a, | اَرَءَيْتَ اِنْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ۝١٤ |
| 15. Ana ɔnnhunu sɛ Allah hunu adeɛ? | اَلَمْ يَعْلَمْ بِاَنَّ اللّٰهَ يَرٰى ۝١٥ |
| 16. Dabida, sɛ wannyae a, esi pi sɛ, Yɛbɛsɔ ne moma so nwi mu atwe no ase, | كَلَّا لَئِنْ لَّمْ يَنْتَهِ ۙ لَنَسْفَعًا بِالنَّاصِيَةِ ۝١٦ |
| 17. *Onipa* nkontomponi, ɔdebɔneyɔni no moma so nwii. | نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ۝١٧ |
| 18. Ɛnneɛ ma ɔnfrɛ n'ahokafoɔ, | فَلْيَدْعُ نَادِيَهٗ ۝١٨ |
| 19. Yɛn *nso* Yɛbɛfrɛ *Yɛn* soro-abɔfoɔ a *wɔtwe aso no ama wɔato no atwene Amanehunu-Gya mu.* | سَنَدْعُ الزَّبَانِيَةَ ۝١٩ |
| 20. Dabi, nnyae wo ho mma no, mmom brɛ wo ho ase fa w'anim butu fɔm na twe bɛn *Nyankopɔn.* | كَلَّا ۭ لَا تُطِعْهُ وَاسْجُدْ وَاقْتَرِبْ ۝٢٠ |

سُوْرَةُ الْقَدْرِ مَكِّيَّةٌ ٩٧ — اٰيَاتُهَا ٦ — رُكُوْعُهَا ١

## AL-KADR
(Mɛkka Yikyerɛ)

| | |
|---|---|
| 1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١ |
| 2. Esi pi sɛ, Yɛsane baa fɔm wɔ Hyɛbrɛ Anadwo no mu. | اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةِ الْقَدْرِ ۝٢ |
| 3. Na ɛdeɛbɛn na ɛbɛma wahunu ade-korɔ a Hyɛbrɛ Anadwo no yɛ? | وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِ ۝٣ |
| 4. Hyɛbrɛ Anadwo no di mu kyɛn bosome apem. | لَيْلَةُ الْقَدْرِ ۙ خَيْرٌ مِّنْ اَلْفِ شَهْرٍ ۝٤ |

**5. Emu na soro-abɔfoɔ no ne Honhom no, nam wɔn Awurade ahyɛdeɛ so, de asɛm biara sane ba fɔm.**

تَنَزَّلُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَالرُّوْحُ فِيْهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۚ مِنْ كُلِّ اَمْرٍ ۝٥

**6. Asomdwoeɛ - saa na ɛbɛyɛ mpo kɔpem sɛ ahomakye bɛyi ne ti.**

سَلٰمٌ ۛ هِيَ حَتّٰى مَطْلَعِ الْفَجْرِ ۝٦




## AL-BAYYINAH

**(Madina Yikyerɛ)**

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2. Nkurɔfoɔ a wɔyɛ atiafoɔ no a wɔfiri Nwoma Nkurɔfoɔ no mu ne abosomsomfoɔ no annyae *ntiaeɛ no ara da* kɔpem sɛ nsɛnkyerɛmu a ɛda adi baa wɔn mu -**

لَمْ يَكُنِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَالْمُشْرِكِيْنَ مُنْفَكِّيْنَ حَتّٰى تَاْتِيَهُمُ الْبَيِّنَةُ ۝٢

**3. Ɔsomafoɔ bi a ɔfiri Allah hɔ a ɔkenkan Nsɛmpa a ɛho teɛ.**

رَسُوْلٌ مِّنَ اللّٰهِ يَتْلُوْا صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ۝٣

**4. Emu na nkyerɛkyerɛ a ɛwɔ hɔ daa wɔ.**

فِيْهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ۝٤

**5. Na nkurɔfoɔ a wɔmaa wɔn Nwoma no mu ampaepae kɔpem sɛ nsɛnkyerɛmu a ɛda adi baa wɔn mu.**

وَمَا تَفَرَّقَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ الْبَيِّنَةُ ۝٥

**6. Nanso wɔannhyɛ wɔn biribiara ho ka sɛ wɔnsom Allah, *na* wɔni nokorɛ ma No wɔ sotie mu *na* wɔnyɛ pɛ, na wɔnyɔ Asɔre na wɔntua Zakaat. Na ɛno ne *nkurɔfoɔ no* a wɔwɔ tenenee kwan so no som.**

وَمَآ اُمِرُوْٓا اِلَّا لِيَعْبُدُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ۙ حُنَفَآءَ وَيُقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوا الزَّكٰوةَ وَذٰلِكَ دِيْنُ الْقَيِّمَةِ ۝٦

**7. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔtia a wɔfiri Nwoma no Nkurɔfoɔ mu no, ɛne abosomsomfoɔ no bɛtena Amanehunu-Gya no mu afe bɔɔ. Wɔnom ne bɔne a ɛwɔ abɔdeɛ mu.**

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَالْمُشْرِكِيْنَ فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ اُولٰٓئِكَ هُمْ شَرُّ الْبَرِيَّةِ ۝٧

**8. Ampa ara sɛ, nkurɔfoɔ a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa no - wɔnom na wɔdi mu paa wɔ abɔdeɛ mu.**

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمْ خَيْرُ الْبَرِيَّةِ ۝٨

**9. Wɔnom akatua wɔ wɔn Awurade no hɔ - Daa-mfensaa Turo ahoroɔ no a nsutene pem aseɛ no mu. Wɔbɛtena mu afe bɔɔ. Allah ani agye wɔn ho yie, na wɔn nso ani agye Ne ho. Wei wɔ hɔ ma nea ɔsuro n'Awurade no.**

جَزَآؤُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ ؕ ذٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ رَبَّهٗ ۝٩

آياتها ٩ — سُورَةُ الزِّلْزَالِ مَكِّيَّةٌ ٩٩ — ركوعها ١

## AL-ZILZAAL

(Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ⓵

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

إِذَا زُلْزِلَتِ الْاَرْضُ زِلْزَالَهَا ⓶

**2. Berɛ a asaase bɛwoso ne wosoɔ *denden* no,**

وَاَخْرَجَتِ الْاَرْضُ اَثْقَالَهَا ⓷

**3. Na asaase ayi n'adesoa nyinaa adi no,**

وَقَالَ الْاِنْسَانُ مَا لَهَا ⓸

**4. Na onipa bɛka sɛ, 'Ɛdeɛn asɛm na aka no yi?'**

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ اَخْبَارَهَا ⓹

**5. Ɛda no na ɔbɛbɔ n'amanneɛ,**

بِاَنَّ رَبَّكَ اَوْحٰى لَهَا ⓺

**6. Efirisɛ, w'Awurade na Wayi akyerɛ no.**

يَوْمَئِذٍ يَّصْدُرُ النَّاسُ اَشْتَاتًا ۙ لِّيُرَوْا اَعْمَالَهُمْ ⓻

**7. Ɛda no na nnipa a wɔabɔ apetee bɛfiri adi akuo-akuo ama wɔde wɔn nneyɔeɛ *awie-akyire* akyerɛ wɔn.**

فَمَنْ يَّعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَّرَهٗ ⓼

**8. Na nea ɔbɛyɔ papa te sɛ awideɛ aba mu duro bɛhunu,**

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَّرَهٗ ⓽

**9. Na nea ɔbɛyɔ bɔne te sɛ awideɛ aba mu duro nso bɛhunu.**



آياتها ١٢ — سُورَةُ الْعٰدِيٰتِ مَكِّيَّةٌ ١٠٠ — ركوعها ١

## AL-'AADIYAAT

(Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ⓵

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

وَالْعٰدِيٰتِ ضَبْحًا ⓶

**2. Meka *akofoɔ no* mpɔnkɔ ahoɔharefoɔ no hwenemutuo no,**

فَالْمُوْرِيٰتِ قَدْحًا ⓷

**3. *Wɔnom a wɔn nan ase* tete gya no,**

فَالْمُغِيْرٰتِ صُبْحًا ⓸

**4. Na wɔto hyɛ *atamfo so* ahomakye *berɛ* no,**

فَاَثَرْنَ بِهٖ نَقْعًا ⓹

**5. Na wɔde pagya mfuturo mmurunkum no,**

فَوَسَطْنَ بِهٖ جَمْعًا ⓺

**6. Na wɔde saa-yɔ hyene *atamfo no* mfinimfini santene mu no.**

اِنَّ الْاِنْسَانَ لِرَبِّهٖ لَكَنُوْدٌ ⓻

**7. Esi pi sɛ, onipa yɛ boniayɛ ma n'Awurade;**

وَاِنَّهٗ عَلٰى ذٰلِكَ لَشَهِيْدٌ ⓼

**8. Na esi pi sɛ, ɔno ara yɛ ɛho dansefoɔ;**

وَاِنَّهٗ لِحُبِّ الْخَيْرِ لَشَدِيْدٌ ⓽

**9. Na esi pi sɛ, ahonyadeɛ ho dɔ nti ɔyere ne ho dendenden.**



10. Ana onii-korɔ no nnim sɛ, sɛ wɔnyane wɔn a wɔwɔ adamena mu no a,

أَفَلَا يَعْلَمُ إِذَا بُعْثِرَ مَا فِي الْقُبُورِ ﴿١٠﴾

11. Na sɛ wɔyi deɛ ɛwɔ akoma mu no adi a,

وَحُصِّلَ مَا فِي الصُّدُورِ ﴿١١﴾

12. Esi pi sɛ, wɔn Awurade no, saa da no, bɛwɔ nimdeɛ wɔ wɔn ho a Ɔbɛyɛ Amanebɔfoɔ sɛ ɛteɛ biara?

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّخَبِيرٌ ﴿١٢﴾ ع




## AL-KAARI'AH
(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Atowerɛnkyɛm kɛseɛ no!

الْقَارِعَةُ ﴿٢﴾

3. Ɛdeɛn ne Atowerɛnkyɛm kɛseɛ no?

مَا الْقَارِعَةُ ﴿٣﴾

4. Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu adekorɔ a Atowerɛnkyɛm kɛseɛ no yɛ?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْقَارِعَةُ ﴿٤﴾

5. Ɛda no a adasamma bɛyɛ te sɛ nwenwe-mmoa a wɔabɔ apete no,

يَوْمَ يَكُونُ النَّاسُ كَالْفَرَاشِ الْمَبْثُوثِ ﴿٥﴾

6. Na mmepɔ no bɛyɛ te sɛ asaawa a wɔatete mu apete.

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ الْمَنفُوشِ ﴿٦﴾

7. Ɛnneɛ, nea ne nsania mu bɛyɛ duro no deɛ,

فَأَمَّا مَن ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ ﴿٧﴾

8. Ɔbɛnya asetena a anigyeɛ wɔ mu.

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٨﴾

9. Mmom nea ne nsania mu bɛyɛ hare no deɛ,

وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَازِينُهُ ﴿٩﴾

10. Ne maame bɛyɛ 'Haawiyah.'

فَأُمُّهُ هَاوِيَةٌ ﴿١٠﴾

11. Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu adekorɔ a ɛyɛ?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا هِيَهْ ﴿١١﴾

12. *Ɛyɛ* Egya bi a ɛredɛre huren-huren.

نَارٌ حَامِيَةٌ ﴿١٢﴾ ع



## AL-TAKAASUR
(Mɛkka Yikyerɛ)

| | |
|---|---|
| 1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Ahonyadeɛ ho mperesie ne mfompɛ a ɛwɔ mo ntɛm no ama mo ayɛ anibugusoɔ, | اَلْهٰىكُمُ التَّكَاثُرُ ② |
| 3. *Ɛbɛkɔ so ara* akɔsi sɛ mobɛduru amusieɛ mpo. | حَتّٰى زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ ③ |
| 4. Dabida! ɛnnkyɛ biara mobɛba abɛhunu. | كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ④ |
| 5. Bio! dabida ɛnnkyɛ biara mobɛba abɛhunu. | ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ⑤ |
| 6. Dabida! sɛ anka monim nimdeɛ no a esi pi no a, | كَلَّا لَوْ تَعْلَمُوْنَ عِلْمَ الْيَقِيْنِ ⑥ |
| 7. Esi pi sɛ, mobɛhunu Amanehunu-Gya no *wɔ nkwa yi ara mu.* | لَتَرَوُنَّ الْجَحِيْمَ ⑦ |
| 8. Afei, sɛ ɛteɛ biara mode ani a esi pie bɛhunu no pefee. | ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِيْنِ ⑧ |
| 9. Afei, saa da no, wɔbɛfrɛ mo ama moabu *ewiase* adom ahoroɔ no ho nkonta. | ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيْمِ ⑨ ع ١ ٩ ٢٧ |



## AL-'ASR
(Mɛkka Yikyerɛ)

| | |
|---|---|
| 1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Meka mmerɛ adansedie no, | وَالْعَصْرِ ② |
| 3. Ampa ara sɛ onipa wɔ nyeraeɛ mu, | اِنَّ الْاِنْسَانَ لَفِيْ خُسْرٍ ③ |
| 4. Gyesɛ wɔnom a wɔgye die na wɔyɔ nnwuma pa, na wɔde nokorɛ tu wɔn ho fo, na wɔtu wɔn ho fo sɛ wɔnyina pintinn. | اِلَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ ۙ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ ④ ع ١ ٤ ٢٨ |




## AL-HUMAZAH

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Nnome nka osekubɔfoɔ, ntwatosofoɔ biara,
وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةِ ۨ ﴿٢﴾

3. Nea ɔboaboa agyapadeɛ ano na ɔkan no berɛ bi ne berɛ bi akyi.
الَّذِيْ جَمَعَ مَالًا وَّعَدَّدَهٗ ﴿٣﴾

4. Ɔdwene sɛ n'agyapadeɛ no bɛma watena hɔ daa a ɔnnwu da.
يَحْسَبُ اَنَّ مَالَهٗۤ اَخْلَدَهٗ ﴿٤﴾

5. Dabida, sɛ ɛteɛ biara, wɔbɛto no atwene 'Al-Hutamah' mu.
كَلَّا لَيُنْۢبَذَنَّ فِي الْحُطَمَةِ ﴿٥﴾

6. Na ɛdeɛn na ɛbɛma wahunu adekorɔ a 'Al-Hutamah' yɛ?
وَمَاۤ اَدْرٰىكَ مَا الْحُطَمَةُ ﴿٦﴾

7. *Ɛyɛ* Allah gya a wɔasɔ ano,
نَارُ اللّٰهِ الْمُوْقَدَةُ ﴿٧﴾

8. A ɛbɛhuri wɔ akoma so.
الَّتِيْ تَطَّلِعُ عَلَى الْاَفْـِٕدَةِ ﴿٨﴾

9. Wɔbɛka abua so atia wɔn.
اِنَّهَا عَلَيْهِمْ مُّؤْصَدَةٌ ﴿٩﴾

10. Wɔ amena-kuo a wɔatoatoa-soɔ mu.
فِيْ عَمَدٍ مُّمَدَّدَةٍ ﴿١٠﴾ ع ١ ١٠ ٢٩

---




## AL-FIIL

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ana wonnhunuu sɛdeɛ w'Awurade de yɔɔ Ɔsono Nkurɔfoɔ no?
اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِاَصْحٰبِ الْفِيْلِ ﴿٢﴾

3. Ana Wamma wɔn pɔ-bɔ no annto amfere ho annyɛ kwa?
اَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِيْ تَضْلِيْلٍ ﴿٣﴾

4. Na Ɔsomaa nnomaa kudɔm baa wɔn so,
وَّاَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا اَبَابِيْلَ ﴿٤﴾

5. *Bɛdii wɔn afunu*, hwetee wɔn nam wɔ kunkum-aboɔ so.
تَرْمِيْهِمْ بِحِجَارَةٍ مِّنْ سِجِّيْلٍ ﴿٥﴾

6. Na wɔde *saa* yɛɛ wɔn te sɛ nwura asini-asini a wɔasosɔ adie.
فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّاْكُوْلٍ ﴿٦﴾ ع ١ ٦ ٣٠




## AL-KURƐIHY

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Sɛ wɔbɛkyekyere Kurɛihy abɔ mu fua,

لِاِيْلٰفِ قُرَيْشٍ ٢

3. *Ɛne* sɛ wɔbetu wɔn nkabɔm mpono nti, *Yɛahyehyɛ adwadie* akwantuo wɔ awɔ-berɛ ne ahuhuro-berɛ mu -

اٖلٰفِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَآءِ وَالصَّيْفِ ٣

4. Enti ma wɔnsom saa Efie yi Awurade no,

فَلْيَعْبُدُوْا رَبَّ هٰذَا الْبَيْتِ ٤

5. Nea Wama wɔadidie *atwe wɔn* afiri ɔkɔm mu, na Wama wɔn banbɔ afiri suro ho.

الَّذِيْٓ اَطْعَمَهُمْ مِّنْ جُوْعٍ ۙ وَّاٰمَنَهُمْ مِّنْ خَوْفٍ ٥

ع ١ ٣١

---




## AL-MAA'UUN

(Mɛkka Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Ana wahunu nea ɔpo ɛsom no?

اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يُكَذِّبُ بِالدِّيْنِ ٢

3. Ɔno ne nea ɔpam agyanka firi hɔ kɔ no,

فَذٰلِكَ الَّذِيْ يَدُعُّ الْيَتِيْمَ ٣

4. Na ɔnnkamfo ahiafoɔ aduane-ma no.

وَلَا يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ٤

5. Enti nnome nka nkurɔfoɔ a wɔyɔ asɔre no,

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّيْنَ ٥

6. *Nanso wɔyɛ* nkurɔfoɔ a wɔn adwene nna wɔn Asɔreyɔ soɔ no.

الَّذِيْنَ هُمْ عَنْ صَلَاتِهِمْ سَاهُوْنَ ٦

7. Nkurɔfoɔ no a wɔyɔ yɔkyerɛ no.

الَّذِيْنَ هُمْ يُرَآءُوْنَ ٧

8. Na wɔkame nnipa firi mfasodeɛ ketewa bi mpo ho no.

وَيَمْنَعُوْنَ الْمَاعُوْنَ ٨

ع ١ ٨ ٣٢




## AL-KAUSAR

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. — بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Esi pi sɛ, Yɛama wo *papa* bebiree; — إِنَّآ أَعْطَيْنٰكَ الْكَوْثَرَ ②

3. Enti bɔ mpaeɛ ma w'Awurade na bɔ afɔreɛ. — فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ③

4. Esi pi sɛ, wotamfo no, ɔno na ɔnni ɔba. — إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْأَبْتَرُ ④ ع ١ ٣٣




## AL-KAAFIRUUN

**(Mɛkka Yikyerɛ)**

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. — بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ka sɛ, 'O mo atiafoɔ! — قُلْ يٰٓأَيُّهَا الْكٰفِرُوْنَ ②

3. 'Mennsom adeɛ a mosom no; — لَآ أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُوْنَ ③

4. 'Na mo nso monnsom deɛ mesom no. — وَلَآ أَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ أَعْبُدُ ④

5. 'Na memmɛsom deɛ mosom no da; — وَلَآ أَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدْتُّمْ ⑤

6. 'Na mo nso mommɛsom deɛ mesom no. — وَلَآ أَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ أَعْبُدُ ⑥

7. 'Mo som wɔ hɔ ma mo, na me som wɔ hɔ ma me' — لَكُمْ دِيْنُكُمْ وَلِيَ دِيْنِ ⑦ ع ٧ ٣٤




## AL-NASR

**(Madina Yikyerɛ)**

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu. — بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Berɛ a Allah mmoa no bɛba no, ɛne nkunimdie no, — إِذَا جَآءَ نَصْرُ اللّٰهِ وَالْفَتْحُ ②

3. Na wobɛhunu adasamma sɛ wɔrewura Allah som no mu akuo-akuo akuo-akuo. — وَرَأَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُوْنَ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ أَفْوَاجًا ③

4. Enti fa w'Awurade no ayɛyie tontom No, na hwehwɛ bɔnefakyɛ firi Ne hɔ. Ampa ara sɛ Ɔno deɛ Ɔtaa de *ntimmɔborɔ* dane Ne ho ma. — فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ إِنَّهٗ كَانَ تَوَّابًا ④ ع ١ ٣٥






## AL-LAHAB

(Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

تَبَّتْ يَدَآ اَبِيْ لَهَبٍ وَّتَبَّ ﴿٢﴾

**2. Ɔsɛɛɛ nka Abu Lahab* nsa mmienu no, na saa ara na ɔsɛɛɛ nka no.**

مَآ اَغْنٰى عَنْهُ مَالُهٗ وَمَا كَسَبَ ﴿٣﴾

**3. N'ahonyadeɛ ne deɛ wanya *nyinaa* ho mma no mfasoɔ.**

سَيَصْلٰى نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿٤﴾

**4. Ɛnnkyɛ biara ɔbɛwura egya bi a ɛyerɛ gonn mu;**

وَّامْرَاَتُهٗ ؕ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ﴿٥﴾

**5. Ɛne ɔbaa a ɔka ne ho no nso, a ɔsoa gya-ntiaa nenam no.**

فِيْ جِيْدِهَا حَبْلٌ مِّنْ مَّسَدٍ ﴿٦﴾ ع ٣٦

**6. Ne kɔn mu na wɔde kyɛnkyɛn a wɔakyim no ahoma bɛtoɔ.**

---




## AL-IKHLAAS

(Mɛkka Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

قُلْ هُوَ اللّٰهُ اَحَدٌ ﴿٢﴾

**2. Ka sɛ, 'Ɔno ne Allah, Ɔbaako no;**

اَللّٰهُ الصَّمَدُ ﴿٣﴾

**3. 'Allah, Ɔnntwere biribiara na biribiara twere No.**

لَمْ يَلِدْ ۙ وَلَمْ يُوْلَدْ ﴿٤﴾

**4. 'Ɔnnwo ba, na obiara nso annwo No;**

وَلَمْ يَكُنْ لَّهٗ كُفُوًا اَحَدٌ ﴿٥﴾ ع ٣٧

**5. 'Na biribiara nnte sɛ Ɔno ka Ne ho.'**

---




## AL-FALAK

(Madina Yikyerɛ)

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.**

قُلْ اَعُوْذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ﴿٢﴾

**2. Ka sɛ, 'Mehwehwɛ dwanekɔbea wɔ nte-mu Awurade no hɔ,**

مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿٣﴾

**3. 'Firi bɔne a ɛwɔ deɛ Wabɔ mu,**

---

**2 Nkyerɛmu: Abu Lahab, egya derɛɛ papa, gyina hɔ ma onipa a ɔwɔ egya ne adɔn-yɔ su, ɛne obi a ɔka nkurɔfoɔ gya.*

4. 'Ne bɔne a ɛwɔ anadwo mu berɛ a aterɛterɛ no,

وَمِنْ شَرِّ غَاسِقٍ اِذَا وَقَبَ ﴿٤﴾

5. 'Ne bɔne a ɛwɔ wɔnom a wɔhu (mframa) gu apɔ mu *sɛ wɔbɛsane* no ho,

وَمِنْ شَرِّ النَّفّٰثٰتِ فِى الْعُقَدِ ﴿٥﴾

6. 'Ne bɔne a ɛwɔ oniberefoɔ ho, wɔ berɛ a n'ani bereɛ no'.

وَمِنْ شَرِّ حَاسِدٍ اِذَا حَسَدَ ﴿٦﴾ ع ١ ٣٨




## AL-NAAS

(Madina Yikyerɛ)

1. Allah, Ɔdomfoɔ, Mmɔborɔhunufoɔ no din mu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ka sɛ, 'Mehwehwɛ dwanekɔbea wɔ adasamma Awurade no hɔ,

قُلْ اَعُوْذُ بِرَبِّ النَّاسِ ﴿٢﴾

3. 'Adasamma Hene no hɔ,

مَلِكِ النَّاسِ ﴿٣﴾

4. 'Adasamma Nyankopɔn no hɔ,

اِلٰهِ النَّاسِ ﴿٤﴾

5. 'Firi bɔne a ɛwɔ Ɔdɛɛdɛɛfoɔ a ɔbesebese no ho,

مِنْ شَرِّ الْوَسْوَاسِ ۙ الْخَنَّاسِ ﴿٥﴾

6. 'Nea ɔbesebese bɔne gu nnipa akoma mu no ho,

الَّذِيْ يُوَسْوِسُ فِيْ صُدُوْرِ النَّاسِ ﴿٦﴾

7. 'Firi Gyinn ne Adasamma mu no'.

مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ ﴿٧﴾ ع ١ ٣٩

# <u>DUAA</u>

# WOKENKAN KUR'AN KRONKRON NO WIE A

اَللّٰهُمَّ ارْحَمْنِىْ بِالْقُرْاٰنِ الْعَظِيْمِ وَاجْعَلْهُ لِىْ اِمَامًا وَّنُوْرًا وَّهُدًى وَّرَحْمَةً

اَللّٰهُمَّ ذَكِّرْنِىْ مِنْهُ مَا نَسِيْتُ وَعَلِّمْنِىْ مِنْهُ مَاجَهِلْتُ وَارْزُقْنِىْ تِلَاوَتَهٗ

اٰنَاءَ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَاجْعَلْهُ لِىْ حُجَّةً يَّا رَبَّ الْعَالَمِيْنَ

## MPAEBƆ YI NA WOBƆ: -

**O me Nyankopɔn fa Kur'aan Kokuroko no hu me mmɔbɔ. Na ma no nyɛ kan-die, hann, kwankyerɛ ne mmɔborɔhunu adeɛ ma me.**

**O me Nyankopɔn kaekae me emu adeɛ biara a me werɛ bɛfiri na kyerɛ me emu adeɛ biara a menni ho nimdeɛ. Na fa n'akenkan bɔ me akɔnhoma wɔ dɔnhwere biara a ɛwɔ adesaeɛ ne adekyeɛ mu. Na ma no nyɛ agyinasoɔ ma me. O Ewiase nyinaa Awurade! Amen.**

## ARABEK NSƐM BI A WƆAKYERƐKYERƐ MU

*Abuu Lahab*: **Na ne din ankasa de Abdul - 'Uzza. Na ɔyɛ Ɔkɔmhyɛni Kronkron no wɔfa.**

*Al-Gyuudiyy:* **Ɛyɛ saa mmepɔ no a ɛtwa Armenia a ɛwɔ anaafoɔ firi Mesopotamia ho no mu baako ɛne Assyria bea no a Kurdsfoɔ teɛ no, a emu na bepɔ no nyaa ne din Karduu anaasɛ Gardu nanso Greekfoɔ no danee no yɛɛ no Gordyaei. N oa hyɛma adaka nkaeɛ no wɔhunuu no wɔ Gordyaen mmepɔ no so, na wɔak a ato hɔ sɛ Ɔhenpɔn Heraklius firii Tamanin kɔɔe kɔduruu bepɔ Al-Gyuudi yy so na ɔhunuu hyɛma adaka bea hɔ. Kanee no na akowoho asɔfo-tenabea bi a agye din nso wɔ saa mmepɔ yi mu baako so a wɔfrɛ no Hyɛma Adaka a kowoho asɔfo-tenabea.**

*Allah:* **Nyankopɔn din pa ankasa a wɔde frɛ No.**

*Al-Safaa wal Marwah:* **Mmepɔ nkumaa mmienu a ɛbɛn Ka'aba a ɛwɔ Mɛkka a Arabia abakɔsɛm ɛne Islam nsɛnnahɔ ka fa Hagar ne Ismael abakɔsɛm ho. Abraha m gyaa wɔn hɔ wɔ ɛserɛ bi so a ɛbɛn saa mmepɔ nkumaa yi. Egyina hɔ sɛ H agar yaa-die ahyɛnsodeɛ berɛ a ɔtuu mmirika wɔ ne mmienu ntɛm mprɛnso n a na ɔrehwehwɛ nsuo ama ne ba Ismael. Na akɔneaba mprɛnson wɔ saa mmepɔ nkumaa mmienu yi ntɛm abɛyɛ Amantuo kronkron amanneɛ no m u baako.**

*'Arafaat:* **Edin a wɔde ma asaase frɛtɛtɛɛ anaasɛ bɔnhwa a ɛbɛn Mɛkka a honhom mu a mantufoɔ gyina wɔ hɔ wɔ Dhul-Higya bosome no da a ɛtɔ so nkron mu kyɛf a a edi akyire no mu. Efiri hɔ kɔ Mɛkka yɛ kwansini nkron, na gyina a hon hom mu amantufoɔ no gyina saa bea yi so no yɛ amantuo kronkron no mu a manneɛ baako a ɛho hia paa wɔ Nyamesom mu.**

*Badr:* **A n'asekyerɛ pɔtee yɛ 'bosome a ayɛ mua', yɛ bea bi a ɛwɔ Mɛkka ɛne Madina k wan so din. Ɛhɔ na ɛsa a ɛtoa-toaa mu no deɛ edi kan a ɛbɛdaa Muslimfoɔ ne Kurɛihy abusua a wɔfiri Mɛkka no ntɛm siiɛ. Emu no Kurɛihyfoɔ tumi nyaa awosoɔ denden.**

*Bahiira*: **Edin a Arabfoɔ abosomsomfoɔ de ma yoma-bereɛ (ɛne odwan-bereɛ anaasɛ abi rekyire-bereɛ sɛdeɛ ebinom nso kyerɛ no) a wɔgyae no ma no didi baabiara a ɔpɛ, wɔ aberɛ a wɔatete n'aso ho akyi. Wɔtu no ma asomdeɛ bi na wɔmmf a ne nufusuo nnyɛ hwee, anaasɛ n'akyi.**

*Ba'l*: **Asomdeɛ bi din, ɛbɛtumi ayɛ awia asomdeɛ.**

*Bakkah:* **Ɛyɛ din a wɔde ma Mɛkka bɔnhwa no. Ebinom nso bu no sɛ asɛm no ne Mɛkk a yɛ adekorɔ, a ne *meem (*m) na wɔasesa no ayɛ no *baa* (b) kɛkɛ.**

*Dhul Nuun* **anaasɛ** *Saahib al-Huut:* **Ɔkɔmhyɛni Yona.**

*Dhul Karnain:* **Dhul Karnain a wɔabɔ no wɔ Kur'aan Kronkron no mu gyina hɔ ma Ɔhene Kores, Medo-Paras aheman kɛseɛ no fariban a egyina hɔ ma odwan-ni ni mmɛn mmienu no a ɛwɔ Daniel daeɛ a agye din no mu.**

*Hagy:* **Amantuo Kronkron a wɔtu kɔ Ka'aba ho.**

*Haam* **anaasɛ** *Haamii:* **Yoma a Arabfoɔ no abra sɛ wɔnntena ne so anaasɛ wɔmmfa no nnsoa adesoa biara. Wɔnntena yoma-bereɛ no so anaasɛ wɔnntwitwa ne nwi na na wɔnnsi no kwan mmfiri sɛ ɔbɛdidi akɔ baabiara a ɔpɛ anaasɛ ɔbɛnom nsuo biara a ɔpɛ.**

*Hunain:* **Bea a ɛsa a ɛho hia siiɛ a na ɛda Ɔkɔmhyɛni Kronkron no ɛne Arabia abosoms omfoɔ mmusua-kuo binom ntɛm wɔ mfie nwɔtwe (8) a Ɔkɔmhyɛni Kronkron no tuu amantuo firii Mɛkka kɔɔ Madina no akyi. Bea no wɔ Mɛkka anaafoɔ-apuieɛ fam, ɛbɛyɛ sɛ kwansini du-nnum (15) na ɛtwa ne mmienu ntɛm.**

*Ibliis:* **Ɔyɛ abɔdeɛ bi a papa ketewaa bi na ɛwɔ ne mu na bɔne bebiree wɔ ne mu, na esiane sɛ n'abam abuo wɔ Nyankopɔn ahummɔborɔ ho, ɛnam n'asobrakyeɛ nti no, wɔagya no hɔ ama wayɛ basaa ɛne bosaa. Wɔtumi ka sɛ Ibliis gyina hɔ ma bɔne tumi a ɛyɛ soronko firi papa tumi ho.**

*Idriis:* **Hanok a ɔwɔ Twerɛ Kronkron mu.**

*Gyaaluut:* **Twerɛ Kronkron mu no edin a ɛno ne no kɔ paa yɛ Goliat (Samuel Nwoma a edi kan, Ti 17: Nyiyimu 4) a ɛkyerɛ sɛ, ɔtu ammirika, ɔsɛe adeɛ ɛne adesɛefoɔ honhom anaasɛ 'ɔkandini' anaasɛ 'ɔbranee'.**

*Gyinn:* **Wɔaka saa asɛm yi wɔ Kur'aan Kronkron mu afa deɛ edi soɔ yi ho:**

**(a) Honhom bɔne a ɛbesebese adwene bɔne gu nnipa adwene mu. Wɔyɛ Satan adwumayɔfoɔ;**

**(b) Abɔtirimu abɔdeɛ bi a na atiafoɔ no som wɔnom nanso wɔnni hɔ wɔ baabiara wɔ ewiase mu;**

**(d) Europa aburokyire atifi mmepɔ nkumaa nsaase so tefoɔ, a wɔn hona m ani su yɛ fitaa ɛne kɔkɔɔ, a na nkurɔfoɔ nkaeɛ hunu wɔn sɛ wɔyɛ abɔdeɛ soronko firi nnipa nkaeɛ ho na wɔn asetena ate ne ho afiri Asia aburokyrie nkurɔfoɔ anibuefoɔ ho nanso ɛyɛ wɔn nkrabea sɛ wɔbɛtu mpono wɔ ahonyadeɛ kɛseɛ mu wɔ awieɛ nna no mu na wɔbɛdi ɛdɔmyɔ kɛseɛ anim atia Nyamesom;**

**(e) Nkurɔfoɔ a wɔwɔ aman afoforɔ Nyamesom mu ɛne nkurɔfoɔ a wɔfiri aman afoforɔ so; ɛne**

**(ɛ) Nkurɔfoɔ atirimuɔdenfoɔ a wɔnni anibue a ansaana wɔtwerɛ abakɔsɛm no, ansaana onipa ɛtu mpono wɔ suban mu ama wɔama no yikyerɛ mmeransɛm no, na wɔtete abodan ɛne asaase tokuro mu na wɔnni**

mmera biara a edi wɔn yɔbea soɔ.

*Ka'aba*: Efie kronkron no a ɛwɔ Mɛkka a Muslimfoɔ dane wɔn anim hwɛ hɔ wɔ aberɛ a wɔyɔ asɔre no.

*Manna:* Saa asɛm yi nhini asekyerɛ ne sɛ:
(1) adom bi; (2) adeɛ biara a wɔnya a ɔhaw anaasɛ brɛ biara nni ho;
(3) aduaba kakraka kurukuruwaa a efiri kɔntoa abusua mu a ne wedeɛ yɛ hoyaa trontrontrom na emu wɔ aduane dɛdɛɛdɛ na ɛyɛ momono (honeydew ).

*Mahy'ar al-Haraam:* Ɛyɛ edin a wɔde ma bepɔ kumaa bi a ɛwɔ Muzdalifa a ɛda Mɛkka ɛne 'Arafaat ntem. Efiri Mɛkka ɛkɔ hɔ yɛ bɛyɛ sɛ kwansini nsia. Honhom mu amantufoɔ no gyina ha twa anadwo no sɛ wɔsan afiri 'Arafaat aba a wɔ Hagy (Amantuo Kronkron) bosome no da a ɛtɔ so nkron anwummerɛ no.

*Kiblah:* N'asekyerɛ pɔtee ne bea a obi dane n'ani hwɛ wɔ aberɛ a ɔyɔ asɔre, a egyina hɔ ma Ka'aba a ɛwɔ Mɛkka.

*Kurɛihy:* Mɛkka abusua-kuo bi a agye din a na Ɔkɔmhyɛni Kronkron no firi mu.

*Raa'inaa:* Asɛm no kyerɛ sɛ, 'hwɛ yɛn', nanso sɛ wɔsesa sɛdeɛ wɔka asɛm no ketewaa b i a asɛm no kyerɛ sɛ, onipa ɔdwimini anaasɛ ahomasofoɔ.

*Saa'ibah:* Yoma-bereɛ a Arabfoɔ gyae no ma no kɔ baabiara a ɔpɛ, a mpɛn bebiree no wɔde bɔ afɔreɛ ma asomnneɛ. Mpɛn bebiree no yoma-bereɛ a wawo mma-b ereɛ nketewa du no wɔgyae no ma ɔdidi kɔ baabiara a ɔpɛ, na wɔnntena ne so anaasɛ wɔnnom ne nufu-suo gyesɛ ɛno ankasa mma nketewa.

*Salwaa:* Anomaa fitaa bi a ɔte sɛ akɔkɔhwedeɛ a wɔhunu wɔn wɔ Arabia kyɛfa baabi ɛn e amanaman a atwa ɛho ahyia so. Saa asɛm yi nhini asekyerɛ ne sɛ: (1) ade ɛ biara a ɛma onipa abotɔyɛmoo ɛne anigyeɛ; (2) ɛwoɔ.

*Hyahr Ramadaan:* Islam akɔmkyene bosome.

*Taaluut:* Twerɛ Kronkron mu no edin a ɛno ne no kɔ paa yɛ Saul (Samuel Nwoma a ed i kan, Ti 10: nyiyimu 21-26).

*Tuwaa:* Bɔnhwa no a Nyankopɔn dii kan yii Ne ho adi kyerɛɛ Mose wɔ hɔ no din.

*'Umra:* Amantuo Kronkron ketewa a wɔayi Amantuo Kronkron mu amanneɛ binom afiri mu.

*Unzurnaa:* Asɛm no kyerɛ sɛ, 'nya ayɛmyie ma yɛn'.

*Waadi-n-Naml:* **Bɔnhwa bi a ɛwɔ Gyibrun ɛne 'Askalaan ntɛm din, na Namlah yɛ abusu a-kuo bi din.**

*Wasiilah:* **Yoma-bereɛ a na Arabfoɔ gyae no wɔ asomdeɛ bi din mu ma ɔkɔ baabiara a ɔ pɛ wɔ aberɛ a wawo mma-bereɛ nson atoatoa so akyi. Sɛ, n'awoɔ a ɛtɔ so n son no, ɔwo mmienu a, ɔnini ɛne bereɛ a, weinom nso wɔgyae wɔn ma wɔkɔ baabiara a wɔpɛ.**

*Zaid:* **Ɔkɔmhyɛni Kronkron no akoa a ɔgyaee no maa ɔdee ne ho a ɔwaree (na akyire y i ɔgyaee) Zainab, Ɔkɔmhyɛni Kronkron no sewaa ba-baa.**

*Zakaat:* **N'asekyerɛ pɔtee yɛ ntomu, ahoteɛ a wɔte biribi ho; na egyina hɔ paa ankasa m a ahiafoɔ toɔ a ɛyɛ nhyɛ no a Islam ahyehyɛ no.**

*Zakkuum:* **Ɛyɛ dua bi a ani su te sɛ mfuturo, a ɛwɔ ahahan nketenkete kurukuruwaa a nkaseɛ nni ɛho. Ɛwɔ panpan a ano yɛ nam anaasɛ ano yɛ den a ɛwowɔ na ɛ yɛ nwono paa. Asɛm no nso kyerɛ sɛ, aduane biara a ɛyɛ borɔ na ɛkum.**

## EMU NSƐM BI

Na - ka Noa kuo no ho. 37:84.
-bɔɔ ne papa kɔkɔ tiaa abosomsom. 6:75.
Wɔsomaa - kɔɔ nkurɔfoɔ a na wɔ som abosom ne nsoroma hɔ. 6:77-79; 21:53.
-ne ne nkurɔfoɔ toatoaa adwene tiaa nsoroma som. 6:5, 77-79; 37:89-91.
-bubuu abosom na ɔmaa wɔn mmerɛyɛ daa adi. 21:58,59;37-94.
Wɔde-too egya no mu. 21:69, 70; 37:98.
- amantuo. 21:72; 37:100.
-bɔɔ mpaeɛ hwehwɛɛ ne papa bɔne-fakyɛ. 9:114; 19:48; 26:87; 60:5.
-nsa kaa Allah ahyɛdeɛ na ɔhyɛɛ no ma. 2:125.
-nsa kaa nsɛmdɛ a ɛfa Ismael awoɔ ho. 37:101, 102.
Wɔmaa - nsɛmdɛ a ɛfa Isaak awoɔ ho. 11:72; 37:113.
Wɔmaa - kaseɛbɔ a ɛfa Yakob awoɔ ho. 11:72; 21:73.
-soo daeɛ sɛ ɔde ne ba-barima Ismael rebɔ afɔreɛ. 37:103.
-gyaa Ismael wɔ bɔnhwa kɔweɛ mu. 14:38.
-sii Allah Fie no. 2:126, 128.
- ne Ismael bɔɔ mpaeɛ sɛdeɛ ɛbɛyɛ a wɔbɛma Allah somafoɔ bi so afiri Mɛkka nkurɔfoɔ mu. 2:128-130.
Wɔhyɛɛ - sɛ ɔnka Amantuo Kronkron no nto dwa nkyerɛ adasamma. 22:28.
- ne n'ahɔhoɔ asomafoɔ no a wɔde kaseɛbɔ a ɛfa Lot nkurɔfoɔ no asotwe ho baaeɛ. 11:70,71;51:33.
- de nantwie-ba a wɔatoto brɛɛ ahɔhoɔ no. 11:70.
-srɛɛ Allah maa Lot nkurɔfoɔ no. 11:75.
-ne ɔhene bi gyee akyinnyeɛ. 2:259.
-bisa faa sɛ ne nkurɔfoɔ bɛsan aba nkwa mu bio. 2:261.
Na - yɛ nokwafoɔ paa. 19:42.
Na - ne Isaak ne Yakob yɛ mmarima a wɔwɔ tumi ne anisoa-dehunu. 38:46.

*ABU LAHAB*

- ne ne yere. 111:2 - 6.

*ADAKWANWOMTOFOƆ*

Na Ɔkɔmhyɛni Kronkron Muhammad nnyɛ-. 36:70;69:42.
- su. 26:226-228.

*ADAM (ƆKƆMHYƐNI AADAM)*

Na - ne Ɔkɔmhyɛni a ɔdi kan. 2:31.
Ɛyɛɛ soro-abɔfoɔ no nwanwa berɛ a wɔtuu - Ɔdiadeni. 2:31.
Wɔmaa - nimdeɛ a ɛfa nnoɔma a wɔ abɔ ho na wɔmaa no hunuu Nyankopɔn abɔdin ahoroɔ. 2:32.
Wɔhyɛɛ soro-abɔfoɔ no sɛ wɔmoa- 2:35; 7:12; 15:30; 17:62; 20:117.
Wɔhyɛɛ - sɛ ɔntwe ne ho mfiri dua baako bi ho. 2:36; 7:20.
- de turo no mu dua nhahan kataa ne ho (a ɛkyerɛ sɛ ɔhyɛɛ aseɛ de nneyɔeɛ pa kataa ne mfomsoɔ so). 7:23.
- annyɛ asobrakyeɛ wɔ boapayɔ mu. 20:116.
Wɔde Allah nsa mmienu na ɛbɔɔ - (a ɛkyerɛ sɛ wɔmaa no honam-ani, suban pa ne honhom mu ad-wene). 38:76.
Wɔkyerɛkyerɛɛ - amammerɛ afapem a edi mu. 20:119, 120.
- tenaa turo mu. 2:36.
Wɔhyɛɛ-sɛ ɔntu amantuo.2:37,39.
Wɔbɔɔ - firii eko mu. 3:60.
Na- wɔ mma-mmarima mmienu. 5:28.

*ADANSEDIE*

Wɔfrɛ adansefoɔ na wɔtwerɛ biribiara wɔ wɔn anim wɔ berɛ a wɔbɔ bosea anaasɛ wɔhyehyɛ nhyehyɛɛɛ ɛne berɛ a wɔhyehyɛ apam. 2:283.
Adansefoɔ mmaa mmienu gyina hɔ ma ɔdanseni barima baako sɛdeɛ ɛbɛyɛ na baako bɛkae ɔfoforɔ no adwene 2:283.
Nsamanseɛ ho adansefoɔ. 5:107-109.

Ani, aso ne wedeɛ - . 41:21-24.
- a adwene-mu-nnaa wɔ ho no wɔtumi tia mu wɔ mmra kwan so. 5:107.

***ADANSEFOƆ***

Wɔhia - mmarima mmienu anaasɛ
- ɔbarima baako ɛne mmaa mmienu sɛdeɛ ɛbɛyɛ na adanseɛ ho banbɔ bɛyɛ mmerɛ. 2:283.
Ɛwɔ sɛ - mmienu na wɔdi nsamanseɛ ho adanseɛ.5:107 - 109.

***ADASAMMA ASƐDEƐ***

- ɛne ɛho asodie.
4:37-41; 17:24-40; 25:64-73.

***ADEDIE***

- ho mmera. 4:8, 9, 12, 13, 177.
Agyapadeɛ ho nsamanseɛ-yɛ ɛne agyapadeɛ-kyɛ. 2:181.
Nsamanseɛ nsesaeɛ yɛ bɔne. 2:182.
Wɔtumi siesie nsamanseɛ mu mfomsoɔ. 2:183.
Agyapadeɛ a aka no mu nkyekyɛmu no Allah ayi asi hɔ. 4:12.
Berɛ a wɔkyɛ agyapadeɛ no enni sɛ wɔma wɔn werɛ firi abusuafoɔ nkaeɛ, nnyanka, ahiafoɔ ɛne mmɔborɔwa. 4:9.
Adedifoɔ kyɛfa. 4:12.
Kununom yɛ adedifoɔ ma wɔn yerenom. 4:13.
Yerenom yɛ adedifoɔ ma wɔn kununom. 4:13.
Ɔwufoɔ a ɔnni ba agyapadeɛnkyɛeɛ 4:13, 177.

***ADEƐ BIARA A ƐBORƆ***

(anaasɛ adeɛ biara a ɛma ntentantɔ)
Wɔabra - . 2:220; 5:91, 92.

***KOROYƐ* (anaasɛ pɛ-yɛ)**

Agyidifoɔ nyinaa yɛ anuanom. 3:104; 49:11.
Adasamma nyinaa yɛ pa. 49:14.

***ADESOA***

Ɔkra biara bɛsoa ɔno ankasa - . 29:13, 14; 35:19.

***ADESRƐ***

- nni mpenesoɔ. 2:274; 4:33.

***ADUANE***

- ho kwankyerɛ. 5:5.
Wɔdi - a ɛyɛ na ɛka ho sɛ ɛyɛ - a mmera ma ho kwan. 2:169; 16:115.
- wɔ nsunsuansoɔ wɔ yɔbea so. 23:52.
- nyinaa a ɛyɛ no mmera ma ho kwan de ma agyidifoɔ no. 5:94. Asaase ɛne - a ɛde ma ho ɛhaw. 2:262; 41:11.

***ADUANE A WƆABRA (AKYIWADEƐ)***

Aboa a ɛno ankasa bɛwu wɔ ne mmogya mu yɛ - . 2:174; 5:4.
Mmogya yɛ - . 2:174; 5:4; 16:116.
Prako nam yɛ - . 2:174; 5:4; 6:146; 16:116.
Deɛ wɔakwati Allah abɔ din foforɔ biara agu soɔ yɛ - . 2:174; 5:4; 6:146; 16:116.
Aboa biara a wɔahyɛ no ahometeɛ akum no, anaasɛ wɔaboro no akum no, anaasɛ wɔate ahwe awuo anaasɛ aboa bi awɔ no abɛbɛn ama wawuo nam yɛ - . 5:4.
Aboa biara a aboa bɔyaafoɔ bi akum (gyesɛ deɛ wɔahyɛda atwa ne mene akum no yie) nam yɛ-. 5:4
Aboa biara a wɔatwa ne mene wɔ afɔrebukyia so nam yɛ - . 5:4.
Wɔdi deɛ wɔmmɔɔ Allah din nnguu soɔ yɛ - 6:122.

***ADWAMAMMƆ***

Wɔabra - . 17:33; 25:69.
- ho asotwe. 24:3.

***AFƆREBƆ***

Wɔayi - nhyehyɛeɛ asi hɔ ama nkurɔfoɔ biara. 22:35.
Ɛwɔ sɛ wɔde wɔn - ma Allah nkoaa. 22:35.
Aboa a wɔde no abɔ afɔreɛ nam anaasɛ ne mmogya nnuru Allah hɔ na mmom hon-hom a ɛkanyane - no na eduru Ne hɔ. 22:38.

- bɛtwe atiafoɔ aso wɔ wɔn atwetwesie ho. 2:16.
Onipa bɔbea di adansee sɛ - wɔ hɔ. 7:173, 174.
- ne ɛsoro ahoroɔ ne asaase Bɔfoɔ no. 2:165; 14:33, 34; 29:62; 45:5; 50:7-12; 67:4,5.
- tie nkotosrɛfoɔ mpaebɔ. 2:187.
- Apɛdeɛ ne Ne Somafoɔ deɛ na ɛyɛ hɔ berɛ biara wɔ nkunimdie so. 58:22.
Nsunsuansoɔ a ɛwɔ - mmransɛm mpoeɛ ho. 3:138.
-ma biribiara akɔnhomabɔdeɛ. 11:7; 29:61.
- nhyiamu nkoaa na ɛma adwene asomdwoeɛ paa. 89:28 - 30.
- wɔ abɔdin ahoroɔ bebiree. 7:181; 59:23-25.
Abɔdin ahoroɔ a ewie pɛ-yɔ yɛ - nkoaa dea. 7:181; 59:25.

***(i) ALLAH A WƆDE AHOKAFOƆ BATA NE HO (hyirk)***

Wɔabra - . 4:49; 22:32.
- yɛ bɔne kɛseɛ. 31:14.
Bɔnefakyɛ nni hɔ mma - . 4:49; 4:117.
Enni sɛ obi yɛ sotie ma n'awofoɔ wɔmu. 29:9.
Ntotoo a anka ɛbɛba ɛsoro ahoroɔ ne asaase mu sɛ asomnneɛ dɔɔso kyɛn baako a. 21:23; 23:92.
- nkurɔfoɔ nni kwankyerɛ. 39:4.
- yɛ Mfomsoɔ. 12:41; 112:2,3.
Wɔmma ho kwan sɛ - wɔ Allah abɔdin ahoroɔ mu. 112:5.
Wɔabra sɛ wɔbɛbisa bɔnefakyɛ ama abosomsomfoɔ. 9:113.
Nkurɔfoɔ a wɔhwehwɛ mmoa firi afoforɔ hɔ kwati Allah nntumi nnya nkɔsoɔ da. 23:118.
Agyinasoɔ ahoroɔ a etia - . 27:60 - 66.
Nkurɔfoɔ fa asomnneɛ kwati Allah sedeɛ ɛbɛyɛ a wɔbɛma wɔn tumi. 19:82.
Nkurɔfoɔ a wɔfa asomnneɛ afoforɔ kwati
Allah mmerɛyɛ. 21:24,25.
Nsɛnkyerɛmu a etia - . 10:69; 13:34; 16:53; 17:43, 44.
Asomnneɛ nkontompofoɔ mmɔ biribiara na mmom wɔbɔɔ wɔn ankasa. 16:21.

Onipa bɔbea po - . 16:54.

***(ii) ALLAH ABƆDIN AHOROƆ***

Nea Ɔbrɛ ahomasofoɔ ase, (Al-Mudhill) 3:27.
Nea Ɔnim adeɛ nyinaa na Ɔyɛ ɛho Amanebɔfoɔ, (Al-Khabir) 4:36; 22:64; 64:9; 66:4; 67:15.
Nea Ɔte adeɛ nyinaa, (Al-Sami) 4:59; 22:62; 24:61; 40:21.
Nea Ɔnim adeɛ nyinaa, (Al-Alim) 4:36, 71; 22:60; 34:27; 59:23; 64:12.
Nea Ɔhunu adeɛ nyinaa, (Al-Basir) 4:59; 22:76; 40:21, 57; 60:4.
Mpaebɔ Tiefoɔ, (Al-Mugyib) 11:62.
Nea N'ani sɔ adeɛ paa, (Al-Hyakur) 35:35.
Nea N'abɔdin ahoroɔ krɔn paa, (Rafee-ud- daragya't) 40:16.
Nea Ɔde asotwe a ɛfata ma; Ɔwerɛdifoɔ, (Al-Muntakim) 3:4; 39:38.
Ɔdɛɛfoɔ, (Al-Barr) 52:29.
Nea Ɔnntwere biribiara na biribiara twere No, (Al-Samad) 112:3.
Adom Kyekyɛfoɔ kɛseɛ, (Al-Wahhab) 3:9; 38:36.
Adom Kyekyɛfoɔ, (Al-Mun'im) 1:7.
Nea Ɔhyɛ animuonyam, (Al-Muizz) 3:27.
Ntwitwagyefoɔ a Ɔma banbɔ, (Al-Mu'min) 59:24.
Adom Wura, (Dhuu Tawl) 40:4.
Adɔeɛ kyekyɛfoɔ; Nea Ɔterɛ boro adeɛ nyinaa so, (Al-Wasi) 4:131; 24:33.
Ntimmɔborɔfoɔ, (Al-Ra'uf) 3:31; 24:21.
Ɔbɔfoɔ, (Al-Khalik) 36:82; 59:25.
Nkurɔfoɔ a wɔbɔ adeɛ nyinaa mu Mudifoɔ,(Ahsan-ul-Khaalekeen) 23:15.
Nea Ɔkum no, (Al-Mumit) 40:69; 50:44; 57:3.
Ɛkwan-pa Kyerɛfoɔ, (Al-Rahyid) 72:3.
Nsɛm nyinaa so Hwɛsofoɔ; Ɔhwɛsofoɔ, (Al-Wakil) 3:174; 4:82; 11:13; 17:3; 33:4.
Nea Ɔpopa bɔne nyinaa, (Al-'Afuww) 4:150; 22:61; 58:3.
Nea Ɔterɛ akɔnhomabɔdeɛ mu, (Al-Basit) 17:31; 30:38; 42:13.
Nea Ɔyɔ Ne biribiara pɛpɛɛpɛ, (Al-Muksit) 60:9.
Nea Ɔkrɔn paa, (Al-Mutakabbir) 59:24.
Nea Ɔkrɔn obi, (Al-Rafi) 40:16.

Ɔnwenfoɔ no, (Al-Musawwir) 59:25.
Ɔdikanfoɔ no, (Al-Awwal) 57:4.
Abodwokyerɛfoɔ no, (Al-Halim) 2:226; 22:60; 33:52; 64:18.
Bɔnefakyɛfoɔ Kɛseɛ no, (Al-Ghaffar) 22:61; 38:67; 64:15.
Nea Ɔde bɔne kyɛ,(Ghaferi-zambe) 40:4.
Nea Ɔtaa de bɔne kyɛ, (Waase-ul-Maghferate) 53:33.
Bɔnefakyɛfoɔ paa, (Al-Ghafur) 4:25, 44, 57; 22:61; 58:3; 60:13; 64:15.
Adamfoɔ no, (Al-Waliyy) 4:46; 12:102; 42:10, 29.
Anoboaboafoɔ no; Nea Ɔbɛboaboa adasamma ano Atemmu Da no, (Al-Gyami') 3:10; 34:27.
Ɔdɛɛfoɔ paa no, (Al-Akra'm) 96:4.
Nkunimdifoɔ no, (Al-Magyid) 85:16.
Ɔdomfoɔ no, (Al-Rahman) 1:3.
Ɔkokuroko, no (Al-Azim) 42:5; 56:97.
Ɔkɛseɛ a wɔde biribiara toto Ne ho a ɛnnyɛ yie no, (Al-Kabir) 4:35; 22:63; 31:31; 34:24.
Ɔhwɛsofoɔ Banbɔfoɔ no, (Al-Hafiz) 34:22.
Hwɛsofoɔ no, (Al-Wakil) 4:172.
Kwankyerɛfoɔ no, (Al-Hadi) 22:55.
Ɔyaresafoɔ no, (Al-Hyafi) 17:83; 41:45.
Ɔboafoɔ no, (Al-Naseer) 4:46.
Ɔhintafoɔ no; Nea ɛnam Ne so a wɔyi biribiara mu ahintasɛm nokwasɛm kyerɛ, (Al-Batin) 57:4.
Ɔsorosoroni no, (Al-Aliyy) 4:35; 22:63; 31:31; 42:5; 43:52.
Ɔsorosoroni paa no, (Al-Muta'ali) 13:10; 42:5; 87:2; 92:21.
Ɔkronkronni no, (Al-Kuddus) 59:24.
Pɛ-annsom no; Nea Ɔnim nsɛm a asie fee; Ɔyɛmyiefoɔ, (Al-Latif) 6:104; 12:101; 22:64; 31:17; 42:20.
Nea Ɔwɔ ayɛmyie ne abadaeɛ paa, (Al-'Afuww) 4:44.
Ɔdiadeni no, (Al-Waris) 15:24; 21:90; 28:59.
Ɔtemmufoɔ no, (Al-Fattah) 34:27.
Atemmufoɔ nyinaa mu Mudifoɔ no, (Khair-ul-Hakemeen) 10:110; 95:9.
Nea Ɔbua nsɛm; Ɔnyansafoɔ no, (Al-Hakeem) 35:3.
Adasamma Hene no, (Maliki-nnaas) 114:3.
Nea Ɔnim nsumaeɛ mu nsɛm ne deɛ ɛda adie, (Aalim-ul-ghaibi wahy-hyahaadat) 59:23.
Ɔkyirikafoɔ no, (Al-Akhir) 57:4.
Nea Ɔma nkwa, (Al-Muhyi) 21:51; 40:69.
Hann no, (Al-Nur) 24:36.
Ɔteasefoɔ no, (Al-Hayy) 2:256; 3:3.
Awurade no, (Al-Rabb) 1:2; 5:28.
Ɔsorosoro-mmea Awurade no, (Dhil Ma'arigy) 70:4.
Animuonyam Awurade no, (Al-Magyid) 85:16.
Anidie Awurade no, (Al-Gyalil) 55:28.
Awerɛdie Awurade no, (Dhu-Intikaam) 39:38.
Ahennie Awurade no, (Malik-al-Mulk) 62:2.
Ahennwa no Awurade, (Dhul Arsh) 21:21; 40:16; 85:16.
Nea Ɔwɔ ɔdɔ paa, (Al-Wadud) 11:91; 85:15.
Ɔyɔfoɔ no, (Al-Bari) 59:25.
Nokorɛ a ɛda adi pefee, (Hakk-ul-Mubeen) 24:26.
Ɔdaadifoɔ no; Nea biribiara a wɔabɔ kyerɛ ma No da adi pefee sɛ Ɔwɔ hɔ, (Al-Zahir) 57:4.
Atemmu Da no Wura, (Malike Yawm-id- Din) 1:4.
Ɔwura a Ɔdi mu paa, (Namul-Mawla') 22:79.
Mmɔborɔhunufoɔ no, (Al-Rahim) 1:3; 4:24, 57, 97.
Ɔtumfoɔ no, (Al-Aziz) 4:57; 22:75; 59:24; 64:19.
Nea Ɔbɛn; Nea Ɔbɛn abɔdeɛ paa, (Al-Kareeb). 34:51.
Animuonyamfoɔ no, (Al-Karim) 27:41.
Nea Ɔtaa dane Ne ho ma wɔ Ntimmɔborɔ mu; Nea Ɔgye ahonnuo tom, (Al-Tuwwab) 2:55; 4:65; 24:11; 49:13; 110:4.
Nea Ɔwɔ tumi wɔ adeɛ nyinaa so, (Al- Muktadir) 54:43, 56.
Ɔbaako no, (Al-Wahid) 13:17; 38:66; 39:5.
Nea Ɔbue nkunimdie aponnwa ma adasamma, (Al-Fattah) 34:27.
Mfitiasefoɔ no; Nea Ɔbɔɔ nkwa,

(Al-Badi) 2:118; 30:28; 85:14.
Asomdwoeɛ-Hene; Nea asomdwoeɛ firi Ne hɔ ba. (Al-Salam) 59:24.
Tumi ne Tumi-die Wura, (Al-Kadir) 16:71; 30:55; 64:2.
Nea Ɔwɔ Tumi, (Al-Kawiyy) 22:75; 33:26; 40:23; 51:59.
Nea Ɔfata ayɛyie nyinaa, (Al-Hamid) 22:65; 31:27; 41:43; 42: 29; 60:7.
Nea Ɔde adeɛ sie bɔ ɛho ban; Nea Ɔde adeɛ a ɛwɔ nkwa adwene ne honam tumi sie bɔ ho ban; Nea tumi yɛ Ne dea, (Al-Mukit) 4:86.
Banbɔfoɔ no, (Al-Muhaimin) 59:24.
Akɔnhomabɔfoɔ nyinaa mu nea Ɔdi mu paa, (Khairul-Raazikeen) 22:59; 34:40; 62:12.
Nea Ɔyɛ den paa wɔ asotwe mu, (Hyadeed- il-Ikaab) 40:4.
Nkontabufoɔ no, (Al-Hasib) 4:7, 87.
Nea Ne ho yɛ hare paa wɔ adesesɛɛ mu, (Saree-ul-Hisab) 13:42.
Nea Ɔsan yɛ biribi bio; Nea Ɔsan de nkwa ba bio, (Al-Mu'id) 30:28; 85:14.
Nea Ɔgye ahonnuo tom, (Kabil-e-Tawb) 40:4.
Nea Ɔwɔ tumi a Ɔde tua ka, (Dhun-tekaam) 3:5.
Nea Ɔdi adeɛ, (Al-Wali) 42:29.
Nea Ɔde Ne ho na Ɔma adeɛ nyinaa nkwa, (Al-Kayyum) 2:256.
Nea Ɔde Ne ho na Ɔsom bo ma Ne ho, (Al-Ghaniyy) 2:268; 22:65; 27:41; 31:27; 60:7; 64:7.
Ɔhene no, (Al-Malik) 59:24.
Ɔhoɔdenfoɔ no, (Al-Matin) 51:59.
Nea Ɔbrɛ adeɛ nyinaa ase no; Nea Ɔde nsakraeɛ pa ba, (Al-Gyabbar) 59:24.
Nea Ɔsom bo ma abɔdeɛ nyinaa, (Al-Kafi) 39:37.
Ɔpumpuni paa no, (Al-Kahhar) 12:40; 38:66; 39:5.
Akɔnhomabɔfoɔ Kɛseɛ no, (Al-Razzak) 22:59; 51:59; 62:12.

Nea Ne ho yɛ hare paa wɔ Nkontabuo mu, (Sari-ul-Hisab) 3:200.
Nokwafoɔ no, (Al-Hakk) 10:33.
Ɔbaako a Ɔyɛ Soronko; Ankonam Awurade no, (Al-Ahad) 112:2.
Ɔwɛnfoɔ no, (Al-Rakib) 33:53.
Ɔnyansafoɔ no, (Al-Hakim) 4:57; 59:25; 64:19.
Ɔdansefoɔ no; Nea Ɔte N'ani hwɛ adeɛ nyinaa, (Al-Hyahid) 4:80; 33:56; 34:48.

*(iii)* ***ALLAH ADOM AHOROƆ***

- nni ano. 14:35; 16:19.

Allah yɛ Ɔdomfoɔ ma adasamma. 27:74.

*(iv)* ***ALLAH ADAMFO-FA***

- wɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔyɛ ahwɛyie wɔ wɔn asodie ho. 45:20.
- wɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔgye die. 2:258.
- som bo. 4:46.

Allah yɛ Adamfoɔ Hwɛsofoɔ. 42:10.

*(v)* ***ALLAH A ƐWƆ SƐ WƆDE N'AYƐYIE TONTOM NO***

Biribiara tontom Allah. 17:45; 24:42; 59:2; 62:2.
Allah hyɛ abɔdeɛ nyinaa sɛ ɛmfa N'ayɛyie ntontom No. 33:43; 40:56; 87:2.
Tontom Allah ansaana awi-puieɛ aba ɛne awi-tɔeɛ ɛne anadwo. 50:40,41.
Tontom Allah wɔ berɛ a nsoroma kɔ tɔ no. 52:50.
Tontom Allah wɔ anadwo no kyɛfa keseɛ no mu. 76:27.
Soro-abɔfoɔ tontom Allah. 2:31; 40:8.
Agradaa de Allah ayɛyie tontom No. 13:14.
Nnomaa (a ɛkyerɛ nkurɔfoɔ a wɔkrɔn wɔ honhom mu) ne mmepɔ no (a ɛkyerɛ ahenfo) tontom Allah. 38:19,20.
Mmepɔ ne nnomaa (a ɛkyerɛ nnipa ateneneefoɔ) ne Dawid de Allah ayɛyie tontom No. 21:80; 34:11.

*(vi)* ***ALLAH NIMDEƐ***

- terɛ boro ɛsoro ahoroɔ ne asaase so. 2:256.
- a Ɔwɔ fa deɛ ɛha onipa adwene. 50:17.
- a Ɔwɔ fa Dɔnhwere no ɛne deɛ ɛwɔ awodeɛ mu nyinaa ho. 41:48.
- a Ɔwɔ fa kokoa mu nsɛm ne ahintasɛm ho. 20:8.
- a Ɔwɔ fa kokoa mu adwendwen ahoroɔ ɛne nsɛm a apuie ada adi ho.

6:4.
- a Ɔwɔ fa ahahan biara a ɛte atɔ. 6:60.
- a Ɔwɔ fa kokoa mu agyinatuo ho. 58:8.

*(vii)* ***ALLAH DƆ***
- a ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔde wɔn werɛ hyɛ Ne mu. 3:160.
- ma wɔnya Ne nhyira. 27:9.
- a wɔnya firi sɛ wɔdane wɔn ho ma No. 2:223.
- a ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔgyina pintinn. 3:147.
- a ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔhyɛ wɔn asodie ma. 3:77; 9:4, 7.
- a ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔbu atɛn tenenee pɛpɛɛpɛ. 5:43.
- a ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔyɔ papa ma nkurɔfoɔ nkaeɛ. 2:196; 3:135, 149.
- yɛ adeɛ a obiara a ɔdi ɛho aperedie nsa bɛtumi aka. 29:70.

*(viii)* ***ALLAH NHYIAMU***
Nkurɔfoɔ a wɔnnye - nnie no yɛ ahomasoɔ. 16:23; 25:22.
- mu no, ewiase apɛdeɛ te gu. 26:46-52.

*(ix)* ***ALLAH AHUMMƆBORƆ***
Adebɔneyɔfoɔ bɛtumi anya - . 39:54.
- terɛ boro biribiara so. 6:148; 7:157; 40:8.
- nni ahyeɛ. 10:59; 39:54; 40:8.
Allah ayɛ ahummɔborɔ nhyɛ ama Ne ho. 6:13, 55.
Enni sɛ obiara ma n'abam buo wɔ - ho. 12:88; 39:54.
Wɔabɔ onipa sɛdeɛ ɛbɛyɛ a ɔbɛnya - . 11:120.
- wɔ hɔ ma obiara a ɔhwehwɛ bɔne fakyɛ. 4:111.

*(x)* ***ALLAH NKAEKAEƐ***
Wɔnya adwene mu asomdwoeɛ wɔ - mu. 13:29.
Akokoɔduro ne gyidie ntomu nam - so. 8:46.
Wɔnya nkɔsoɔ firi - mu. 62:11.

*(xi)* ***ALLAH REYI NE HO ADI AKYERƐ ONIPA***
Allah nam Ne nkoa a wɔasa mu ayi wɔn so na eyi Ne ho adi. 4:164-166.
Allah afa Asomafoɔ so ayi Ne ho adi akyerɛ nnipa-kuo biara. 10:48.
Allah asoma Akɔkɔbɔfoɔ ama nnipa nyinaa. 35:25.
Allah yi Ne ho adi wɔ akwan horoɔ so. 42:52, 53.
Atiafoɔ nso wɔyi daeɛ a ɛyɛ nokorɛ a edi mu kyerɛ wɔn. 12:37, 44.

*(xii)* ***ALLAH NKYƐN BƆNEFAKYƐ HWEHWƐ***
- yɛ kwan a wɔfa so nya nkɔsoɔ ne ahoɔ den. 11:53; 71:11-13.
- ma obi twetwe N'ahummɔborɔ. 4:65.
- ma obi bɔ ne ho ban firi N'asotwe ho. 8:34.

*(xiii)* ***ALLAH NSƐNKYERƐNNEƐ AHOROƆ***
- kyerɛ Ne mmeransɛm ahoroɔ. 2:243.
Wɔahyɛ agyidifoɔ sɛ wɔntwe wɔn ho mfiri nkurɔfoɔ a wɔsi - no atwetwe. 4:141.

*(xiv)* ***ALLAH A WƆYI BI MA WƆ NE KWAN SO***
- yɛ nhyɛ. 2:196; 57:8, 11; 64:17.
Kɔkɔbɔ a etia wɔnom a wɔtwetwe wɔn ho ka akyire wɔ - . 2:196; 47:39.
- no ɛwɔ sɛ efiri deɛ edi mu mu. 2:268; 3:93.
- no ho mfasoɔ. 64:17, 18.
- wɔ nkunimdie akyi ne - ansaana nku nimdie no aba nnyɛ pɛ. 57:11.
Ɛnni sɛ wɔde animtwie di - no akyi. 2:263, 265.
Allah bɔ N'adom ho mmɔho ma nkurɔfoɔ ɛnam - nti. 2:246, 262.
- no dodoɔ sɛn na ɛwɔ sɛ obi yi ma. 2:220.
Hwan ho na ɛwɔ sɛ obi yi bi ma wɔ Allah kwan so. 2:216.
- wɔ petee mu ɛne kokoa mu no. 2:275.
- no nkurɔfoɔ a wɔyɔ saa no bɛnya nkɔ soɔ 2:4-6.
- no nsɛmdɛ a ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔyɔ saa. 22:35, 36.
- no akatua a ɛwɔ hɔ ma nkurɔfoɔ a wɔyɔ saa. 2:273.

***ALLAH, ƆDOMFOƆ NO ASOMFO-PA NO***
- nante asaase so wɔ animuonyam kwan so. 25:64.
- ka sɛ: 'Asomdwoeɛ' wɔ berɛ a

*ASƆREDAN*

Wɔabue - ato hɔ ama adasamma nyi naa.22:26.
Enni sɛ obiara si Allah som ho kwan wɔ
- mu. 2:115.

Masgyid-el-Haraam ne Masgyid-el-Aksa. 17:2.
- a nyaatwomfoɔ no siiɛ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔde Abu Amir bɛsie. 9:107.

*ASUAFOƆ*

Wɔafrɛ Yesu - sɛ Allah aboafoɔ. 3:53.
Allah yii yikyerɛ kyerɛɛ Yesu - no. 5:112.

*ATEMMU DA NO*

Deɛ - no yɛ. 51:13-15; 82:18-20.

*ATOWERƐNKYƐM AHOROƆ*

Botaeɛ a ɛtae - akyi. 2:156 - 158.

*ATWETWESI-DIN*

Wɔabra sɛ obi de - bɛfrɛ obi foforɔ. 49:12.

*AWARE DODOƆ*

Wɔama - ho kwan. 4:4.
Pɛpɛɛpɛyɛ ne nokorɛdie wɔ yerenom ntɛm. 4:4.
Wɔmma ho kwan sɛ obi po ne yere baako to no asaworam na ɔpene ɔbaako paa mmom kyɛn no. 4:130.

*AWAREƐ (*Hwɛ *MMAA)*

*AWAREFOƆ NKUTAHODIE*

Botaeɛ a esi - ani so. 30:22.

*AWAREGYAEƐ (*Hwɛ *MMAA)*

*AWARE-SƐEƐ (ADWAMAMMƆ)*

Wɔabra - . 17:33; 25:69.
- ho asotwe. 24:4.
Adansedie a ehia ma sɛ wɔde gye danseɛ wɔ - kwaadu-bɔ ho. 24:5.
Wɔabra - ne deɛ ɛde - ba. 24:28-31, 32.
Yɔbea a sɛ wɔgyeegyaa wɔn ho a ɛben - ho asotwe. 4:16, 17.
Ɔyere kwaadu-bɔ a ɛfa - ho, ɛne nkontompo ntwatosoɔ ho asotwe. 24:7-11.
Ahoteefoɔ mmaa kwaadu-bɔ a ɛfa - ho. 24:5.
Awaresɛefoɔ ɔbarima ware ɔbaa awaresɛefoɔ anaasɛ ɔbaa bosomsomfoɔ. 24:3.

*AWERƐDIE HO MMERA (KISAAS)*

- bɔ onipa nkwa ho ban. 2:179, 180.

*AWIA NO*

- ma hann na bosome no to hann a anya no pete na emu biara wɔ gyinabrɛ a wɔahyehyɛ ama no. 10:6; 25:62.
Wɔabrɛ - ne bosome ase ama nipa na ne nyinaa nam ne kwan so pɛpɛɛpɛ. 7:55; 21:34.
Soro abɔdeɛ nkurukuruwa a - ne bosome hyerɛn so no asae mu pɛpɛ ɛpɛ.71:16,17.
Wɔayɛ - sɛ kanea. 71:17.
Sɛ Bosome bɛkyere - na - bɛkyere bosome no ho hia a ehia. 75:9, 10.
Sɛ-na ɛkyerɛ adeɛ bi sunsum no ho hia a ehia. 25:46, 47.
- nnyɛ adeɛ a ɛwɔ sɛ wɔsom no. 41:38.

*AWOFOƆ*

Wɔahyɛ sɛ wɔn ne - ntena wɔ ayɛmyie asetena mu. 17:24; 29:9; 31:15.
Wɔahyɛ sɛ wɔmɔ mpaeɛ ma - . 17:25.
Wɔahyɛ sɛ wɔnyɛ sotie ma - wɔ nsɛm nyinaa mu gyesɛ 'hyirk' (Allah a wɔde ahokafoɔ bata Ne ho). 29:9.

*AWUDIE*

Wɔabra - . 17:34; 25:69.
Awerɛdie ho mmera 2:179.

*AWUFOƆ*

- nnsan mma saa ewiase yi mu bio da. 2:29; 21:96; 23:100, 101; 39:59, 60.
Wɔbɛtumi anyane honhom mu - aba nkwa mu bio wɔ saa ewiase yi mu. 8:25, 43.

*AWUFOƆ WU-SƆREƐ*

Honam mu awufoɔ nntumi nnsan mma nkwa mu bio wɔ asaase so. 21:96; 23:101; 36:32; 39:43.
- nso gyina hɔ ma nnipa bi sɔreɛ. 7:58.
Nkɔmhyɛfoɔ ma honhom mu awufoɔ nkwa na ɛnnyɛ honam-ani awufoɔ. 6:37; 8:25.
Yesu maa honhom mu awufoɔ nkwa.

***DIN-SƐƐƐ KASA***

Allah mmpɛ - ka wɔ badwam. 4:149.

***DWUMADIE***

Ɔkɔmhyɛni Kronkron no na ɔwɔ suban pa a edi mu pa. 68:5.
Ɔkɔmhyɛni Kronkron no na ɔyɛ fa susuo a ɔdi mu paa. 33:22.
- bɔne firi gye a wɔnnye Daankwamma asetena no nni nti. 27:5, 6.
wɔbɛkari - biara. 7:9, 10.

***DWUMADIE BƆNE***

Awaresɛɛɛ. 17:33.
Ahomasoɔ. 2:35, 88; 4:174; 7:37, 41, 49, 76, 77, 89, 134; 10:76; 14:22; 23:47; 25:22; 28:40; 29:40; 34:32-34; 38:75, 76; 39:60; 40:48, 49; 41:16, 39; 45:32; 46:11, 21; 71:8; 74:24.
Obi akyiri asɛm bɔne ka. 49:13.
Ahohoahoa. 57:24.
Din-sɛɛɛ. 49:12.
Ehuro. 49:12.
Abambuo. 39:54.
Nsanom. 2:220; 5:91, 92.
Aniberebereɛ 113:6.
Adesɛɛɛ. 7:32; 17:27, 28.
Ani a wɔde hwɛ adeɛ basabasa. 40:20.
Wɔdi adeɛ a wɔnni ho nimdeɛ akyi. 17:37
Prɛtoɔ 2:220; 5:91, 92.
Ntɛn. 17:38; 23:47; 31:19.
Wɔde wɔn ho hyehyɛ kasa-hunu mu. 23:4; 74:46.
Wɔma nsusuiɛ a atɔ sini. 83:2-4.
Wɔma atwetwesi-din. 49:12.
Pɛpɛɛyɔ. 4:38; 47:39; 57:25; 59:10; 64:17.
Nokorɛdie a wɔnni mma wɔn nninoa ɛne gyidie a wɔnnie. 4:106, 108; 8:28, 59.
Nsusuiɛ bɔne a wɔsusu ma obi. 49:13.
Nkontompo-twa. 22:31; 25:73.
Korɔno. 5:39.

***DWUMADIE PAPA***

Wɔbɛtua - ho akatua mmɔho du. 6:161.
- ka hɔ. 18:47.
- agyinasoɔ afapem. 2:208; 4:75; 5:17; 6:163; 60:2; 92:19-22.
Bɔhyɛ ma-hyɛ. 2:178; 5:2; 16:92; 17:35; 23:9; 70:33.
Ahoteɛ a ɛbɔ wo ho ban firi adwa mammɔ ho.
17:33; 23:6-8; 24:31, 34, 61; 25:69; 33:36; 70:30-32.
Ahonidie. 2:223; 4:44; 5:7; 22:30; 74:5, 6.
Abufuo nhyɛsoɔ. 3:135.
Mmoa a wɔboaboa wɔn ho. 5:3.
Akokoɔduro. 2:178; 3:173-175; 9:40; 20:73, 74; 33:40; 46:14.
Wɔyɛ adwumayɔfoɔ yie. 4:37.
Wɔkyerɛkyerɛ papa na wɔabra bɔne 3:111.
Wɔdi nokorɛ adanseɛ. 4:136; 5:9; 25:73.
Wɔdi papayɔ mu akotene. 2:149.

Nea ɛkɔm de no aduane-ma. 76:9; 90:15-17.
Bɔnefakyɛ. 2:110; 3:135, 160; 4:150; 5:14; 7:200; 12:93; 24:23;41:35; 42:38-41.
Papayɔ. 2:196; 3:135; 5:94; 7:57.
Nnaaseɛ. 2:153, 173, 186, 244; 3:145; 5:7, 90; 14:8; 39:8, 67; 46:16.
Ahobraseɛ. 6:64; 7:14, 56, 147; 16:24, 30; 17:38; 28:84; 31:19, 20; 40:36.
Pɛpɛɛpɛ-yɔ. 5:9; 6:153; 16:91; 49:10.
Ani a wɔbrɛ no ase. 24:31, 32.
Asetena pa a wɔne fipamfoɔ tena. 4:37.
Asetena pa a wɔne awofoɔ tena. 4:37; 17:24, 25.
Abotɛrɛ-sie ne pintinn-gyina. 2:46, 154, 156, 178; 11:12; 13:23; 16:127, 128; 28:81; 29:61; 39:11; 42:44; 103:4.
Wɔde asomdwoeɛ siesie nnipa ntɛm. 4:115; 49:10.
Ntɔkɔsoɔ. 13:23; 41:31-33.
Ahiafoɔ-hwɛ. 2:84, 178, 216; 4:9, 37; 8:42; 9:61; 17:27; 24:23; 30:39; 51:20; 59:7; 76:9; 90:17.
Ahoteɛ. 2:223; 5:7; 9:103, 108; 24:22; 33:34; 74:5; 87:15; 91:10, 11.
Asetena pa a wɔne abusuafoɔ tena. 2:178; 16:91; 30:39.
Nokorɛdie. 39:3, 4; 98:6; 107:5-7.
Ahohyɛsoɔ. 4:136; 7:202; 18:29; 30:30; 38:27; 79:41, 42.
Wɔyi ahonyadeɛ ma wɔ Allah ho dɔ nti.

- bɛhyeta wɔ asaase so nyinaa. 21:97.
Agyidifoɔ nnka - asotwe no bi nnhwɛ. 21:101-103.
Islam bɛsan asɔre bio wɔ aberɛ a - bɛpuie akyi. 21:98.

*GOLIAT (GYAALUUT)*
- nkoguo. 2:250, 251.

*GYIDIE HANN NO*
Allah yi agyidifoɔ no firi esum biara mu kɔ hann mu. 2:258; 57:13.

*GYIDIE (IIMAAN)*
Wɔakyerɛkyerɛ - mu. 49:15, 16.
- nkoaa nnsom bo. 3:180; 29:3, 4.
Nsonsonoeɛ da - ne akomatɔyɛmu ntɛm. 2:261.

Mmeransɛm a ɛkyerɛ sɛ wɔnye Allah ne Ɔsomafoɔ no ni. 3:180; 4:171; 7:159; 57:8; 64:9.
- wɔ Nkɔmhyɛfoɔ nyinaa mu ɛne wɔn Nwoma ahoroɔ. 2:137; 29:47.
- ne ahonyadeɛ afɔrebɔ ɛne nipa-dua a wɔde bɔ afɔreɛ wɔ Allah kwan so ho akatua. 61:11-13; 64:10.
- wɔ nkwa a ɛwɔ Daankwamma mu. 2:5.
- ne nneyɔeɛ pa na ɛkɔ. 2:26; 18:89; 41:9; 95:7.
Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ nhunuiɛ hyɛ gyidie den. 9:124; 33:22, 23; 47:18.
Sɛ asotwe no nya ba a wɔnnye - nntom. 40:86.

*GYIHAAD*
*(APEREDIE WƆ ALLAH KWAN SO)*
Wɔayɛ - nhyɛ ama agyidifoɔ no 22:79.
- kɛseɛ no, (a ɛkyerɛ sɛ wɔka Nyamesɛm de Allah asɛm no ato dwa). 25:53.
Obi de n'ahonyadeɛ yɛ - . 8:73.
Sɛ obi yɛ - a enni kwan sɛ ɔyɛ tera ahyeɛ no. 2:191.
Akatua a ɛwɔ hɔ ma ɔgyidini sɛ ɔbɛyɛ mogya-dansefoɔ anaasɛ ɔdi nkunim wɔ - mu a. 4:75.
- ho ahyɛdeɛ no enni hɔ mma Ɔkɔmhyɛni Kronkron no nkoaa na mmom ɛwɔ hɔ ma agyidifoɔ no nso. 4:85.

*GYINNFOƆ*
Allah abɔ - ne 'Ins' sɛ wɔnsom No. 51:57.
- yɛ nkurɔfoɔ a wɔdi nkurɔfoɔ nkaeɛ so.6:129.
Na Ibliis ka - no ho. 18:51.
- yɛ nnipa akɛsefoɔ a wɔda adi paa na wɔdi nkurɔfoɔ nkaeɛ so na 'Ins' yɛ nnipa biabiafoɔ. 55:34.
- (a ɛkyerɛ sɛ mmepɔ so tefoɔ) a na wɔhyɛ Dawid ahennie ase. 27:40.
- a wɔbaaeɛ ne Ɔkɔmhyɛni Kronkron no bɛyɛɛ nhyiamu yɛ Yudafoɔ a na wɔwɔ Nasbain. 46:30.
Na- a wɔtiee Kur'aan Kronkron akenkan no yɛ Yudafoɔ a wɔfiri mmea a enni Mɛkka. 72:2.
Sɛ wɔabɔ - afiri egya mu asekyerɛ ne sɛ ɛyɛ mmerɛ ma wɔn sɛ wɔn bo bɛfu. 15:28.
- yɛ nnipa a mmarima mpo wɔ mu. 72:7.

*HAAMAAN*
Na - yɛ Farao asraafodɔm nnanofoɔ. 28:9.
Na - yɛ Farao Soafoɔ a ɔhwɛ Amansan nnwuma so. 28:39; 40:37.

*HAARUUT NE MAARUUT*
Na anyansafoɔ mmarima a wɔwɔ Babel yɛ - . 2:103.

*HAGY ANAASƐ AMANTUO KRONKRON*
(Hwɛ ƐSOM)

*HANOK (ƆKƆMHYƐNI IDRIIS)*
Na - wɔ gyina pintinn (abotерɛ) 21:86.
Na - yɛ ɔbarima nokwafoɔ ne Ɔkɔmhyɛni. 19:57.
Wɔkrɔn-kɔɔ gyinabrɛ a ɛkrɔn mu. 19:58.

*HARAAM BOSOME*
- no kronkronyɛ. 2:218.

*HESEKIEL (ƆKƆMHYƐNI DHUL-KIFL)*
Nebukadnesar sɛeɛ Yerusalem na - hunuu kuro no ne emu-tefoɔ wɔ anisoadehunu mu wɔ mfie ɔha akyi. 2:260.
Na - ka mudifoɔ no ho. 38:49.

*HIOB (ƆKƆMHYƐNI AYYUUB)*

Wɔabɔ - din wɔ. 4:164; 6:85; 21:84, 85; 38:42.
- tenaa asaase a ɛyɛ mmepɔ so. 38:45.
- atamfo teetee no. 38:42.
Wɔmaa - kwankyerɛ sɛ ɔntu amantuo nfiri bea a ɔteɛ hɔ. 38:43.
- hyiaa n'abusuafoɔ wɔ berɛ a ɔtuu amantuo firii bea a ɔteɛ no akyi. 21:85; 38:44.

*HOMEDA (SABBATH)*

Yudafoɔ dii - na wɔbuu so. 2:66, 67; 4:48, 155; 7:164; 16:125.

*HONHOM*

- kyerɛ sɛ ahummɔborɔ a efiri Allah hɔ. 4:172.
Ruuh kyerɛ sɛ soro-abɔfoɔ. 19:18.
- Nokwafoɔ. 26:194.
- a ɔgye n'ahome wɔ asomdwoeɛ mu. 89:28-31.
- a ɔnunu n'ankasa ho ne ne tiboa ko sɛ ɔyɔ bɔne a. 75:3.
Nyankopɔn home Ne - gu nipa mu a ɛkyerɛ sɛ onipa bɛtumi anya yikyerɛ. 15:30; 21:92; 32:10; 38:73.

*HONHOM KRONKRON NO ANAASƐ AHOTEƐ HONHOM*

Wɔde - hyɛɛ Yesu den. 2:88.
- de nokorɛ sane firi Allah hɔ ba fɔm na ɛhyɛ agyidifoɔ den. 16:103.

*HONHOM MU MMƆEƐ*

- yɛ nkakra-nkakra te sɛ honam-dua mmɔeɛ. 22:6, 7.
Honam mu mmɔeɛ gyinabrɛ biara wɔ ne - gyinabrɛ. 23:13-18.

*HUDAIBIYYAH APAM*

- maa Muslimfoɔ banbɔ ne ahosan wɔ Mɛkka. 48:25, 26.
Nkunimdie a wɔnyaaeɛ wɔ - nhyehyɛeɛ ho. 48:2.

*HUDHUD*

Na - yɛ Solomon asraafodɔm Nnaanofoɔ. 27:21.

*HUNAIN*

Allah boaa agyidifoɔ no wɔ - da no. 9:25-27.

*HYƐMA ADAKA NO*

Wɔhyɛɛ Noa sɛ ɔnyɛ - . 11:38; 23:28.
Mose maame de no too - mu na ɔde sii asuniwa ani. 20:40.
- wɔsan de maa Israelmma. 2:249.

*HYU'AIB (ƆKƆMHYƐNI YETRO)*

Wɔsomaa - kɔɔ Midian mmusuakuo hɔ. 7:86; 11:85; 29:37.
- nkurɔfoɔ na na wɔfrɛ wɔn Nnua Nkurɔfoɔ (As-haabul Aika). 15:79; 26:177-192.
- tuu ne nkurɔfoɔ fo sɛ wɔnsusu adeɛ ma no nyɛ ma pɛpɛɛpɛ na wɔnkari adeɛ ma emu duro nyɛ pɛpɛɛpɛ. 7:86; 11:85, 86.
- nkurɔfoɔ hunahunaa no sɛ wɔbɛtwa no asu afiri ne kuro mu. 7:89.
Asaase-wosoɔ sɔɔ - nkurɔfoɔ mu. 7:92; 11:95, 96.

*IBLIIS*

- pooe sɛ ɔbɛbrɛ ne ho ase ama Adam. 2:35; 7:12, 13; 15:31, 32; 17:62; 18:51; 20:117.
Deɛ nti a - pooe sɛ ɔbɛbrɛ ne ho ase yɛ ahomasoɔ. 2:35; 38:75.
Na - nnyɛ soro-abɔfoɔ mmom na ɔyɛ Gyinn (nnipa akesefoɔ) no mu baako. 18:51.

*ISAK (ƆKƆMHYƐNI IS-HAAK)*

Wɔmaa Abraham nsɛmdɛ a ɛhyɛ nku ran faa - awoɔ ho. 11:72; 37:113; 51:29.
- maame ho dwirii no wɔ berɛ a ɔtee kaseɛbɔ no. 11:72.
- maame de ne nsa bɔɔ n'anim wɔ berɛ a ɔtee nsɛmdɛ a ɛhyɛ nkuran no na ɔsuueɛ. 51:30.
Allah de Ne nhyira guu - so. 37:114.
Abraham, - , ne Yakobo yɛ mmarima a wɔwɔ tumi ɛne ade-hunu a ɛkyerɛ sɛ wɔ nhunumu. 38:46.
- ne Yakobo yɛ akandifoɔ a wɔkyerɛɛ wɔn nkurɔfoɔ kwan na wɔnyaa yikyerɛ. 21:73, 74.

*ISLAM*

Wɔde edin - maae sɛdeɛ ɛbɛyɛ a, n'akyidifoɔ bɛyɛ ahobraseɛ buroburoburo ama Allah. 2:113; 6:154, 163.

Allah ankasa na Ɔde edin - too saa ɛsom yi. 22:79.

- nkyerɛkyerɛ afapem. 2:4, 5.
- yɛ ɛsom a ewie ma - yɔ ne pɛ-yɔ 5:4.
- nkoaa ne ɛsom a wɔgye tom a ɛyɛ yie. 3:86.
- ne nokorɛ som a ɛwɔ Allah nkyɛn. 3:20.

Nhyɛ nni - mu. 2:257; 18:30; 25:58; 28:57.

Sɛ obi gye - tom a na ɔnnfaa adom biara nnguu obi foforɔ so. 49:18.

Kwankyerɛ da adi wɔ - nkoaa mu. 3:21; 72:15.

Ɛsom foforɔ biara nni mu nkyɛn - 4:126.

Ahokyerɛ biara nni - mu. 2:186; 5:7; 22:79.

- yɛ nsɔmu denden a wɔsɔm nya ɔgyeɛ. 31:23.

Obi bɛtumi akɔ hyɛne ekuo a wɔadom wɔn no mu sɛ ɔdi - akyi a. 1:6, 7; 4:70.

Wɔde - atoto dua pa ho. 14:25.

- nnye nntom sɛ obi abusuabɔ nti ɔdi mu kyɛn obi. 49:14.
- ayɛ pɛpɛɛpɛyɔ nhyɛ, kampɛse wɔyɛ atamfo mpo a. 5:9.
- ayɛ ayɛmyie ne pɛpɛɛpɛyɔ nhyɛ sɛ wɔyɛ nkurɔfoɔ a wɔnnye nnie mpo. 60:9.
- ayɛ asetena pa a wɔne nkurɔfoɔ nyi naa tena nhyɛ. 4:37.
- ne Noa, Abraham, Mose ɛne Yesu som yɛ adekorɔ. 42:14.
- nkunimdie ho nkɔmhyɛ. 13:42.

-sɔreɛ wɔ mfie ɔha ahoroɔ mmiɛnsa a edikan no mu ɛne ne fɔm-kɔ wɔ mfie ɔha ahoroɔ du a edi akyire no mu ho nkɔmhyɛ. 32:6.

- hwehwɛ sɛ wɔnya gyidie wɔ Nkɔmhyɛfoɔ no nyinaa mu. 2:137.

Wɔayɔ - ho dawubɔ nhyɛ ama agyidi-foɔ. 9:123.

*ISMAEL (ƆKƆMHYƐNI ISMAA'IIL)*

Kur'aan mu nokwasɛm a ɛfa - ho. 19:55.

Na - yɛ Abraham abakan. 37:102.

Abraham daeɛso a na ɛfa sɛ ɔtwa ne ba - barima - mene. 37:103.

Na ɛyɛ - mmom na ɛnnyɛ Isaak na na ɛwɔ sɛ wɔde no bɔ afɔreɛ. 37:103-105,106.

Wɔde - ɛbɔ afɔreɛ kyerɛ sɛ wɔgya no wɔ Mɛkka bɔnhwa a nsuo ne aduane nni hɔ mu. 37:108; 14:38.

Na - yɛ Ɔsomafoɔ ne Ɔkɔmhyɛni. 19:55.

Na - hyɛ ne bɔhyɛ ma yereketee. 19:55.

- de asɔreyɔ ɛne afɔrebɔ papayɔ hyɛɛ ne nkurɔfoɔ. 19:56.

*ISRAELMMA (BANII ISRAA'IIL)*

Na Israel yɛ Yakob din. 3:94; 19:59.

- nyaa kɛseyɔ wɔ amanaman nkaeɛ so wɔ wɔn mmerɛ mu. 2:48; 2:123.

Allah adom a ɛtoa so a Ɔde guu - so. 2:48; 2:123.

Farao atirimuɔdensɛm a ɔde too - so. 2:50; 7:142; 14:7; 28:5.

Wɔsomaa Mose sɛ ɔnkɔ twitwa nye - mfiri Farao nhyɛsotrasoɔ mu. 28:6.

Mose kɔɔ Farao hɔ see no sɛ mma ɔnnteetee - na ɔhwehwɛɛ wɔn faahodie. 7:106; 20:48.

Farao ne n'ahemfo hyɛɛ bɔ sɛ wɔbɛgyae - ama wɔade wɔn ho sɛ wɔyi wɔn ateeteɛ firi wɔn so a nanso wɔbuu wɔn bɔhyɛ so. 43:50, 51.

Allah kwankyerɛ a Ɔde maa Mose sɛ ɔni - anim mfiri Misraim.20:78;26:53; 44:24.

- twaa ɛpo no na ɛpo faa Farao ne ne nkurɔfoɔ no. 2:51; 7:137; 17:104.
- no dodoɔ wɔ berɛ a wɔtu amantuo no. 2:244.

Mmurunkum nwunu a ɛkataa - so wɔ berɛ a wɔnante faa Sinai anwea-tam so. 2:58; 7:161.

- apɛdeɛ sɛ wɔbɛsan akɔ abosomsom mu wɔ berɛ a wɔtwaa ɛpo no wɔ banbɔ ne ahosan mu no akyi. 7:139.
- bisaa nsuo firii Mose hɔ a ɔnam Nyankopɔn kwankyerɛ so de ne poma

bɔɔ ɔbotan bi pɔtee mu na nsuo tene firii mu puieɛ. 2:61; 7:161.
Wɔsomaa manna ne salwa baa fɔm maa. 2:58.
Mose kɔɔ Bepɔ no so na - faa nantwie ba som no wɔ aberɛ a ɔnni hɔ no. 2:52, 94.
Mose twee abosomsomfoɔ no aso. 2:55.
Wɔhyee nantwie ba no. 20:98.
Allah hyɛɛ - no sɛ wɔntwa nantwi-bereɛ mene mɔ afɔreɛ. 2:68-70.
- apɛdeɛ sɛ wɔbɛdi atosodeɛ ɛne nnu adewa nkaeɛ ahyɛ manna ne salwa anan mu. 2:62.
Wɔde - no kɔɔ Bepɔ no ase kɔ gyee apam. 2:64, 94; 7:172.
Asaase wosoɔ kaa - ahemfo. 7:156.
- bisaa Mose sɛ wɔpɛ sɛ wɔhunu Allah anim ne anim so. 2:56.
Mose hyɛɛ - sɛ wɔnwura Filisti nanso wɔpooe 5:22.
- poo Allah Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ na wɔhwehwɛɛ sɛ wɔbɛkum Nkɔmhyɛfoɔ no. 2:62.
- tee Homeda asɛm no so atua na wɔbɛyɛɛ nkurɔfoɔ a wɔasopa wɔn te sɛ nnoe. 2:66; 7:167.
Wɔbɛteetee Yudafoɔ akɔpem Owu-sɔre Da no ho nkɔmhyɛ. 7:168.
- bisaa sɛ wɔnyi ɔhene ma wɔn, na wɔyii Taaluut (Saul) sɛ ɔhene, ɛne sɛ wɔde asuniwa yɛɛ wɔn nsɔhwɛ a ɛkyerɛ ahonyadeɛ a abu soɔ. 2:247, 250.
Wɔnam Dawid so tintim ahennie wɔ - mu. 2:252.
- mu honhom mu akandifoɔ dummienu.5:13.
Nkɔmhyɛ gyinabrɛ ɛne ahennie wɔ - mu. 5:21.
Yesu ne Dawid domee - . 5:79.
- no de ntotoo baa Nwoma no mu. 2:80.

***ITIKA'AF (ASƆREDAN MU TENA WƆ DA DU A EDI AKYIRE WƆ RAMADAAN BOSOME MU)***
Wɔyɔ -. 2:188.

***KA'ABA*** (Hwɛ BAIT-UL-HARAAM)

***KAIN***
Na - yɛ Adam ba-barima. 5:28-32.

***KAUSAR*** (a ɛkyerɛ sɛ PAPA A ABU SOƆ)
Wɔmaa Ɔkɔmhyɛni Kronkron no - . 108:2.

***KHATUM-E-NABUWAT***
Wɔnntoo Nkɔmhyɛ gyinabrɛ aponnwa no mu 2:39; 40:35; 72:8.
Ɔkɔmhyɛni Muhammad yɛ Khaatam-un-Nabiyyeen, (a ɛkyerɛ sɛ nea ɔkrɔn paa wɔ Nkɔmhyɛfoɔ no mu). 33:41.

***KHILAFAT (ADEDIE)***
- ntintimiɛ wɔ Islam mu ho bɔhyɛ. 24:56.

***KOKOAM***
Anko-anko - . 24:59, 60.

***KONTRAAGY AHOROƆ (ADWUMA-NHYEHYƐEƐ APAM)***
Ɛwɔ sɛ wɔtwerɛ - to hɔ. 2:283.
Adansefoɔ mmienu na ɛwɔ hɔ ma - . 2:283.

***KORAH (KAAROON)***
Na - ka Israelmma no ho a ɔfiri wɔn mu. 28:77.
- ahomasoɔ a ɔyɛ kyerɛɛ Israelmma. 28:77.
Na - ne amansan sikasɛm so hwɛsofoɔ. 28:77.
- ahomasoɔ ne n'asotwe. 28:79, 82.

***KORƆNOBƆ***
- ho asotwe. 5:39.

***KRISTOSOM***
- atera ahyeɛ sɛ wɔayɛ ɔdasani Nyankopɔn. 4:172.
- mfomsoɔ nkyerɛkyerɛ sɛ Onyankopɔn awo ɔba-barima. 9:30, 31.
Nyame-baasafua nkyerɛkyerɛ yɛ gyidie a wɔgye tom a ɛnnyɛ yie. 5:74, 75.
Kristo wu-sɔreɛ ɛne ne wuo wɔ asennua no so, a ɛpopaa bɔne a Adam ne Hawa dii kan yɔɔeɛ, na ɛmaa adasamma ne Onyankopɔn san yɛɛ baako bio, a ɔsii adasamma anan mu gye maa ne ho nkyerɛkyerɛ yɛ mfomsoɔ. 6:165; 53:39.
- sɔreɛ mpontuo ho nkɔmhyɛ. 18:19.
- a ɛbɛhwe ase wɔ ne nkunimdie a ɛtɔ so mmienu no akyi ho nkɔmhyɛ.

18:33-45; 20:103-105.
Mmerɛ tenten a - bɛsɔre atu mpono yɛ mfie ɔha ahorɔɔ du. 20:104.
Kristofoɔ ahonyadeɛ yɛ nsɔhwɛ ma wɔn. 20:132.
Ewiase Atɔeɛ fam abrabɔ asetena mu suban ɛne anoyie a ɛtwam. 82:7-13.

***KUR'AAN KRONKRON MU MPAEBƆ AHORƆƆ***

Kwankyerɛ a ɛnam kwan teneneɛ no so. 1:2-7. (Muslimfoɔ mpaeɛ).
- a ɛwɔ hɔ ma asomdwoeɛ ne ahiadeɛ. 2:127. (Abraham mpaeɛ)
- a ɛwɔ hɔ ma sɛ wɔbɛgye mpaeɛ atom na wɔbɛkyerɛ kwan a wɔnfa so nsom Nyankopɔn. 2:128-130. (Abraham ne Ismael mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ papa wɔ saa ewiase yi mu ɛne Daankwamma. 2:202. (Nnipa binom mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ mmoa tia atiafoɔ. 2:251. (Taaluut (Saul) mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ Allah bɔnefakyɛ. 2:286. (Agyidifoɔ mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ ntwitwagyeɛ firi asotwe ho ɛne Allah mmoa. 2:287. (Agyidifoɔ mpaeɛ).
- a ɛmma akoma mmane mmfiri nokorɛ ho wɔ kwankyerɛ no akyi. 3:9. (Agyidifoɔ mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ bɔnefakyɛ. 3:17. (Allah nkoa mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ adom ɛne mmoa. 3:27, 28. (Ɔkɔmhyɛni Kronkron no mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ Nyankopɔn adom. 3:54. (Yesu asuafoɔ no mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ boasetɔ ɛne pintinn-yɛ. 3:148. (Nkɔmhyɛfoɔ akyidifoɔ a wɔkɔɔ ɛkoo mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ ntwitwagyeɛ firi Amanehunu-Gya no ho. 3:192. (Nkurɔfoɔ a wɔwɔ nteaseɛ no mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ bɔnefakyɛ na wɔde yi bɔne firi onipa so. 3:194, 195. (Nkurɔfoɔ a wɔwɔ nteaseɛ no mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ dwanekɔbea firi nhyɛtrasofoɔ nsam. 4:76. (Mmerɛyɛfoɔ mmarima, mmaa ne mmɔfra mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ nsonsonoeɛ a ɛda agyidifoɔ ne asobrakyefoɔ ntɛm. 5:26. (Mose mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ sɛ wɔbɛkan wɔn aka ateneneefoɔ no ho. 5:84, 85. (Akristofoɔ binom mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ nkɔsoɔ. 5:115. (Yesu mpaeɛ a ɔbɔ maa ne nkurɔfoɔ).
- a wɔde hwehwɛ mfomsoɔ ho bɔnefakyɛ. 7:24. (Adam ne ne yere mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ nokorɛ nkunimdie wɔ nkontompo so. 7:90. (Hyu'aib (Yetro) mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ boasetɔ ne pintinn-yɛ. 7:127. (Farao nkonyaayifoɔ a wɔ gyee Mose diiɛ mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ Allah ahummɔborɔ. 7:150, 152, 156. (Mose ne ne nkurɔfoɔ mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ papa wɔ saa ewiase yi mu ɛne Daankwamma. 7:157. (Mose mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ ntwitwagyeɛ firi atamfo bɔne ho. 10:86, 87. (Mose nkurɔfoɔ mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ nhyɛtrasofoɔ sɛɛɛ. 10:89. (Mose mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ ahosan ne banbɔ wɔ hyɛma anaasɛ bonto kɛse paa mu. 11:42. (Noa mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ ahosan ne banbɔ wɔ aberɛ a wɔte aboa so anaasɛ wɔka ɛhyɛn anaasɛ teaseɛnam bi. 43:14, 15. (Ɛhyɛn mu tefoɔ ɛne aboa so tefoɔ mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ sɛ wɔde wɔn bɛka ateneneefoɔ no ho. 12:102. (Yosef mpaeɛ).
- a wɔbɔ ma wɔn ankasa ho ɛne awontoatoa-soɔ. 14:36-42. (Abraham mpaeɛ).
- a wɔbɔ ma awofoɔ. 17:25. (Mma mpaeɛ).
- a wɔbɔ wɔ aberɛ a wɔwura anaasɛ wɔpuie afiri bea anaasɛ ɛdan bi mu. 17:81. (Ɔkɔmhyɛni Kronkron Muhammad mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ ahummɔborɔ ɛne kwankyerɛ. 18:11. (Bodan nkurɔfoɔ no mpaeɛ).
- a wɔde hwehwɛ asefoɔ ateneneefoɔ.

Yɛn deɛ yɛpɛ deɛ ɛtɔ so mmiɛnsa no mmom, a ɛkyerɛ sɛ: monsi mo afie ma ne nyinaa anim nhwɛ faako. Wei di mu ɛnamsɛ etumi ma afie mu-tefoɔ no nyinaa som Nyankopɔn wɔ aberɛ a wɔn anim hwɛ faako a ɛde nkabɔm ne yɔbea pa ba wɔn ntɛm.

Saa nhyɛdeɛ yi akyi pɛɛ na wɔatu agyidifoɔ no fo sɛ wɔnyɔ asɔre a ɛfoa deɛ yɛka no so. Efirisɛ Arabek kasa-pɔ *Akeemu-s-Salaata* (اقيموا الصلوة) nnkyerɛkyerɛ anko-anko asɔreyɔ kɛkɛ mmom esi nkabɔm asɔreyɔ so dua.

❖ **11:18 Nkyerɛmu:**

Ehia paa sɛ wɔbɛhunu wɔnom a edin nsiananmu 'wɔn' gyina hɔ ma. Nkurɔfoɔ mmienu a wɔabɔ wɔn din wɔ saa nyiyimu wei mu yɛ Ɔkɔmhyɛni Kronkron no (Allah asomdwoeɛ ne Ne nhyira nka no) ɛne dansefoɔ a ɔfiri Nyankopɔn hɔ a ɔbɛdi n'akyi, Mose deɛ ɛnnyɛ ɔno ankasa ho asɛm na ɛka mmom ɛyɛ ne Nwoma efirisɛ Nwoma deɛ enni gyidie a ɛgye obi die. Enti deɛ agya ama yɛn ara ne sɛ wɔakyerɛ nnipa-kuo bi wɔ nyiyimu yi mu. Edin nsiananmu no nnyina hɔ mma ɔmhyɛni ankasa nkoaa, mmom ne dansefoɔ a ɔhyɛ n'ase ɛne afoforɔ binom nso.

Ɛwɔ sɛ wɔnya nteaseɛ wɔ saa nyiyimu yi ho sɛ ɛnnyɛ Ɔkɔmhyɛni ne ne dansefoɔ no nkoaa na wɔgye Kɔmhyɛni no nokorɛ di na wɔdi ɛho adanseɛ, mmom wɔn akyidifoɔ dodoɔ bebiree nso te saa.
Ɛwɔ sɛ wɔkae sɛ ɛduru berɛ bi a wɔka Nkɔmhyɛfoɔ akɛseɛ ho asɛm wɔ baako kabea mu sɛ onipa baako nanso wɔwɔ tumi sɛ wɔdɔre na wɔhyeta. Wɔka fa wɔn ho sɛ wɔyɛ 'Ummah' (امة). nnipa-kuo kɛseɛ wɔ wɔnom ankasa mu. Hwɛ Ti16 nyiyimu 121.

Ebinom nso te aseɛ sɛ edin nsiananmu 'wɔnom' (أولئك) gyina hɔ ma Mose ne ne nkurɔfoɔ.

❖ **11:79 Nkyerɛmu:**

Na ɛyɛ mmuaeɛ a waka no wɔ nyansa kwan so wɔ ne berɛ mu na eyi adwene mu bɔne firi hɔ ma nkurɔfoɔ a na wɔn ani nnye ɔbaa ne barima nkutahodie ho bio. Enti na mmaa ho te ma wɔn. na wei na nsɛmpɔ 'wɔnom ho te paa ma mo' no gyina hɔ ma. Nanso atirimuɔdenfoɔ no kyeaa saa mmuaeɛ yi danee ani na wɔyɛɛ sɛ deɛ Lot de n'ankasa mma mmaa ama wɔn sɛ wɔngu wɔn ho fi mmom sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɔde bɛbɔ n'ahɔhoɔ no animuonyam ho ban. Te sɛ deɛ na ɔto ne nsa frɛ wɔn kɔ bɔne ho wɔ aberɛ a wɔnni fɔ wɔ ho. Saa mmuaeɛ yi ma wɔnom bɔbea a na wɔasɛe no yi ne ho adi.

❖ **12:32 Nkyerɛmu:**

*Katt'ana aidiyahunna* (قطعن ايديهن) (wɔtwitwaa wɔn nsa) yɛ nsɛmpɔ a wɔtumi te aseɛ pɔtee anaasɛ wɔ abɛbuo mu sɛdeɛHadhrat Imam Raghib aka ne mmienu nyinaa ho asɛm afiriKur'aan Kronkron no mu no.

(قطعن ايديهن) asekyerɛ pɔtee ne sɛ wɔde adeɛ a ano yɛ nam paa bɛtwa wɔn nsa atwene. Ɛda adi sɛ Kur'aan Kronkron no nnkyerɛ saa, na saa mpo ne adwene nnkɔ wɔ saa nyiyimu yi mu. Deɛ ɛka ho ne sɛ nwoma-nimfoɔ binom abɔ mmɔden sɛ wɔbɛkyerɛ sɛ wɔanntwitwa no kɛse, a ɛkyerɛ sɛ ɛtwitwaa wɔn nkete-nkete nnanso Arabek kasa mmeransɛm nnye saa nntom efirisɛ kasapɔ no nhini (قطع) mma kwan sɛ wɔde asekyerɛ bɛtɛɛ saa bɛma efirisɛ emu tumi ne ahoɔden kyerɛ sɛ ɛyɛ dendenden kɛse-kɛse adeyɔ. Enti mmienu a aka a ɛwɔ sɛ wɔyi mu baako ne asekyerɛ pɔtee no ɛne abɛbuo asekyerɛ no na yɛgye di sɛ saa nyiyimu yi mu nsɛmpɔ yi mu nteaseɛ yɛ abɛbusɛm a ɛkyerɛ sɛ wɔgyee wɔn nkoguo too mu berɛ a wɔsusuu ho hunuu sɛ wɔkɔ ne nkyɛn a ɛnnyɛ yie na ɔboro deɛ wɔn nsa kɔduro so.

❖ **12:51 Nkyerɛmu:**

Kasafua *Kayyim* (قيّم) sɛdeɛ Kur'aan Kronkron no kasa yi no adi no, ɛkyerɛ ahoɔden, tumi, asɛdeɛ ne deɛ ɛka hɔ ma tumi wɔ mu. Bio, ɛkyerɛ adeɛ a ɛwɔ tumi a ɛhyɛ den na ɛtenetene ade foforɔ. Ɛno nti na

gyidie ban-nnua a ɛho hia na ɛnnsesa da wɔ ɛsom nyinaa mu, Kuraan Kronkron no frɛ no *Deenul-Kayyimah* (ديــن القيّمــة) Hwɛ 98:6 (Al Bayyina)

❖ **12:92 Nkyerɛmu:**

Nkurɔfoɔ a wɔka to dwa sɛ wɔabrɛ wɔn ho ase ama Kur'aan Kronkron nkyerɛkyerɛ nanso wɔbu wɔn ani gu ne nkyerɛ-kyerɛ paa a ɛkyerɛ nkabɔm so, na wɔpaepae wɔn muakuo-akuo ho asɛm na asɛmpɔ yi ka. Ekuo yi mu biara wɔnteaseɛ soronko a wɔde ma Kur'aan nsɛm no. Na wɔka sɛ wɔn nkyerɛaseɛ na edi mu na wɔnam saa kwan yi so paepae Kur'aan no mu yiyi no asini-asini: ekuo biara de wɔn ho fam nyiyimu ahoroɔ bi kyerɛkyerɛ aseɛ sɛdeɛ wɔpɛ biara tia afoforɔ nkaeɛ. Saa mpaemu kɛseɛ yi nti nteaseɛ nntumi mma akuo-akuo yi a wɔko tia wɔn ho wɔn ho yi ntɛm. Wei ma nkurɔfoɔ a wɔfiri *ummah* korɔ mu,mupaepae akuo-akuo na ɛnam saa kwan korɔ no ara so ma wɔkyekyɛ Kur'aan mu yiyi no asini-asini.

❖ **16:16 Nkyerɛmu:**

Nwoma-nimfoɔ bebiree akyerɛ nsɛmpɔ *an tameeda bikum* (ا ن تميــد بكــم) ase sɛ 'awosoɔ' a sɛ wɔgye tom a ɛkyerɛ Nyankopɔn N'adom ahoroɔ a Ɔde agu adasamma so sɛ Ɔkae wɔn sɛ Yɛabɔ mmepɔ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na ɛde asaase-wosoɔ a ɛde ɔseɛɛ a ɛduru akyirikyiri ba. Ti-pa a wɔannya ne sɛ wɔabu wɔn ani agu so sɛ asɛmpɔ *tameeda* (تميــد) firi *maada* (ماد) a ɛkyerɛ sɛ ɛma aduane bu. Asɛmpɔ *maaidah* (مائده) a ɛwɔ Kur'aan Kronkron no mu nso firi kasa nhini korɔ no ara mu. Asekyerɛ wei ma saa nyiyimu yi mu nteaseɛ sesa koraa. Ɛbɔ adasamma nkaeɛ sɛ Onyankopɔn abɔ mmepɔ a ehia ma abɔdeɛ nyinaa a nkwa wɔ mu ne aduane-ma. Berɛ nyinaa nsuo tu tutuo kɔ soro firi tadeɛ ahoroɔ ne ɛpo ahoroɔ ɛne ɛpo-tam ahoroɔ mu kɔdane mmu-runkum. Mepɔ a ɛwɔ hɔ ho hia paa ɛnamsɛ ɛdane tutuo no ma ɛbɛyɛ nsuo bio, ma nsutɔreɛ ba mmea-mmea a ɛsan kɔ asaase no mu bio ma nnuane ahoroɔ bebiree mmɔeɛ. Saa nkyerɛaseɛ nkaeɛ no kɔ pɛpɛɛpɛ.

Nsuo ne aduane nkutahodie da adi. Anibue abakɔsɛm ama ada adi sɛ nsutene a wɔn ti firi mmepɔ mu na eyiyi akwan fa mmepɔ asaase mu.

❖ **16:125 Nkyerɛmu:**
Nyiyimu no mu nsɛm da adi pefee. Ɛnnyɛ hwee sɛ Abraham ne n'atuhoama a ennhinhim ɛne ne nkwa a ɔde bɔɔ afɔreɛ maa Onyankopɔn Baakoyɛ ho asɛm na wɔreka yi. Enti edin nsiananmu no gyina hɔ ma Abraham ɛne abirabɔ ahoroɔ a na Israelmma no wɔ wɔ wɔnom ankasa mu ɛfa ne gyidie kann ne ne yɔbea ho. Wɔnom mu bebireena na wɔate ahwe wɔ abosomsom ahoroɔ soronko-soronko mu. Na etumi si sɛ sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛnya agyinasoɔ ama wɔn nnyeyɔeɛ no nti na ebia wɔde ahyɛ Abraham sɛ ɔno nso yɔɔ bi. Sabbat no a ɛwɔ saa nyiyimu yi mu nni hɔ mma homeda nkoaa, mmom ɛyɛ ahoteɛ ne bɔnefakyɛ hwehwɛ da nso.

❖ **20:95 Nkyerɛmu:**
Kasa 'Mma mmfa m'abɔdwesɛ nnsɔ me mu na mma nnsɔ me tiri *nwi* nso mu', tumi yɛ kasa-koa a ɛkyerɛ sɛ mma nngu m'anim ase.

❖ **20.122 Nkyerɛmu:**
Kur'aan Nkyerɛkyerɛmufoɔ pii wɔ hɔ a wɔafa nsɛm no anisoɔ kɛkɛ na wɔkyerɛ nsɛm no ase kɔ honam fam wɔ aberɛ a asɛmpɔ no fa bi di ho adanseɛ sɛ bɔne no yɛ mmerɛyɔ bi na wɔyɛeɛ.

Asɛmpɔ no fa a ɛka sɛ wɔn (mmerɛyɔ) 'Sau'aatuhumaa' (سواتهما) daa adi maa wɔn no nntumi nnkyerɛ sɛ afei wɔbɛhunuu sɛ wɔda adagya. Ɛbɛyɛ dɛn bɛyɛ sɛ wɔnnim wɔn adagya mu firi wɔn awoeɛ kɔpem berɛ a asɛm no siieɛ. Enti ɛyɛ mfomsoɔ sɛ obi de saa nkyerɛaseɛ yi bɛhyɛ Kur'aan.

Kasafua 'Sau'aa' (سوا) no kyerɛ nneyɔeɛ a fɛreɛ wɔ mu na ɛtɔ kɔ bɔne mu, deɛ edi kan no no. Sɛ mfom bi ba a, nea wafom no di kan hunu ne mmerɛyɔ a asie no. Saa mmerɛyɔ yi yɛ adwene ne akoma mu asɛm. Ɛyɛ atenka bi a wonntumi mmfa ahahan ntaataasoɔ nnkata soɔ. Enti bɔne anaa mfomsoɔ biara a Adam ne Hawa yɔɔeɛ no so nkatasoɔ kyerɛ bɔnefakyɛ a efiri Allah hɔ (ɛne sɛ wɔbɛhwehwɛ banbɔ afiri Allah hɔ). Ɛnam saa nti nhahan a efiri (جنّة) (turo) mu no ɛwɔ sɛ wɔte aseɛ sɛ ɛyɛ kasa-koa a ɛkyerɛ sɛ Allah kyerɛɛ Adam asɛm a ɔde srɛɛ bɔnefakyɛ maa Allah nso nam so yii ne mfomsoɔ no firii ne so.

❖ **21:64 Nkyerɛmu:**

Nkyerɛmufoɔ pii twe wɔn ho firi sɛ wɔbɛkyerɛ saa asɛm yi ase efiri sɛ wɔsusu sɛ Abraham asɛm a ɔkaeɛ no yɛ nkontompo. Ɛyɛ mfomsoɔ kɛseɛ sɛ obi bɛsusu saa. Nokorɛ no ne sɛ na Abraham nni adwene ketekete mpo sɛ ɔbɛtwa wɔn nkontompo anaa sɛ ɔbɛdaadaa wɔn. Mmom ɛyɛ kwan pa a ɔfaa so kyerɛɛ nsɛm no mu maa wɔhunuu wɔn abagyimi-sɛm. Kasafua 'Bal' a Abraham de hyɛɛ n'ano-yie ase no kyerɛ sɛ Dabi, *mma mommisa me sɛ hwanna ɔyɔɔeɛ.* 'Wɔn mu kɛseɛ no nie *momisa mo abosom a aka no sɛ wɔtumi kasa a'.*

Kur'aan nsɛmpɔ a ɛtoa so wɔ 65-68 kyerɛ ma wohunu sɛ abosomsom-foɔ no ammu no sɛ Abraham atwa wɔn nkontompo. Mmom saa nkyerɛmu no maa wɔhunuu wɔn mfomsoɔ. Abraham dii kan ka kyerɛɛ wɔn sɛ ɔbɛbubu abosom no (Hwɛ nyi-yimu 58) enti na ɔnnsuro wɔn na watwa wɔn anim nkontompo.

❖ **22.6 Nkyerɛmu:**

Sɛdeɛ abɔfra nntumi nnhwɛ ɔno ankasa ho no saara na sɛ ɔnyini kɔduru baabi a na wayɛ te sɛ abɔfra. Saa asɛm yi Kur'aan 36:69 to so sɛ (من تعمره ننكسه في الخلق). Na nea Yɛma no nkwa tenten no, Yɛma no san akyire kɔ mmerɛyɔ tebea mu'.

❖ **27:39 Nkyrɛmu:**

Sɛ wohwɛ asɛmpɔ a edi soɔ no a, ɛma no da adi sɛ ɛnnyɛ ɔhemmaa no ahennwa na Solomon rekyerɛ. Deɛ na ɔrehwehwɛ ne ahennwa a ɛtesɛ ne deɛ no anaasɛ ne nsɛso na ɔpɛ sɛ wɔde brɛ no. Ama ayɛ ɔhemmaa no nwanwa sɛ ɔbɛsra Solomon na ɔbɛhunu ahennwa a ɛte sɛ ne deɛ no bi wɔ Solomon hɔ a. Wohwɛ nsɛmpɔ a edi soɔ no a, ɛda adi sɛ Solomon abrempɔn a wɔwɔ n'ahemfie no dii mperesie wɔ nea ɔbɛtumi ayɔ adwuma no ho. Wɔn mu biara sii ne bo sɛ ɔno na ɔbɛtumi ayɛ no ntɛm. Deɛ ɛbaaeɛ ne sɛ, berɛ a wɔde ahennwa no nsɛso baaeɛ no, Solomon yii Onyankopɔn ayɛ na ɔkyerɛɛ nsɛsaeɛ a ɛbɛma asɛ Saba Hemmaa ahennwa no. ɛhemmaa no a ɛnam n'ahennwa nti ɔhyehye ne ho no, na Solomon pɛ sɛ ɔdwodwo n'ahantan no ano.

Kasa a ɛka sɛ *nakkeruu laha Arhyahaa* (نكرولهاعرشها) foa asɛm yi so sɛ, yɛhunu ahennwa a ɛsɛ ne deɛ no paa wɔ Solomon hɔ a ɛbɛma wagye atom sɛ, sɛɛ ne deɛ no nnyɛ nwanwa biara mpo sɛdeɛ ɔsusuuiɛ no. Enti *nakkeruu* (نكروا) wɔ asɛm no mu kyerɛ ahennwa bi a sɛ wohunu a, ɛyɛ akonwa hunu kɛkɛ. Berɛ a ɔhunuuiɛ no nso annyɛ no sɛ n'ahennwa bi a ayera na wabɛhunu no Solomon ahenfie. Wei di ho adanseɛ sɛ sɛdeɛ yɛhunu asɛm yi na ɛyɛ nokorɛ kann.

❖ **27:45 Nkyerɛmu:**

Nhwehwɛ a edi mu na emu da hɔ pɛsɛɛ a wɔasam no fɔm, atoto no yie tumi ma ɛhɔ yɛ sɛ nsuo a ɛtaa hɔ. Na wei ne deɛ esiiɛ paa. Saa adeɛ yi kyerɛɛ Ɔhemmaa yi a na ɔyɛ anifire paa no sɛ ɛtɔ da bi a na wohu no saa nso na ɛnnte saa, efirisɛ adeɛ bi tumi yi su foforɔ bi adi a wonnya no nhunuiɛ wɔ ɛno ankasa mu. Ne nsɛso saa ara nso na animuonyam ne tumi a awia yi no adi no nnyɛ ne dea na mmom ɛyɛ Ɔbɔɔadeɛ no nkoaa deɛ.

❖ **28:48 Nkyerɛmu:**
Asɛmbisa yi mmuaeɛ wɔ asɛm no ara mu ne deɛ nti a wɔnntumi mmɔ Allah kwadu ne sɛ Ɔsoma akɔkɔbɔfoɔ mmerɛ nyinaa kɔ nnipa no hɔ ansaana Watwe wɔn aso wɔ wɔn bɔne ho. (Hwɛ 6:132)

❖ **28:49 Nkyerɛmu:**
Akuo mmiɛnsa a wɔtia Islam - Yudafoɔ, Akristofoɔ ne Abosomsomfoɔ - no mu deɛ, ɛyɛ Yudafoɔ na asɛmpɔ yi ka wɔn ho asɛm. Ɛyɛ Yudafoɔ nkoaa na wɔbɛtumi aka saa asɛm no. Berɛ a Kur'aan no ka sɛ wɔadi kan apo deɛ wɔde maa Mose no, na ɛnnka mma nnipa a na wɔwɔ Islam mu wɔ Kɔmhyɛni Kronkron no pɛn so sɛ wɔpoo Mose. (انّـا بكـلّ كـافرون) Ɛfa a ɛka sɛ 'yɛpo wɔnom a wɔse wɔde Nsɛnkyerɛnneɛ ahoroɔ aba wɔ Onyankopɔn din mu nyinaa. Wei kyerɛ yareɛ a na ɛha wɔnom a wɔpoo wɔn mmerɛ so Nkɔmhyɛfoɔ no.

❖ **29:21 Nkyerɛmu:**
Asɛm korɔ no ara na ɛwɔ nyiyimu foforɔ mu (Al-Nagym) 53:48 a asɛmpɔ baako bi na ama nsesaeɛ ketewa bi aba muƐhɔ deɛ wɔde *ukhraa* (أخرى) asesa *Aakhirah* (آخرة). *Aakhirah* (آخرة) kyerɛ sɛ 'akyire yi' na *ukhraa* (اخرى) nso kyerɛ sɛ 'foforɔ'. Enti ɛda adi sɛ wɔde nsɛmpɔ *ukraa* (اخرى) ne *aakhirah* (آخرة) bɔ mu a ɛbɛkyerɛ sɛ: abɔdeɛ foforɔ bi a ɛbɛba akyire mmerɛ mu.

❖ **30:31 Nkyerɛmu:**
Allah susu gyina hɔ ma N'abɔdin ahoroɔ no wɔ ha. Saa nyiyi mu yi mu no ɛkyerɛ sɛ wɔabɔ onipa ama no tumi a ɔbɛtumi asuasua Allah abɔdin ahoroɔ no na ɔde akɔ nneyɔeɛ mu wɔ ne suban so. Ɛno nkoaa ne kwan a onipa nam so bɛtumi atu mpono honhom mu. Ɛda adi sɛ mmoadoma nkaeɛ nntumi nnya kyɛfa wɔ saa onipa mu-die soronko yi mu. Wobɛtumi abɛn Allah a gyesɛ wonya N'abɔdin a edin mu paa no wɔ wo suban so, sɛ wɔka no wɔ kwan foforɔ so a. Nanso ɛwɔ sɛ wɔkae sɛ allah deɛ Ɔnni ano na Ɔnnkɔpem wɔ aberɛ a onipa wɔ ano na ɔkɔpem. Enti onipa bɛtumi ayɔ deɛ Ɔyɔ no bi wɔ onipa bɔbea ahyeɛ a Nyankopɔn ato ama no no mu.

❖ **32:10 Nkyerɛmu:**

Asɛmpɔ *fu'aad* (فـؤاد) nnkyerɛ sɛ akoma nkoaa sɛdeɛ wɔde akasa wɔ Kur'aan Kronkron no mu, mmom egyina hɔ ma nteaseɛ atenaeɛ a ewie ma-yɔ. Hwɛ 28:11 (Al-Kasas), 53:12 (Al-Nagym), 46:27 (Al-Ahkaaf) ɛne 14:38 (Ibraahiim).

❖ **34:15 Nkyerɛmu:**

Asɛmpɔ *daa'bah* (دابة) gyina hɔ ma mmoadoma ahorɔɔ nyinaa. Enti nkyerɛaseɛ 'asaase mu sonsono' no ɛwɔ sɛ wɔfa no abɛbusɛm na ɛnnyɛ nkyerɛaseɛ pɔtee yi. Ɛfa Solomon ba barima a ne papa a wɔde no yɛ fasusuo wɔ honhom su a edi mu mu anaasɛ wɔ amanyɔsɛm ntotoeɛ mu, su yi bi amma ne mu ho. N'adedie so no ɛdaa adi nkakra-nkakra maa ahemfo atumfoɔ (gyinn) no a na wɔabrɛ wɔn ase na wɔhyɛ Solomon ase no sɛ seisei deɛ Solomon awu paa. Wɔtumi dii nkunim wɔ atuateɛ mu tiaa ɔman no de mpaepaemu baa ahennie kɛseɛ no mu.

❖ **37:50 Nkyerɛmu:**

*Baidun* (بيـــض) anaasɛ *baidatun* (بيضـــة) kyerɛ soholi kosua anaasɛ anomaa biara kosua. Sɛ wɔka de tontom obi a, *huwa baidul balad* (هـو بيـض البلـد) kyerɛ sɛ: Ɔte sɛ soholi kosua a ne ba da mu, efirisɛ soholi onini no bɔ ɛho ban wɔ saa gyinabrɛ yi mu,anaasɛ ɔnni nsɛsoɔ pɛpɛɛpɛ wɔ animuo-nyam mu, te sɛ kosua a wɔagya ɛno nkoaa hɔ; anaasɛ ɔyɛ awurade, anaasɛ ɔhene; anaasɛ nea a ɔnni nsɛsoɔ pɛpɛɛpɛ wɔ *balad* بلـد (anaasɛ Ɔman anaasɛ deɛ ɛte saa) mu a nkurɔfoɔ nkaeɛ kɔ ne hɔ kɔgye nsusuiɛ, na wɔgye n'asɛmtom anaasɛ obi a wɔbɔ no abɔdin, anaasɛ obi a wagye din na amanfoɔ nim no paa. Enti *baidun maknoon* (بيـــض مكنـــون) kyerɛ sɛ paradise mu ahohoahoadeɛ a wɔwɛn no yie no wɔabɔ ho ban paa.

❖ **37:114 Nkyerɛmu:**

Wɔnnkasa nntiaa asɛmpɔ *zaalim* (ظالم) (otirimuɔdenfoɔ) anaasɛ (ظلم) (atirimuɔden) aberɛ nyinaa wɔ Kur'aan Kronkron mu wɔ aberɛ a wɔannyi bi ammfiri mu. Sɛ wɔkasa fa ho wɔ saa kwan yi so a ɛfa nneyɔeɛ ahorɔɔ nyinaa a ɛmane firi kwan tenenee no ho. Nanso ebiwɔ hɔ a baabi a wɔde akasa no egyina hɔ ma nkamfoɔ.

Ɛda adi sɛ 35:33 (Al-Faatir) mu no, Onyankopɔn de nkurɔfoɔ a wɔyɛ *zaalimun li nafsihi* (ظالم لنفسه) nea ɔyɛ otirimuɔdenfoɔ ma ɔno ankasa ho wɔ aberɛ a ɔdi aperedie wɔ Allah kwan so no aka n'asomfo a wɔasa mu ayi wɔn no ho. Saa nkyekyɛmu korɔ no mu no wɔnom a wɔwɔ gyinabrɛ a ɛkrɔn paa no wɔafrɛ wɔn sɛ *muktasid* (مقتصد) ne *saabik bil khairaat* (سابق بالخيرات). (Al-Faatir Ti 35 nyiyimu 3.3).

Saa ara na ansaana obi bɛtumi ayɔ nneyɔeɛ pa wɔ berɛ a wahyɛ aseɛ redi aperedie wɔ honhom mu no ehia ma sɛ ɔgye ahokyerɛ nsusuiɛ bi to ne ho so ɛne atirimuɔden a etia n'ankasa. Nkurɔfoɔ a wɔyɔ saa Nyame nti no ɛda adi se wɔfata nkamfoɔ nanso wɔkasa fa wɔn ho sɛ *zaalimun linafsihi* (ظالم لنفسه) (obi a ɔbɔ n'ankasa ho atirimuɔden).

❖ **38:19-20 Nkyerɛmu:**

Asɛmpɔ *jibaal* (جبال) (mmepɔ)tumi kyerɛ mmepɔ so-tefoɔ, mmusua-kuo atumfoɔ a Dawid brɛɛ wɔn ase no anaasɛ etumi kyerɛ mmepɔ mu nnadeɛ ahoroɔ agyapadeɛ a na wɔtu nya ɛho mfasoɔ paa wɔ ne pɛn so. Asɛmpɔ *attair* (الطير) (nnomaa) kyerɛɛ sɛ nnipa a wɔwɔ adom akyɛdeɛ soronko a wɔatu nam soro wɔ deɛ wɔayɔ anya ntaban so.

❖ **42:8 Nkyerɛmu:**

fie a edi kan a wɔsiiɛ maa Allah som botaeɛ ne *al-kaaba* (الكعبة) a ɛwɔ kuro-dua a wɔato din Mɛkka mu.

Saa kuro-dua yi na wɔafrɛ no umm-ul-kura (ام القرى) (nkuro nyinaa maame).

Saa asɛm yi kyerɛ ɛho hia a ehia sɛ wɔde toto nkuro akɛseɛ nkaeɛ ho anaasɛ etumi kyerɛ pɔtee sɛ kuro-dua a edi kan a wɔkyekyereeɛ. Wɔfa no saa deɛ a na ɛkyerɛ sɛ tete mmerɛ mu no, saa bea korɔ no ara a Mɛkka wɔ no, kuro-dua bi de nkakra-nkakra nyini twaa Onyankopɔn fie no ho hyiaae a nkurɔfoɔ bi a wɔnnim wɔn na wɔhyɛɛ aseɛ nkye-

kyereɛ. Adasamma hwɛɛ wei so suaa nkuro nkyekyereɛ. Enti wɔtumi kasa fa ho sɛ nkuro nyinaa maame.

❖ **43:5 Nkyerɛmu:**

Wɔtaa ka asɛm- tene *umm-ul-kitaab* (ام الكتب) (nwoma maame) fa Kur'aan ti a ebue nwoma no ano *Al'faatihah* a ɛte sɛ aba a ɛwɔ Kur'aan mu nkyerɛkyerɛ ne suban afapem nyinaa. Nanso aha deɛ ɛsɛ deɛ ɛkyerɛ Nyame Nwoma no a kwan bi so wɔde asie abɔ ho ban wɔ Nyankopɔn anim no.

❖ **43:62 Nkyerɛmu:**

Kasafua '*al-saa'ah* (السَّاعَة)nkyerɛaseɛ wɔ kasa-tene mu yɛ "Dɔnhwere no'. Na ɛsɛ sɛ ne nteaseɛ yɛ te sɛ deɛ ɛwɔ (54:2) suurah Al-Kamar mu no. ɛhɔ na nsakraeɛ kɛse ne nesesa nwanwasoɔ a na Ɔkɔmhyɛni Kronkron Muhammad (Onyankopɔn asomdwoeɛ ne Ne nhyira nka no) de rebɛba no wɔfrɛɛ no 'al-saa'ah (السَّاعَة) 'Dɔnhwere no'. Na wɔde bosome mu paeɛ gyinaa hɔ maa honhom mu mpusueɛ naa na ɛrebɛba no ho adansedie. Saara na 'Dɔnhwere no' kyerɛ fa Yesu Ababio mmaeɛ wɔ nna a edi akyire no mu ne honhom mu nsakraeɛ a ɛka ho bɛba no.